





Mosaleli ya bandako mibale bisantu mokonzi Salman mwana ya Abd-al-Aziz libota ya Saoûd, Mokonzi ya engumba Arabie Saoudite amipesi lokumu ya kopesa mobeko mpona bobimisi mus-hafu oyo ya lokumu mpe ndimbola ya bantina na yango o lokota ya lingala.



وقف لله تعالى من خادم الحرمين الشريفين
الملك سلمان بن عبد العزيز آل سعود
ولا يجوز بيعه

يوزع مجانًا




إعداد:

الشيخ زكريا محمد بالنغوغو



Likabo Mpona Allah, akumama likolo koleka,
epesameli na mosaleli ya bandako mibale binsantu (ya Allah)
mokonzi Salman mwana ya Abd-al-Aziz libota ya Saoûd
Esengeli koteka yango te
Ezali ya kokaba.

# Kurani ya Lokumu mpe Ndimbola ya Bantina na Yango o Lokota ya Lingala


Ebongisami na:

Cheikh Zakariya Muhammad Balingongo



**Mudjama'a ya Mokonzi Fahd Mpona**
**Bobimisi Kurani ya Lokumu**
Na Madinah ya Ntoma

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

# مقدمة

بقلم معالي الشيخ الدكتور
**عبد اللطيف بن عبد العزيز بن عبد الرحمن آل الشيخ**
وزير الشؤون الإسلامية والدعوة والإرشاد
المشرف العام على المجمع

الحمد لله رب العالمين، القائل في كتابه الكريم:

﴿ قَدۡ جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٞ وَكِتَٰبٞ مُّبِينٞ ﴾.

والصلاة والسلام على أشرف الأنبياء والمرسلين، نبينا محمد صَلَّى ٱللَّهُ عَلَيۡهِ وَسَلَّمَ، القائل: «**خيركُم مَن تعلَّم القرآن وعلَّمه**».

أما بعد:

فإنفاذاً لتوجيهات خادم الحرمين الشريفين، الملك سلمان بن عبدالعزيز آل سعود -حفظه الله- بالعناية بكتاب الله، والعمل على تيسير نشره، وتوزيعه بين المسلمين، في مشارق الأرض ومغاربها، وتفسيره، وترجمة معانيه إلى مختلف لغات العالم.

وإيماناً من وزارة الشؤون الإسلامية والدعوة والإرشاد بالمملكة العربية السعودية بأهمية ترجمة معاني القرآن الكريم إلى جميع لغات العالم المهمة؛ تسهيلاً لفهمه على المسلمين الناطقين بغير العربية، وتحقيقاً للبلاغ المأمور به في قوله صَلَّى ٱللَّهُ عَلَيۡهِ وَسَلَّمَ: «**بلِّغوا عنِّي ولو آية**».

وخدمـــةً لإخواننا الناطقين باللغة اللنغـــالا، يطيب لمجمع الملك فهد لطباعـــة المصحف الشريف بالمدينة المنورة، أن يقدم للقارئ الكريم هذه الترجمة لمعاني القرآن الكريم إلى لغة اللنغالا التي أعدّها الشيخ زكريا محمد بالنغوغو وراجعتها من قبل المجمع لجنة برئاسة الشيخ لوسين رفائيل باتي.

ونحمد الله ســـبحانه وتعالى أن وفق لإنجاز هذا العمل العظيم، الذي نرجو أن يكون خالصاً لوجهه الكريم، وأن ينفع به الناس.

إننا لندرك أن ترجمة معاني القرآن الكريم -مهما بلغت دقتها- ستكون قاصرة عن أداء المعاني العظيمة التي يدل عليها النص القرآني المعجز، وأن المعـــاني التي تؤديها الترجمة إنما هي حصيلة مـــا بلغه علم المترجم في فهم كتاب الله الكريم، وأنه يعتريها ما يعتري عمل البشر كلَّه من خطإ ونقص.

ومن ثم نرجو مـــن كل قارئ لهذه الترجمة أن يـــوافي مجمع الملك فهد لطباعـــة المصحف الشريف بالمدينة النبوية بما قد يجده فيها من خطإ أو نقص أو زيادة؛ للإفادة من الاستدراكات في الطبعات القادمة إن شاء الله.

والله الموفق، وهو الهادي إلى سواء الســـبيل، اللّٰهُمَّ تقبل منا إنك أنت السميع العليم.



***Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu***

## EBANDELI

*Na ekomeli ya cheikh dokotólo ya lokumu,*
***Abd-al-Latwif mwana ya Abd-al-Aziz mwana ya***
***Abd-ar-Rahmân libota ya cheikh***
*ministele ya makambo matali Islamu mpe bobengi*
*(na lingomba) mpe maye matali bosembuami*
*(o nzela ya semba), mpe azali mokanbi ya yambo ya Mudjama'a*

Matondo na Allah, Nkolo ya Mikili, Molobi Nakati ya Buku Naye ya Lokumu ete:

﴿ قَدْ جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٌ وَكِتَـٰبٌ مُّبِينٌ ﴾

***"Bongengi esili koyela bino kowuta epai ya Allah mpe buku ya polele".***

Mpe losambo na kimia ya Allah ezala likolo ya ye oyo atonda lokumu koleka otei ya bantoma mpe batindami, ntoma na biso Muhammad alobaki:

«خيركم من تعلّم القرآن وعلّمه»

***"Moto ya malamu koleka okati na bino azali oyo atangi Kurani mpe atangisi yango".*** [Epayi ya bato basusu].

Na sima:

Pona kokokisa mitindo ya mosaleli ba ndako esantu mibale ya lokumu, mokonzi Salman mwana ya Abd-al-Aziz libota ya Saoûd Allah abatela ye, oyo etali ntina ya buku ya Allah, Mpe kosala ete bobimisi mpe bokaboli yango ezala mpete ***epai ya*** bamizilima oyo bazwami na moniele ya mabele na eloli na yango, Mpe bolimboli na yango, mpe ndimbola ya bantina na yango, na lolenge ya balokota ya mokili.

Mpe mpona bondimi ya ministele oyo etali makambo ya Islamu, Mpe bobengi bato (na Lingomba) mpe bosembwami (o

nzela ya semba) o mboka ya Arabie Saoudite mpona motuya ya bobongoli bantina ya Kurani ya lokumu o balokota nionso oyo eyebani na mokili, mpona kolembisela bamizilima bososoli na yango baye balobaka lokota ya arabo te.

Na kokokisa bokomisi sango miye mitindami na maloba ya ntoma (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye).

«بلِّغوا عنِّي ولو آية»

***(Bokomisa sango na ngai ata na mokapo moko ya pamba).***

Mpe mpona kosalisa bandeko na biso baye balobaka lokota ya lingala, Mudjama'a ya mokonzi Fahd oyo ezali na madinah ya ntoma mpona bobimisi mus-haf ya lokumu ezali na esengo ya kopesa na motangi ya lokumu ndimbola oyo ya bantina ya Kurani ya lokumu o lokota ya Lingala, oyo ebongisami na cheikh Zakariya Muhammad Balingongo mpe ezongelami to etalemaki lisusu mpe mbala na mbala na ndingisa ya Mudjama'a otei ya lisanga ya baye bayekola na linivesite ya Islamu na madinah ya ntoma, oyo ekambamaki na cheikh Lucien Raphaël Bathi (Moustapha).

Mpe tozali kotondo Allah, ye oyo azali likolo koleka, akumama libela, mpona bosilisi mosala ya monene oyo wapi tozali kolikia ezala sembo mpona elongi naye ya lokumu, mpe bato basungama na yango.

Ya sôló, tozali na boyebi ete ndimbola ya bantina ya Kurani ya lokumu ata ko, esalemi na ndenge elongobami, ekoki kopesa te bantina ya motuya ndenge ezali na makomi ya Kurani ya likamwisi, mpo ete bantina biye bikokisami na ndimbola, yango ezuami na bokoki ya mayele ya mobongoli na bososoli buku ya Allah ya lokumu, mpe yango ya sôló, ekoki kozanga foti te mpe bokeleli te ndenge ezalaka na mosala ya moto nionso.

Na bongo tozali kolikia na motangi nionso ya ndimbola oyo na maye akozwaka na foti to bokeleli to mpe bobakisami; akoka kokomisela mudjama'a ya mokonzi Fahd oyo ezali na madinah ya ntoma, mpona bobimisi mus-haf ya lokumu, na ntina ete bakoka kozongela yango mpe kobongisa mpona bobimisi na mbala mosusu soki Allah alingi.

Allah azali nde mopesi elonga mpe yende mokambi o nzela ya semba. Oh Allah! ndimela biso, ya sôló ozali moyoki otonda boyebi.



*O kombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

## EBANDELI YA BOBONGOLI YA BANTINA YA KURANI YA LOKUMU

### Liyebisi:

Kurani ya lokumu ezali liloba ya Allah akitisaki yango na bankoma na yango mpe bantina nango epayi ya motindami naye Muhammad (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) mpona mawa ya mokili mobimba, mopesi sango elamu mpe mokebisi, mpe mobengi epayi ya Allah na ndingisa naye mpe mwinda ya bongengi.

Zuwa bolimboli ya kurani ya lokumu na sango nango na bokuse.

### Bolimboli ya kurani ya lokumu na mobimba na yango

**Ya yambo:** **Bolimboli ya kurani ya lokumu na ba kombo na yango mpe ba lolenge na yango:**

Kurani ya lokumu ezali liloba ya Allah oyo ekitaki epayi ya motindami naye Muhammad (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye), yango ezali emoniseli epai naye na maloba na yango mpe ntina na yango, ekomami na kati ya mus-haf[1], mpe ekomeli biso o nzela ya bato ebele babondelaka Allah na botangi yango. Allah- atonda nguya-yende abengi emoniseli oyo akitisaki yango epayi ya motindami naye Muhammad (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) kurani, Allah alobi:

﴿ إِنَّا نَحۡنُ نَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ تَنزِيلٗا ﴾ [الإنسان: ٢٣].

***"Ya sôló biso nde tokitiselaki yo kurani oyo na ndambu ndambu"*** [suratu Al-Insân (moto):23].

(1) Buku.

Mpo ete yango esengeli etangama esengeli te kotika yango.

Allah abengi yango lisusu buku, Allah alobi:

﴿ إِنَّآ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ ﴾ [النساء: ١٠٥].

***"Ya sôló tokitisaki buku epai nayo na bosembo nionso"*** [suratu An-Nisâ(basi):105].

Mpo ete yango esengeli ekomama esengeli te bazua yango mpamba.

Allah apesi kurani ya lokumu balolenge eye:

Bososoli eye ezali kokabola bosôló na lokuta, mpe yango ezali bokundoli, mpe bokambi, mpe bongengi, mpe libiki, mpe bwanya, mpe malendisi, mpe balolenge mosusu oyo ezali kolakisa monene ya kurani ya lokumu, mpe bokokisami ya sango na yango.

Mpe liloba "mus-haf" ezuami kowuta as-suhuf oyo kurani ekomami kati na yango.

Yango ezali ebengeli eye ba suahabat babenga yango mpona kolakisa buku eye kurani ya lokumu ekomami na kati ya makásá mia yango. Mpe kurani ya lokumu ezali emoniseli kowuta epai ya Allah oyo azali likolo koleka, Anzelu Gabiliyele -kimia likolo naye- akitaki na yango na motema ya ntoma Muhammad (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye), Allah Nkolo alobi:

﴿ وَإِنَّهُۥ لَتَنزِيلُ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ❊ نَزَلَ بِهِ ٱلرُّوحُ ٱلۡأَمِينُ ❊ عَلَىٰ قَلۡبِكَ لِتَكُونَ مِنَ ٱلۡمُنذِرِينَ ❊ بِلِسَانٍ عَرَبِيّٖ مُّبِينٖ ﴾ [الشعراء: ١٩٢-١٩٥].

***"Mpe ya sâló yango ezali maye makiti kowuta epai ya Nkolo ya mikili ❊ molimo monsantu akitaki na yango ❊ likolo ya motema nayo mpo ozala okati ya bakebisi ❊ o lokota ya arabo eye ezali polele".*** [suratu Ach-Chu'arâ(bakolo masese) 192-195].

Mpe ntoma Muhammad (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) azali ya sika te na kati ya batindami na oyo; batindami nionso bazali ba ndeko naye (losambo mpe kimia ezala likolo na bango).

Anzelu gabriyele -kimia likolo naye- azalaki kokitela bango na emoniseli kowuta epai ya Nkolo, mpe Allah -kembo naye- azali kopona nani alingi mpona likabo linene eye, (Allah) Nkolo alobi:

﴿ ٱللَّهُ يَصۡطَفِي مِنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ رُسُلٗا وَمِنَ ٱلنَّاسِۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعُۢ بَصِيرٞ ﴾ [الحج: ٧٥].

***"Allah azali kopona okati ya ba anzelu batindami, mpe okati ya bato, ya sôló Allah azali moyoki mpe momoni".***
[suratu Al-Hajj(mobembo ya lokumu na Makkah): 75].

Mpe ye ayebi koleka nani abongi mpona yango mpe nani abongi te pona yango; pamba te bikelamu ezali yaye, (Allah) kembo naye alobi:

﴿ وَرَبُّكَ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخۡتَارُ ﴾ [القصص: ٦٨].

***"Mpe Nkolo wayo akelaka oyo alingi mpe aponaka oyo alingi".*** [suratu Al-Qasas(masapo): 68].

**Ya mibale: Bokiti ya kurani ya lokumu:**

Bokiti ya emoniseli ebandaki otei ya motindami ya Allah (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) o mokolo ya mosala moko 17 na sanza ya ngizi na mbula ya 610(1) na esika babengi yango ghâri hirâ-i (moko ya ba ngomba ya makkah esanto), epai nkani Gabiliyele akitelaki ye (kimia likolo naye) na ba mikapo miye:

﴿ ٱقۡرَأۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلَّذِي خَلَقَ ❁ خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ مِنۡ عَلَقٍ ❁ ٱقۡرَأۡ وَرَبُّكَ ٱلۡأَكۡرَمُ ❁ ٱلَّذِي عَلَّمَ بِٱلۡقَلَمِ ❁ عَلَّمَ ٱلۡإِنسَٰنَ مَا لَمۡ يَعۡلَمۡ ﴾ [العلق: ١ - ٥].

***"Tanga na nkombo ya Nkolo nayo oyo akela ❁ akela moto kowuta na liboke ya makila ❁ Tanga mpo Nkolo nayo azali malamu koleka ❁ oyo atangisi na ekomeli ❁ atangisi moto maye azali koyeba te".***
[Suratu Al-Alaq (liboke ya makila): 1-5].

---

(1) Mbula ya ba klisto.

Mpe ezalaki ya yambo oyo ekitaki na kurani ya lokumu epayi ya motindami ya Allah (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye).

Mpe ntoma (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) azongaki na yango epai ya libota naye, motema naye ezali kolenga na yango mpe kobanga.

Abeti lisolo epai ya mwasi naye mama ya bandimi Khadidjatu binti Khowaylid (Allah asepela naye), alobi naye: (ya sôló ngai nazali na bobangi), mpe ayanoli ye: (te, zala na limemia na nkombo ya Allah, Allah akoyokisa yo soni te; ya sôló yo okangisaka bondeko, ozalaka na maloba ya bosôló, ozalaka na bopikiliki ya baye bazali na nkokoso, ozalaka na boyambi mopaya, mpe osungaka ba oyo bazwami na likama).

Mpe azuaki ye akeyi naye epai ya waraqatu mwana ya nawfali, mpe azalaki okati ya bayebi, na baye bazali na boania, Khadidjatu alobaki naye: (Ô ndeko ya papa! yoka maye mawuti epai ya muana ya ndeko nayo), tango motindami ya Allah (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) apesi ye sango ya maye amonaki, Waraqatu muana ya nawfali ayanoli ye: (oyo azali nâmûsi[1] oyo akitaka epai ya Mûssa, Ô ngai! kimobange esi ekomi, Ô ngai! nazala na bomoyi na ntango oyo bato nayo ba kobimisa yo). motindami ya Allah (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) alobi: (boye bango ba kobimisaka ngai?).

Waraqatu alobi: (iyo. Ata mutu moko te aya na maye oyo oye nango, sé kaka ayinama;

Soki mokolo nayo wana ekutani na ngai na kosunga yo na bosungi ya makasi) waraqatu akufaki sima ya bokutani wana na tango mokuse.

Mpe kurani ya lokumu ekitaki nionso te mbala moko epai ya ntoma (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) ndenge ba buku ya bantoma baleka ekita (kimia mpe losambo likolo na bango) ya sôló ekitaka biteni biteni okati ya ba mbula ntuku mibale na misato, na yango ezalaki kokita suratu mobimba, to pe mikapo kowuta na suratu.

---

(1) Anzelu gabiliyele (kimia likolo naye) ye azali anzelu oyo apesameli mokumba ya emoniseli epai ya bantoma.

Ntina ya bokitisi kurani biteni biteni[1] ezali mpona bolendisi motema ya ntoma Muhammad (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye), mpe mpona bopikiliki naye, mpe mpona kobakisela ye makasi na bokiti ya Gabiliyele (kimia likolo naye) mbala na mbala na emoniseli, mpo été azala makasi mpe molende koleka mpona kolonga mabe ya basangisi Allah, mpe boboyi na bango na maye oyo atindamaki na yango na ebandeli ya bontoma, Allah nkembo naye alobi:

﴿ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡلَا نُزِّلَ عَلَيۡهِ ٱلۡقُرۡءَانُ جُمۡلَةٗ وَٰحِدَةٗۚ كَذَٰلِكَ لِنُثَبِّتَ بِهِۦ فُؤَادَكَۖ وَرَتَّلۡنَٰهُ تَرۡتِيلٗا ﴾ [الفرقان: ٣٢].

***"Mpe bapengwi bakolobaka: mpona nini kurani yango ekitelaki ye mbala moko te? tokitisaki yango ndenge wana mpona kolendisa motema nayo, mpe tozalaki kotanga yango malamu npeza".*** [suratu Al-Furqân(bososoli): 32].

Lolenge wana été ya sôló bokiti ya kurani biteni biteni ezali na boania moko ya munene ya malendisi mosusu, yango ezali kokende na malembe malembe na bandimi na boyebi mpe misala na maye matali mibeko ya lingomba; mpo été ezala mpete mpo na bango na botangi yango mpe bososoli yango, mpe bobimi kowuta na maye bazalaki na yango na bozoba, mpe bopengwi, bosangisi Allah, mpona kokende na pole ya bondimi, mpe bomoko ya Allah, mpe boyebi.

## Ya misato: **Bokomi ya kurani ya lokumu:**

Kokoma ezali moko ya maye ya motuya mpona kobatela makomi, mpe maloba oyo ekomamaka te ezalaka mpasi te mpona kobosana, lokola kurani ya lokumu ekitaki mpo ezala bokambi ya molongo mobimba, tee mokolo ya suka, na yango esengelamaki ekomama.

Ya sôló, kokomama na yango esi ezuaki mbano na lisungi ya ntoma (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) na kopesa yango lokumu. Mpe ya sôló, ntoma (kimia mpe losambo ezala

(1) **Ezuami:** Na ndimbola ya At-Tabari 19/10, mpe na Al-Morchid wadjiz ya abi chama Al-Maqdisi lokasa: 28.

likolo naye) apesaki ba suahabat[1] naye basusu mitindo, baye oyo bayebaki kokoma na bokomi kurani ya lokumu, mpe azuaki bango bakomi ya emoniseli, mpe oyo ayebanaki koleka na kati na bango Zaid mwana ya sâbiti al-ansuariyi Allah asepela naye[2].

Mpe ntoma (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) tango nionso emoniseli ezalaki kokitela ye azalaki kobomba yango (na móto), mpe sima atindi moko ya baye bazalaki kokoma emoniseli akoma yango, mpe azali koloba: (botia mikapo miye na suratu oyo ezali koloba boye na boye),[3] Akotangela bango kombo ya suratu, mpe akopesa bango mitindo na bokomi mikapo na kati na yango, sima akopesa mitindo na ba suahabat na botangi maye makiti nakati ya kurani ya lokumu, mpe bobombi yango na mitu, mpe kurani ya lokumu ekomama nyonso na ndembe naye (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) okati ya ba mposo.[4] Gabiliyele (kimia likolo naye) azalaki koya epayi ya ntoma (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) na kurani ya lokumu mbala moko na mbula, na mbula oyo ntoma (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) akufaki, ayelaki ye na yango mbala mibale na mabongisi ya mikapo mpe ba suratu na yango ndenge ezali na kati ya mus-haf oyo ezali sika oyo epai ya bamizilima lelo, kolandana na maloba ya Nkolo, lokumu ezala epai naye:

﴿ إِنَّ عَلَيۡنَا جَمۡعَهُۥ وَقُرۡءَانَهُۥ ۞ فَإِذَا قَرَأۡنَٰهُ فَٱتَّبِعۡ قُرۡءَانَهُۥ ﴾ [القيامة: ١٧- ١٨].

***“Ya sôló biso nde tokosangisa yango na motema nayo mpe kotanga yango ❊ tango tozali kotangisa yo yango landa yango malamu”.*** [suratu Al-Qiyâmah(lisekwa): 17-18].

Mpe na maloba naye Allah nkembo naye:

---

(1) Balingami ya ntoma, mpe bayekoli naye, baye bazalaki na tango naye, bandimelaki ye mpe bakufaka na kati ya bondimi.

(2) Ndimbola ya attabari 1/28.

(3) Sunanu abi dawuda, hadith 786, tirmiziyu 3086, hâkimi abimisaki yango kowuta na mustad’rak 3325. Alobi: oyo ezali hadith ya malamu na mobeko ya ba cheikhaïni mpe babimisaki yango te.

(4) Suahihi bukrariyi hadith 4592, mpe 4593.

﴿ سَنُقۡرِئُكَ فَلَا تَنسَىٰٓ ﴾ [الأعلى: ٦].

***"Tokotangisa yo na lolenge ete obosanate"***

[suratu Al-A'la (azali likolo koleka): 6].

**Ya mineyi: Bosangisi ya Kurani ya lokumu na as-suhuf:**

Sima ya liwa ya motindami ya Allah (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye),

Mokitani ya malamu Abubakr Suidîqi (Allah asepela naye) apesaki mitindo ya bosangisi kurani ya lokumu na suhufi ebongisama, tee kino eloko moko te elongwa na kati ya kurani ya lokumu na bokufi ya bantangi mpe babombi yango na mitu, too mpe ya bobebi ya ba mposo oyo kurani ekomami na kati na yango.

Mpe moto oyo azuaki mokumba ya monene oyo mokomi ya emoniseli Zaid mwana ya sâbiti (Allah asepela naye), mpe sima ya kotanga mpe kozongela yango, mpe kokokanisa yango na maye ma komama na bamposo mpe na maye ma bombama na mitema, babombi yango na ndako ya abubakr suidîqi (Allah asepela naye), kino ete Allah azuaki molimo naye, mpe sima ebombamaki na ndako ya mokitani ya mibale umaru mwana ya khatuâbi (Allah asepela naye), mpe ebombamaki lisusu sima ya kokufa naye (umaru) na ndako ya mwasi ya ntoma mama ya bandimi (Allah asepela naye).[1] Hafswata mwana ya umaru ya mwasi.

Mpe na tango islamu epanzanaki bisika ebele, bamizilima bakomaki na mposa ya ba masuâhifa ba tanga yango, ba suahabat basusu bapesaki malako na mokitani ya malamo usmân mwana ya affan (Allah asepela naye), mpona ntina ya bosangisi bato na mus-haf moko oyo bamizilima nyonso bakolanda yango na botangi na bango, mpe atindaki lisanga ya batangi kurani ya lokumu mpe babombi yango na mitu na kati ya baye bayebaki kokoma, basembwama mpona likambo ya motuya wana, liboso na bango zaid mwana ya sâbiti (Allah asepela naye) batingamaki na as-suhuf

(1) Suahihi bukrariyi 4986, mpe sunanu tirmiziyi 3103, mpe musnadi imam Ahmad 76.

oyo esangisamaki nakati na yango kurani na ndembe ya abubakr suidîqi (Allah asepela naye). Basangisaki as-suhuf na mus-haf moko, mpe babimisaki yango ebele, mpe atindaki na bamboka nyoso kati na bamboka ya islamu ya minene na moko ya ndakisa na yango, mpe atindaki ba mizilima babimisa na yango ba masuâhifa.

Mpe ba masuâhifi nionso oyo eyebani na mokili lelo, ata ko ekomama na maboko too mpe ata ko babimisi yango na bamasini, ebandeli na yango ewuti na masuâhifi wana oyo babimisaki mpe batindaki na bituka, ezali na bokeseni te na makomi na yango mpe na mabongisi na yango na masuâhifi ya ebandeli.

Mpe tee na mokolo na biso ya lelo, ba mizilima bazali kolandela bobimisi mus-haf mpe kolandela makambo ya sika oyo etali ba nzela na ba lolenge ya bobimiseli yango, mpe tekinolozi na yango na bisaleli na yango mpona kozala na sikisiki ya bopeto ya makasi, mpe kosala angele na ekomeli ya makomi ya kurani, na ekomeli na yango, oyo ekomamaki na ndembe ya mokitani ya malamu usmân mwana ya affan (Allah asepela naye), oyo eyebani na ekomeli ya usmâniyi.

Mpe mudjama'a ya mokonzi fahd oyo ebimisaka mus-haf na kati ya madinah ya ntoma ezali te sé kaka moko ya bilembo ya polele oyo ezali kolakisa litomba ya malamu ya kurani ya lokumu, Mpe bobateli na bolingo makasi ya bakonzi ya etuka ya Arabie Saoudite likolo ya buku ya Allah, mpe bopesi yango lokumu, mpe bazali na kati ya mosala na yango, mpe bazali kopesa pasi te epai ya bamizilima na bozui mus-haf na lolenge ya kitoko koleka kowuta na masini mpe kolatisa mposo, mpe bopeto mpe bobombi mpe bobongisi.

**Ya mitano: Bobongisi ya mus-haf na bokaboli yango na biteni.**

Kurani ya lokumu ebandi na suratu al-fâtihah, mpe esuki na suratu an-nas, mpe yango ezali na 114 suratu, mpe bobongisi oyo ezali tawukifiyi, elingi koloba: ewuti epayi ya ntoma (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) ezali na lolenge moko te na ndenge kurani ezalaki kokita biteni na biteni, na yango suratu ya yambo oyo ekitaki ezali suratu (Al-anlaqi) liboke ya makila, mpe mabongisi na yango na kati ya mus-haf ezali "96", mpe ba suahabat

bazalaki koyeba mabongisi ya mikapo mpe suratu na botangi naye ntoma (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) ya kurani ya lokumu.[1]

Mus-haf ekabwani na biteni ntuku misato na mokolo ya lelo, (Djuzu) mpe eteni nyoso ekabwani na maboke mibale (Hizbu), mpe liboke nyoso ekabwani na eteni ya moko ya mineyi (Rub'un), mpe bokaboli oyo mingi na yango ezali bokasi ya banganga ya mayele; mpona bolembisi etangelo kurani ya lokumu epayi ya bamizilima.

**Ya motoba: Boyekoli ya Kurani ya lokumu:**

Bamizilima ba mipesi mokumba makasi ya boyekoli kurani ya lokumu mpe bobombi makomi na yango mpe botangi yango lolenge ekitaki likolo ya motindami ya Allah (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye), mpe batangi ya kurani ya lokumu, mpe babombi yango na mitu nakati ya ba suahabat, ba telemaki na botangisi yango na bataabi-ina[2], tee kino batelemisaki makomi na yango na lolenge ya kitoko, mpe babandaki kolekisa bango te na mikapo nyoso tee kino bayeba bantina na yango, Na yango bayekolaki mpe bazuaki mayele mpe basalaki mosala elongo, sima babombi ya kurani ya lokumu na mitu kati ya bataabi-ina batongaki biteyelo pona botangisi, bazalaki kotingama na maye bayekolaki yango kowuta epayi ya ba suahabat na ba lolenge ya botangeli yango mpe na kotelemisa makomi na yango na lolenge ya kitoko, mpe koyeba motango ya nkoma mpe maloba na yango, mpe na molongo ya lolenge ya malamu ya suratu na mikapo na yango.Mpe bobongisi etangeli na yango mpe bokokisi yango na ndenge ya malamu mpe lolenge kani ya bobongisi botangi na yango.

Kurani ya lokumu etikala koyekolisama mpe kobombisama na mitu mpe kotangisama, mpe motangi azali kozua yango mbala

(1) Ezuami epai Addâniyu na muq'ni lokasa 8 na nzela ya imam mâlik muana ya anas.

(2) Taabi-ina: Azali oyo amoni ba suahabat, andimi na islamu, mpe akufi na islamu.

moko kowuta epayi ya cheikh[1] naye kati ya batangi oyo babomba yango na mitu na lokota ya arabu ya malamu lolenge ekitaki epayi ya motindami ya Allah (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye), tee kino mokolo na biso ya lelo.

Mpe kurani ya lokumu etangamaka na bitangeli ebele oyo ezali lolenge ya bokokisi maloba ya kurani ya lokumu mpe nkoma na yango, mpe na lolenge ya kotangela, oyo bataabi-ina bazuaki yango epayi ya batangi baye ba bombaki yango na mitu na kati ya ba suahabat, baye oyo bango bazuaki yango epayi ya ntoma (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) mpe apesaki bango ndingisa na yango, mpe oyo eyebani makasi mingi koleka na ndembe na biso oyo, botangi ya ânswimini na nzela ya moyekoli naye hafswa mwana ya suleyman, mpe na botangi ya nâfi'in na nzela ya moyekoli naye usmân mwana ya saidi ebengami na war'shi, mpe na kati na yango lolenge ya botangi ya Duuri ewuti epai ya Abi Amri Basuri, mpe na lolenge ya botangi ya Qaaluna kowuta epai ya Nâfi'in.

### Ya sambo: Bolimboli ya kurani ya lokumu:

Bolimboli ya kurani ya lokumu elingi koloba: bososolisi bantina na yango[2], maloba ya bosembo kaka nde oyo etelemi na bilembetele na yango mpe ntina na yango, mpe ya sôló, Allah alendisa batangi ya kurani ya lokumu na boyebi bantina na yango, Allah nkembo naye alobi:

﴿ كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ إِلَيۡكَ مُبَٰرَكٞ لِّيَدَّبَّرُوٓاْ ءَايَٰتِهِۦ
وَلِيَتَذَكَّرَ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ﴾ [ص: ٢٩].

***"Buku eye tokitisaki epai nayo ya mapamboli mpo ete basosola mikapo mia yango mpe mpo ete banganga ya mayele ba kundola yango".*** [suratu Swâd: 29].

### Mpe bososoli elingi koloba: Boyebi.

Mpe motindami ya Allah (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) azalaki kolimbolela ba suahabat naye maye

---

(1) Motangisi naye too mpe mualim naye.
(2) **Ezuami:** Al-bur'hâni ya zarkachi 1/13.

oyo ezalaki nkokoso pona bango kowuta na bantina ya kurani ya lokumu,[1] kasi pona boyebi na bango lokota ya arabu na ndenge ya malamu na tango wana,Mpe bokiti ya kurani ya lokumu na lokota na bango, esilaki kokoka mpona bango kotunatuna mituna ebele mpona bantina ya mikapo ya kurani ya lokumu, mpe na ndenge ba mbula ezali kokende ndenge wana, mposa ya bososolisi ya kurani ya lokumu ezali kobakisama epayi ya bato.Mpe bososolisi ya kurani ya lokumu esanganaki kowuta na maye oyo eyambamaki na motindami ya Allah (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye), mpe ba suahabat naye, mpe bayekoli na bango kowuta na bataabi-ina, bango nde misisa ya boyebi bososoli, babengi yango bososolisi kowuta na maloba ya ntoma mpe ba suahabat mpe bataabi-ina oyo ezali moko ya ba nzela oyo ya motuya mpona boyebi kurani ya lokumu;

Pamba te yango ezali kolimbolela biso boyebi ya baye ya yambo mpona mikapo ya kurani ya lokumu, kowuta na lisanga wana ya liboso pona makasi ya boyebi na bango lokota ya arabu, mpe mpo ete bazalaki komona maye oyo ezalaki koleka na tango oyo kurani ya lokumu ezalaki kokita.

## A- Balolenge ya bososolisi ya kurani ya lokumu:

Balolenge ya banzela ekomaki ebele epai ya banganga ya bososolisi ya kurani ya lokumu na bolingo na bango mpona boyebi, na yango ebimaki ebele bandimbola ya kurani ya lokumu oyo etali ndimbola na lokota ya arabo, mpe ndimbola oyo ezali kotala bososoli kowuta mibeko ya fiqh, mpe misusu etali masapo too mpe ya bongo too mpe etali bizaleli, mpe na makambo mosusu,mpo na yango banganga ya mayele bakabolaki ndimbola na biteni mibale kowuta na wana:

**Ya yambo:** Ndimbola ya ma'sûr (kowuta na maloba ya ntoma -kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye-, na basuahabat -kimia likolo na bango- na ba taabi-ina).

---

(1) **Ezuami:** Na ndimbola (tafsir) ya Attabari 1/37, mpe muqadimah fi-usûlu tafsir ya ibn teymiya, lokasa 35.

**Ya mibale:** Ndimbola kowuta makanisi mpe bosali makasi, esimbami na makonzi ya boyebi ya sikisiki.

## B- Lolenge ya malamu mingi koleka ya bososolisi kurani ya lokumu mpe mintindo na yango:

Ndimbola ya ma'sûr ( na maloba ya ntoma mpe ba suahabat, na ba taabi-ina) yango ezali ya yambo mpona bososolisi kurani ya lokumu ; ya sôló, mpo été ezali maye oyo ewuti epai ya ntoma (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye), too mpe na ba suahabat, mpe na bayekoli na bango kowuta na kati ya ba taabi-ina, mpo été bango bazali baye bayebi yango mingi koleka na kati ya bato, mpe soki boyebi ya mikapo ya kurani ya lokumu ezali na ntina ya kobakisa bososoli mingi koleka oyo ezuami te na kati ya ndimbola ma'sûr (oyo ewuti na ntoma na ba suahabat na ba taabi-ina), esengeli na mososolisi atosa mibeko oyo:

1- Kotosa maye oyo ezuami na bososolisi ya ndimbola ma'sûr (oyo ewuti na ntoma -kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye-, ba suahabat na ba tabi-ina) na kati ya ndimbola ya bantina ya mikapo, mpe kotika koyaka na maye ekobebisa yango.

2- Bokokanisi ya bososolisi ya bantina nionso oyo kurani ya lokumu eyeyi na yango, mpe oyo sunnah ya ntoma (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) ebimisi yango polele, na yango esengeli te na mososolisi apesa bososolisi oyo ekokesanisa bantina wana, mpe kurani ya lokumu emipesaka ndimbola yango na yango, Mpe ekesenisaka yango na yango te, mpe sunnah ya ntoma (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye) eyaki kolimbola na maye oyo eye lolenge lioko na kati ya kurani ya lokumu, mpe bososolisi na yango.

3- Koyeba mibeko ya lokota ya arabo oyo ezali kolimbola maloba mpe kotonga masakoli, mpe ba ndenge ya kosalela, na yango kurani ya lokumu ekitaki na lokota ya arabo, mpe esengeli koyeba yango na mibeko na yango.

4- Kozongisa mikapo oyo ezali polele te na maye oyo ezali polele; mpe ya sôló été: Kurani ya lokumu ezali kolimbola yango na yango, mpe ebele ya mikapo ya kurani ya lokumu ezali na

mbilinga mbilinga te, bantina na yango ezali polele, mpe na kati na yango ezali na mikapo oyo ezali polele te, bantina na yango ekoki kozala mbilinga mbilinga yango na yango, mpe kozongisa yango na mikapo oyo ezali polele ezali kosunga pona boyebi ya maye oyo yango elakisi, mpe polele ya bantina na yango. Allah nkembo naye alobi:

﴿ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ مِنۡهُ ءَايَٰتٞ مُّحۡكَمَٰتٌ هُنَّ أُمُّ ٱلۡكِتَٰبِ وَأُخَرُ مُتَشَٰبِهَٰتٞۖ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمۡ زَيۡغٞ فَيَتَّبِعُونَ مَا تَشَٰبَهَ مِنۡهُ ٱبۡتِغَآءَ ٱلۡفِتۡنَةِ وَٱبۡتِغَآءَ تَأۡوِيلِهِۦۖ وَمَا يَعۡلَمُ تَأۡوِيلَهُۥٓ إِلَّا ٱللَّهُۗ وَٱلرَّٰسِخُونَ فِي ٱلۡعِلۡمِ يَقُولُونَ ءَامَنَّا بِهِۦ كُلّٞ مِّنۡ عِندِ رَبِّنَاۗ وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ﴾ [آل عمران: ٧].

***“Yende akitiseli yo buku, kati na yango ezali na mikapo mia polele ya mibeko, mikapo wana nde mizali misisa ya buku, mpe mikapo misusu mizali polele te kati na yango, na yango bato baye bazali na bokono ya libungi o mitema mia bango, bazali sé kolanda mikapo miye mizali polele te, Mpona koluka bomekano to mpe koluka ndimbola na yango, kasi moto moko te ayebi ndimbola na yango sé ye moko Allah, nzonkande baye batonda mayele balobaka ete: Biso tondimi na yango, nyoso ewuti epai na Nkolo na biso, sé bato baye bazali na mayele nde bazali kokanisa”.***
[suratu Âl-Imrân(libota ya imirâni): 7].

**5-** Ezali malamu kotosa bosôló oyo eyebani na tango ya bososolisi mikapo ya molongo, mpe epekisami kokotisa makanisi oyo eyebani te na kati ya bososolisi ya kurani ya lokumu, mpo été kurani ya lokumu ezua te balolenge oyo esengeli te.

**6-** Bokebi na bandimbola ya mabe oyo ezali kotia mosika bantina ya maloba ya Allah na bosôló oyo ya lingomba ya bopeto, mpe ezali kobimisa yango na mibeko ya lokota ya arabo; too mpe na makanisi ya kobongola yango na mabe, too mpe na ntina ya bozangi mayele ya lokota ya arabo mpe malakisi na yango mpe na lolenge ya bosaleli yango, too mpe na ntina ya makanisi ya

pamba pamba ya bantina ya mabe! maloba ya Allah ekumisama mosika na makambo wana.

**Ya muambe: Likamuisi ya kurani ya lokumu:**

Likamuisi ya kurani awa elakisi: lolenge oyo ezali kolekela bokasi ya kosala eloko kowuta na mosala too mpe na makanisi too mpe kobongola makambo.

Mpe likamuisi ezali lolenge ya likambo oyo esalami pona kolakisa bilembo na bilembetele ya bantoma na batindami (kimia mpe losambo ezala likolo na bango).

Nkombo ya likamuisi eyaki te na kurani ya lokumu, ya sôló nde eyaki elembo na elembetele na ba nkombo mosusu.

Mpe kurani ya lokumu ezali maloba ya Allah oyo azali likolo koleka, mpe bantina na yango ezali ya kokoka, mpe lolenge ya kitoko ya mikapo na yango mpe maloba na yango, mpe na ndenge esangisami na lolenge oyo moto akokoka yango te.Allah Nkolo alobi:

﴿ الٓرۚ كِتَٰبٌ أُحۡكِمَتۡ ءَايَٰتُهُۥ ثُمَّ فُصِّلَتۡ مِن لَّدُنۡ حَكِيمٍ خَبِيرٍ ﴾ [هود: ١]

***"Alif lâm Râ, buku eye mikapo miango mibongisami na lolenge ya kitoko mpe milimbolami na oyo atonda boániá moyebi ya ba sango".*** [Suratu Hûd: 1].

Basangisi Allah bamekaki kokotisa ntembe na libandeli ya kurani ya lokumu mpe kobungisa bato na yango na bokeli lokuta mpe na bopanzi makambo mbilinga mbilinga[1], Allah-kembo naye- akitisaki mikapo mpona kosukisa bango na yango, na baya na lolenge ya kurani ya lokumu oyo, too mpe ba suratu zomi, too mpe suratu moko ya pamba, soki ya sôló bazali bato ya bosembo[2], bakokaki yango te. Baye kondima ya sôló été kurani ya lokumu ata soki ezali na lokota ya arabo, mutu akokoka te koya na lolenge na yango,Allah Nkolo alobi:

---

(1) **Ezuami:** Na Al-An'âm mikapo: 7, mpe Al-An'âm: 25, mpe Al-Anbiyâ: 5, mpe Saba: 43, mpe Yâsin: 69, mpe As-Swâffât: 36, mpe Swâd: 2, mpe At-Tûr: 30.

(2) **Ezuami:** Al-Baqarah mikapo: 23, mpe Yûnus: 38, mpe Hûd: 13, mpe At-Tûr: 34.

﴿ أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ فَأۡتُواْ بِسُورَةٖ مِّثۡلِهِۦ وَٱدۡعُواْ مَنِ ٱسۡتَطَعۡتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ﴾ [يونس: ٣٨].

***"Too bazali koloba ete: (Muhammad) nde asalaki yango na ndenge naye, loba: Boya na suratu lokola oyo, mpe bobenga baye banso bakoki kosalisa bino na botiki Allah soki bozali bato ya bosembo".*** [suratu Yûnus: 38].

Kurani ya lokumu epesaki sango moko ya polele oyo ezali kolakisa bozangi bokasi ya bato nionso na bilima sima na bango na koya na kurani ya lokumu lolenge oyo, ata soki bazali kosungana bango na bango: Allah Nkolo alobi:

﴿ قُل لَّئِنِ ٱجۡتَمَعَتِ ٱلۡإِنسُ وَٱلۡجِنُّ عَلَىٰٓ أَن يَأۡتُواْ بِمِثۡلِ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ لَا يَأۡتُونَ بِمِثۡلِهِۦ وَلَوۡ كَانَ بَعۡضُهُمۡ لِبَعۡضٖ ظَهِيرٗا ﴾ [الإسراء: ٨٨].

***"Loba: Ata soki bato mpe bilima basangani mpo basala kurani lokola oyo, bakokoka koya nalolenge na yango te, ata soki bazui lisalisi ya ndenge na ndenge kati na bango".*** [suratu Al-Isrâ (mobembo ya butu): 88].

Mpe kurani ya lokumu ezali likamuisi mpo ete yango ezali liloba ya Allah oyo ekokani te na maloba ya bato, yango ezali likamuisi mpe elembetele ya maloba na yango mpe mikapo na yango mpe na lokota na yango mpe na maye oyo ezali na kati na yango balolenge ya ndimbola mpe ntoki ya bosôló, mpe maye mazali na kati na yango kowuta na basango na masapo ya bososoli, mpe na maye ezuami okati na yango kowuta na mibeko, mpe oyo ezali kotika elembo ya makasi na motema mpe na molimo, mpe na maye ezali nzinga nzinga na yango ya bosôló oyo eyebani mpe ezali kitoko.

Boniboni sango ya kurani ya lokumu ekamuisi banganga ya mayele oyo batali mambi ma molongo, na maye matali mambi mia minzoto, na baye ba mipesi mikumba ya maye matali bomoyi, mpe mosala mua monganga, mpe bato mosusu, mpona bosôló oyo eyebani mpe maye matali molongo oyo ekokani na maye

bazali na boyebi na yango, na maloba ya polele oyo endimamaki te ete ekowuta epai ya motindami oyo ayebaki kotanga te mpe kokoma te na linsanga oyo bayebaki kotanga te mpe kokoma te, na ndembe wana makambo oyo etikalaka koyebana te, ezalaki ntina ya ebele kati na bango ba misokia na nzela ya Allah; pamba te bango bayebaki ete: Ya sôló, maye oyo eyaki na kurani ya lokumu ekokaki kozala maloba ya mutu te, mpe yango ezali ya sôló maloba ya mokeli ya molongo na bato.

Boniboni na kati ya kurani ya lokumu ezali na mikapo oyo ezali kolakisa bo moko ya Allah, mpe ebandeli ya bokeli naye,Allah alobi:

﴿ سَنُرِيهِمۡ ءَايَٰتِنَا فِي ٱلۡأٓفَاقِ وَفِيٓ أَنفُسِهِمۡ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمۡ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّۗ أَوَلَمۡ يَكۡفِ بِرَبِّكَ أَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ﴾

[فصلت: ٥٣].

***“Tokolakisa bango bilembo bia biso okati na kongombela[(1)] mpe na ba nzoto na bango moko, kino ekokomela bango polele ete boye Nkolo wayo akoki te? Ya sôló, ye azali nzeneneke likolo ya biloko binso”.*** [suratu Fusswilat (milimbolama): 53].

**Ya libua: Ndimbola ya bantina ya kurani ya lokumu:**

Ndimbola ezali: komema maloba kowuta na lokota oyo kotia na mosusu,[(2)] bobongoli nionso ezangaka nkokoso te; mpamba te lolenge ya lokota ezali kolakisa moko na kati ya makomi, ekoki kozala mpasi na kobomba oyo eza kolakisa lokota ya maloba na tango oyo bazali kobongola makomi na lokota mosusu[(3)].

Mpe soki oyo ezali lolenge ya kobongola makanisi oyo ewuti epai ya moto, ya sôló kobongola ekozala pasi koleka soki ezali bobongoli ya kurani ya lokumu, mpamba te yango ezali liloba ya Allah oyo ekita kowuta epai ya Allah na lokota ya arabo, ezali

---

(1) Suka ya mokili (horizon).

(2) **Ezuami:** Na lisanu Arabu ya ibn man-zuri (ezali buku ya maloba ma lokota).

(3) **Ezuami:** Na Dilalatu Alfazu ya Ibrahim Anis, lokasa 171-175, mpe Fan Tardjama ya Muhammad iwadu Muhammad, lokasa 19.

emoniseli kowuta epai ya Allah na maloba naye mpe bantina naye, mpe eza mpete te na moto atuta ntolo ete ya sôló ye ayebi bantina nionso ya kurani ya lokumu, too mpe akoka kozongisa lolenge ya maloba na yango na ndenge oyo makomi na yango ezali na arabo.

Mpe ata ko nkokoso ya kobongola kurani ya lokumu ezali, ya sôló banganga ya mayele ya bamizilima bazali kotinda bokomisi kurani ya lokumu mpe sango na yango na molongo mobimba ata ko balokota na bango ekeseni, mpe ekoki kosalama te kaka kowuta na ndimbola[1].

Mpe bobongoli ya kurani ya lokumu na ba lokota misusu ezalaka[2]:

**1-** Too mpe bobongoli ya bantina ya kurani ya lokumu, yango ezali ndimbola ya mpamba oyo etali bososolisi te, yango ekosuka kaka na ndimbola ya oyo ezali kolakisa makomi ya kurani ndenge eyeli.

**2-** Too mpe bobongoli ya bososolisi oyo ebongisama na bandimbola oyo ezali polele mpe ba ndakisa, yango ekozala ndakisa ya bososolisi kurani ya lokumu na lokota oyo ezali arabo te.

Ata ko soki ndimbola ya ba ntina ya kurani ya lokumu ezali polele, ata soki mobongoli na yango azali makasi na ba lokota mibale, mpe ayebi bantina ya mikapo (ya kurani ya lokumu), na yango bobongoli wana ekobengama kurani ya lokumu te, mpona ba ntina mibale[3].

## Ya yambo:

Ya sôló ete kurani ya lokumu ezali maloba ya Allah oyo ekitaki na lokota ya arabo, yango ezali suka na ndimbola mpe na bopesi mibeko, mpe bozongisi lolenge ya mikapo na yango na lokota oyo ezali arabo te ezali kolongola yango kombo ya kurani.

---

(1) **Ezuami:** Na Madj’mu Fatawa ya Ibn Teymiya 4/116.

(2) **Ezuami:** Na Madj’mu Fatawa ya Ibn Teymiya 4/115, mpe 542, mpe tafsir wal mufasiruna ya Muhammad Husein Azahabi 1/23.

(3) **Ezuami:** naAl-Madj’mu char-ha Muhazabu ya Nawawi, 3/342.

## Ya mibale:

Ya sôló, ndimbola ezali kolakisa boyebi ya mobongoli ya ba ntina ya kurani ya lokumu, mpe na lolenge wana ekokani na bososolisi ya kurani, ndenge moko mpe lokola ete bososolisi ya kurani ya lokumu ba kobengaka yango kurani te, Na lolenge wana mpe ndimbola ekoki kobengama kurani te. Mpo été ndimbola ya bantina ya kurani ya lokumu endimama, esengeli été etosa mibeko oyo etiami na banganga ya mayele mpona ndimbola ya bantina ya kurani ya lokumu, mobongoli (kurani ya lokumu), akeba na bozui ndimbola naye nzela mpona kopanza bantina ya mabe ya bantina ya kurani ya lokumu, too mpe oyo ekobebisa bilembo ya bamizilima too mpe na maye mazali bosantu epai na bango, mpe yango ezali maye oyo ebebisi ebele ya ba ndimbola oyo bato misusu bazalaki kosala kowuta na baye bazali komikomisa bamizilima na ndenge ya lokuta, mpe bango bazali na bondimi ya mabe oyo ezali kobebisa lokumu ya lingoma ya islamu na lombango, mpe oyo ezali na bondimi na yango ya kitoko mpe na mibeko na yango ya malamu.

Kowuta na oyo, mudjama'a ya mokonzi fahd oyo ebimisaka ba mus-haf ya lokumu oyo ezali na madinah ya ntoma (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye),ezua mokumba ya bobimisi ba ndimbola oyo ezali sikisiki ya bantina ya kurani ya lokumu, ezali kolengela mpo na bokomisi sango ya kurani ya lokumu epai ya baye balobaka lokota ya arabo te o lokota wa bango ya mbotama.

Mpe matondo na Allah Nkolo ya mikili, mpe losambo ya Allah ezala likolo ya ntoma na biso Muhammad, mpe ezala likolo ya libota naye na ba suahabat naye, bango banso, mpe ba taabi-ina mpe baye balandi bango na bolamu tee mokolo ya suka.

## *Ba Nkombo ya Batindami mpe ba Ntoma oyo Batangami Okati ya Kurani*

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| 1 | Âdam | Adamu | 14 | Loth | Loti |
| 2 | Ayûb | Yobo | 15 | Mûssa | Mose |
| 3 | Al-Yasa' | Elisa | 16 | Muhammad | |
| 4 | Dâ wud | Da vidi | 17 | Nûh | Nowa |
| 5 | Dzul-Kifl | | 18 | Shuaïb | |
| 6 | Hâruna | Alona | 19 | Swâlih | Saulo |
| 7 | Hûd | | 20 | Suleyman | Salomo |
| 8 | Ibrâhîm | Abalayama | 21 | Ya'qûb | Yakobo |
| 9 | Ismâïl | izimayele | 22 | Yahya | Yoane |
| 10 | Is'hâq | Yisaka | 23 | Yûnus | Yona |
| 11 | Idrîs | Enoka | 24 | Yûsuf | Zozefu |
| 12 | Il'yâs | Eliya | 25 | Zakariya | Zakalia |
| 13 | Issa | Yesu | | | |

## *Ba Nkombo Misusu oyo Etangami Okati ya Kurani*

| | | |
|---|---|---|
| 1 | Dzu-al-Qarnaïn | |
| 2 | Djâlût | |
| 3 | Luqmân | |
| 4 | Maryam | Malia |
| 5 | Twâlût | |
| 6 | Hâmân | |
| 7 | Qârûn | |

## *Lolenge ya Ekomameli mpe Etangameli ya Bilembo*

| | | | |
|---|---|---|---|
| آ | Â | غ | GH |
| ئي | II | ئْي | Ï |

## SURATU 1- AL-FÂTIHAH
*(BOFUNGOLI)*




7 Mikapo,
Ekitaki na Makkah

1. Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu.
2. Matondi na Allah Nkolo ya mikili.
3. Atonda boboto Mpe ngolu.
4. Mokonzi ya mokolo ya Lifuta.
5. Yonde (Allah) tozali kobondela mpe epai nayo tozali kosenga lisalisi.
6. Kamba biso na nzela ya nsemba.
7. Nzela ya baye bazwa bolamu nayo ezala te nzela ya baye osilikela bango[1], ezala mpe te nzela ya baye babunga.[2]

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢

ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ٣

مَٰلِكِ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ٤

إِيَّاكَ نَعۡبُدُ وَإِيَّاكَ نَسۡتَعِينُ ٥

ٱهۡدِنَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ٦

صِرَٰطَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمۡتَ عَلَيۡهِمۡ غَيۡرِ
ٱلۡمَغۡضُوبِ عَلَيۡهِمۡ وَلَا ٱلضَّآلِّينَ ٧

---

1 Bayuda.
2 Baklisto.

# SURATU 2- AL-BAQARAH
*(NGOMBE)*




286 Mikapo - Ekitaki na Madinah
Nkombo eye ezwami na mokapo mwa 67/73, Mokapo mwa 281
mokitaki o'tango ntoma asalaki mobembo mwa mobembo esantu.

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Alif, Lâm, Mîm[1].

الٓمٓ ١

2. Buku eye ezali na ntembe te okati na yango ezali kokamba baye babangi (Allah).

ذَٰلِكَ ٱلۡكِتَٰبُ لَا رَيۡبَۛ فِيهِۛ هُدٗى
لِّلۡمُتَّقِينَ ٢

3. Ba oyo bandimi na mabombami mpe batelemisi losambo mpe kowuta na maye topesaki bango bazali kobimisa.

ٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡغَيۡبِ وَيُقِيمُونَ
ٱلصَّلَوٰةَ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣

4. Mpe ba oyo bazali kondima na maye makitisamaki epai nayo mpe na maye makitisamaki liboso nayo mpe bazali kondima na mokolo ya suka.

وَٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ وَمَآ أُنزِلَ
مِن قَبۡلِكَ وَبِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ يُوقِنُونَ ٤

5. Bango nde bakambami kowuta epai ya Nkolo wa bango mpe bango nde balongi.

أُوْلَٰٓئِكَ عَلَىٰ هُدٗى مِّن رَّبِّهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٥

6. Ya sôló ba oyo bapengwa bazali bobele bongo, okebisa bango to okebisa bango te bakondimaka te.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ سَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ
ءَأَنذَرۡتَهُمۡ أَمۡ لَمۡ تُنذِرۡهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٦

7. Allah asila kokanga mitema mia bango mpe boyoki na bango, mpe azipi bomoni na

خَتَمَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ وَعَلَىٰ
سَمۡعِهِمۡۖ وَعَلَىٰٓ أَبۡصَٰرِهِمۡ غِشَٰوَةٞۖ

1 **Ba suratu oyo:** 2, 3, 7, 10, 11, 12, 13, 14, 15, 19, 20, 26, 27, 28, 29, 30, 31, 32, 36, 38, 40, 41, 42, 43, 44, 45, 46, 50, 68, Bibandeli na yango ezali ba letele oyo bantina na yango eyebani te, bandimbola na yango eyebi kaka ye moko Allah.

bango mpe bakozua etumbu enene.

وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٧

**8.** Mpe okati ya bato basusu bazali koloba ete tondimi na Allah, mpe na mokolo ya suka, mpe bango bazali bandimi te.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ
وَبِٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَمَا هُم بِمُؤۡمِنِينَ ٨

**9.** Bakanisi ete bazali kokosa Allah na bandimi, nzoka nde bazali komikosa sé bango moko kasi bazali koyeba te.

يُخَٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَمَا
يَخۡدَعُونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ٩

**10.** Okati ya mitema mia bango mitondi na bokono, mpe Allah akobakisela bango bokono ya makasi; mpe bazali na etumbu ya makasi na maye bazalaki kokosa.

فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ فَزَادَهُمُ ٱللَّهُ
مَرَضٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمُۢ بِمَا كَانُواْ
يَكۡذِبُونَ ١٠

**11.** Mpe soki bayebisi bango bobebisa te okati ya mokili, bakolobaka ete: Ya sôló biso tozali babongisi.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ لَا تُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ
قَالُوٓاْ إِنَّمَا نَحۡنُ مُصۡلِحُونَ ١١

**12.** Kasi bango bazali babebisi, mpe bango bazali komiyeba te.

أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡمُفۡسِدُونَ وَلَٰكِن لَّا
يَشۡعُرُونَ ١٢

**13.** Mpe soki bayebisi bango, bondima ndenge bato bandimi, bakoloba ete: Boye, tondima lokola bazoba bandimi? Mpe ya sôló bango nde bazoba kasi bazali komiyeba te.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ ءَامِنُواْ كَمَآ ءَامَنَ ٱلنَّاسُ
قَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ كَمَآ ءَامَنَ ٱلسُّفَهَآءُۗ
أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلسُّفَهَآءُ وَلَٰكِن لَّا
يَعۡلَمُونَ ١٣

**14.** Mpe soki bakutani na ba oyo bandima bakolobaka: Tondimi, soki bakutani epai ya bazabulu na bango, bakolobaka ete: Biso tozali elongo moko na bino, ya sôló tozali sé kotiola bango.

وَإِذَا لَقُواْ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا
خَلَوۡاْ إِلَىٰ شَيَٰطِينِهِمۡ قَالُوٓاْ إِنَّا مَعَكُمۡ
إِنَّمَا نَحۡنُ مُسۡتَهۡزِءُونَ ١٤

15. Allah akotiolaka mpe bango, mpe akobakisela bango bopengwi na ntango molayi.

16. Bango nde basila kosomba libungi batiki bokambemi, kasi mombongo mwa bango mozali na lifuti te, mpe bakokambama te.

17. Ndakisa na bango ezali lokola moto oyo apelisi móto, mpe na tango móto engali zinga zinga na yango Allah abungisi bongengi bwa bango, mpe atiki bango okati ya molili, bakomonaka te.

18. Bakoyokaka bosembo ata moke te, mpe bakolobelaka yongo ata moke te, mpe bakomona yango ata moke te, mpe bakozongaka na bosembo te.

19. Lokola mapata ya moyindo lolenge mbula eyaka mpe na lokito ya nkake na bazali kotia misapi na matoyi mia bango mpo na bobangi lokito ya nkake mpe mpona bobangi ete bakufa, mpe Allah azali mozingi ya bapengwi o bisika binso.

20. Etikalaki sé moke eboma miso na bango mikalali, tango inso bongengi wana ekomeli bango bakotambola, mpe soki molili mozongi batelemi, kasi soki Allah alingaki nde abomi boyoki mpe bomoni bwa bango, ya sôló Allah

ٱللَّهُ يَسۡتَهۡزِئُ بِهِمۡ وَيَمُدُّهُمۡ فِي طُغۡيَٰنِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ﴿١٥﴾

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشۡتَرَوُاْ ٱلضَّلَٰلَةَ بِٱلۡهُدَىٰ فَمَا رَبِحَت تِّجَٰرَتُهُمۡ وَمَا كَانُواْ مُهۡتَدِينَ ﴿١٦﴾

مَثَلُهُمۡ كَمَثَلِ ٱلَّذِي ٱسۡتَوۡقَدَ نَارٗا فَلَمَّآ أَضَآءَتۡ مَا حَوۡلَهُۥ ذَهَبَ ٱللَّهُ بِنُورِهِمۡ وَتَرَكَهُمۡ فِي ظُلُمَٰتٖ لَّا يُبۡصِرُونَ ﴿١٧﴾

صُمُّۢ بُكۡمٌ عُمۡيٞ فَهُمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ﴿١٨﴾

أَوۡ كَصَيِّبٖ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فِيهِ ظُلُمَٰتٞ وَرَعۡدٞ وَبَرۡقٞ يَجۡعَلُونَ أَصَٰبِعَهُمۡ فِيٓ ءَاذَانِهِم مِّنَ ٱلصَّوَٰعِقِ حَذَرَ ٱلۡمَوۡتِۚ وَٱللَّهُ مُحِيطُۢ بِٱلۡكَٰفِرِينَ ﴿١٩﴾

يَكَادُ ٱلۡبَرۡقُ يَخۡطَفُ أَبۡصَٰرَهُمۡۖ كُلَّمَآ أَضَآءَ لَهُم مَّشَوۡاْ فِيهِ وَإِذَآ أَظۡلَمَ عَلَيۡهِمۡ قَامُواْۚ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَذَهَبَ بِسَمۡعِهِمۡ وَأَبۡصَٰرِهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ﴿٢٠﴾

azali na nguya likolo lia biloko binso.

**21.** Eh bino bato! Bobondela Nkolo wa bino oyo akeli bino mpe akeli ba oyo balekaki liboso na bino mpo bozwa bobangi.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱعۡبُدُواْ رَبَّكُمُ ٱلَّذِي خَلَقَكُمۡ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ٢١

**22.** Ye nde oyo akeli mpo na bino mabele lokola mbeto, mpe likolo lokola etando, mpe azali kokitisa mayi kowuta likolo, mpe azali kobimisa na yango bambuma ya lolenge nyonso ezala bozwi mpo na bino, mpe bozuela Allah basangisi te wana bosili koyeba.

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ فِرَٰشٗا وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءٗ وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجَ بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ رِزۡقٗا لَّكُمۡۖ فَلَا تَجۡعَلُواْ لِلَّهِ أَندَادٗا وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٢٢

**23.** Mpe soki bozali na ntembe na maye tokitisaki epai ya mowumbu na biso, boya na suratu lolenge na yango mpe bobenga banzeneneke na bino[1] na botiki Allah soki bozali bato ya bosembo.

وَإِن كُنتُمۡ فِي رَيۡبٖ مِّمَّا نَزَّلۡنَا عَلَىٰ عَبۡدِنَا فَأۡتُواْ بِسُورَةٖ مِّن مِّثۡلِهِۦ وَٱدۡعُواْ شُهَدَآءَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٢٣

**24.** Mpe soki bosali yango te, mpe bokokoka kosala yango te, bobanga móto oyo nkoni na yango ekozala bato na mabanga, elengelami mpona bapengwi.

فَإِن لَّمۡ تَفۡعَلُواْ وَلَن تَفۡعَلُواْ فَٱتَّقُواْ ٱلنَّارَ ٱلَّتِي وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ وَٱلۡحِجَارَةُۖ أُعِدَّتۡ لِلۡكَٰفِرِينَ ٢٤

**25.** Mpe pesa sango ya malamu epai na ba oyo bandimi mpe bazali kosala misala ya malamu, ya sôló bakozala na bisika mingala mikotiola na nsé na yango. Ntango inso bazali koleisama na

وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ كُلَّمَا رُزِقُواْ مِنۡهَا مِن ثَمَرَةٖ رِّزۡقٗا قَالُواْ هَٰذَا ٱلَّذِي رُزِقۡنَا مِن قَبۡلُۖ

1 Baye oyo bazali kobondela na botiki Allah.

bambuma, bakoloba ete: Oyo nde (mbuma) toleisamaki liboso kasi, ekozala na lolenge mosusu. Mpe okati ya lola bakozala na basi baye bapetolama mpe kuna[1], bakozala seko na seko.

وَأُتُوا۟ بِهِۦ مُتَشَٰبِهًا ۖ وَلَهُمْ فِيهَآ أَزْوَٰجٌ
مُّطَهَّرَةٌ ۖ وَهُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٥

**26.** Ya sôló, Allah azalaka na nsoni te ya kopesa ndakisa na eloko songolo oyo ye alingi ata soki ezali eloko moke lokola ngungi to mpe ndakisa mosusu likolo na yango. Mpe mpona ba oyo bandima bazali koyeba ete yango ezali bosembo kowuta epai ya Nkolo na bango. Mpe baye bapengwa, bakoloba ete nini Allah alingi koloba na bandakisa eye? Mpona yango bayike[2] bakozala na bobungi mpe bayike bakokambama, kasi, sé bato mabe nde bazali kobungisama na yango.

۞ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَسْتَحْىِۦٓ أَن يَضْرِبَ
مَثَلًا مَّا بَعُوضَةً فَمَا فَوْقَهَا ۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ فَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّهِمْ ۖ
وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فَيَقُولُونَ مَاذَآ
أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلًا ۘ يُضِلُّ بِهِۦ كَثِيرًا
وَيَهْدِى بِهِۦ كَثِيرًا ۚ وَمَا يُضِلُّ بِهِۦٓ إِلَّا
ٱلْفَٰسِقِينَ ٢٦

**27.** Baye bazali kokata boyokani eye bayokanaki na Allah, mpe bazali kokabola maye Allah apesaki ndingisa ete ekangisama, mpe bazali kobebisa okati ya mabele; bango nde bazali bazangi.

ٱلَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهْدَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ
مِيثَٰقِهِۦ وَيَقْطَعُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن
يُوصَلَ وَيُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ٢٧

**28.** Ndenge nini bokopengwa na Allah mpe bozalaki bibembe mpe apesi bino bomoyi? Sima akoboma bino, sima akosekwisa bino mpe epai naye nde bokozongisama.

كَيْفَ تَكْفُرُونَ بِٱللَّهِ وَكُنتُمْ أَمْوَٰتًا
فَأَحْيَٰكُمْ ۖ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ
ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٢٨

1 Na kati ya lola.
2 Ebele.

**29.** Ye nde akeli mpo na bino maye manso mazuami o mabele, sima amitalisi na mapata, mpe akeli mapata nsambo, ye nde azali na boyebi ya biloko binso.

هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ لَكُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ
جَمِيعًا ثُمَّ ٱسْتَوَىٰٓ إِلَى ٱلسَّمَآءِ فَسَوَّىٰهُنَّ
سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ ۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَىْءٍ
عَلِيمٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Mpe tango Nkolo wa yo alobaki na ba anzelu ete: Ya sôló ngai nalingi kotia na mabele mokitani. Bayanolaki ete: Olingi otia kati na mabele oyo akobebisa mpe akosopa makila? Mpe biso tozali kokumisa yo mpe tozali kokumisa bosantu bwayo. (Allah) alobaki ete: Ya sôló ngai nazali na boyebi na maye bino boyebi te.

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّى جَاعِلٌ
فِى ٱلْأَرْضِ خَلِيفَةً ۖ قَالُوٓا۟ أَتَجْعَلُ فِيهَا
مَن يُفْسِدُ فِيهَا وَيَسْفِكُ ٱلدِّمَآءَ وَنَحْنُ
نُسَبِّحُ بِحَمْدِكَ وَنُقَدِّسُ لَكَ ۖ قَالَ إِنِّىٓ
أَعْلَمُ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Mpe atangisaki Âdam bankombo ya bikelamu binso, nsima atiaki yango liboso ya ba anzelu mpe alobaki: Botangela ngai bankombo ya bikelamu biye soki ya sôló bozali na bosembo.

وَعَلَّمَ ءَادَمَ ٱلْأَسْمَآءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمْ
عَلَى ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ فَقَالَ أَنۢبِـُٔونِى بِأَسْمَآءِ
هَٰٓؤُلَآءِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Bayanoli: Lokumu nayo! Tozali na boyebi te kaka na maye otangisaki biso. Ya sôló yo ozali moyebi ya manso mpe otondi na bwanya.

قَالُوا۟ سُبْحَٰنَكَ لَا عِلْمَ لَنَآ إِلَّا مَا
عَلَّمْتَنَآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٣٢﴾

**33.** Alobaki: Eh Âdam! tangela bango bankombo ya bikelamu biye. Mpe na tango atangelaki bango bankombo na yango, (Allah) alobaki: Nayebisaki bino te ete ya sôló ngai nayebi mabombami ya likolo na ya nsé mpe nayebi maye bobimisaka polele na maye bobombaka?

قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ أَنۢبِئْهُم بِأَسْمَآئِهِمْ ۖ فَلَمَّآ
أَنۢبَأَهُم بِأَسْمَآئِهِمْ قَالَ أَلَمْ أَقُل
لَّكُمْ إِنِّىٓ أَعْلَمُ غَيْبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ وَأَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا كُنتُمْ
تَكْتُمُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Mpe na tango toyebisaki na ba anzelu bogumbamela Âdam, banso bagumbamaki longola sé ibilisi[1] oyo atondisamaki na lolendo mpe azalaki okati ya bapengwi.

وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ
فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ أَبَىٰ وَٱسۡتَكۡبَرَ
وَكَانَ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٣٤

**35.** Mpe tolobaki: Eh Âdam! Fanda na mwasi nayo okati ya lola, mpe bolia binso biye bokolinga, mpe bobeleme te penepene na nzete oyo, soki bobelemi penepene na yango bokozala elongo ya babubi.

وَقُلۡنَا يَٰٓـَٔادَمُ ٱسۡكُنۡ أَنتَ وَزَوۡجُكَ
ٱلۡجَنَّةَ وَكُلَا مِنۡهَا رَغَدًا حَيۡثُ شِئۡتُمَا
وَلَا تَقۡرَبَا هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٣٥

**36.** Mpe na sima satana akosaki bango mpe abimisaki bango o esika eye bazwamaki. Mpe tolobaki bokita bino na bino bokozala banguna mpe bokozala o mabele na bisengo ya ngonga moke.

فَأَزَلَّهُمَا ٱلشَّيۡطَٰنُ عَنۡهَا فَأَخۡرَجَهُمَا
مِمَّا كَانَا فِيهِۖ وَقُلۡنَا ٱهۡبِطُواْ بَعۡضُكُمۡ
لِبَعۡضٍ عَدُوّٞۖ وَلَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُسۡتَقَرّٞ
وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٖ ٣٦

**37.** Mpe Âdam azuaki maloba ya bolimbisi epai ya Nkolo wa ye, mpe (Allah) alimbisaki ye, ya sôló ye azali moyoki tubela mpe atonda ngolu.

فَتَلَقَّىٰٓ ءَادَمُ مِن رَّبِّهِۦ كَلِمَٰتٖ فَتَابَ
عَلَيۡهِۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ٣٧

**38.** Mpe tolobaki: Bokita bino banso, kowuta nakati na yango![2] mpe ya sôló tango inso bokambami ekokomela bino uta epayi na ngai, ba oyo bakolanda bokambami bwa ngai, bakozala na bobangi te, mpe bakozala na mawa te.

قُلۡنَا ٱهۡبِطُواْ مِنۡهَا جَمِيعٗاۖ فَإِمَّا يَأۡتِيَنَّكُم
مِّنِّي هُدٗى فَمَن تَبِعَ هُدَايَ فَلَا خَوۡفٌ
عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٣٨

1 Satana.
2 Lola.

**39.** mpe baye bapengwa mpe bazali kobuka lokuta na mikapo na biso, bango nde bato ya lifelo. Bakozala seko o kati na yango.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ
أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٣٩

**40.** Eh bana ya Isalayele! Bokanisa bolamu na ngai oyo napesaki bino, mpe bokokisa elaka na ngai na kokisa elaka na bino. Mpe ngai nde esengeli bobanga.

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ ٱلَّتِيٓ
أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ وَأَوۡفُواْ بِعَهۡدِيٓ أُوفِ
بِعَهۡدِكُمۡ وَإِيَّٰيَ فَٱرۡهَبُونِ ٤٠

**41.** Mpe bondima maye nakitisaki, ezali kondima na maye bozali nayango, mpe bozala te bato ya liboso mpona koboya yango. Mpe boteka te mikapo mia ngai na ntalo moke, mpe nga nde esengeli bobanga.

وَءَامِنُواْ بِمَآ أَنزَلۡتُ مُصَدِّقٗا لِّمَا مَعَكُمۡ
وَلَا تَكُونُوٓاْ أَوَّلَ كَافِرِۭ بِهِۦۖ وَلَا تَشۡتَرُواْ
بِـَٔايَٰتِي ثَمَنٗا قَلِيلٗا وَإِيَّٰيَ فَٱتَّقُونِ ٤١

**42.** Mpe bosangisa bosembo na lokuta te, mpe bozali kobomba bosembo mpe na bino bozali koyeba.

وَلَا تَلۡبِسُواْ ٱلۡحَقَّ بِٱلۡبَٰطِلِ وَتَكۡتُمُواْ
ٱلۡحَقَّ وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٤٢

**43.** Mpe botelemisa losambo, mpe bobimisa zakat[1], mpe bogumbama elongo na bagumbami.

وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱرۡكَعُواْ
مَعَ ٱلرَّٰكِعِينَ ٤٣

**44.** Bozali kotinda bato na bolamu mpe bozali komibosana bino moko, mpe bino bozali kotanga buku? Boye bozali na bososoli te?

۞ أَتَأۡمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلۡبِرِّ وَتَنسَوۡنَ
أَنفُسَكُمۡ وَأَنتُمۡ تَتۡلُونَ ٱلۡكِتَٰبَۚ أَفَلَا
تَعۡقِلُونَ ٤٤

**45.** Boluka lisalisi na koyika mpiko mpe na losambo, pamba te yango ezali mpasi te epai ya babangi (Allah).

وَٱسۡتَعِينُواْ بِٱلصَّبۡرِ وَٱلصَّلَوٰةِۚ وَإِنَّهَا
لَكَبِيرَةٌ إِلَّا عَلَى ٱلۡخَٰشِعِينَ ٤٥

1 **Zakat:** Ezali likabo oyo bato ya bozwi bapesaka babola mbala moko na mbula.

**46.** Baye bazali kolikia ete ya sôló bakokutana na Nkolo na bango, mpe ya sôló epai naye nde bakozongaka.

ٱلَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُواْ رَبِّهِمۡ وَأَنَّهُمۡ
إِلَيۡهِ رَٰجِعُونَ ٤٦

**47.** Eh bino bana ya Isalayele! Bokanisa bolamu na ngai napesaki epai na bino, mpe ya sôló ngai napesa bino lokumu likolo ya mokili mobimba[1].

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ ٱلَّتِيٓ
أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ وَأَنِّي فَضَّلۡتُكُمۡ عَلَى
ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٧

**48.** Mpe bobanga mokolo moye molimo moko mokosalisaka mosusu ata na eloko moko te, mpe bobondeli ekondimama te, mpe bosikoli ekoyambama te, mpe bakozua lisungi te.

وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا لَّا تَجۡزِي نَفۡسٌ عَن نَّفۡسٖ
شَيۡـٔٗا وَلَا يُقۡبَلُ مِنۡهَا شَفَٰعَةٞ وَلَا يُؤۡخَذُ
مِنۡهَا عَدۡلٞ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ٤٨

**49.** Mpe ntango tobikisaki bino epai ya bato ya falo, bazalaki konyokola bino na bitumbu binene, bazalaki kokata bakingo ya bana na bino mpe bazalaki kotika basi na bino na bomoyi mpe bozalaki na mimekano minene kowuta epai ya Nkolo wa bino.

وَإِذۡ نَجَّيۡنَٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ
يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ يُذَبِّحُونَ
أَبۡنَآءَكُمۡ وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ وَفِي
ذَٰلِكُم بَلَآءٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ٤٩

**50.** Mpe tango tokabolaki ebale mpo na bino (bokatisa ngambo esusu), mpe ya sôló tobikisaki bino mpe tozindisaki bato ya falo okati ya mayi, na bino bozalaki komona.

وَإِذۡ فَرَقۡنَا بِكُمُ ٱلۡبَحۡرَ فَأَنجَيۡنَٰكُمۡ
وَأَغۡرَقۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ وَأَنتُمۡ
تَنظُرُونَ ٥٠

**51.** Mpe tango topesaki elaka epai ya Mûssa babutu ntuku minei, mpe bobondelaki mwana ngombe sima naye, mpe bozalaki babubi.

وَإِذۡ وَٰعَدۡنَا مُوسَىٰٓ أَرۡبَعِينَ لَيۡلَةٗ ثُمَّ
ٱتَّخَذۡتُمُ ٱلۡعِجۡلَ مِنۢ بَعۡدِهِۦ وَأَنتُمۡ
ظَٰلِمُونَ ٥١

1 Na tango na Bango.

**52.** Sima, tolimbisaki bino na yango, mpo ete bokoka kotondo.

ثُمَّ عَفَوۡنَا عَنكُم مِّنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ
لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٥٢

**53.** Mpe tango topesaki Mûssa buku mpe bososoli mpo ete bino bokambama.

وَإِذۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡفُرۡقَانَ
لَعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ٥٣

**54.** Mpe tango Mûssa alobaki na bato naye: Eh bino bato na ngai! ya sôló bino bomibubaki bino moko mpona kobondela mwana ngombe mpe botubela epai na Nkolo na bino, bomiboma kati kati na bino, wana nde ezali malamu epai ya Nkolo na bino. Mpe ayambi tubela na bino, ya sôló ye nde molimbisi atonda ngolu.

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ يَٰقَوۡمِ إِنَّكُمۡ
ظَلَمۡتُمۡ أَنفُسَكُم بِٱتِّخَاذِكُمُ ٱلۡعِجۡلَ
فَتُوبُوٓاْ إِلَىٰ بَارِئِكُمۡ فَٱقۡتُلُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ
ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ عِندَ بَارِئِكُمۡ
فَتَابَ عَلَيۡكُمۡۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ
ٱلرَّحِيمُ ٥٤

**55.** Mpe tango bolobaki: Eh Mûssa! Tokoki kondimela yo te kino tomona Allah polele, lokito ya nkake ebetaki bino, mpe bino bozalaki kotala.

وَإِذۡ قُلۡتُمۡ يَٰمُوسَىٰ لَن نُّؤۡمِنَ لَكَ حَتَّىٰ
نَرَى ٱللَّهَ جَهۡرَةٗ فَأَخَذَتۡكُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ
وَأَنتُمۡ تَنظُرُونَ ٥٥

**56.** Sima, tosekwisaki bino sima ya bino kokufa mpo ete bokoka kotondo.

ثُمَّ بَعَثۡنَٰكُم مِّنۢ بَعۡدِ مَوۡتِكُمۡ
لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٥٦

**57.** Mpe tobombaki bino okati ya elili ya londende, mpe tokitiselaki bino manna[1] mpe salwa,[2] bolia bilei ya malamu biye bipesamaki mpona bino, mpe babubaki biso te kasi bango moko bamibubaki.

وَظَلَّلۡنَا عَلَيۡكُمُ ٱلۡغَمَامَ وَأَنزَلۡنَا
عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَنَّ وَٱلسَّلۡوَىٰۖ كُلُواْ مِن
طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقۡنَٰكُمۡۚ وَمَا ظَلَمُونَا
وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٥٧

1 **Manna:** Ezali: Masanga ya sukali oyo ezali lokola mafuta ya nzoyi.

2 **Salwa:** Ezali: Ndeke ya moke oyo ezali na mosuni ya elengi.

**58.** Mpe o tango tolobaki: Bokota na etuka eye, mpe bolia okati na yango ndenge bokosepela, mpe bokota na ekuke na bofukami, mpe boloba maloba ya bolimbisi, tokolimbisa mbeba na bino mpe tokobakisela bato ya malamu bolamu.

وَإِذۡ قُلۡنَا ٱدۡخُلُواْ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةَ فَكُلُواْ
مِنۡهَا حَيۡثُ شِئۡتُمۡ رَغَدٗا وَٱدۡخُلُواْ
ٱلۡبَابَ سُجَّدٗا وَقُولُواْ حِطَّةٞ نَّغۡفِرۡ لَكُمۡ
خَطَٰيَٰكُمۡۚ وَسَنَزِيدُ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٥٨

**59.** Mpe babubi bayaki na liloba mosusu bayebisaki bango te, mpe tokitiselaki bango etumbu na likolo mpo na mabe bazaliki kosala.

فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ قَوۡلًا غَيۡرَ ٱلَّذِي قِيلَ
لَهُمۡ فَأَنزَلۡنَا عَلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ رِجۡزٗا مِّنَ
ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ٥٩

**60.** Mpe tango Mûssa alukaki lolenge ya komelisa bato naye (mayi), mpe tolobaki naye: beta lingenda nayo likolo ya libanga. Mpe tango abetaki ekabwanaki na biteni zomi na mibale ya mingala, bato banso bayebaki bisika bakomela, bolia mpe bomele kowuta na bozui oyo Allah apesi bino, kasi botia mobulu okati ya mabele te.

۞ وَإِذِ ٱسۡتَسۡقَىٰ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ فَقُلۡنَا
ٱضۡرِب بِّعَصَاكَ ٱلۡحَجَرَۖ فَٱنفَجَرَتۡ مِنۡهُ
ٱثۡنَتَا عَشۡرَةَ عَيۡنٗاۖ قَدۡ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٖ
مَّشۡرَبَهُمۡۖ كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ مِن رِّزۡقِ ٱللَّهِ
وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٦٠

**61.** Mpe bino bokanisa tango bolobaki: Eh Mûssa! biso tolembi kolia bilei sé moko. Bondela na Nkolo nayo (Allah) mpo abimisa pona biso bilei kowuta na mabele ebimisa: Ndunda, maboke, hayi, solo mpe matungulu, alobi: Bolingi bobalola oyo ya malamu koleka na oyo ya mokie? Boye bokita(bokende) na engumba eye bino bolingi, mpe bino ya sôló bokozua oyo bozali kosenga. Mpe minyoko mibetaki bango bozangi, mpe bokono mpe

وَإِذۡ قُلۡتُمۡ يَٰمُوسَىٰ لَن نَّصۡبِرَ عَلَىٰ
طَعَامٖ وَٰحِدٖ فَٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ يُخۡرِجۡ
لَنَا مِمَّا تُنۢبِتُ ٱلۡأَرۡضُ مِنۢ بَقۡلِهَا
وَقِثَّآئِهَا وَفُومِهَا وَعَدَسِهَا وَبَصَلِهَاۖ
قَالَ أَتَسۡتَبۡدِلُونَ ٱلَّذِي هُوَ أَدۡنَىٰ بِٱلَّذِي
هُوَ خَيۡرٌۚ ٱهۡبِطُواْ مِصۡرٗا فَإِنَّ لَكُم
مَّا سَأَلۡتُمۡۗ وَضُرِبَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلذِّلَّةُ
وَٱلۡمَسۡكَنَةُ وَبَآءُو بِغَضَبٖ مِّنَ ٱللَّهِۗ
ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَانُواْ يَكۡفُرُونَ

بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقۡتُلُونَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّۗ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَواْ وَّكَانُواْ يَعۡتَدُونَ ٦١

kanda ya Allah ekitelaki bango. Nyonso wana mpo ya sôló bango bazalaka kopengwa na bilembo ya Allah, mpe bazalaki koboma bantoma mpamba. Nyonso wana mpo bazalaka koboya kotosa mpe balekisaki ndelo.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلنَّصَٰرَىٰ وَٱلصَّٰبِـِٔينَ مَنۡ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَلَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٦٢

**62.** Ya sôló, baye bandima mpe baye bamikomisi bayuda mpe baklisto na baswâbi-îna[1] oyo akondima na Allah mpe na mokolo mwa suka mpe asali misala ya malamu, bakofutama epai ya Nkolo wa bango, mpe bakozala na bobangi te, mpe mawa te.

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَكُمۡ وَرَفَعۡنَا فَوۡقَكُمُ ٱلطُّورَ خُذُواْ مَآ ءَاتَيۡنَٰكُم بِقُوَّةٖ وَٱذۡكُرُواْ مَا فِيهِ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ٦٣

**63.** Mpe bokanisa mikano miye tozuelaki bino, mpe totombolaki likolo na bino ngomba, bosimba maye topesi bino makasi mpe bokanisa maye mazali na kati na yango mpo ete bozala na bobangi (ya Allah).

ثُمَّ تَوَلَّيۡتُم مِّنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَۖ فَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ لَكُنتُم مِّنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٦٤

**64.** Sima bopesaki yango mokongo, mpe soki ezalaki bolamu ya Allah likolo ya bino mpe mawa naye te, nde bolingaki bozala na molongo ya bazangi.

وَلَقَدۡ عَلِمۡتُمُ ٱلَّذِينَ ٱعۡتَدَوۡاْ مِنكُمۡ فِي ٱلسَّبۡتِ فَقُلۡنَا لَهُمۡ كُونُواْ قِرَدَةً خَٰسِـِٔينَ ٦٥

**65.** Mpe ya sôló boyebaki baye oyo balekisaki ndelo na kati ya bino mpona mokolo mwa mposo, mpe tolobaki na bango: bozala bamakako biloko bizangi ntina.

1 **Baswâbi-îna:** Bazali bayuda te mpe baklisto te, kasi bazali ba sangisi Allah.

**66.** Mpe totiaki yango ezala ndakisa mpona bingumba biye bizalaki zingazinga na yango mpe ezalaki toli mpona babangi.

فَجَعَلْنَٰهَا نَكَٰلًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهَا وَمَا
خَلْفَهَا وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ٦٦

**67.** Mpe tango Mûssa alobaki na bato naye: Ya sôló, Allah apesi na bino mobeko ete: Boboma ngombe. Balobaki: yo ozali kozua biso na maseki? (Mûssa) alobaki ete: Na mibateli epai ya Allah mpo ete nazala te na molongo ya bazoba.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦٓ إِنَّ ٱللَّهَ
يَأْمُرُكُمْ أَن تَذْبَحُوا۟ بَقَرَةً ۖ قَالُوٓا۟
أَتَتَّخِذُنَا هُزُوًا ۖ قَالَ أَعُوذُ بِٱللَّهِ أَنْ
أَكُونَ مِنَ ٱلْجَٰهِلِينَ ٦٧

**68.** Balobaki: Sengela biso Nkolo nayo alakisa biso ngombe wana ezali ndenge nini. (Mûssa) alobi: Ya sôló ye Nkolo alobi: Ya sôló ngombe wana ezali mobange te mpe elenge te, ezali na kati kati ya wana. Mpe bosala maye botindami.

قَالُوا۟ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِىَ ۚ
قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا فَارِضٌ
وَلَا بِكْرٌ عَوَانٌۢ بَيْنَ ذَٰلِكَ ۖ فَٱفْعَلُوا۟ مَا
تُؤْمَرُونَ ٦٨

**69.** Balobaki: Sengela biso Nkolo wa yo alakisa biso polele langi na yango ezali nini. (Mûssa) alobaki: Ya sôló ye Nkolo na bino alobi: Ya sôló ngombe wana ezali na langi ya mosaka ya makasi[1] esepelisa bato tango bakomona yango.

قَالُوا۟ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا لَوْنُهَا ۚ
قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ صَفْرَآءُ فَاقِعٌ
لَّوْنُهَا تَسُرُّ ٱلنَّٰظِرِينَ ٦٩

**70.** Balobaki: Sengela biso Nkolo wa yo alakisa polele ngombe yango, ya sôló, epai na biso bangombe bazali lolenge moko. Mpe ya sôló biso na bolingi ya Allah tokokambama.

قَالُوا۟ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِىَ إِنَّ
ٱلْبَقَرَ تَشَٰبَهَ عَلَيْنَا وَإِنَّآ إِن شَآءَ ٱللَّهُ
لَمُهْتَدُونَ ٧٠

1 Mayi ya mosaka.

**71.** (Mûssa) alobaki: Ya sôló Nkolo wa bino alobi: Ya sôló ngombe yango ezala te oyo enuni na mosala ya bilanga, ezala te mpe ngombe ya makolo matengama to mabukama te. Balobaki: sika oyo nde olobi bosembo, mpe basasaki yango, pe bazalaki mpenza na posa ya kosala yango te.

قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٞ لَّا ذَلُولٞ تُثِيرُ ٱلۡأَرۡضَ وَلَا تَسۡقِي ٱلۡحَرۡثَ مُسَلَّمَةٞ لَّا شِيَةَ فِيهَاۚ قَالُواْ ٱلۡـَٰٔنَ جِئۡتَ بِٱلۡحَقِّۚ فَذَبَحُوهَا وَمَا كَادُواْ يَفۡعَلُونَ ٧١

**72.** Mpe tango bobomaki moto, mpe moko na moko kati na bino abandaki koluka koyeba nani mobomi, mpe Allah nde mobimisi maye bino bozali kobomba.

وَإِذۡ قَتَلۡتُمۡ نَفۡسٗا فَٱدَّٰرَٰٔتُمۡ فِيهَاۖ وَٱللَّهُ مُخۡرِجٞ مَّا كُنتُمۡ تَكۡتُمُونَ ٧٢

**73.** Mpe tolobaki:[1] bobeta ye[2] na ndambo na yango,[3] na ndenge wana nde Allah akosekwisa bawei, mpe Allah azali kolakisa bino bilembo biye mpo ete bino bososola.

فَقُلۡنَا ٱضۡرِبُوهُ بِبَعۡضِهَاۚ كَذَٰلِكَ يُحۡيِ ٱللَّهُ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَيُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٧٣

**74.** Sima mitema mia bino mikomaki makasi. Lokola mabanga to makasi koleka mabanga, pamba te ya sôló kati ya mabanga, misusu mingala mizali kobima kati na yango, mpe mabanga misusu mizali kopasuka mpe mibimisi mayi, mpe ya sôló okati ya mabanga misusu ekweyaka mpona bobangi Allah. Mpe Allah abosani te maye bozali kosala.

ثُمَّ قَسَتۡ قُلُوبُكُم مِّنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ فَهِيَ كَٱلۡحِجَارَةِ أَوۡ أَشَدُّ قَسۡوَةٗۚ وَإِنَّ مِنَ ٱلۡحِجَارَةِ لَمَا يَتَفَجَّرُ مِنۡهُ ٱلۡأَنۡهَٰرُۚ وَإِنَّ مِنۡهَا لَمَا يَشَّقَّقُ فَيَخۡرُجُ مِنۡهُ ٱلۡمَآءُۚ وَإِنَّ مِنۡهَا لَمَا يَهۡبِطُ مِنۡ خَشۡيَةِ ٱللَّهِۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ٧٤

---

1 Allah.
2 Moweyi.
3 Ngombe.

**75.** Boye bozali kolikia (bamizilima) ete bato ya motindo wana (bayuda), bakondimela bino? Mpe ya sôló lisanga ezalaki kati na bango bazalaki koyoka maloba ya Allah, mpe babaloli yango sima na bango kozua mayele, mpe bango bazali koyeba?

۞ أَفَتَطْمَعُونَ أَن يُؤْمِنُوا۟ لَكُمْ وَقَدْ
كَانَ فَرِيقٌ مِّنْهُمْ يَسْمَعُونَ كَلَٰمَ ٱللَّهِ
ثُمَّ يُحَرِّفُونَهُۥ مِنۢ بَعْدِ مَا عَقَلُوهُ وَهُمْ
يَعْلَمُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Mpe tango bakokutana (bayuda) na baye bandima (bamizilima), bakolobaka: Tondimi; mpe soki bazali bango na bango (bayuda), bakolobaka: Bokoyebisa bango mpona maye Allah afungoleli bino? Mpo bazala na maloba ya elonga Likolo na bino liboso lia Nkolo wa bino, Boye bozali na mayele te?

وَإِذَا لَقُوا۟ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا
وَإِذَا خَلَا بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ قَالُوٓا۟
أَتُحَدِّثُونَهُم بِمَا فَتَحَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمْ
لِيُحَآجُّوكُم بِهِۦ عِندَ رَبِّكُمْ ۚ أَفَلَا
تَعْقِلُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** Boye bazali koyeba te, ya sôló Allah ayebi maye bazali kobomba mpe maye bazali kobimisa polele?

أَوَلَا يَعْلَمُونَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ
وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٧﴾

**78.** Mpe na kati na bango, ezali na baye bayebi kotanga te mpe kokoma te, mpe bayebi buku te, bobele komizwa, mpe bango bazali bobele na makanisi.

وَمِنْهُمْ أُمِّيُّونَ لَا يَعْلَمُونَ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّآ
أَمَانِىَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ ﴿٧٨﴾

**79.** Mpe mawa mpona ba oyo bazali kokoma buku bobele na maboko na bango, sima bazali koloba ete: Oyo ewuti epai ya Allah mpe bazali koteka yango na ntalo moke, mpe mawa na bango na maye maboko na bango mazali kokoma, mpe mawa na bango na maye bazali kozua lokola mbano.

فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ يَكْتُبُونَ ٱلْكِتَٰبَ
بِأَيْدِيهِمْ ثُمَّ يَقُولُونَ هَٰذَا مِنْ عِندِ
ٱللَّهِ لِيَشْتَرُوا۟ بِهِۦ ثَمَنًا قَلِيلًا ۖ فَوَيْلٌ
لَّهُم مِّمَّا كَتَبَتْ أَيْدِيهِمْ وَوَيْلٌ لَّهُم مِّمَّا
يَكْسِبُونَ ﴿٧٩﴾

**80.** Mpe balobaki móto ekosimba biso te bobele mikolo miye miyebani. Loba: Boye bino bozuaki elaka epai ya Allah, mpe Allah azangisaka te na elaka naye? To boye bozali koloba likolo ya Allah maye boyebi te?

وَقَالُواْ لَن تَمَسَّنَا ٱلنَّارُ إِلَّآ أَيَّامًا
مَّعۡدُودَةٗۚ قُلۡ أَتَّخَذۡتُمۡ عِندَ ٱللَّهِ عَهۡدٗا
فَلَن يُخۡلِفَ ٱللَّهُ عَهۡدَهُۥٓۖ أَمۡ تَقُولُونَ عَلَى
ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٨٠

**81.** Kasi, moto oyo asalaki mabe mpe masumu naye ezingi ye, mpe baye wana bakozala bato ya móto libela na libela.

بَلَىٰۚ مَن كَسَبَ سَيِّئَةٗ وَأَحَٰطَتۡ بِهِۦ
خَطِيٓـَٔتُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ
فِيهَا خَٰلِدُونَ ٨١

**82.** Mpe ba oyo bandimaki mpe basalaki misala ya malamu, baye wana bakozala bato ya lola mpo na libela.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۖ هُمۡ فِيهَا
خَٰلِدُونَ ٨٢

**83.** Mpe na tango tozuaki mikano epai ya bana ya isalayele, ete bobondela sé bobele Allah, mpe bosala bolamu na baboti na bino, mpe mabota ya pembeni, mpe bana bitike, mpe babola, mpe boloba na bato liloba ya malamu, mpe botelemisa losambo mpe bofuta zakat.[1] sima bopesaki mokongo na mibeko topesaki bino, bobele moke na kati na bino nde balandaki mibeko.

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ لَا
تَعۡبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ وَبِٱلۡوَٰلِدَيۡنِ إِحۡسَانٗا
وَذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ
وَقُولُواْ لِلنَّاسِ حُسۡنٗا وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ
وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ ثُمَّ تَوَلَّيۡتُمۡ إِلَّا قَلِيلٗا
مِّنكُمۡ وَأَنتُم مُّعۡرِضُونَ ٨٣

**84.** Mpe bokanisa tango tozuaki mikano mpona bino ete: Bosopa makila te, mpe bobimisa bino na bino na bandako na bino te, sima

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَكُمۡ لَا تَسۡفِكُونَ
دِمَآءَكُمۡ وَلَا تُخۡرِجُونَ أَنفُسَكُم مِّن
دِيَٰرِكُمۡ ثُمَّ أَقۡرَرۡتُمۡ وَأَنتُمۡ تَشۡهَدُونَ ٨٤

---
1 Botala na mokapo 43.

bondimaki yango mpe bozalaki bino moko banzeneneke.

**85.** Sima ya mikano, bobandi kobomana, mpe bozali kobimisa misusu kati na bino na bandako na bango, mpe bozali kosalisa basusu kati na masumu mpe na kimonguna likolo na basusu. Soki bandeko na bino ya lingomba bayeli bino bakangami ya bitumba, bozali kokangola bango na mbongo mpe bino boyebi ete yango ezali lisumu; Pona kobimisa bango. Bozali kondima na ndambu ya buku mpe bozali kopengwa na ndambu? Lifuta nini ekozala likolo ya oyo akosala yango kati na bino kaka azala mutu ya mpamba na bomoyi ya mokili, mpe na mokolo ya suka, bakozongisama na etumbu ya makasi, mpe Allah abosani te maye bozali kosala?

ثُمَّ أَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ تَقْتُلُونَ أَنفُسَكُمْ
وَتُخْرِجُونَ فَرِيقًا مِّنكُم مِّن دِيَٰرِهِمْ
تَظَٰهَرُونَ عَلَيْهِم بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَإِن
يَأْتُوكُمْ أُسَٰرَىٰ تُفَٰدُوهُمْ وَهُوَ مُحَرَّمٌ
عَلَيْكُمْ إِخْرَاجُهُمْ ۚ أَفَتُؤْمِنُونَ بِبَعْضِ
ٱلْكِتَٰبِ وَتَكْفُرُونَ بِبَعْضٍ ۚ فَمَا جَزَآءُ
مَن يَفْعَلُ ذَٰلِكَ مِنكُمْ إِلَّا خِزْيٌ فِى
ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ يُرَدُّونَ
إِلَىٰٓ أَشَدِّ ٱلْعَذَابِ ۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا
تَعْمَلُونَ ٨٥

**86.** Ba oyo bazali kosomba bomoyi ya nsé kotika bomoyi ya lobi. Mpe tokokutola etumbu na bango te mpe bakosungama te.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا
بِٱلْءَاخِرَةِ ۖ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ ٱلْعَذَابُ وَلَا
هُمْ يُنصَرُونَ ٨٦

**87.** Mpe ya sôló topesaki epai ya Mûssa buku, mpe totindaki sima naye batindami balandani. Mpe topesaki Issa mwana ya Maryam bilembo polele, mpe tolendisaki ye na molimo mosantu: Boye na tango inso motindami akoyela bino maye masepelisi bino te,

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ وَقَفَّيْنَا
مِنۢ بَعْدِهِۦ بِٱلرُّسُلِ ۖ وَءَاتَيْنَا عِيسَى ٱبْنَ
مَرْيَمَ ٱلْبَيِّنَٰتِ وَأَيَّدْنَٰهُ بِرُوحِ ٱلْقُدُسِ ۗ
أَفَكُلَّمَا جَآءَكُمْ رَسُولٌۢ بِمَا لَا تَهْوَىٰٓ
أَنفُسُكُمُ ٱسْتَكْبَرْتُمْ فَفَرِيقًا كَذَّبْتُمْ
وَفَرِيقًا تَقْتُلُونَ ٨٧

bosalaki lolendo mpe bozuaki bango bato ya lokuta mpe bobomaki basusu.

**88.** Mpe balobi ete: Mitema mia biso mizali ya kokangama, kasi Allah alakeli bango botutu na ntina ya bopengwi na bango, mpe kondima na bango ezali ya moke.

وَقَالُواْ قُلُوبُنَا غُلۡفُۢۚ بَل لَّعَنَهُمُ ٱللَّهُ
بِكُفۡرِهِمۡ فَقَلِيلٗا مَّا يُؤۡمِنُونَ ٨٨

**89.** Mpe na tango buku eyelaki bango kowuta epai ya Allah mpona kolakisa bosôló na maye bazalaki na yango, mpe liboso bazalaki koluka kozala likolo ya ba oyo bapengwa, mpe tango ekomelaki bango na maye bango bayebaki bapengwaki mpo na yango, mpe botutu bwa Allah ezali likolo ya bapengwi.

وَلَمَّا جَآءَهُمۡ كِتَٰبٞ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ
مُصَدِّقٞ لِّمَا مَعَهُمۡ وَكَانُواْ مِن قَبۡلُ
يَسۡتَفۡتِحُونَ عَلَى ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَلَمَّا
جَآءَهُم مَّا عَرَفُواْ كَفَرُواْ بِهِۦۚ فَلَعۡنَةُ
ٱللَّهِ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٨٩

**90.** Ezali mabe mpona maye milimo na bango misombaki yango ete bapengwa na maye Allah akitisaki, kotomboka ete Allah akitisa bolamu naye likolo ya bawumbu naye oyo Alingi, mpe bawumelaki na kanda likolo ya kanda, mpe mpona bapengwi bakozua etumbu ya mabe.

بِئۡسَمَا ٱشۡتَرَوۡاْ بِهِۦٓ أَنفُسَهُمۡ أَن
يَكۡفُرُواْ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بَغۡيًا أَن يُنَزِّلَ
ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنۡ
عِبَادِهِۦۖ فَبَآءُو بِغَضَبٍ عَلَىٰ غَضَبٖۚ
وَلِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٩٠

**91.** Mpe soki balobi na bango: bondima na maye Allah akitisaki, bakolobaka: Tondimi na maye makitaki epai na biso, mpe bazalaki kopengwa na maye mazali koya sima, nzoka nde yango ezali bosembo oyo endimi

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ ءَامِنُواْ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ
نُؤۡمِنُ بِمَآ أُنزِلَ عَلَيۡنَا وَيَكۡفُرُونَ بِمَا
وَرَآءَهُۥ وَهُوَ ٱلۡحَقُّ مُصَدِّقٗا لِّمَا مَعَهُمۡۗ
قُلۡ فَلِمَ تَقۡتُلُونَ أَنۢبِيَآءَ ٱللَّهِ مِن قَبۡلُ
إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٩١

maye bazali na yango; loba: Mpona nini bozalaki koboma bantoma ya Allah liboso, soki bozalaki bandimi!?

**92.** Mpe ya sôló Mûssa ayelaki bino bilembo, mpe sima naye, bozuaki mwana ngombe mpona kobondela mpe bozali babubi.

۞ وَلَقَدۡ جَآءَكُم مُّوسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ ثُمَّ ٱتَّخَذۡتُمُ ٱلۡعِجۡلَ مِنۢ بَعۡدِهِۦ وَأَنتُمۡ ظَٰلِمُونَ ٩٢

**93.** Mpe na tango tozuaki elaka na bino mpe totombolaki likolo na bino ngomba (ya sinai): bozua na bokasi maye topesaki bino mpe boyoka, balobaki: Toyoki mpe toboyi, mpe mitema mia bango misepelaki na kosambela mwana ngombe mpo na bopengwi na bango, loba: Kondima na bino etindi bino na mabe, soki ya sôló bozali bandimi.

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَكُمۡ وَرَفَعۡنَا فَوۡقَكُمُ ٱلطُّورَ خُذُواْ مَآ ءَاتَيۡنَٰكُم بِقُوَّةٖ وَٱسۡمَعُواْۖ قَالُواْ سَمِعۡنَا وَعَصَيۡنَا وَأُشۡرِبُواْ فِي قُلُوبِهِمُ ٱلۡعِجۡلَ بِكُفۡرِهِمۡۚ قُلۡ بِئۡسَمَا يَأۡمُرُكُم بِهِۦٓ إِيمَٰنُكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٩٣

**94.** Loba: Soki efandeli ya mokolo ya suka epai na Allah ezali sé mpo na bino moko bato mosusu te, bosenga liwa soki bozali na bosembo.

قُلۡ إِن كَانَتۡ لَكُمُ ٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ عِندَ ٱللَّهِ خَالِصَةٗ مِّن دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُاْ ٱلۡمَوۡتَ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٩٤

**95.** Mpe bakondimaka yango te na mbeba oyo basalaki. Mpe Allah nde moyebi ya babubi.

وَلَن يَتَمَنَّوۡهُ أَبَدَۢا بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٩٥

**96.** Mpe ya sôló, okokuta bango bazali nabokengeli makasi mpona bomoyi ya nsé koleka kutu basambeli bikeko. Moko kati na bango akosepela ete awumela mbula nkoto moko; kasi yango ekobatela ye na etumbu te soki

وَلَتَجِدَنَّهُمۡ أَحۡرَصَ ٱلنَّاسِ عَلَىٰ حَيَوٰةٖ وَمِنَ ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْۚ يَوَدُّ أَحَدُهُمۡ لَوۡ يُعَمَّرُ أَلۡفَ سَنَةٖ وَمَا هُوَ بِمُزَحۡزِحِهِۦ مِنَ ٱلۡعَذَابِ أَن يُعَمَّرَۗ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِمَا يَعۡمَلُونَ ٩٦

awumeli mingi; mpe Allah azali komona maye bazali kosala.

**97.** Loba: Oyo akozala monguna ya (anzelu) djibril, kasi ya sôló ye akitisaki yango[1] na motema nayo na ndingisa ya Allah, mpe ezali kondima na maye ekitaki liboso; yango ezali bokambemi mpe bopesi sango elamu mpona bandimi.

قُلۡ مَن كَانَ عَدُوّٗا لِّجِبۡرِيلَ فَإِنَّهُۥ نَزَّلَهُۥ عَلَىٰ قَلۡبِكَ بِإِذۡنِ ٱللَّهِ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَهُدٗى وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿٩٧﴾

**98.** Oyo akozala monguna na Allah, mpe ba anzelu naye, mpe batindami naye, mpe Djibril na Mîkâl, mpe ya sôló Allah azali monguna ya bapengwi.

مَن كَانَ عَدُوّٗا لِّلَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَرُسُلِهِۦ وَجِبۡرِيلَ وَمِيكَىٰلَ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَدُوّٞ لِّلۡكَٰفِرِينَ ﴿٩٨﴾

**99.** Mpe tosilaki kokitisa epai nayo bilembo bia polele. Mpe bakopengwaka na yango te sé bobele bato ya mabe.

وَلَقَدۡ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖۖ وَمَا يَكۡفُرُ بِهَآ إِلَّا ٱلۡفَٰسِقُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** mpe tango inso bazali kozua elaka; eteni mosusu kati na bango bazali kobebisa yango? Kasi ebele na bango bazali kondima te.

أَوَكُلَّمَا عَٰهَدُواْ عَهۡدٗا نَّبَذَهُۥ فَرِيقٞ مِّنۡهُمۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Mpe tango motindami ayelaki bango kowuta epai ya Allah, na bosôló ya maye bazalaki na yango, molongo moko okati ya ba oyo bazuaki buku ya Allah babwaki yango sima ya mikongo mia bango, lokola bango bayebi te.

وَلَمَّا جَآءَهُمۡ رَسُولٞ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ مُصَدِّقٞ لِّمَا مَعَهُمۡ نَبَذَ فَرِيقٞ مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَرَآءَ ظُهُورِهِمۡ كَأَنَّهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ﴿١٠١﴾

1 Buku ya Allah (kurani).

**102.** Mpe balandaki mabe oyo basatana balobaki na bokonzi ya Suleyman. Mpe Suleyman apengwaki te, kasi basatana nde bapengwaki na kolakisa bato bonganga na oyo ekitaki epai ya ba anzelu mibale na babilona Hârût na Mârût,(1) mpe bakotangisa moto te kino bakolobaka: Ya sôló mpenza biso tozali momekano ya mabe kasi bopengwa te. Mpe bazali kotanga epai na bango maye makokabola kati kati ya moto na mwasi naye. Mpe mabe na bango ekozua moto te sé na ndingisa ya Allah. Mpe bazali koyekola maye makonyokolo bango mpe makosunga bango te. Mpe basilaki koyeba ete oyo akosomba yango akozala na eloko te na mokolo ya suka, oyo nde mombongo ya mabe basali yango mpona milimo na bango soki bayebaki!

وَٱتَّبَعُوا۟ مَا تَتْلُوا۟ ٱلشَّيَٰطِينُ عَلَىٰ مُلْكِ
سُلَيْمَٰنَ ۖ وَمَا كَفَرَ سُلَيْمَٰنُ وَلَٰكِنَّ
ٱلشَّيَٰطِينَ كَفَرُوا۟ يُعَلِّمُونَ ٱلنَّاسَ
ٱلسِّحْرَ وَمَآ أُنزِلَ عَلَى ٱلْمَلَكَيْنِ بِبَابِلَ
هَٰرُوتَ وَمَٰرُوتَ ۚ وَمَا يُعَلِّمَانِ مِنْ أَحَدٍ
حَتَّىٰ يَقُولَآ إِنَّمَا نَحْنُ فِتْنَةٌ فَلَا تَكْفُرْ ۖ
فَيَتَعَلَّمُونَ مِنْهُمَا مَا يُفَرِّقُونَ بِهِۦ بَيْنَ
ٱلْمَرْءِ وَزَوْجِهِۦ ۚ وَمَا هُم بِضَآرِّينَ بِهِۦ
مِنْ أَحَدٍ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ وَيَتَعَلَّمُونَ مَا
يَضُرُّهُمْ وَلَا يَنفَعُهُمْ ۚ وَلَقَدْ عَلِمُوا۟ لَمَنِ
ٱشْتَرَىٰهُ مَا لَهُۥ فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِنْ خَلَٰقٍ ۚ
وَلَبِئْسَ مَا شَرَوْا۟ بِهِۦٓ أَنفُسَهُمْ ۚ لَوْ كَانُوا۟
يَعْلَمُونَ ١٠٢

**103.** Mpe soki ata bandimaki mpe babangaki, mbele bazuaki lifuta linene epai ya Allah, soki bazalaki koyeba!

وَلَوْ أَنَّهُمْ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّقَوْا۟ لَمَثُوبَةٌ مِّنْ
عِندِ ٱللَّهِ خَيْرٌ ۖ لَّوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ١٠٣

**104.** Eh bino bandimi! boloba te ete Râ-inâ,(2) kasi boloba ete: Unzurna (botala biso). Mpe boyoka, mpe mpona bapengwi bakozalaka na etumbu enene.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَقُولُوا۟ رَٰعِنَا
وَقُولُوا۟ ٱنظُرْنَا وَٱسْمَعُوا۟ ۗ وَلِلْكَٰفِرِينَ
عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٠٤

1 **Hârût na Mârût:** ezali ba kombo ya ba anzelu .

2 **Râ-inâ:** ezali maloba ezuami na lokota ya ba yuda: Elakisi maloba mabe, oyo bazalaki koloba likolo ya ntoma. .

**105.** Ba oyo bapengwa kati na baye bazua buku mpe basangisi Allah basepelaka te ete bolamu ekitela bino kowuta epai ya Nkolo na bino, nzoka nde Allah apesaka ngolu naye na oyo ye alingi. Allah nde azali Nkolo bolamu ya monene.

مَّا يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ وَلَا ٱلۡمُشۡرِكِينَ أَن يُنَزَّلَ عَلَيۡكُم مِّنۡ خَيۡرٖ مِّن رَّبِّكُمۡۚ وَٱللَّهُ يَخۡتَصُّ بِرَحۡمَتِهِۦ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ١٠٥

**106.** Soki tobongoli mokapo to tolongoli yango, tokoya na mosusu koleka, to lokola yango. Boye oyebi te ya sôló Allah azali na makoki ya biloko binso?

۞ مَا نَنسَخۡ مِنۡ ءَايَةٍ أَوۡ نُنسِهَا نَأۡتِ بِخَيۡرٖ مِّنۡهَآ أَوۡ مِثۡلِهَآۗ أَلَمۡ تَعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ١٠٦

**107.** Boye oyebi te ete ya sôló Allah azali na bokonzi ya likolo na mabele, mpe bozali na mobateli mosusu te, mpe mosalisi te liboso ya Allah?

أَلَمۡ تَعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٍ ١٠٧

**108.** To boye, bolingi kotuna motindami na bino ndenge moko Mûssa atunamaka liboso? Mpe moto oyo akobalola kondima na bopengwi ya sôló ye wana asili kobunga nzela.

أَمۡ تُرِيدُونَ أَن تَسۡـَٔلُواْ رَسُولَكُمۡ كَمَا سُئِلَ مُوسَىٰ مِن قَبۡلُۗ وَمَن يَتَبَدَّلِ ٱلۡكُفۡرَ بِٱلۡإِيمَٰنِ فَقَدۡ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ١٠٨

**109.** Mpe ebele okati ya bato ya buku,[1] bazali kolinga kozongisa bino na sima ya bondimi bwa bino bapengwi na likunya kowuta epai na bango, na sima ya koyebisa bango bosembo, bolimbisa mpe bobosana, kino mibeko mia Allah mikoya, ya

وَدَّ كَثِيرٞ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ لَوۡ يَرُدُّونَكُم مِّنۢ بَعۡدِ إِيمَٰنِكُمۡ كُفَّارًا حَسَدٗا مِّنۡ عِندِ أَنفُسِهِم مِّنۢ بَعۡدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلۡحَقُّۖ فَٱعۡفُواْ وَٱصۡفَحُواْ حَتَّىٰ يَأۡتِيَ ٱللَّهُ بِأَمۡرِهِۦٓۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٠٩

1 Bayuda na baklisto.

sôló Allah azali na bokoki likolo ya biloko binso.

**110.** Mpe botelemisa losambo, mpe bopesa zakat.[1] mpe bolamu nyoso bokobimisa mpo nabino, bokokuta yango epai ya Allah, ya sôló Allah azali komona manso bozali kosala.

وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ ۚ وَمَا
تُقَدِّمُوا۟ لِأَنفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ
عِندَ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ
بَصِيرٌ ﴿١١٠﴾

**111.** Mpe balobaki: Moto moko akokota lola te sé azala moyuda to moklisto. Wana ezali makanisi na bango ya lokuta, loba: Bopesa bilembetele bia bino soki bozali na bosembo.

وَقَالُوا۟ لَن يَدْخُلَ ٱلْجَنَّةَ إِلَّا مَن كَانَ
هُودًا أَوْ نَصَٰرَىٰ ۗ تِلْكَ أَمَانِيُّهُمْ ۗ قُلْ
هَاتُوا۟ بُرْهَٰنَكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿١١١﴾

**112.** Te, kasi oyo akomisokia epai na Allah, mpe azali mobongisi, ya sôló ye akozala na lifuta epai ya Nkolo naye. Bobangi mpe mawa ekozala te mpo na bango.

بَلَىٰ ۚ مَنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُۥ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ
فَلَهُۥٓ أَجْرُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦ وَلَا خَوْفٌ
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١١٢﴾

**113.** Mpe bayuda balobaki: Baklisto bazali na eloko te, mpe baklisto balobaki: Bayuda bazali na eloko te, mpe bazali kotanga buku. Ndenge moko na ba oyo bayebi eloko te bazali koloba maloba lokola bango, kasi ya sôló Allah akosambisa bango o mokolo ya suka na maye bazalaki kokabwana.

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ لَيْسَتِ ٱلنَّصَٰرَىٰ عَلَىٰ
شَىْءٍ وَقَالَتِ ٱلنَّصَٰرَىٰ لَيْسَتِ ٱلْيَهُودُ
عَلَىٰ شَىْءٍ وَهُمْ يَتْلُونَ ٱلْكِتَٰبَ ۗ كَذَٰلِكَ
قَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ مِثْلَ قَوْلِهِمْ ۚ فَٱللَّهُ
يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُوا۟
فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١١٣﴾

**114.** Nani oyo azali mabe koleka moto oyo apekisi ba masâdjid[2] ya Allah, ete batanga nkombo

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن مَّنَعَ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ أَن
يُذْكَرَ فِيهَا ٱسْمُهُۥ وَسَعَىٰ فِى خَرَابِهَآ ۚ

1 Botala na mokapo, 43 na 83.
2 Bisika babondelaka Allah (Nzambe).

أُوْلَٰٓئِكَ مَا كَانَ لَهُمْ أَن يَدْخُلُوهَآ إِلَّا
خَآئِفِينَۚ لَهُمْ فِي ٱلدُّنْيَا خِزْيٌ وَلَهُمْ فِي
ٱلْأٓخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١١٤

naye na kati, mpe aluki kobebisa yango? Bango wana bazali na ndingisa te ya kokota okati na yango. Longola sé ba oyo bazali kobanga; bakokitisama awa na nsé na kozanga lokumu, mpe o mokolo ya suka bakozala na etumbu enene.

وَلِلَّهِ ٱلْمَشْرِقُ وَٱلْمَغْرِبُۚ فَأَيْنَمَا تُوَلُّواْ
فَثَمَّ وَجْهُ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ١١٥

**115.** Moniele na eloli ezali ya Allah, mpe esika nyoso bokobaluka, bokokuta elongi ya Allah. Ya sôló Allah azali moyebi monene.

وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدٗاۗ سُبْحَٰنَهُۥۖ بَل
لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۖ كُلّٞ لَّهُۥ
قَٰنِتُونَ ١١٦

**116.** Mpe balobaki: Allah azali na mwana! bopeto naye! Kasi maye mazali olikolo mpena nsé mazali ya ye; nyoso esengeli kotosa ye.

بَدِيعُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۖ وَإِذَا قَضَىٰٓ
أَمْرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ١١٧

**117.** Ye mokeli ya likolo mpe na nsé, mpe tango akani likambo, mpe ya sôló oyo akoloba: yango nde ekozalisama.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ لَوْلَا يُكَلِّمُنَا
ٱللَّهُ أَوْ تَأْتِينَآ ءَايَةٞۗ كَذَٰلِكَ قَالَ ٱلَّذِينَ
مِن قَبْلِهِم مِّثْلَ قَوْلِهِمْۘ تَشَٰبَهَتْ قُلُوبُهُمْۗ
قَدْ بَيَّنَّا ٱلْأٓيَٰتِ لِقَوْمٖ يُوقِنُونَ ١١٨

**118.** Mpe baye batanga te balobaki ete: Mpona nini Allah asolisi biso (polele) te, too mpe elembo eyela biso? Na boye nde, bato balekaki liboso na bango, bazalaki koloba lolenge ya maloba na bango. Mitema na bango ekomaki na bokokani. Ya sôló tosili kolimbola bilembo mpo bato bazala na kondima.

إِنَّآ أَرْسَلْنَٰكَ بِٱلْحَقِّ بَشِيرٗا وَنَذِيرٗاۖ وَلَا
تُسْـَٔلُ عَنْ أَصْحَٰبِ ٱلْجَحِيمِ ١١٩

**119.** Ya sôló, totindaki yo na bosembo, mopesi sango elamu, mpe mokebisi, mpe okotunama te na ntina ya bato ya lifelo.

**120.** Mpe bakosepela nayo te, bayuda mpe baklisto kino olanda lingomba na bango. Loba: Ya sôló, bokambi bwa Allah yango nde bokambi ya sôló. Mpe soki yo olandi mposa na bango na sima ya oyo ekomeli yo kati ya boyebi, okozala na mobateli te mpe mosungi na botiki Allah.

وَلَن تَرۡضَىٰ عَنكَ ٱلۡيَهُودُ وَلَا ٱلنَّصَٰرَىٰ
حَتَّىٰ تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمۡۗ قُلۡ إِنَّ هُدَى ٱللَّهِ
هُوَ ٱلۡهُدَىٰۗ وَلَئِنِ ٱتَّبَعۡتَ أَهۡوَآءَهُم بَعۡدَ
ٱلَّذِي جَآءَكَ مِنَ ٱلۡعِلۡمِ مَا لَكَ مِنَ ٱللَّهِ
مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٍ ١٢٠

**121.** Ba oyo topesaki bango buku bazali kotanga yango na botangi ya sôló, ba oyo wana bandimi na yango. Mpe baye bakopengwa na yango, bango nde bazangi.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَتۡلُونَهُۥ
حَقَّ تِلَاوَتِهِۦٓ أُوْلَٰٓئِكَ يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۗ
وَمَن يَكۡفُرۡ بِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٢١

**122.** Eh bana ya isalayele! Bokanisa bolamu na ngai, oyo natiaki likolo na bino. Mpe ya sôló natombolaki bino likolo na mikili.

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ ٱلَّتِيٓ
أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ وَأَنِّي فَضَّلۡتُكُمۡ عَلَى
ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٢٢

**123.** Mpe bobanga mokolo moye molimo moko mokosalisa molimo mosusu te, mpe bosikoli ekoyambama te, mpe bobondeli ekozala na ntina te mpe bakosungama mpe te.

وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا لَّا تَجۡزِي نَفۡسٌ عَن نَّفۡسٖ
شَيۡـٔٗا وَلَا يُقۡبَلُ مِنۡهَا عَدۡلٞ وَلَا تَنفَعُهَا
شَفَٰعَةٞ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ١٢٣

**124.** Mpe tango Nkolo ya Ibrâhîm amekaki ye na liloba, mpe akokisi yango, mpe alobi[1] ete: Ya sôló nalingi kotia yo mokambi ya bato. Alobaki[2] ete: Mpe na bakitani na ngai? Alobi[3]

۞ وَإِذِ ٱبۡتَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ رَبُّهُۥ بِكَلِمَٰتٖ
فَأَتَمَّهُنَّۖ قَالَ إِنِّي جَاعِلُكَ لِلنَّاسِ إِمَامٗاۖ
قَالَ وَمِن ذُرِّيَّتِيۖ قَالَ لَا يَنَالُ عَهۡدِي
ٱلظَّٰلِمِينَ ١٢٤

1 Allah.
2 Ibrâhîm.
3 Allah.

ete: Elaka na ngai ekomelaka bato ya mabe te.

**125.** Mpe tango totiaki ndako[1] ezala esika ya bozongi mbala na mbala, mpe ezala esika ya kimia mpona bato. Mpe bato basambela esika Ibrâhîm atelemaki. Mpe topesaki motindo na Ibrâhîm na Ismâîl ete: Bopetola ndako na ngai mpona bato ya kobaluka pembeni na yango, mpe na baye bakobombana okati mpona mabondeli, mpe na bagumbami mpe na bafukami[2].

وَإِذۡ جَعَلۡنَا ٱلۡبَيۡتَ مَثَابَةٗ لِّلنَّاسِ وَأَمۡنٗا
وَٱتَّخِذُواْ مِن مَّقَامِ إِبۡرَٰهِـۧمَ مُصَلّٗىۖ
وَعَهِدۡنَآ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ أَن طَهِّرَا
بَيۡتِيَ لِلطَّآئِفِينَ وَٱلۡعَٰكِفِينَ وَٱلرُّكَّعِ
ٱلسُّجُودِ ١٢٥

**126.** Kanisa tango Ibrâhîm alobaki ete: Eh! Nkolo, tia mboka oyo ezala na kimia, mpe opesa bato na yango bomengo na bambuma ya ndenge na ndenge, baye bakondima na Allah mpe na mokolo ya suka, (Nkolo naye) azongisaki eyano ete: Oyo okati na bango akompegwa, nakopesa ye minyokoli mpe bomoyi mokuse, mpe etumbu ya móto, mpe oyo nde bozongi ya mabe.

وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ رَبِّ ٱجۡعَلۡ هَٰذَا بَلَدًا
ءَامِنٗا وَٱرۡزُقۡ أَهۡلَهُۥ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ مَنۡ
ءَامَنَ مِنۡهُم بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ قَالَ
وَمَن كَفَرَ فَأُمَتِّعُهُۥ قَلِيلٗا ثُمَّ أَضۡطَرُّهُۥٓ
إِلَىٰ عَذَابِ ٱلنَّارِۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٢٦

**127.** Mpe tango Ibrâhîm atombolaki makonzi ya ndako elongo na Ismâîl mpe balobaki ete: Eh Nkolo! Ndimela biso, ya sôló ozali moyoki mpe moyebi.

وَإِذۡ يَرۡفَعُ إِبۡرَٰهِـۧمُ ٱلۡقَوَاعِدَ مِنَ ٱلۡبَيۡتِ
وَإِسۡمَٰعِيلُ رَبَّنَا تَقَبَّلۡ مِنَّآۖ إِنَّكَ أَنتَ
ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ١٢٧

1 Ka'aba.
2 Kotia elongi na mabele.

**128.** Eh! Nkolo na biso tia biso mibale tozala bandimi, mpe na bakitani na biso bazala umma[1] mpo nayo, mpe lakisa biso lolenge na biso ya kokumisa yo, mpe ndima tubela na biso. Ya sôló ozali moyambi tubela mpe moyoki mawa.

رَبَّنَا وَٱجۡعَلۡنَا مُسۡلِمَيۡنِ لَكَ وَمِن
ذُرِّيَّتِنَآ أُمَّةٗ مُّسۡلِمَةٗ لَّكَ وَأَرِنَا مَنَاسِكَنَا
وَتُبۡ عَلَيۡنَآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلتَّوَّابُ
ٱلرَّحِيمُ ١٢٨

**129.** Nkolo wa biso, tinda na kati na bango motindami, atangela bango mikapo mia yo, to mpe bilembo, atangisa bango buku mpe bwanya, apetola bango. Ya sôló yo nde ozali na nguya mpe bwanya.

رَبَّنَا وَٱبۡعَثۡ فِيهِمۡ رَسُولٗا مِّنۡهُمۡ يَتۡلُواْ
عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ
وَٱلۡحِكۡمَةَ وَيُزَكِّيهِمۡۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ
ٱلۡحَكِيمُ ١٢٩

**130.** Mpe oyo akoboya lingomba ya Ibrâhîm, ye wana nde asili kobwaka molimo naye na bozoba? Ya sôló toponaki ye[2] awa na nsé, mpe ya sôló na mokolo ya suka akozala elongo moko na bato ya malamu.

وَمَن يَرۡغَبُ عَن مِّلَّةِ إِبۡرَٰهِـۧمَ إِلَّا مَن
سَفِهَ نَفۡسَهُۥۚ وَلَقَدِ ٱصۡطَفَيۡنَٰهُ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ
وَإِنَّهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٣٠

**131.** Mpe tango Nkolo naye alobaki naye ete: Misokia, alobaki: Namisoki mpona Nkolo wa molongo mobimba.

إِذۡ قَالَ لَهُۥ رَبُّهُۥٓ أَسۡلِمۡۖ قَالَ أَسۡلَمۡتُ
لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٣١

**132.** Mpe Ibrâhîm apesaki yango mitindo na bana naye, mpe lolenge moko na Ya'qûb alobaki

وَوَصَّىٰ بِهَآ إِبۡرَٰهِـۧمُ بَنِيهِ وَيَعۡقُوبُ يَٰبَنِيَّ
إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰ لَكُمُ ٱلدِّينَ

---

1 **Umma:** Ezali na bantina ebele: awa elingi koloba: lisanga ya bandimi. Elakisaka mpe: lingomba, etonga, bandimi, mondimi, libota, imam, mualimu ya malamu, bakitani, nzela, mua ntango mpe etuka (Allah azalaki kotinda na etuka nionso, motindami to ntoma, kowuta na Âdam kino Muhammad oyo azali motindami mpe ntoma ya suka na ndembe na biso ya lelo).

2 Ibrâhîm.

فَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم مُّسۡلِمُونَ ١٣٢

na bana naye: Eh bana na nga!, ya sôló Allah aponeli bino lingomba. Bokufa te bobele bozala nakati ya komisokia.

أَمۡ كُنتُمۡ شُهَدَآءَ إِذۡ حَضَرَ يَعۡقُوبَ ٱلۡمَوۡتُ إِذۡ قَالَ لِبَنِيهِ مَا تَعۡبُدُونَ مِنۢ بَعۡدِيۖ قَالُواْ نَعۡبُدُ إِلَٰهَكَ وَإِلَٰهَ ءَابَآئِكَ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ إِلَٰهٗا وَٰحِدٗا وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ١٣٣

**133.** Boye bozalaki banzeneneke tango liwa ekomelaki Ya'qûb mpe alobaki na bana naye ete:nani bokobondela sima na nga? Balobaki ete: Tokobondela Nzambe nayo, mpe Nzambe ya batata nayo Ibrâhîm, Ismâîl mpe Is'hâq, ye azali Nzambe sé moko oyo tomisoki epai naye.

تِلۡكَ أُمَّةٞ قَدۡ خَلَتۡۖ لَهَا مَا كَسَبَتۡ وَلَكُم مَّا كَسَبۡتُمۡۖ وَلَا تُسۡـَٔلُونَ عَمَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٣٤

**134.** Ba oyo wana nde umma[1] eleka. Bazali na lifuti ya maye basalaki, bino mpe bozali na lifuti ya maye bosalaki. Mpe bokotunama te natina ya maye bango basalaki.

وَقَالُواْ كُونُواْ هُودًا أَوۡ نَصَٰرَىٰ تَهۡتَدُواْۗ قُلۡ بَلۡ مِلَّةَ إِبۡرَٰهِـۧمَ حَنِيفٗاۖ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٣٥

**135.** Mpe balobaki: Bozala bayuda to baklisto bokokambama na nzela ya semba. Loba: lingomba ya Ibrâhîm nde ezali nzela ya semba, mpe[2] azalaki te elongo na basambeli bikeko.

قُولُوٓاْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡنَا وَمَآ أُنزِلَ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَمَآ أُوتِيَ ٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمۡ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّنۡهُمۡ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ١٣٦

**136.** Boloba: Tondimi na Allah, na maye makitaki epai na biso, mpe na maye makitaki epai ya Ibrâhîm, mpe na Ismâîl, mpe Is'hâq, mpe Ya'qûb, mpe mabota malandami, mpe na maye mapesamaki na Mûssa na Issa, mpe na maye mapesamaki na

1 **Umma:** Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 128.
2 Ibrâhîm.

bantoma kowuta epai ya Nkolo wa bango, tokoki kotia bokeseni te kati ya moko wa bango, mpe biso tomisokie epai naye.

**137.** Mpe soki bandimaki na oyo bondimi na yango, ya sôló balingaki kokambama, mpe soki bapesi mokongo, ya sôló bango bakozala okati ya bokabuani, mpe Allah akobatela yo mpona bango mpo ete azali[1] moyoki mpe moyebi.

فَإِنْ ءَامَنُواْ بِمِثْلِ مَآ ءَامَنتُم بِهِۦ فَقَدِ
ٱهْتَدَواْۖ وَّإِن تَوَلَّوْاْ فَإِنَّمَا هُمْ فِي شِقَاقٖۖ
فَسَيَكْفِيكَهُمُ ٱللَّهُۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ
ٱلْعَلِيمُ ١٣٧

**138.** Tozali kolanda lingomba ya Allah, na boye nani azali malamu lokola Allah na lingomba lia ye? Mpe mpona ye nde tozali kobondela.

صِبْغَةَ ٱللَّهِ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ ٱللَّهِ
صِبْغَةٗۖ وَنَحْنُ لَهُۥ عَٰبِدُونَ ١٣٨

**139.** Loba: Bozali kosuanisa biso mpona Allah, ye nde Nkolo wa biso mpe Nkolo wa bino? Biso na misala na biso, bino mpe na misala na bino. Mpe tomipetwami epai naye.

قُلْ أَتُحَآجُّونَنَا فِي ٱللَّهِ وَهُوَ رَبُّنَا
وَرَبُّكُمْ وَلَنَآ أَعْمَٰلُنَا وَلَكُمْ
أَعْمَٰلُكُمْ وَنَحْنُ لَهُۥ مُخْلِصُونَ ١٣٩

**140.** Too bokoloba ete: Ya sôló Ibrâhîm, na Ismâîl, na Is'hâq, mpe Ya'qûb, mpe mabota bazalaki bayuda too baklisto? Loba: Bino nde boyebi mingi, too Allah? Nani azali mabe koleka moto oyo abombi bosembo ya Allah epai naye? Mpe Allah abosani te maye bozali kosala.

أَمْ تَقُولُونَ إِنَّ إِبْرَٰهِـۧمَ وَإِسْمَٰعِيلَ
وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ وَٱلْأَسْبَاطَ كَانُواْ
هُودًا أَوْ نَصَٰرَىٰۗ قُلْ ءَأَنتُمْ أَعْلَمُ أَمِ
ٱللَّهُۗ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَتَمَ شَهَٰدَةً
عِندَهُۥ مِنَ ٱللَّهِۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا
تَعْمَلُونَ ١٤٠

1 Allah.

**141.** Ba oyo wana nde umma[1] baye baleka. Bakofutama na maye basalaki, bino mpe bokofutama na maye bosalaki. Bokotunama te na ntina na maye bango basalaki.

تِلۡكَ أُمَّةٞ قَدۡ خَلَتۡۖ لَهَا مَا كَسَبَتۡ
وَلَكُم مَّا كَسَبۡتُمۡۖ وَلَا تُسۡـَٔلُونَ عَمَّا
كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٤١

**142.** Bazoba okati ya bato bakolobaka ete: Nini ebalusi bango kowuta na etaleli na bango,[2] oyo bazalaki kotala liboso na tango ya losambo? Loba: moniele mpe eloli ezali ya Allah, akambaka oyo alingi na nzela ya semba.

۞ سَيَقُولُ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَ ٱلنَّاسِ مَا
وَلَّىٰهُمۡ عَن قِبۡلَتِهِمُ ٱلَّتِي كَانُواْ عَلَيۡهَاۚ
قُل لِّلَّهِ ٱلۡمَشۡرِقُ وَٱلۡمَغۡرِبُۚ يَهۡدِي مَن
يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ١٤٢

**143.** Mpe mpona wana totiaki bino bozala umma[3] ya kati kati mpo bozala banzeneneke epai na bato, mpe motindami azala nzeneneke likolo na bino. Mpe totiaki te etaleli oyo ozalaki na yango bobele toyeba nani akolanda motindami mpe nani akopesa ye mokongo. Mpe yango ezali mpasi te na baye Allah asungi bango. Mpe Allah azali te mpona kobungisa boyambi na bino, ya sôló Allah azali malamu atonda na mawa epai ya bato.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَٰكُمۡ أُمَّةٗ وَسَطٗا
لِّتَكُونُواْ شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِ وَيَكُونَ
ٱلرَّسُولُ عَلَيۡكُمۡ شَهِيدٗاۗ وَمَا جَعَلۡنَا
ٱلۡقِبۡلَةَ ٱلَّتِي كُنتَ عَلَيۡهَآ إِلَّا لِنَعۡلَمَ
مَن يَتَّبِعُ ٱلرَّسُولَ مِمَّن يَنقَلِبُ عَلَىٰ
عَقِبَيۡهِۚ وَإِن كَانَتۡ لَكَبِيرَةً إِلَّا عَلَى
ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُۗ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُضِيعَ
إِيمَٰنَكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِٱلنَّاسِ لَرَءُوفٞ
رَّحِيمٞ ١٤٣

**144.** Ya sôló tozalaki komona yo ozali kobalola balola elongi nayo na likolo. Mpe tokopesaka yo

قَدۡ نَرَىٰ تَقَلُّبَ وَجۡهِكَ فِي ٱلسَّمَآءِۖ
فَلَنُوَلِّيَنَّكَ قِبۡلَةٗ تَرۡضَىٰهَاۚ فَوَلِّ وَجۡهَكَ

---

1 **Umma:** Botala na suratu oyo mokapo: 128.

2 Etaleli yango nde babengaka qiblat elingi koloba etalelo ya bamizilima na kati ya losambo. Yambo ezalaki nayelusaleme, sima ekomi na makkah na mobeko ya Allah.

3 **Umma:** Awa elakisi: lingomba, botala na suratu oyo mokapo: 128.

ndingisa ya etaleli oyo osepelaki na yango. Balola elongi nayo o ndako esantu ya makkah (ka'aba), mpe bisika binso bokozala, bobalola bilongi bia bino epai wana(makkah). Mpe ya sôló ba oyo bapesamaki buku liboso na bino bazali koyeba yango, ya sôló ezali bosembo kowuta epai ya Nkolo wa bango. Mpe Allah abosani te maye bazali kosala.

شَطْرَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۚ وَحَيْثُ مَا كُنتُمْ
فَوَلُّوا۟ وُجُوهَكُمْ شَطْرَهُۥ ۗ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ
أُوتُوا۟ ٱلْكِتَـٰبَ لَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن
رَّبِّهِمْ ۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَـٰفِلٍ عَمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٤٤﴾

**145.** Mpe soki ata oyeli ba oyo bazuaki buku (liboso na bino) bilembo binso, bakolanda te etaleli nayo, mpe yo kolanda te etaleli ya bango. mpe ndambu okati na bango bakolanda te etaleli ya basusu. Mpe soki yo olandi bamposa na bango na sima ya kozua boyebi, ya sôló, okozala okati ya babubi.

وَلَئِنْ أَتَيْتَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَـٰبَ
بِكُلِّ ءَايَةٍ مَّا تَبِعُوا۟ قِبْلَتَكَ ۚ وَمَآ أَنتَ
بِتَابِعٍ قِبْلَتَهُمْ ۚ وَمَا بَعْضُهُم بِتَابِعٍ قِبْلَةَ
بَعْضٍ ۚ وَلَئِنِ ٱتَّبَعْتَ أَهْوَآءَهُم مِّنۢ بَعْدِ
مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلْعِلْمِ ۙ إِنَّكَ إِذًا لَّمِنَ
ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Ba oyo topesaki bango buku, bayebi yango lokola bayebi bana ba bango. Mpe ya sôló lisanga moko kati na bango, babombaka bosôló, mpe bango bazali koyeba.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَـٰهُمُ ٱلْكِتَـٰبَ يَعْرِفُونَهُۥ
كَمَا يَعْرِفُونَ أَبْنَآءَهُمْ ۖ وَإِنَّ فَرِيقًا مِّنْهُمْ
لَيَكْتُمُونَ ٱلْحَقَّ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿١٤٦﴾

**147.** Epai ya Nkolo wa yo nde bosembo ezali. Kozala o ntei ya bato ya tembe te.

ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ ۖ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ
ٱلْمُمْتَرِينَ ﴿١٤٧﴾

**148.** Lingomba na lingomba ezali na etaleli na yango o esika babalukaka[1] mpona losambo.

وَلِكُلٍّ وِجْهَةٌ هُوَ مُوَلِّيهَا ۖ فَٱسْتَبِقُوا۟
ٱلْخَيْرَٰتِ ۚ أَيْنَ مَا تَكُونُوا۟ يَأْتِ

1 Etaleli ya lingomba na kati ya losambo na bango; Etaleli yango babengi yango qiblat.

Mpe bowela na kosala bolamu. Bisika binso bokozala, Allah akozongisa bino epai naye. Ya sôló Allah azali na nguya likolo ya biloko binso.

بِكُمُ اللَّهُ جَمِيعًا ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيرٌ ﴿١٤٨﴾

149. Mpe bisika binso o kobima, balola elongi nayo o ndako esantu (ya makkah). Mpe ya sôló yango ezali bosôló kowuta epai na Nkolo wa yo. Mpe Allah abosani te maye bozali kosala.

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ
الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ۖ وَإِنَّهُ لَلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ ۗ
وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٤٩﴾

150. Mpe bisika binso okobima balola elongi nayo o ndako esantu. Mpe bisika binso bokozala bobalola bilongi na bino epai wana (ya makkah), mpo ete bato bazala te na bilembetele likolo na bino, bobele bato ya mabe kati na bango. Bobanga bango te kasi bobanga nde ngai mpo nakokisela bino bolamu na ngai, mpo ete bokoka kokambama.

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ
الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ۚ وَحَيْثُ مَا كُنتُمْ فَوَلُّوا
وُجُوهَكُمْ شَطْرَهُ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ
عَلَيْكُمْ حُجَّةٌ إِلَّا الَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْهُمْ
فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَاخْشَوْنِي وَلِأُتِمَّ نِعْمَتِي
عَلَيْكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥٠﴾

151. Ndenge moko, totindaki kati na bino motindami kowuta na bino moko, atangela bino mikapo mia biso, mpe apetola bino, mpe atangisa bino buku mpe bwanya mpe atangisa bino maye bozalaki koyeba te.

كَمَا أَرْسَلْنَا فِيكُمْ رَسُولًا مِّنكُمْ
يَتْلُو عَلَيْكُمْ آيَاتِنَا وَيُزَكِّيكُمْ
وَيُعَلِّمُكُمُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ
وَيُعَلِّمُكُم مَّا لَمْ تَكُونُوا
تَعْلَمُونَ ﴿١٥١﴾

152. Bokanisa ngai, nakokanisa bino. Mpe botondo ngai kasi bopengwa te.

فَاذْكُرُونِي أَذْكُرْكُمْ وَاشْكُرُوا لِي وَلَا
تَكْفُرُونِ ﴿١٥٢﴾

**153.** Eh bino bandimi! Boluka lisalisi okati ya losambo mpe na koyika mpiko. Mpamba te Allah azali elongo na bakangi mitema.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱسْتَعِينُواْ بِٱلصَّبْرِ وَٱلصَّلَوٰةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلصَّـٰبِرِينَ ١٥٣

**154.** Mpe boloba te ete: baye bakufa na nzela ya Allah bazali bibembe, kasi bazali na bomoi, kasi bozali koyeba te.

وَلَا تَقُولُواْ لِمَن يُقْتَلُ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَمْوَٰتُۢۚ بَلْ أَحْيَآءٌ وَلَـٰكِن لَّا تَشْعُرُونَ ١٥٤

**155.** Mpe ya sôló, tokomeka bino na eloko kowuta na bobangi, mpe na nzala, mpe kokutola misolo, mpe milimo, mpe milona na bino; mpe pesa sango elamu na baye bakangi mitema.

وَلَنَبْلُوَنَّكُم بِشَيْءٍ مِّنَ ٱلْخَوْفِ وَٱلْجُوعِ وَنَقْصٍ مِّنَ ٱلْأَمْوَٰلِ وَٱلْأَنفُسِ وَٱلثَّمَرَٰتِۗ وَبَشِّرِ ٱلصَّـٰبِرِينَ ١٥٥

**156.** Ba oyo o tango mpasi ekomeli bango, bakolobaka: Ya sôló tozali ya Allah mpe ya sôló epai naye nde tokozonga.

ٱلَّذِينَ إِذَآ أَصَـٰبَتْهُم مُّصِيبَةٌ قَالُوٓاْ إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّآ إِلَيْهِ رَٰجِعُونَ ١٥٦

**157.** Ba oyo wana bakozua mapamboli mpe ngolu kowuta na Nkolo wa bango, mpe bango nde bakambami.

أُوْلَـٰٓئِكَ عَلَيْهِمْ صَلَوَٰتٌ مِّن رَّبِّهِمْ وَرَحْمَةٌۖ وَأُوْلَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُهْتَدُونَ ١٥٧

**158.** Ya sôló ngomba ya Swafâ na Mar'wa[1] ezali kati ya bilembo ya Allah. Mpe oyo akosala mobembo enene o ndako esantu, too mobembo eke, ezali lisumu te mpona ye kotambola kati kati ya ngomba wana mibale. Kasi oyo akobakisa bolamu mosusu,

۞ إِنَّ ٱلصَّفَا وَٱلْمَرْوَةَ مِن شَعَآئِرِ ٱللَّهِۖ فَمَنْ حَجَّ ٱلْبَيْتَ أَوِ ٱعْتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِ أَن يَطَّوَّفَ بِهِمَاۚ وَمَن تَطَوَّعَ خَيْرًا فَإِنَّ ٱللَّهَ شَاكِرٌ عَلِيمٌ ١٥٨

1 **Swafâ na Mar'wa:** Ezali bakombo ya ngomba mibale oyo ezali penepene na ndako esanto na Makkah.

ya sôló Allah azali wa botondi
atonda boyebi.

159. Ya sôló ba oyo bazali kobomba
maye tokitisaki kowuta na
polele mpe bokambi na sima ya
kolakisa polele na yango mpona
bato okati ya buku, bango nde
bakozua botutu ya Allah, mpe
balakeli bakolakela bango botutu.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكۡتُمُونَ مَآ أَنزَلۡنَا مِنَ
ٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلۡهُدَىٰ مِنۢ بَعۡدِ مَا بَيَّنَّٰهُ
لِلنَّاسِ فِي ٱلۡكِتَٰبِ أُوْلَٰٓئِكَ يَلۡعَنُهُمُ
ٱللَّهُ وَيَلۡعَنُهُمُ ٱللَّٰعِنُونَ ١٥٩

160. Longola sé ba oyo bakotubela,
mpe babongisi, mpe balimboli
bosôló, bango wana nde ngai[1]
nakondima tubela na bango,
mpe ngai nde moyambi ya tubela
moyoki mawa.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ وَأَصۡلَحُواْ وَبَيَّنُواْ
فَأُوْلَٰٓئِكَ أَتُوبُ عَلَيۡهِمۡ وَأَنَا ٱلتَّوَّابُ
ٱلرَّحِيمُ ١٦٠

161. Ya sôló baye bapengwi mpe liwa
ezui bango na kati ya bopengwi
bango wana nde botutu ya Allah,
na ba anzelu na ya bato nyonso
ezali likolo na bango.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَمَاتُواْ وَهُمۡ كُفَّارٌ
أُوْلَٰٓئِكَ عَلَيۡهِمۡ لَعۡنَةُ ٱللَّهِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ
وَٱلنَّاسِ أَجۡمَعِينَ ١٦١

162. Libela o kati na móto, etumbu na
bango ekokutolama ata moke te
mpe bakopemisama te.

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابُ
وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ١٦٢

163. Mpe Nzambe na bino azali sé
Nzambe moko. Mosusu azali te
sé ye,[2] azali wa ngolu atonda
boboto.

وَإِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۖ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ
ٱلرَّحۡمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ١٦٣

164. Ya sôló, okati ya bokeli mapata
mpe mabele, mpe na bokeseni
ya butu na moyi, mpe masuwa

إِنَّ فِي خَلۡقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ
وَٱخۡتِلَٰفِ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَٱلۡفُلۡكِ ٱلَّتِي

1 Allah.
2 Nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te kaka sé ye Allah.

oyo ezali kotambola o kati ya ebale, na yango ezali na litomba mpona bato, mpe na maye Allah azali kokitisa kowuta na likolo mpe azali kopesa mabele bomoyi sima ya kokufa na yango, mpe azali kobimisa banyama ndenge na ndenge kowuta na mabele, mpe na etamboli ya mopepe na londende ya mbula mobongisami na kati kati ya mapata na mabele, Nyonso wana bilembo mpona bato ya mayele.

تَجۡرِي فِي ٱلۡبَحۡرِ بِمَا يَنفَعُ ٱلنَّاسَ وَمَآ
أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن مَّآءٖ فَأَحۡيَا
بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَا وَبَثَّ فِيهَا مِن
كُلِّ دَآبَّةٖ وَتَصۡرِيفِ ٱلرِّيَٰحِ وَٱلسَّحَابِ
ٱلۡمُسَخَّرِ بَيۡنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ لَأٓيَٰتٖ
لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ١٦٤

**165.** Mpe nakati ya bato ezali na ba oyo bazali kozuela Allah bambanda mpe balingi bango lokola bolingo ya Allah, mpe ba oyo bandima bazali na bolingo ya Allah makasi. Mpe tango babubi bakomona etumbu, bakoyebaka ete ya sôló bokasi bonso bozali ya Allah mpe Allah apesaka etumbu makasi.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَتَّخِذُ مِن دُونِ ٱللَّهِ
أَندَادٗا يُحِبُّونَهُمۡ كَحُبِّ ٱللَّهِۖ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُوٓاْ أَشَدُّ حُبّٗا لِّلَّهِۗ وَلَوۡ يَرَى ٱلَّذِينَ
ظَلَمُوٓاْ إِذۡ يَرَوۡنَ ٱلۡعَذَابَ أَنَّ ٱلۡقُوَّةَ لِلَّهِ
جَمِيعٗا وَأَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعَذَابِ ١٦٥

**166.** Tango bakambi bakomona etumbu bakoboya ba oyo balandaki, mpe bondeko bokokatana.

إِذۡ تَبَرَّأَ ٱلَّذِينَ ٱتُّبِعُواْ مِنَ ٱلَّذِينَ
ٱتَّبَعُواْ وَرَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَ وَتَقَطَّعَتۡ بِهِمُ
ٱلۡأَسۡبَابُ ١٦٦

**167.** Mpe baye balandaki bakoloba: Soki tozongaka,[1] tolingaki kowangana bango lolenge bawanganaki biso. Ya sôló yango wana Allah alakisi bango misala

وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُواْ لَوۡ أَنَّ لَنَا كَرَّةٗ فَنَتَبَرَّأَ
مِنۡهُمۡ كَمَا تَبَرَّءُواْ مِنَّاۗ كَذَٰلِكَ يُرِيهِمُ
ٱللَّهُ أَعۡمَٰلَهُمۡ حَسَرَٰتٍ عَلَيۡهِمۡۖ وَمَا هُم
بِخَٰرِجِينَ مِنَ ٱلنَّارِ ١٦٧

1 Na mokili.

mia bango ya mabe, mpe bango bakobimaka na móto te.

**168.** Eh Bino bato! bolia biye bizali na mabele, biye bizali malamu mpe bilingisami mpona bino, kasi bolanda banzela ya satana te, pamba te azali monguna na bino ya polele.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ كُلُوا۟ مِمَّا فِى ٱلْأَرْضِ
حَلَٰلًا طَيِّبًا وَلَا تَتَّبِعُوا۟ خُطُوَٰتِ
ٱلشَّيْطَٰنِ ۚ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ١٦٨

**169.** Ya sôló azali kotinda bino na mabe. Mpe kosala masumu minene, mpe boloba na Allah maye boyebi te.

إِنَّمَا يَأْمُرُكُم بِٱلسُّوٓءِ وَٱلْفَحْشَآءِ وَأَن
تَقُولُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ١٦٩

**170.** Mpe soki balobi na bango ete: bolanda maye Allah akitisi, bakolobaka ete: Biso tokolanda sé bonkoko ya batata na biso, ata soki batata na bango bazalaki na mayele te mpe babunga nzela?

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُوا۟ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُوا۟
بَلْ نَتَّبِعُ مَآ أَلْفَيْنَا عَلَيْهِ ءَابَآءَنَآ ۗ أَوَلَوْ
كَانَ ءَابَآؤُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ شَيْـًٔا وَلَا
يَهْتَدُونَ ١٧٠

**171.** Mpe ndakisa ya baye bapengwa ezali lokola bibwele oyo eyokaka mbela te sé makelele ya mpamba. Bazali na matoyi kasi makangama, miso mizipama, minoko mikangama, bango bakanisaka te.

وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ كَمَثَلِ ٱلَّذِى
يَنْعِقُ بِمَا لَا يَسْمَعُ إِلَّا دُعَآءً وَنِدَآءً ۚ صُمٌّۢ
بُكْمٌ عُمْىٌ فَهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ١٧١

**172.** Eh bino baye bondima! bolia biloko ya malamu biye topesaki bino, mpe botondo Allah soki ya sôló bozali kobondela ye.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُلُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ
مَا رَزَقْنَٰكُمْ وَٱشْكُرُوا۟ لِلَّهِ إِن كُنتُمْ
إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ١٧٢

**173.** Ya sôló (Allah), apekisaki bino kolia nyama eye bakati kingo te, mpe makila, mpe mosuni ya

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ ٱلْمَيْتَةَ وَٱلدَّمَ وَلَحْمَ
ٱلْخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ بِهِۦ لِغَيْرِ ٱللَّهِ ۖ

فَمَنِ ٱضۡطُرَّ غَيۡرَ بَاغٖ وَلَا عَادٖ فَلَآ إِثۡمَ
عَلَيۡهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٧٣

ngulu, mpe oyo bakati yango kingo kasi batangi nkombo ya Allah te. Kasi oyo azui mpasi na nzala ya makasi mpe alei yango na nko te mpe alekisi ndelo te azali na lisumu te, mpamba te ya sôló Allah azali molimbisi mpe moyoki mawa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكۡتُمُونَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ
ٱلۡكِتَٰبِ وَيَشۡتَرُونَ بِهِۦ ثَمَنٗا قَلِيلًا
أُوْلَٰٓئِكَ مَا يَأۡكُلُونَ فِي بُطُونِهِمۡ إِلَّا
ٱلنَّارَ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ
وَلَا يُزَكِّيهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٧٤

**174.** Ya sôló, baye bazali kobomba maye Allah akitisaki kowuta na buku[1] mpe bazali koteka yango na ntalo moke, bango nde bazali kolia móto ya lifelo o kati na mabumu ma bango. Mpe Allah akolobisa bango te o mokolo ya suka, mpe akopetola bango te, mpe bakozala na etumbu ya makasi.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشۡتَرَوُاْ ٱلضَّلَٰلَةَ بِٱلۡهُدَىٰ
وَٱلۡعَذَابَ بِٱلۡمَغۡفِرَةِۚ فَمَآ أَصۡبَرَهُمۡ عَلَى
ٱلنَّارِ ١٧٥

**175.** Bango nde babongoli bosembo na libunga. Mpe babongoli bolimbisi na etumbu, mpe boye nini ekosala mpo ete bakanga mitema okati ya móto?

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ نَزَّلَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّۗ
وَإِنَّ ٱلَّذِينَ ٱخۡتَلَفُواْ فِي ٱلۡكِتَٰبِ لَفِي
شِقَاقِۭ بَعِيدٖ ١٧٦

**176.** Yango wana na bosôló mpenza, Allah akitisaki buku. mpe ya sôló ba oyo bakesanaki mpe babuaki maye mazali okati ya buku, bazali na bokeseni monene.

۞ لَّيۡسَ ٱلۡبِرَّ أَن تُوَلُّواْ وُجُوهَكُمۡ قِبَلَ
ٱلۡمَشۡرِقِ وَٱلۡمَغۡرِبِ وَلَٰكِنَّ ٱلۡبِرَّ مَنۡ
ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ

**177.** Bolamu ezali te ete bobalola bilongi na bino o moniele mpe eloli. Kasi bolamu ezali na moto oyo andimi na Allah, mpe na

1 Kurani.

وَٱلۡكِتَٰبِ وَٱلنَّبِيِّـۧنَ وَءَاتَى ٱلۡمَالَ
عَلَىٰ حُبِّهِۦ ذَوِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ
وَٱلۡمَسَٰكِينَ وَٱبۡنَ ٱلسَّبِيلِ وَٱلسَّآئِلِينَ
وَفِي ٱلرِّقَابِ وَأَقَامَ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَى
ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلۡمُوفُونَ بِعَهۡدِهِمۡ إِذَا عَٰهَدُواْۖ
وَٱلصَّٰبِرِينَ فِي ٱلۡبَأۡسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ وَحِينَ
ٱلۡبَأۡسِۗ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ صَدَقُواْۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلۡمُتَّقُونَ ١٧٧

mokolo ya suka, mpe andimi na ba anzelu, mpe na babuku mpe andimi na ba ntoma, mpe abimisi mosolo na bolingo na yango mpona mabota naye, mpe mpona bana bitike, mpe mpona babola, mpe mpona moleki nzela,[1] mpe mpona basengi lisalisi, mpe mpona kokangola bawumbu ya bandimi. Mpe baye bakangami okati ya boloko ya bitumba, mpe kotelemisa losambo, mpe kofuta zakat.[2] mpe baye bazali kokokisa elaka na bango eye balakaki, mpe baye bazali kokanga mitema tango makama na bokono bozwi bango, bango wana nde bato ya bosembo mpe bango nde babangi (Allah).

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُتِبَ عَلَيۡكُمُ
ٱلۡقِصَاصُ فِي ٱلۡقَتۡلَىۖ ٱلۡحُرُّ بِٱلۡحُرِّ
وَٱلۡعَبۡدُ بِٱلۡعَبۡدِ وَٱلۡأُنثَىٰ بِٱلۡأُنثَىٰۚ فَمَنۡ
عُفِيَ لَهُۥ مِنۡ أَخِيهِ شَيۡءٞ فَٱتِّبَاعُۢ
بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَأَدَآءٌ إِلَيۡهِ بِإِحۡسَٰنٖۗ ذَٰلِكَ
تَخۡفِيفٞ مِّن رَّبِّكُمۡ وَرَحۡمَةٞۗ فَمَنِ
ٱعۡتَدَىٰ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَلَهُۥ عَذَابٌ
أَلِيمٞ ١٧٨

**178.** Eh Bino baye bondimi! esilaki kokomama mpona bino mibeko ya koboma: bonsomi na bonsomi, mowumbu na mowumbu, mwasi na mwasi, mpe oyo kati na bino ndeko naye akolimbisa ye, esengeli naye kobongisa yango naboyokani ya malamu, mpona kofuta yango na ndenge ya malamu, wana ezali bokutoli ya etumbu ewuti epai na Nkolo na bino mpe ngolu naye, kasi oyo akobebisa sima na yango akozua etumbu ya makasi.

1 Moto oyo azali na mobembo.
2 Botala na mikapo 43, 83, 110.

**179.** Mibeko ya koboma nde ezali kobatela bomoyi ya bino, eh bino bato ya mayele, mpo ete bozwa bobangi.

وَلَكُمۡ فِي ٱلۡقِصَاصِ حَيَوٰةٞ يَٰٓأُوْلِي
ٱلۡأَلۡبَٰبِ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ١٧٩

**180.** Esilaki kokomama mpona bino lotomo too mobeko ete: oyo okati na bino liwa ekokuta ye, soki atiki bozui ebele esengeli naye kotika malako ya malamu mpona baboti naye. Na mabota naye na ndenge elongobani. Wana nde lotomo likolo ya babangi[1].

كُتِبَ عَلَيۡكُمۡ إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ
ٱلۡمَوۡتُ إِن تَرَكَ خَيۡرًا ٱلۡوَصِيَّةُ لِلۡوَٰلِدَيۡنِ
وَٱلۡأَقۡرَبِينَ بِٱلۡمَعۡرُوفِۖ حَقًّا عَلَى
ٱلۡمُتَّقِينَ ١٨٠

**181.** Na oyo akobongola yango sima ya koyoka, ya sôló lisumu wana ekozala likolo ya baye babongoli yango, mpamba te Allah azali moyoki mpe moyebi.

فَمَنۢ بَدَّلَهُۥ بَعۡدَ مَا سَمِعَهُۥ فَإِنَّمَآ إِثۡمُهُۥ
عَلَى ٱلَّذِينَ يُبَدِّلُونَهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ
عَلِيمٞ ١٨١

**182.** Kasi soki mokaboli nkita ya mowei abangeli ye libunga too lisumu, mpe abongisi kati na bakitani naye, ezali lisumu te, ya sôló Allah azali molimbisi, atonda mawa.

فَمَنۡ خَافَ مِن مُّوصٖ جَنَفًا أَوۡ إِثۡمٗا
فَأَصۡلَحَ بَيۡنَهُمۡ فَلَآ إِثۡمَ عَلَيۡهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٨٢

**183.** Eh bino baye bondimi! Ngizi ekomameli likolo na bino ndenge moko ekomamelaki likolo na ba oyo bazalaki liboso na bino, na ntina ete bakoka kobanga.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُتِبَ عَلَيۡكُمُ
ٱلصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن
قَبۡلِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ١٨٣

**184.** Mikolo mia botangi. Oyo akozala na bokono too mpe mobembo okati na bino, afuta o mikolo

أَيَّامٗا مَّعۡدُودَٰتٖۚ فَمَن كَانَ مِنكُم
مَّرِيضًا أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٖ فَعِدَّةٞ مِّنۡ

1 Allah.

misusu. Mpe mpona baye bazali na bokoki te; baleisa babola. Mpe na oyo akobakisa mpona bolamu. ezali malamu mingi mpona ye, mpe soki bokangi ngizi, ezali malamu mingi mpona bino, soki bozali koyeba.

أَيَّامٍ أُخَرَۚ وَعَلَى ٱلَّذِينَ يُطِيقُونَهُۥ فِدۡيَةٞ
طَعَامُ مِسۡكِينٖۖ فَمَن تَطَوَّعَ خَيۡرٗا فَهُوَ
خَيۡرٞ لَّهُۥۚ وَأَن تَصُومُواْ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن
كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١٨٤

**185.** Okati ya sanza ya ramadani nde eyambaki bokiti ya kurani ezali bokambi mpona bato, mpe nzela polele na ntina ya ekambemi malamu mpe bososoli. Oyo okati na bino sanza wana ekokuta ye esengeli naye kokanga ngizi, kasi oyo azali na bokono too azali na mobembo, akanga yango mikolo misusu. Allah alingeli bino mpete kasi alingeli bino mpasi te. Mpe bokokisa mikolo (ya ngizi), mpe bokumisa bonene ya Allah na ntina ete asungi bino na nzela ya semba, mpe mpo ete bopesa ye botondi.

شَهۡرُ رَمَضَانَ ٱلَّذِيٓ أُنزِلَ فِيهِ ٱلۡقُرۡءَانُ
هُدٗى لِّلنَّاسِ وَبَيِّنَٰتٖ مِّنَ ٱلۡهُدَىٰ
وَٱلۡفُرۡقَانِۚ فَمَن شَهِدَ مِنكُمُ ٱلشَّهۡرَ
فَلۡيَصُمۡهُۖ وَمَن كَانَ مَرِيضًا أَوۡ عَلَىٰ
سَفَرٖ فَعِدَّةٞ مِّنۡ أَيَّامٍ أُخَرَۗ يُرِيدُ ٱللَّهُ
بِكُمُ ٱلۡيُسۡرَ وَلَا يُرِيدُ بِكُمُ ٱلۡعُسۡرَ
وَلِتُكۡمِلُواْ ٱلۡعِدَّةَ وَلِتُكَبِّرُواْ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا
هَدَىٰكُمۡ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٨٥

**186.** Mpe soki bawumbu na ngai batuni yo mpona ngai, ya sôló ngai nazali penepene ya koyanola na tango mobengi abengi. Bayanola mbela na ngai mpe bandimela ngai, mpo ete bango bakambama malamu.

وَإِذَا سَأَلَكَ عِبَادِي عَنِّي فَإِنِّي
قَرِيبٌۖ أُجِيبُ دَعۡوَةَ ٱلدَّاعِ إِذَا دَعَانِۖ
فَلۡيَسۡتَجِيبُواْ لِي وَلۡيُؤۡمِنُواْ بِي لَعَلَّهُمۡ
يَرۡشُدُونَ ١٨٦

**187.** Elingisami mpona bino kosangana na basi na bino o butu bwa ngizi; bango bazali bilamba bia bino. Bino bozali bilamba

أُحِلَّ لَكُمۡ لَيۡلَةَ ٱلصِّيَامِ ٱلرَّفَثُ إِلَىٰ
نِسَآئِكُمۡۚ هُنَّ لِبَاسٞ لَّكُمۡ وَأَنتُمۡ
لِبَاسٞ لَّهُنَّۗ عَلِمَ ٱللَّهُ أَنَّكُمۡ كُنتُمۡ

bia bango. Allah ayebi ya sôló bino bozalaki kosala yango na kobombana mpe ayambi tubela na bino mpe alimbisi bino. Mpe sik'oyo bosangana na bango mpe boluka bolamu na maye Allah asali mpona bino. Mpe bolia mpe bomela kino boyeba bokeseni ya tongo na butu. Sima bokokisa ngizi kino butu. Bosangana na bango te na bino bozali ya kobombana okati ya ba masâdjid[1]. Mpe wana ezali ndelo ya Allah. Bopusana mpembeni na yango te. Na boye nde Allah azali kolakisa polele bilembo bia ye mpona bato, mpo ete bakoka kobanga.

تَخۡتَانُونَ أَنفُسَكُمۡ فَتَابَ عَلَيۡكُمۡ
وَعَفَا عَنكُمۡۖ فَٱلۡـَٰٔنَ بَٰشِرُوهُنَّ وَٱبۡتَغُواْ
مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَكُمۡۚ وَكُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ
حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكُمُ ٱلۡخَيۡطُ ٱلۡأَبۡيَضُ مِنَ
ٱلۡخَيۡطِ ٱلۡأَسۡوَدِ مِنَ ٱلۡفَجۡرِۖ ثُمَّ أَتِمُّواْ
ٱلصِّيَامَ إِلَى ٱلَّيۡلِۚ وَلَا تُبَٰشِرُوهُنَّ وَأَنتُمۡ
عَٰكِفُونَ فِي ٱلۡمَسَٰجِدِۗ تِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِ
فَلَا تَقۡرَبُوهَاۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ ءَايَٰتِهِۦ
لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ١٨٧

**188.** Mpe bolia misolo mia bino te kati na bino na lolenge ya mabe, mpe bosalisa te bazuzi na bofuti bango kanyaka[2] mpona kolia ndambu ya misolo mia bato na mabe, mpe bino boyebi.

وَلَا تَأۡكُلُوٓاْ أَمۡوَٰلَكُم بَيۡنَكُم
بِٱلۡبَٰطِلِ وَتُدۡلُواْ بِهَآ إِلَى ٱلۡحُكَّامِ
لِتَأۡكُلُواْ فَرِيقٗا مِّنۡ أَمۡوَٰلِ ٱلنَّاسِ
بِٱلۡإِثۡمِ وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١٨٨

**189.** Bazali kotuna yo na ntina ya basanza ya sika, loba ete: Yango bizali kosalisa bato mpona koyeba bangonga mpe mpona hajj. Ezali lolenge ya malamu te ete bozonga epai na bino sima ya mikongo ya bandako. Kasi lolenge ya malamu ezali na

۞ يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡأَهِلَّةِۖ قُلۡ هِيَ
مَوَٰقِيتُ لِلنَّاسِ وَٱلۡحَجِّۗ وَلَيۡسَ ٱلۡبِرُّ
بِأَن تَأۡتُواْ ٱلۡبُيُوتَ مِن ظُهُورِهَا وَلَٰكِنَّ
ٱلۡبِرَّ مَنِ ٱتَّقَىٰۗ وَأۡتُواْ ٱلۡبُيُوتَ مِنۡ أَبۡوَٰبِهَاۚ
وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ١٨٩

1 Al-Baqarah: 114.
2 Kosomba bango na mbongo.

moto oyo azali kobanga (Allah). Bokota na bandako na minoko na yango mpe bobanga Allah mpo ete bolonga!

**190.** Mpe bobundisa baye bazali kobundisa bino na nzela ya Allah, mpe bolekisa ndelo te; ya sôló Allah alingaka te baye bazali kolekisa ndelo.

وَقَٰتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ
يُقَٰتِلُونَكُمۡ وَلَا تَعۡتَدُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا
يُحِبُّ ٱلۡمُعۡتَدِينَ ١٩٠

**191.** Mpe boboma bango o esika nyoso bokuti bango, mpe bobimisa bango bisika biye babimisaki bino. Mpe komekama ezali mabe koleka koboma. Mpe bobundisa bango te pembeni ya ndako esantu,[1] sé soki babundisi bino okati na yango. Mpe soki babundisi bino boboma bango, na boye nde lifuta ya bapagano.

وَٱقۡتُلُوهُمۡ حَيۡثُ ثَقِفۡتُمُوهُمۡ وَأَخۡرِجُوهُم
مِّنۡ حَيۡثُ أَخۡرَجُوكُمۡۚ وَٱلۡفِتۡنَةُ أَشَدُّ مِنَ
ٱلۡقَتۡلِۚ وَلَا تُقَٰتِلُوهُمۡ عِندَ ٱلۡمَسۡجِدِ
ٱلۡحَرَامِ حَتَّىٰ يُقَٰتِلُوكُمۡ فِيهِۖ فَإِن قَٰتَلُوكُمۡ
فَٱقۡتُلُوهُمۡۗ كَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٩١

**192.** Mpe soki batiki, ya sôló Allah azali molimbisi atonda mawa.

فَإِنِ ٱنتَهَوۡاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٩٢

**193.** Mpe bobundisa bango kino komekama ekosila, mpo ete lingomba ezala bobele ya Allah, kasi soki batiki, botika kobunda, longola sé bababi soki babundisi.

وَقَٰتِلُوهُمۡ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتۡنَةٞ
وَيَكُونَ ٱلدِّينُ لِلَّهِۖ فَإِنِ ٱنتَهَوۡاْ فَلَا
عُدۡوَٰنَ إِلَّا عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ١٩٣

**194.** Sanza esantu na sanza esantu, mpe biloko bisantu ezali na mibeko lolenge moko, moto oyo akobundisa bino, bobundisa ye lolenge abundisi bino kasi

ٱلشَّهۡرُ ٱلۡحَرَامُ بِٱلشَّهۡرِ ٱلۡحَرَامِ
وَٱلۡحُرُمَٰتُ قِصَاصٞۚ فَمَنِ ٱعۡتَدَىٰ
عَلَيۡكُمۡ فَٱعۡتَدُواْ عَلَيۡهِ بِمِثۡلِ مَا
ٱعۡتَدَىٰ عَلَيۡكُمۡۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ

1 Makkah.

وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلۡمُتَّقِينَ ١٩٤

bolekisa te. Mpe bobanga Allah mpe boyeba ete ya sôló Allah azali elongo na baye bazali kobanga.

وَأَنفِقُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا تُلۡقُواْ
بِأَيۡدِيكُمۡ إِلَى ٱلتَّهۡلُكَةِ وَأَحۡسِنُوٓاْۚ إِنَّ
ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٩٥

**195.** Mpe bobimisa na nzela ya Allah kasi bomibebisa te na maboko na bino moko, mpe bobongisa. Ya sôló Allah alingaka babongisi.

وَأَتِمُّواْ ٱلۡحَجَّ وَٱلۡعُمۡرَةَ لِلَّهِۚ فَإِنۡ أُحۡصِرۡتُمۡ
فَمَا ٱسۡتَيۡسَرَ مِنَ ٱلۡهَدۡيِۖ وَلَا تَحۡلِقُواْ
رُءُوسَكُمۡ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ ٱلۡهَدۡيُ مَحِلَّهُۥۚ
فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا أَوۡ بِهِۦٓ أَذٗى
مِّن رَّأۡسِهِۦ فَفِدۡيَةٞ مِّن صِيَامٍ أَوۡ صَدَقَةٍ
أَوۡ نُسُكٖۚ فَإِذَآ أَمِنتُمۡ فَمَن تَمَتَّعَ بِٱلۡعُمۡرَةِ
إِلَى ٱلۡحَجِّ فَمَا ٱسۡتَيۡسَرَ مِنَ ٱلۡهَدۡيِۚ
فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ ثَلَٰثَةِ أَيَّامٖ فِي
ٱلۡحَجِّ وَسَبۡعَةٍ إِذَا رَجَعۡتُمۡۗ تِلۡكَ عَشَرَةٞ
كَامِلَةٞۗ ذَٰلِكَ لِمَن لَّمۡ يَكُنۡ أَهۡلُهُۥ
حَاضِرِي ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ١٩٦

**196.** Mpe bosala hajj[1] na umra[2] mpona Allah. Mpe soki bozui mpasi mpona kokokisa yango, bobimisa likabo na ndenge bokoki. Kasi bokata basuki ya mitu na bino te liboso ete nyama ekoma na esika ya kosasa. Soki moko kati na bino azali na bokono too azali koyoka mpasi na mutu naye (mpe esengeli akata suki), afuta lomande na kokanga ngizi too apesa mabonza too afuta mbeka sima ya kosala umra, otango bokozwa kimia, moto nionso oyo azwi mpasi te sima ya umra liboso ya kosala hajj esengeli naye kobonzela Allah oyo akokoka. Na oyo azali na makoki wana te akanga ngizi mikolo misato na tango azali na hajj, mpe mikolo sambo tango bokozonga, wana nde mikolo zomi ya kokoka. Wana ezali mpona moto oyo libota naye ezali

1 Mobembo enene esantu na ndako ya esantu ya Makkah.
2 Mobembo ya moke na ndako ya esantu ya Makkah.

te zingazinga na ndako esantu ya Makkah. Mpe bobanga Allah, mpe boyeba ete ya sôló Allah azali makasi na etumbu.

**197.** Hajj ezali na basanza biye biyebani, oyo akosala hajj asangana na mwasi te, mpe asala mabe te, aswana te. Mpe na maye bozali kosala ya malamu Allah ayebi yango. Mpe bomilengele, komilengela ya malamu ezali nde bobangi. Bobanga ngai eh bino baye botondi na mayele!

ٱلۡحَجُّ أَشۡهُرٞ مَّعۡلُومَٰتٞۚ فَمَن فَرَضَ
فِيهِنَّ ٱلۡحَجَّ فَلَا رَفَثَ وَلَا فُسُوقَ وَلَا
جِدَالَ فِي ٱلۡحَجِّۗ وَمَا تَفۡعَلُواْ مِنۡ خَيۡرٖ
يَعۡلَمۡهُ ٱللَّهُۗ وَتَزَوَّدُواْ فَإِنَّ خَيۡرَ ٱلزَّادِ
ٱلتَّقۡوَىٰۖ وَٱتَّقُونِ يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٩٧

**198.** Ezali lisumu te mpona bino koluka bolamu epai ya Nkolo wa bino.[1] Mpe soki bowuti na arafât,[2] bobondela Allah na bisika bisantu. Mpe bokanisa ye na ntina ete asili kokamba bino na nzela ya semba, pamba te bino bozalaki liboso babungi nzela.

لَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن تَبۡتَغُواْ فَضۡلٗا
مِّن رَّبِّكُمۡۚ فَإِذَآ أَفَضۡتُم مِّنۡ عَرَفَٰتٖ
فَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ عِندَ ٱلۡمَشۡعَرِ ٱلۡحَرَامِۖ
وَٱذۡكُرُوهُ كَمَا هَدَىٰكُمۡ وَإِن كُنتُم مِّن
قَبۡلِهِۦ لَمِنَ ٱلضَّآلِّينَ ١٩٨

**199.** Sima, boleka na bisika biye bato balekaki, mpe bosenga Allah bolimbisi, ya sôló Allah azali molimbisi moyoki mawa.

ثُمَّ أَفِيضُواْ مِنۡ حَيۡثُ أَفَاضَ ٱلنَّاسُ
وَٱسۡتَغۡفِرُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ
رَّحِيمٞ ١٩٩

**200.** Mpe soki bosilisi mabondeli na bino ya hajj, bokanisa Allah ndenge bokanisaka baboti na bino, to bokanisa (Allah) makasi

فَإِذَا قَضَيۡتُم مَّنَٰسِكَكُمۡ فَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ
كَذِكۡرِكُمۡ ءَابَآءَكُمۡ أَوۡ أَشَدَّ ذِكۡرٗاۗ فَمِنَ
ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ

1 Na tango ya mobembo esantu na Makkah.

2 Ezali esika oyo bamizilima basanganaka na mokolo ya libua na sanza ya hajj pona mabondeli.

koleka. Mpe ezali na bato basusu awa na mokili balobaka ete: Eh Nkolo! Pesa biso bomengo ya nsé. Mpe bango bakozala na eloko te na mokolo ya suka.

رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِي ٱلدُّنۡيَا وَمَا لَهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ
مِنۡ خَلَٰقٖ ٢٠٠

**201.** Mpe basusu okati na bango, bazali koloba: Eh Nkolo na biso! pesa biso bomengo ya malamu awa na nsé, mpe bombela biso bomengo ya malamu okati ya lola, mpe obatela biso na etumbu ya móto ya lifelo.

وَمِنۡهُم مَّن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِي ٱلدُّنۡيَا
حَسَنَةٗ وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِ حَسَنَةٗ وَقِنَا عَذَابَ
ٱلنَّارِ ٢٠١

**202.** Ba oyo wana nde bazali na mbano na maye basalaki; mpe Allah azali lombango na kofuta.

أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ نَصِيبٞ مِّمَّا كَسَبُواْۚ وَٱللَّهُ
سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ٢٠٢

**203.** Bokanisa Allah na mikolo miyebani.[1] oyo akofanda mikolo mibale azali na lisumu te, mpe oyo akozelisa akokisi mikolo misato azali mpe na lisumu te. Ezali sé na oyo azali na bobangi (Allah), mpe bobanga Allah mpe boyeba ete ya sôló, epai naye nde bokosangisama.

۞وَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ فِيٓ أَيَّامٖ مَّعۡدُودَٰتٖۚ
فَمَن تَعَجَّلَ فِي يَوۡمَيۡنِ فَلَآ إِثۡمَ عَلَيۡهِ
وَمَن تَأَخَّرَ فَلَآ إِثۡمَ عَلَيۡهِۖ لِمَنِ ٱتَّقَىٰۗ
وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُمۡ إِلَيۡهِ
تُحۡشَرُونَ ٢٠٣

**204.** Mpe okati ya bato, liloba naye ezali kokamwisa yo na bomoyi ya nsé mpe azali kotia Allah nzeneneke na maye mazali omotema naye, mpe ye nde moto ya tembe makasi ya ntina te.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُعۡجِبُكَ قَوۡلُهُۥ فِي
ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَيُشۡهِدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا فِي
قَلۡبِهِۦ وَهُوَ أَلَدُّ ٱلۡخِصَامِ ٢٠٤

1 Mikolo miyebani! Ezali mikolo ya 11, 12, 13, ya sanza ya hajj.

**205.** Mpe soki apesi mokongo akei kotia mobulu na mokili, mpe koboma bibwele mpe kobebisa bilanga. Kasi Allah alingaka mobulu te.

وَإِذَا تَوَلَّىٰ سَعَىٰ فِي ٱلۡأَرۡضِ لِيُفۡسِدَ فِيهَا وَيُهۡلِكَ ٱلۡحَرۡثَ وَٱلنَّسۡلَۚ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلۡفَسَادَ ٢٠٥

**206.** Mpe soki balobi naye banga Allah, asali lolendo ya mabe ya lisumu. Lifelo ekoki naye mpe oyo nde mbeto ya mabe!

وَإِذَا قِيلَ لَهُ ٱتَّقِ ٱللَّهَ أَخَذَتۡهُ ٱلۡعِزَّةُ بِٱلۡإِثۡمِۚ فَحَسۡبُهُۥ جَهَنَّمُۖ وَلَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ٢٠٦

**207.** Mpe okati ya bato, oyo azali koteka molimo naye mpona koluka kosepelisa Allah. Mpe Allah azali na mawa mingi likolo na bawumbu naye.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَشۡرِي نَفۡسَهُ ٱبۡتِغَآءَ مَرۡضَاتِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ رَءُوفُۢ بِٱلۡعِبَادِ ٢٠٧

**208.** Eh bino baye bondima! bokota mobimba o nzela ya islamu, mpe bolanda nzela ya satana te, ya sôló ye azali monguna wa bino ya polele.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱدۡخُلُواْ فِي ٱلسِّلۡمِ كَآفَّةٗ وَلَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٢٠٨

**209.** Mpe soki bobaloli bosembo o sima ya koyela bino bilembo, boyeba ete Ya sôló Allah azali wa bokasi atonda bwanya.

فَإِن زَلَلۡتُم مِّنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡكُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٢٠٩

**210.** Bazali kozela, sé Allah akoyela bango okati ya elilingi kowuta na mapata mpe ba anzelu mpona kokata likambo? Mpe epai na Allah, makambo manso makozongisama.

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن يَأۡتِيَهُمُ ٱللَّهُ فِي ظُلَلٖ مِّنَ ٱلۡغَمَامِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٢١٠

**211.** Botuna bana ya isalayele boni topesaki bango bilembo ya polele? Mpe oyo akobongola

سَلۡ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ كَمۡ ءَاتَيۡنَٰهُم مِّنۡ ءَايَةِۭ بَيِّنَةٖۗ وَمَن يُبَدِّلۡ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ

مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ
ٱلۡعِقَابِ ٢١١

bolamu bwa Allah sima ya koyela ye, ya sôló Allah azali mopesi etumbu ya makasi.

زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا
وَيَسۡخَرُونَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۘ وَٱلَّذِينَ
ٱتَّقَوۡاْ فَوۡقَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ وَٱللَّهُ يَرۡزُقُ
مَن يَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٢١٢

**212.** Bomoyi ya nsé esila kongengisama mpona baye bapengwa mpe bazali kotiola bandimi. Kasi, babangi bakozala likolo na bango o mokolo ya suka. Mpe Allah apesaka bozui na oyo alingi oyo ezali na suka te.

كَانَ ٱلنَّاسُ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ فَبَعَثَ ٱللَّهُ
ٱلنَّبِيِّـۧنَ مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ وَأَنزَلَ
مَعَهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَ
ٱلنَّاسِ فِيمَا ٱخۡتَلَفُواْ فِيهِۚ وَمَا ٱخۡتَلَفَ
فِيهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ أُوتُوهُ مِنۢ بَعۡدِ مَا
جَآءَتۡهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُ بَغۡيَۢا بَيۡنَهُمۡۖ فَهَدَى
ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لِمَا ٱخۡتَلَفُواْ فِيهِ مِنَ
ٱلۡحَقِّ بِإِذۡنِهِۦۗ وَٱللَّهُ يَهۡدِي مَن يَشَآءُ
إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٍ ٢١٣

**213.** Bato bazalaki umma[1] moko kati ya bondimi (wuta na ebandeli). Na sima Allah atindaki bantoma bazala bapesi sango malamu mpe bakebisi. Mpe akitisaki elongo na bango buku ya sôló, mpona kokata makambo kati kati na bato okati na maye makabolaki bango. Kasi ba oyo buku ekitelaki bango nde bakabwani na tango bilembo ya polele biyelaki bango mpona likunya okati na bango. Na sima Allah akambaki bandimi likolo ya maye bakabwanaki na yango kowuta na bosembo na ndingisa naye, mpe Allah akambaka oyo alingi na nzela ya semba.

أَمۡ حَسِبۡتُمۡ أَن تَدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ وَلَمَّا
يَأۡتِكُم مَّثَلُ ٱلَّذِينَ خَلَوۡاْ مِن قَبۡلِكُمۖ
مَّسَّتۡهُمُ ٱلۡبَأۡسَآءُ وَٱلضَّرَّآءُ وَزُلۡزِلُواْ

**214.** Boye bokanisi ete bokokota na lola na tango oyo ndakisa ya baye balekaki liboso na bino naino ekomeli bino te? Mpasi

1 **Umma:** Awa elakisi: lingomba. Botala suratu oyo: na mokapo 128.

ya bozangi mpe minyokoli na bokono mizuaki bango, mpe baningisamaki kino motindami na bandimi baye bazalaki naye balobaki ete: Lisungi ya Allah ekoya ntango nini? TEE! Ya sôló elonga ya Allah ezali pembeni.

حَتَّىٰ يَقُولَ ٱلرَّسُولُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ مَتَىٰ نَصۡرُ ٱللَّهِۗ أَلَآ إِنَّ نَصۡرَ ٱللَّهِ قَرِيبٞ ٢١٤

215. Bazali kotuna yo nini bakoki kobimisa? Loba na bango ete: Oyo bokobimisa ya malamu ezali mpona baboti mibale, mpe bato ya libota, na bana bitike, na bazangi, na moto ya mobembo. Oyo bokosala mpona bolamu, ya sôló Allah azali moyebi manso.

يَسۡـَٔلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَۖ قُلۡ مَآ أَنفَقۡتُم مِّنۡ خَيۡرٖ فَلِلۡوَٰلِدَيۡنِ وَٱلۡأَقۡرَبِينَ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِۗ وَمَا تَفۡعَلُواْ مِنۡ خَيۡرٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٞ ٢١٥

216. Kobunda na nzela ya Allah epesamela bino lotomo. Mpe bino bosepeli na yango te, tango mosusu oyo bozali komona mabe yango nde ezali malamu mpona bino, mpe oyo bozali komona malamu yango nde ezali mabe mpona bino. Mpe Allah nde ayebi, bino boyebi te.

كُتِبَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡقِتَالُ وَهُوَ كُرۡهٞ لَّكُمۡۖ وَعَسَىٰٓ أَن تَكۡرَهُواْ شَيۡـٔٗا وَهُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۖ وَعَسَىٰٓ أَن تُحِبُّواْ شَيۡـٔٗا وَهُوَ شَرّٞ لَّكُمۡۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٢١٦

217. Bazali kotuna yo mpona bitumba okati ya sanza esantu. Loba ete: Kobunda okati ya sanza esantu ezali lisumu monene, mpe kopekisa bato na nzela ya Allah, mpe kopengwa na yango, mpe kobengana baye bazali na ndako esantu (ya makkah) ezali lisumu linene koleka epai ya Allah. Mpe kosangisa Allah ezali

يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلشَّهۡرِ ٱلۡحَرَامِ قِتَالٖ فِيهِۖ قُلۡ قِتَالٞ فِيهِ كَبِيرٞۚ وَصَدٌّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَكُفۡرُۢ بِهِۦ وَٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ وَإِخۡرَاجُ أَهۡلِهِۦ مِنۡهُ أَكۡبَرُ عِندَ ٱللَّهِۚ وَٱلۡفِتۡنَةُ أَكۡبَرُ مِنَ ٱلۡقَتۡلِۗ وَلَا يَزَالُونَ يُقَٰتِلُونَكُمۡ حَتَّىٰ يَرُدُّوكُمۡ عَن دِينِكُمۡ إِنِ ٱسۡتَطَٰعُواْۚ

mabe mpenza koleka koboma, mpe bakotika kobundisa bino te kino bokopengwa na lingomba na bino soki bazalaki na makoki wana, mpe kati na bino oyo akotika lingomba naye mpe liwa ezui ye mpe ye azali mopagano, bango wana nde misala mia bango mibebisami awa na nsé mpe na mokolo ya suka. Mpe bango wana bazali bato ya lifelo bakozala na kati seko na seko.

وَمَن يَرۡتَدِدۡ مِنكُمۡ عَن دِينِهِۦ فَيَمُتۡ وَهُوَ كَافِرٞ فَأُوْلَٰٓئِكَ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢١٧

**218.** Ya sôló baye bandimi mpe babimi na nzela ya Allah mpe babundi, bango wana bazali kolikia ngolu ya Allah. Mpe Allah nde molimbisi, atonda ngolu.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ يَرۡجُونَ رَحۡمَتَ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٢١٨

**219.** Bazali kotuna yo mpona masanga mpe mpona masano ya mbongo. Loba ete: Yango nyoso ezali na lisumu linene mpe litomba mpona bato. Kasi lisumu na yango ezali munene koleka litomba wana, mpe bazali kotuna yo nini bakoki kobimisa (mpona Allah)? Loba ete: Oyo bokoyoka mpasi te na mitema mpona kobimisa yango. Na boye nde Allah azali kolimbola bino bilembo mpo ete bozala na bososoli.

۞ يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡخَمۡرِ وَٱلۡمَيۡسِرِۖ قُلۡ فِيهِمَآ إِثۡمٞ كَبِيرٞ وَمَنَٰفِعُ لِلنَّاسِ وَإِثۡمُهُمَآ أَكۡبَرُ مِن نَّفۡعِهِمَاۗ وَيَسۡـَٔلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَۖ قُلِ ٱلۡعَفۡوَۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّكُمۡ تَتَفَكَّرُونَ ٢١٩

**220.** Kati na mokili mpe na mokolo ya suka. Mpe bazali kotuna yo mpona bana bitike. Loba ete: Kosalisa bango ezali na

فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۗ وَيَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡيَتَٰمَىٰۖ قُلۡ إِصۡلَاحٞ لَّهُمۡ خَيۡرٞۖ وَإِن تُخَالِطُوهُمۡ فَإِخۡوَٰنُكُمۡۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ ٱلۡمُفۡسِدَ مِنَ ٱلۡمُصۡلِحِۚ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَأَعۡنَتَكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٢٢٠

bolamu mingi, soki bosangani na bango, bazali bandeko na bino. Mpe Allah ayebi mobebisi mpe mobongisi. Mpe soki Allah alingaki, nde apesaki bino pasi. Ya sôló Allah azali na bokasi atonda bwanya.

**221.** Mpe bobala te basi oyo basangisi (Allah) kino bakondima, mowumbu ya mwasi mondimi aleki mosangisi (Allah) ya mwasi ata soki asepelisi bino. Bobalisa te na mibali basangisi (Allah) tee kino bandima, mowumbu ya mobali mondimi aleki mopengwi, ata soki asepelisi bino. Baye wana bazali kobenga bato na nzela ya móto. Mpe Allah azali kobenga na lola mpe bolimbisi na ndingisa naye. Mpe azali kolimbola bilembo bia ye na bato mpo bakoka kokanisa.

وَلَا تَنكِحُواْ ٱلۡمُشۡرِكَٰتِ حَتَّىٰ يُؤۡمِنَّۚ وَلَأَمَةٞ مُّؤۡمِنَةٌ خَيۡرٞ مِّن مُّشۡرِكَةٖ وَلَوۡ أَعۡجَبَتۡكُمۡۗ وَلَا تُنكِحُواْ ٱلۡمُشۡرِكِينَ حَتَّىٰ يُؤۡمِنُواْۚ وَلَعَبۡدٞ مُّؤۡمِنٌ خَيۡرٞ مِّن مُّشۡرِكٖ وَلَوۡ أَعۡجَبَكُمۡۗ أُوْلَٰٓئِكَ يَدۡعُونَ إِلَى ٱلنَّارِۖ وَٱللَّهُ يَدۡعُوٓاْ إِلَى ٱلۡجَنَّةِ وَٱلۡمَغۡفِرَةِ بِإِذۡنِهِۦۖ وَيُبَيِّنُ ءَايَٰتِهِۦ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٢٢١

**222.** Mpe bazali kotuna yo mpona makila.[1] Loba ete: Yango ezali mbindo. Bozelisa basi o tango wana, mpe bopusana kosangana na bango te kino bakokoma mpeto. Soki bakomi mpeto, bosangana na bango nzoto na bolandi mibeko ya Allah, ya sôló Allah alingaka baye basengaka tubela mpe bamipetolaka.

وَيَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡمَحِيضِۖ قُلۡ هُوَ أَذٗى فَٱعۡتَزِلُواْ ٱلنِّسَآءَ فِي ٱلۡمَحِيضِ وَلَا تَقۡرَبُوهُنَّ حَتَّىٰ يَطۡهُرۡنَۖ فَإِذَا تَطَهَّرۡنَ فَأۡتُوهُنَّ مِنۡ حَيۡثُ أَمَرَكُمُ ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلتَّوَّٰبِينَ وَيُحِبُّ ٱلۡمُتَطَهِّرِينَ ٢٢٢

1 Ya ekila ya mwasi.

**223.** Basi na bino bazali bilanga bia bino. Bokota o bilanga bia bino ndenge nyonso bolingi,[1] mpe bosala misala ya malamu mpona milimo na bino. Mpe bobanga Allah, mpe boyeba ete ya sôló bokokutana naye. Pesa sango ya malamu epai ya bandimi.

نِسَآؤُكُمۡ حَرۡثٞ لَّكُمۡ فَأۡتُواْ حَرۡثَكُمۡ
أَنَّىٰ شِئۡتُمۡۖ وَقَدِّمُواْ لِأَنفُسِكُمۡۚ وَٱتَّقُواْ
ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُم مُّلَٰقُوهُۗ وَبَشِّرِ
ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢٢٣

**224.** Mpe botia nkombo ya Allah te mpona kolapalapa na bino mpo na koluka nzela ya komipekisa kosala (misala) ya malamu, mpe kobanga mpe kobongisa okati na bato. Mpe Allah azali moyoki moyebi ya manso.

وَلَا تَجۡعَلُواْ ٱللَّهَ عُرۡضَةٗ لِّأَيۡمَٰنِكُمۡ أَن
تَبَرُّواْ وَتَتَّقُواْ وَتُصۡلِحُواْ بَيۡنَ ٱلنَّاسِۚ
وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٢٢٤

**225.** Allah azali kosilika na bino te na ba ndayi oyo ezali kobima na lolemu na bino, kasi akosilika na bino na oyo bozui kowuta na mitema na bino. Allah azali molimbisi atonda bolamu.

لَّا يُؤَاخِذُكُمُ ٱللَّهُ بِٱللَّغۡوِ فِيٓ
أَيۡمَٰنِكُمۡ وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم
بِمَا كَسَبَتۡ قُلُوبُكُمۡۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ
حَلِيمٞ ٢٢٥

**226.** Mpona baye bazali kolapa ndayi likolo ya basi na bango, ete bakosangana na bango te bakozelisa sanza minei. Kasi soki balongoli kolapa ndayi na bango, ya sôló Allah azali molimbisi atonda mawa.

لِّلَّذِينَ يُؤۡلُونَ مِن نِّسَآئِهِمۡ تَرَبُّصُ
أَرۡبَعَةِ أَشۡهُرٖۖ فَإِن فَآءُو فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ
رَّحِيمٞ ٢٢٦

**227.** Mpe soki batelemi na ndayi na bango ya kokabwana na basi na bango, ya sôló Allah azali moyoki mpe moyebi.

وَإِنۡ عَزَمُواْ ٱلطَّلَٰقَ فَإِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ
عَلِيمٞ ٢٢٧

---

1 Kasi na sima na bango te.

وَٱلۡمُطَلَّقَٰتُ يَتَرَبَّصۡنَ بِأَنفُسِهِنَّ ثَلَٰثَةَ
قُرُوٓءٖۚ وَلَا يَحِلُّ لَهُنَّ أَن يَكۡتُمۡنَ مَا
خَلَقَ ٱللَّهُ فِيٓ أَرۡحَامِهِنَّ إِن كُنَّ يُؤۡمِنَّ
بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ وَبُعُولَتُهُنَّ أَحَقُّ
بِرَدِّهِنَّ فِي ذَٰلِكَ إِنۡ أَرَادُوٓاْ إِصۡلَٰحٗاۚ
وَلَهُنَّ مِثۡلُ ٱلَّذِي عَلَيۡهِنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ
وَلِلرِّجَالِ عَلَيۡهِنَّ دَرَجَةٞۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ
حَكِيمٌ ٢٢٨

**228.** Mpe basi baye bakufeli mabala bakobima na ndako ya libala te kino bakomono makila mbala misato. Mpe esengeli te na bango kobomba maye Allah asili kokela okati ya mabumu na bango, soki ya sôló bazali kondima na Allah mpe na mokolo ya suka. Mpe na tango wana, mibali na bango bakomi na ndingisa ya kozongela bango, soki bazali na posa ya kobongisa, bazali na lotomo ndenge moko mpe mibali bazali na lotomo, kasi mibali bazali na bokonzi likolo na bango basi. Mpe Allah azali bokasi atonda bwányá.

ٱلطَّلَٰقُ مَرَّتَانِۖ فَإِمۡسَاكُۢ بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ
تَسۡرِيحُۢ بِإِحۡسَٰنٖۗ وَلَا يَحِلُّ لَكُمۡ أَن
تَأۡخُذُواْ مِمَّآ ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ شَيۡـًٔا إِلَّآ أَن
يَخَافَآ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِۖ فَإِنۡ خِفۡتُمۡ
أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِ فَلَا جُنَاحَ
عَلَيۡهِمَا فِيمَا ٱفۡتَدَتۡ بِهِۦۗ تِلۡكَ حُدُودُ
ٱللَّهِ فَلَا تَعۡتَدُوهَاۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ
ٱللَّهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٢٩

**229.** Bokabwani ya libala ezalaka sé mbala mibale. Na sima, bakoki kozongana na ndenge elongobani, to mpe kokabwana na lolenge ya malamu. Mpe esengeli te na bino mibali kobotola maye bopesaki bango na libala, sé soki babangi ete bakokoka te kobatela mibeko ya Allah.[1] Mpe soki bobangi ete bango mibale bakotelemisa mibeko ya Allah te, na bongo ezali lisumu te likolo na bango ete mobali andima kozua mwa lompata oyo mwasi apesi mpona komikangola, wana nde mibeko ya Allah. Bobuka yango te, oyo

1 Bango mibale.

akobuka mibeko mia Allah bango
wana nde bazali bato mabe.

**230.** Mpe soki mobali aboyi mwasi
mpona mbala ya misato, akoki
kozongela mwasi wana te kino
akobala mobali mosusu. Soki
bakabwani, nde mobali ya liboso
akoki kozongela ye, soki bazui
likanisi ya kobatela mibeko ya
Allah. Wana ezali mibeko ya
Allah azali kolimbola yango mpo
ete bato bayeba.

فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا تَحِلُّ لَهُۥ مِنۢ بَعۡدُ حَتَّىٰ
تَنكِحَ زَوۡجًا غَيۡرَهُۥۗ فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا
جُنَاحَ عَلَيۡهِمَآ أَن يَتَرَاجَعَآ إِن ظَنَّآ أَن
يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِۗ وَتِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِ
يُبَيِّنُهَا لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٢٣٠

**231.** Mpe soki boboyani na basi na
bino mpe bango basili kokokisa
eleko ya kozela, bozongisa bango
na libala na lolenge ya malamu,
to botika bango bakende na
lolenge ya malamu, kasi bokanga
bango te na ndenge ya mabe
mpona konyokolo noki bokobuka
mibeko. Oyo akosala bongo
ye wana asili kobuba molimo
naye. Kasi bozua bilembo mpe
mikapo mia Allah na maseki te.
Mpe bokanisa bolamu ya Allah
likolo na bino, kowuta na buku
mpe bwanya oyo akitiseli bino,
mpona kolendisa bino na yango.
Mpe bobanga Allah, mpe boyeba
ete ya sôló Allah azali moyebi ya
biloko binso.

وَإِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ
فَأَمۡسِكُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ سَرِّحُوهُنَّ
بِمَعۡرُوفٖۚ وَلَا تُمۡسِكُوهُنَّ ضِرَارٗا
لِّتَعۡتَدُواْۚ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ فَقَدۡ ظَلَمَ
نَفۡسَهُۥۚ وَلَا تَتَّخِذُوٓاْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ هُزُوٗاۚ
وَٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَمَآ
أَنزَلَ عَلَيۡكُم مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡحِكۡمَةِ
يَعِظُكُم بِهِۦۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ
ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٢٣١

**232.** Mpe soki bokabwani na basi
na bino, sima bakokisi eleko na
bango, bopekisa bango te ete

وَإِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا
تَعۡضُلُوهُنَّ أَن يَنكِحۡنَ أَزۡوَٰجَهُنَّ

babalana na mibali misusu, soki basili koyokana kati na bango. Na lolenge ya malamu, na boye nde ezali malendisi mpona oyo kati na bino azali kondima na Allah mpe na mokolo ya suka. Wana ezali mpeto mpe malamu mpona bino, Allah nde ayebi, mpe bino boyebi te.

إِذَا تَرَٰضَوۡاْ بَيۡنَهُم بِٱلۡمَعۡرُوفِۗ ذَٰلِكَ
يُوعَظُ بِهِۦ مَن كَانَ مِنكُمۡ يُؤۡمِنُ
بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۗ ذَٰلِكُمۡ أَزۡكَىٰ
لَكُمۡ وَأَطۡهَرُۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا
تَعۡلَمُونَ ٢٣٢

**233.** Mpe bamama, bakomelisa bana na bango mabele mbula mibale mobimba mpona baye balingi kokokisa komelisa bana mpenza. Mpe esengeli na tata ya mwana koleisa mpe kolatisa bamelisi wana na lolenge ya malamu, molimo amemaka te mokumba oyo eleki ye kilo. Mama anyokolama te mpona mwana naye; tata mpe anyokolo nzoto naye te mpona mwana. Mpe soki tata na mwana azali te, esengeli na mokitani naye amema mokumba wana lolenge moko tata azali kosala mpona mwana naye. Mpe soki baboti balingi kokata mwana mabele na bosepeli mpe boyokani kati na bango mibale ezali mabe te, mpe soki bolingi komelisa bana na bino o bipai bisusu, ezali mpe mabe te, soki bofuti bamelisi ya bana na ndenge elongobani. Mpe bobanga Allah, mpe boyeba ete ya sôló Allah azali komona maye bozali kosala.

۞ وَٱلۡوَٰلِدَٰتُ يُرۡضِعۡنَ أَوۡلَٰدَهُنَّ حَوۡلَيۡنِ
كَامِلَيۡنِۖ لِمَنۡ أَرَادَ أَن يُتِمَّ ٱلرَّضَاعَةَۚ
وَعَلَى ٱلۡمَوۡلُودِ لَهُۥ رِزۡقُهُنَّ وَكِسۡوَتُهُنَّ
بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ لَا تُكَلَّفُ نَفۡسٌ إِلَّا
وُسۡعَهَاۚ لَا تُضَآرَّ وَٰلِدَةُۢ بِوَلَدِهَا وَلَا
مَوۡلُودٞ لَّهُۥ بِوَلَدِهِۦۚ وَعَلَى ٱلۡوَارِثِ مِثۡلُ
ذَٰلِكَۗ فَإِنۡ أَرَادَا فِصَالًا عَن تَرَاضٖ
مِّنۡهُمَا وَتَشَاوُرٖ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِمَاۗ وَإِنۡ
أَرَدتُّمۡ أَن تَسۡتَرۡضِعُوٓاْ أَوۡلَٰدَكُمۡ فَلَا
جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ إِذَا سَلَّمۡتُم مَّآ ءَاتَيۡتُم
بِٱلۡمَعۡرُوفِۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ
بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٢٣٣

**234.** Mpe baye liwa lizui bango okati na bino mpe batiki basi ba bango, esengeli bazela sanza minei na mikolo zomi eleka. Mpe soki bakokisi elaka na bango ezali lisumu te epai na bino na lotomo eye bango moko bakokisi na banzoto na bango na ndenge ya malamu. Allah azali na sango ya maye manso bozali kosala.

وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ وَيَذَرُونَ أَزْوَٰجًا يَتَرَبَّصْنَ بِأَنفُسِهِنَّ أَرْبَعَةَ أَشْهُرٍ وَعَشْرًا فَإِذَا بَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيمَا فَعَلْنَ فِىٓ أَنفُسِهِنَّ بِٱلْمَعْرُوفِ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٢٣٤﴾

**235.** Mpe ezali mabe te likolo na bino, soki boyebisi bakufeli mibali, mpona libala to bobombi yango na mitema na bino Allah ya sôló ayebaki ete bokokanisa bango. Kasi bolaka bango te na bokuku sé ezala maloba ya malamu. Mpe bozua mikano ya libala te kino mikolo mia bango ya sanza minei na mikolo zomi mikoka. Mpe boyeba ete ya sôló Allah ayebi maye mazuami okati ya milimo mia bino mpe bokeba naye, mpe boyeba ete ya sôló Allah azali molimbisi atonda ngolu.

وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيمَا عَرَّضْتُم بِهِۦ مِنْ خِطْبَةِ ٱلنِّسَآءِ أَوْ أَكْنَنتُمْ فِىٓ أَنفُسِكُمْ عَلِمَ ٱللَّهُ أَنَّكُمْ سَتَذْكُرُونَهُنَّ وَلَٰكِن لَّا تُوَاعِدُوهُنَّ سِرًّا إِلَّآ أَن تَقُولُوا۟ قَوْلًا مَّعْرُوفًا وَلَا تَعْزِمُوا۟ عُقْدَةَ ٱلنِّكَاحِ حَتَّىٰ يَبْلُغَ ٱلْكِتَٰبُ أَجَلَهُۥ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِىٓ أَنفُسِكُمْ فَٱحْذَرُوهُ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿٢٣٥﴾

**236.** Ezali mabe te likolo na bino soki bokabwani na basi na bino oyo nanu bosangani na bango te, to bopesi bango mahr[1] te. Bopesa bango mwa eloko. Moto ya bozui na bokoki naye mobola mpe na bokoki naye na ndenge

لَّا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِن طَلَّقْتُمُ ٱلنِّسَآءَ مَا لَمْ تَمَسُّوهُنَّ أَوْ تَفْرِضُوا۟ لَهُنَّ فَرِيضَةً وَمَتِّعُوهُنَّ عَلَى ٱلْمُوسِعِ قَدَرُهُۥ وَعَلَى ٱلْمُقْتِرِ قَدَرُهُۥ مَتَٰعًۢا بِٱلْمَعْرُوفِ حَقًّا عَلَى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٢٣٦﴾

1 Mbongo ya libala.

elongobani. Ezali lotomo epai ya bato ya malamu.

**237.** Mpe soki bokabwani na bango liboso ete bosangana na bango, na sima ya koyokana na mahr, bopesa bango ndambo ya mahr sé soki bango moko baboyi kozua yango, to moto oyo azalaki Nkolo ya libala, mpe soki bolimbisi, wana nde ezali malamu pembeni ya bobangi (Allah). Mpe bobosana te bosalisani kati na bino, ya sôló Allah azali komona maye bozali kosala.

وَإِن طَلَّقْتُمُوهُنَّ مِن قَبْلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ وَقَدْ فَرَضْتُمْ لَهُنَّ فَرِيضَةً فَنِصْفُ مَا فَرَضْتُمْ إِلَّآ أَن يَعْفُونَ أَوْ يَعْفُوَاْ ٱلَّذِى بِيَدِهِۦ عُقْدَةُ ٱلنِّكَاحِ ۚ وَأَن تَعْفُوٓاْ أَقْرَبُ لِلتَّقْوَىٰ ۚ وَلَا تَنسَوُاْ ٱلْفَضْلَ بَيْنَكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٣٧﴾

**238.** Bobatela basambela, mpe sambela ya sima ya nzanga. Mpe botelema na limemia liboso ya Allah.

حَٰفِظُواْ عَلَى ٱلصَّلَوَٰتِ وَٱلصَّلَوٰةِ ٱلْوُسْطَىٰ وَقُومُواْ لِلَّهِ قَٰنِتِينَ ﴿٢٣٨﴾

**239.** Mpe soki bobangi bosambela ya kotelema to likolo ya bampunda. Kasi soki bozui kimia bosambela Allah na ndenge atangisi bino maye boyebaki te.

فَإِنْ خِفْتُمْ فَرِجَالًا أَوْ رُكْبَانًا ۖ فَإِذَآ أَمِنتُمْ فَٱذْكُرُواْ ٱللَّهَ كَمَا عَلَّمَكُم مَّا لَمْ تَكُونُواْ تَعْلَمُونَ ﴿٢٣٩﴾

**240.** Baye kati na bino liwa lizui bango mpe batiki basi, esengeli batikela bango malako. Mpe basala bango malamu mobu moko, kasi babengana bango na ndenge ya mabe te. Soki bango moko babimi mpe bakei, ezali mabe te likolo nabino na maye bango moko baponi na bolamu.

وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ وَيَذَرُونَ أَزْوَٰجًا وَصِيَّةً لِّأَزْوَٰجِهِم مَّتَٰعًا إِلَى ٱلْحَوْلِ غَيْرَ إِخْرَاجٍ ۚ فَإِنْ خَرَجْنَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِى مَا فَعَلْنَ فِىٓ أَنفُسِهِنَّ مِن مَّعْرُوفٍ ۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٤٠﴾

Mpe Allah azali na bokasi atonda bwanya.

**241.** Mpe mpona basi bakufeli mabala esengeli kosalela bango limemia na lolenge ya malamu, ezali lotomo likolo ya babangi.

وَلِلْمُطَلَّقَٰتِ مَتَٰعٌۢ بِٱلْمَعْرُوفِۖ حَقًّا عَلَى
ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٢٤١﴾

**242.** Na boye nde Allah azali kolimbola bino bilembo naye, mpo ete bososola.

كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمْ ءَايَٰتِهِۦ
لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢٤٢﴾

**243.** Ozali komona te baye babimaki na bandako na bango bazalaki bankoto mpe bango babangi liwa? Mpe Allah alobi na bango: bokufa. Sima asekwisi bango. Ya sôló, Allah aleki kosalela bato bolamu, mpe kasi bato ebele bazali kotondo ye te.

۞ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ خَرَجُوا۟ مِن دِيَٰرِهِمْ
وَهُمْ أُلُوفٌ حَذَرَ ٱلْمَوْتِ فَقَالَ لَهُمُ ٱللَّهُ
مُوتُوا۟ ثُمَّ أَحْيَٰهُمْۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضْلٍ
عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا
يَشْكُرُونَ ﴿٢٤٣﴾

**244.** Mpe bobunda na nzela ya Allah, mpe boyeba ete ya sôló Allah azali moyoki moyebi ya manso.

وَقَٰتِلُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٤٤﴾

**245.** Oyo azali kosalela Allah mosala malamu, akobakisela ye mbala ebele, mpe Allah akangaka bozui mpe afungolaka. Mpe epai naye nde bokozongisama.

مَّن ذَا ٱلَّذِى يُقْرِضُ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا
فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥٓ أَضْعَافًا كَثِيرَةًۚ وَٱللَّهُ
يَقْبِضُ وَيَبْصُۜطُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٤٥﴾

**246.** Oyokaki te lisapo ya bakulaka kati na bana ya isalayele na sima ya Mûssa, tango balobaki na moko kati ya bantoma na bango: ponela biso mokonzi mpo tobunda na nzela ya Allah. Alobaki: Soki bakomeli bino

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلْمَلَإِ مِنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ مِنۢ
بَعْدِ مُوسَىٰٓ إِذْ قَالُوا۟ لِنَبِىٍّ لَّهُمُ ٱبْعَثْ
لَنَا مَلِكًا نُّقَٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِۖ قَالَ هَلْ
عَسَيْتُمْ إِن كُتِبَ عَلَيْكُمُ ٱلْقِتَالُ أَلَّا
تُقَٰتِلُوا۟ۖ قَالُوا۟ وَمَا لَنَآ أَلَّا نُقَٰتِلَ

bitumba boko boya kobunda?, bazongisaki eyano ete: Ndenge nini tokobunda na nzela ya Allah te mpe biso tosili kobimisama na bandako na biso, na bana na biso elongo? Tango bitumba biyelaki bango babalolaki mokongo, longola sé moke kati na bango nde babundaki. Allah ayebi malamu bato ya mabe.

فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَقَدۡ أُخۡرِجۡنَا مِن دِيَٰرِنَا وَأَبۡنَآئِنَاۖ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقِتَالُ تَوَلَّوۡاْ إِلَّا قَلِيلٗا مِّنۡهُمۡۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٢٤٦

**247.** Mpe ntoma na bango alobaki na bango ete: Ya sôló Allah aponeli bino mokonzi nkombo naye Twâlût.[1] balobaki ete: Ndenge nini ye akozala na bokonzi likolo na biso? Mpe biso nde tobongi na bokonzi likolo naye, mpe ye azali na bozui te. (ntoma) ayanoli ete: Ya sôló, Allah aponi ye mpe atomboli ye likolo na bino, mpe abakiseli ye mayele na nguya na bokasi ya nzoto. Allah apesaka bokonzi naye na oyo alingi, mpe Allah azali moyebi koleka.

وَقَالَ لَهُمۡ نَبِيُّهُمۡ إِنَّ ٱللَّهَ قَدۡ بَعَثَ لَكُمۡ طَالُوتَ مَلِكٗاۚ قَالُوٓاْ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُ ٱلۡمُلۡكُ عَلَيۡنَا وَنَحۡنُ أَحَقُّ بِٱلۡمُلۡكِ مِنۡهُ وَلَمۡ يُؤۡتَ سَعَةٗ مِّنَ ٱلۡمَالِۚ قَالَ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰهُ عَلَيۡكُمۡ وَزَادَهُۥ بَسۡطَةٗ فِي ٱلۡعِلۡمِ وَٱلۡجِسۡمِۖ وَٱللَّهُ يُؤۡتِي مُلۡكَهُۥ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٢٤٧

**248.** Mpe ntoma wa bango ayebisi bango ete: Ya sôló elembo ya bokonzi bwa ye ezali ekoyela bino sanduku, kati na yango ezali na kimiya ezali kowuta na Nkolo wa bino, na makambo misusu, mabota na Mûssa na mabota ya Hâruna[2] batikaki oyo ba anzelu

وَقَالَ لَهُمۡ نَبِيُّهُمۡ إِنَّ ءَايَةَ مُلۡكِهِۦٓ أَن يَأۡتِيَكُمُ ٱلتَّابُوتُ فِيهِ سَكِينَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡ وَبَقِيَّةٞ مِّمَّا تَرَكَ ءَالُ مُوسَىٰ وَءَالُ هَٰرُونَ تَحۡمِلُهُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لَّكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٢٤٨

1 **Twâlût:** Talut.
2 **Hâruna:** Alona.

bazali komema, ya sôló wana ezali elembo mpona bino, soki bozali bandimi.

**249.** Mpe, tango Twâlût alingaki kokende na mapinga, alobaki ete: Ya sôló Allah akomeka bino na mayi ya ebale. Oyo kati na bino akomela yango azali ya ngai te, mpe oyo akomeka yango te yende azali wa ngai, longola sé oyo akotoka mwa moke na loboko naye. Kasi ebele na bango bamelaki mayi, sé moke kati na bango bandimaki naye. Mpe tango ye na bandimi baye bazalaki naye bakatisaki ebale, balobaki ete: Biso lelo tozali na nguya te liboso ya Djâlût na mampinga naye. Kasi misusu kati na bango bakanisaka ete bakokutana na Allah balobaki ete: Boniboni mapinga moke malongi mapinga ya monene na ndingisa ya Allah? Mpe Allah azali elongo na baye bazali koyika mpiko.

فَلَمَّا فَصَلَ طَالُوتُ بِٱلۡجُنُودِ قَالَ إِنَّ
ٱللَّهَ مُبۡتَلِيكُم بِنَهَرٖ فَمَن شَرِبَ مِنۡهُ
فَلَيۡسَ مِنِّي وَمَن لَّمۡ يَطۡعَمۡهُ فَإِنَّهُۥ مِنِّيٓ
إِلَّا مَنِ ٱغۡتَرَفَ غُرۡفَةَۢ بِيَدِهِۦۚ فَشَرِبُواْ
مِنۡهُ إِلَّا قَلِيلٗا مِّنۡهُمۡۚ فَلَمَّا جَاوَزَهُۥ هُوَ
وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ قَالُواْ لَا طَاقَةَ لَنَا
ٱلۡيَوۡمَ بِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦۚ قَالَ ٱلَّذِينَ
يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُواْ ٱللَّهِ كَم مِّن فِئَةٖ
قَلِيلَةٍ غَلَبَتۡ فِئَةٗ كَثِيرَةَۢ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ
وَٱللَّهُ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ٢٤٩

**250.** Mpe tango bakutani na Djâlût na mampinga naye, balobaki ete: Eh Nkolo! pesa biso motema makasi, mpe lendisa matambi ma biso mpe opesa biso elonga likolo ya bapagano.

وَلَمَّا بَرَزُواْ لِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦ قَالُواْ
رَبَّنَآ أَفۡرِغۡ عَلَيۡنَا صَبۡرٗا وَثَبِّتۡ أَقۡدَامَنَا
وَٱنصُرۡنَا عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٥٠

**251.** Balongaki bango na ndingisa ya Allah, mpe Dâwud abomaki Djâlût. Mpe Allah apesaki ye

فَهَزَمُوهُم بِإِذۡنِ ٱللَّهِ وَقَتَلَ دَاوُۥدُ
جَالُوتَ وَءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلۡمُلۡكَ وَٱلۡحِكۡمَةَ

bokonzi mpe bwanya, mpe atangisaki ye makambo misusu ye (Allah) alingaki. Mpe soki Allah akotelaka bato likolo ya misusu te, nde mokili molingaki kokoma na mobulu, kasi Allah nde azali Nkolo ya bolamu okati ya mikili.

وَعَلَّمَهُۥ مِمَّا يَشَآءُۗ وَلَوۡلَا دَفۡعُ ٱللَّهِ ٱلنَّاسَ بَعۡضَهُم بِبَعۡضٖ لَّفَسَدَتِ ٱلۡأَرۡضُ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ ذُو فَضۡلٍ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٥١

**252.** Wana ezali mikapo mia Allah tozali kotangela yo yango na bosôló. Mpe ya sôló ozali moko okati ya batindami.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتۡلُوهَا عَلَيۡكَ بِٱلۡحَقِّۚ وَإِنَّكَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٢٥٢

**253.** Na bantindami wana, basusu Allah apesaki bango bolamu mingi. Mpe basusu Allah asololaki na bango mpe amatisaki basusu lokumu koleka, mpe topesaki Issa mwana ya Maryam bilembo ya polele mpe totondisaki ye na molimo mosantu. Mpe soki Allah alingaki, nde baye bayaki sima na bango babomanaki te, na tango polele esili kokomela bango. Kasi bazalaki nde na bokabwani kati na bango. Na yango basusu kati na bango bandimaki mpe basusu bapengwaki. Mpe soki Allah alingaki, mbele babomanaki te. Kasi Allah asalaka sé oyo ye alingi.

۞ تِلۡكَ ٱلرُّسُلُ فَضَّلۡنَا بَعۡضَهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۘ مِّنۡهُم مَّن كَلَّمَ ٱللَّهُۖ وَرَفَعَ بَعۡضَهُمۡ دَرَجَٰتٖۚ وَءَاتَيۡنَا عِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ ٱلۡبَيِّنَٰتِ وَأَيَّدۡنَٰهُ بِرُوحِ ٱلۡقُدُسِۗ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا ٱقۡتَتَلَ ٱلَّذِينَ مِنۢ بَعۡدِهِم مِّنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُ وَلَٰكِنِ ٱخۡتَلَفُواْ فَمِنۡهُم مَّنۡ ءَامَنَ وَمِنۡهُم مَّن كَفَرَۚ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا ٱقۡتَتَلُواْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَفۡعَلُ مَا يُرِيدُ ٢٥٣

**254.** Eh Bino baye bondimi! bobimisa na maye topesaki bino, yambo ete eyela bino mokolo moye

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَنفِقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰكُم مِّن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَ يَوۡمٞ لَّا بَيۡعٞ

فِيهِ وَلَا خُلَّةٞ وَلَا شَفَٰعَةٞۗ وَٱلۡكَٰفِرُونَ
هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٥٤

koteka kimoninga. Mpe liloba ekozala te. Kasi bapagano nde bato mabe.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُۚ
لَا تَأۡخُذُهُۥ سِنَةٞ وَلَا نَوۡمٞۚ لَّهُۥ مَا فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ مَن ذَا ٱلَّذِي
يَشۡفَعُ عِندَهُۥٓ إِلَّا بِإِذۡنِهِۦۚ يَعۡلَمُ مَا
بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡۖ وَلَا يُحِيطُونَ
بِشَيۡءٖ مِّنۡ عِلۡمِهِۦٓ إِلَّا بِمَا شَآءَۚ وَسِعَ
كُرۡسِيُّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَۖ وَلَا يَـُٔودُهُۥ
حِفۡظُهُمَاۚ وَهُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡعَظِيمُ ٢٥٥

**255.** Allah! Nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te kaka sé ye, azali na bomoyi, amikoka naye moko, animbaka te mpe alalaka te. Maye manso mazali o'likolo mpe o'mabele mazali ya ye. Nani oyo azali na makoki ya kosengela moto epai ya Allah soki na ndingisa naye te? Ayebi maye maleka na maye makoya. Bakozuaka eloko moko te na boyebi naye sé na maye alingi, kursy[1] naye ezali monene koleka mapata[2] na mabele,[3] mpe ayokaka mpasi te mpona kobatela yango azali likolo mpe monene koleka.

لَآ إِكۡرَاهَ فِي ٱلدِّينِۖ قَد تَّبَيَّنَ ٱلرُّشۡدُ مِنَ
ٱلۡغَيِّۚ فَمَن يَكۡفُرۡ بِٱلطَّٰغُوتِ وَيُؤۡمِنۢ
بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱسۡتَمۡسَكَ بِٱلۡعُرۡوَةِ ٱلۡوُثۡقَىٰ لَا
ٱنفِصَامَ لَهَاۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢٥٦

**256.** Bakokanga moto na makasi te mpona kokota na lingomba ya Allah. Nzela ya semba esili koyebana na nzela ya libungi. Moto oyo akompegwa na motomboki.[4] mpe andimi na Allah, ye wana nde asili kosimba

1 Etieli matambe ya Nkolo.
2 Mapata ezalaka sambo.
3 Mabele ezalaka sambo.
4 **Motomboki:** Elakisi: Ezali eloko to moto nioso bazali kobondela ye, mpe asepeli na mabondeli wana to asepeli balanda ye, na batosa ye na esika ya Allah. Elakisi mpe lisusu: kosambisa na mibeko oyo ezali ya Allah te na motindami, mpe oyo azali koloba ete ayebi mabombami.

singa ya makasi[1] oyo ekatanaka te, Allah azali moyoki mpe moyebi.

**257.** Allah nde azali Nkolo ya bandimi, azali kobimisa bango na molili mpe kotia bango na nzela ya mwinda, kasi baye bapengwi basatana nde bazali bankolo na bango, bazali kolongola bango na nzela ya mwinda mpe komema bango na molili, bango wana nde bato ya móto, bakozala na kati seko na seko.

ٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يُخۡرِجُهُم مِّنَ
ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ
أَوۡلِيَآؤُهُمُ ٱلطَّٰغُوتُ يُخۡرِجُونَهُم مِّنَ
ٱلنُّورِ إِلَى ٱلظُّلُمَٰتِۗ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ
ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٥٧

**258.** Boye oyebi te oyo Allah apesaki bokonzi asuanisaki Ibrâhîm mpona Nkolo naye? Tango Ibrâhîm alobaki naye ete: Nkolo na ngai nde oyo apesaka liwa mpe bomoyi, alobaki na Ibrâhîm ete: Ngai mpe na pesaka liwa mpe bomoyi. Ibrâhîm alobaki naye lisusu ete: Kasi ya sôló, Allah abimisaka mwese na moniele, yo mpe bimisa yango na eloli. Na sima ye mopagano azangaki eloko ya kosala. Mpe Allah akambaka bato ya mabe te.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِي حَآجَّ إِبۡرَٰهِـۧمَ فِي رَبِّهِۦٓ
أَنۡ ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلۡمُلۡكَ إِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ
رَبِّيَ ٱلَّذِي يُحۡيِۦ وَيُمِيتُ قَالَ أَنَا۠ أُحۡيِۦ
وَأُمِيتُۖ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَأۡتِي
بِٱلشَّمۡسِ مِنَ ٱلۡمَشۡرِقِ فَأۡتِ بِهَا مِنَ
ٱلۡمَغۡرِبِ فَبُهِتَ ٱلَّذِي كَفَرَۗ وَٱللَّهُ لَا
يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٥٨

**259.** To mpe lokola moto oyo Alekaki mboka moko boye ezalaki ya kokufa, alobaki ete: Ndenge nini Allah akozongisa yango na bomoyi sima ya liwa? Mpe Allah

أَوۡ كَٱلَّذِي مَرَّ عَلَىٰ قَرۡيَةٖ وَهِيَ خَاوِيَةٌ
عَلَىٰ عُرُوشِهَا قَالَ أَنَّىٰ يُحۡيِۦ هَٰذِهِ ٱللَّهُ
بَعۡدَ مَوۡتِهَاۖ فَأَمَاتَهُ ٱللَّهُ مِاْئَةَ عَامٖ ثُمَّ
بَعَثَهُۥۖ قَالَ كَمۡ لَبِثۡتَۖ قَالَ لَبِثۡتُ

1 Singa ya Makasi elakisi: Islam.

يَوۡمًا أَوۡ بَعۡضَ يَوۡمٖۖ قَالَ بَل لَّبِثۡتَ مِاْئَةَ
عَامٖ فَٱنظُرۡ إِلَىٰ طَعَامِكَ وَشَرَابِكَ لَمۡ
يَتَسَنَّهۡۖ وَٱنظُرۡ إِلَىٰ حِمَارِكَ وَلِنَجۡعَلَكَ
ءَايَةٗ لِّلنَّاسِۖ وَٱنظُرۡ إِلَى ٱلۡعِظَامِ كَيۡفَ
نُنشِزُهَا ثُمَّ نَكۡسُوهَا لَحۡمٗاۚ فَلَمَّا تَبَيَّنَ
لَهُۥ قَالَ أَعۡلَمُ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ
قَدِيرٞ ٢٥٩

abomaki ye moto wana, mpe awumelaki na mabele mbula nkama moko. Na sima Allah asekwisi ye, mpe atuni ye: Osali mikolo boni awa? Azongisaki eyano ete: Nasali mokolo moko to ndambu ya mokolo, (Allah) alobi naye ete: Yo osali mbula nkama moko awa, tala bilei nayo na mayi nayo ya komela ezali ya kobeba te, mpe tala epai ya himar[1] nayo etikali sé mikuwa. Mpe mpo totia yo ozala elembo epai ya bato, kasi tala epai ya mikuwa ndenge ngai (Allah) nazali kozongisa yango na sima nalatisi yango misuni. Mpe tango amonaki ete Allah asekwisi himar naye, alobaki ete: Ya sôló Allah azali na nguya likolo ya biloko binso.

وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ رَبِّ أَرِنِي كَيۡفَ تُحۡيِ
ٱلۡمَوۡتَىٰۖ قَالَ أَوَلَمۡ تُؤۡمِنۖ قَالَ بَلَىٰ وَلَٰكِن
لِّيَطۡمَئِنَّ قَلۡبِيۖ قَالَ فَخُذۡ أَرۡبَعَةٗ مِّنَ
ٱلطَّيۡرِ فَصُرۡهُنَّ إِلَيۡكَ ثُمَّ ٱجۡعَلۡ عَلَىٰ كُلِّ
جَبَلٖ مِّنۡهُنَّ جُزۡءٗا ثُمَّ ٱدۡعُهُنَّ يَأۡتِينَكَ
سَعۡيٗاۚ وَٱعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٢٦٠

**260.** Mpe tango Ibrâhîm alobaki ete: Nkolo! lakisa ngai ndenge nini okosekwisa bawa, (Allah) Alobaki ete: Eh Ibrâhîm! naino ondimi te? Alobaki na ndimi, kasi wana ezali mpona kolendisa motema na ngai. (Allah) alobi naye, zua bandeke minei, kata bango biteni biteni, sima tia yango likolo ya bangomba, sima obenga bango bakoyela yo na lombango, mpe yeba ete ya

1 **Himar:** Azali niama oyo azali lokola mpunda kasi ya moke, amemaka mikumba, (âne).

sôló, Allah azali makasi atonda bwanya.

**261.** Ndakisa ya baye bazali kobimisa misolo na bango na nzela ya Allah, ezali lokola mbuma elonami sima ebimisi bitape sambo, mpe na etape moko ezali na bambuma nkama moko, mpe Allah abakisaka mbano ebele na oyo ye alingi, mpe Allah azali na ebele ya bozui, azali moyebi koleka.

مَّثَلُ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ فِي سَبِيلِ
ٱللَّهِ كَمَثَلِ حَبَّةٍ أَنۢبَتَتْ سَبْعَ سَنَابِلَ فِي
كُلِّ سُنۢبُلَةٍ مِّاْئَةُ حَبَّةٍۗ وَٱللَّهُ يُضَٰعِفُ
لِمَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ٢٦١

**262.** Bato oyo bazali kobimisa misolo na bango na nzela ya Allah, sima balandisi yango te na maloba ya komizua, to maloba ya mabe na maye mabebisi, bazali na lifuta na bango epai na Nkolo wa bango. Bakozala na bobangi te, mpe na koyimayima te.

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ
لَا يُتْبِعُونَ مَآ أَنفَقُواْ مَنًّا وَلَآ أَذًى لَّهُمْ
أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ
وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٢٦٢

**263.** Liloba ya kitoko mpe bolimbisi, ezali malamu koleka likabo liye lilandisami na liloba ya mabe. Allah azali na bosenga na eloko te, mpe atonda bolamu.

۞ قَوْلٌ مَّعْرُوفٌ وَمَغْفِرَةٌ خَيْرٌ مِّن
صَدَقَةٍ يَتْبَعُهَآ أَذًىۗ وَٱللَّهُ غَنِيٌّ
حَلِيمٌ ٢٦٣

**264.** Eh Bino bandimi! bobebisa mabonza na bino te na kolandisa yango na maloba mabe, mpe na monyokoli, lokola moto oyo azali kobimisa mosolo naye mpo bato bamona ye mpe ye andimi na Allah te, andimi mpe na mokolo ya suka te. Ndakisa naye moto wana ezali lokola libanga monene ezipami na zelo,

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُبْطِلُواْ
صَدَقَٰتِكُم بِٱلْمَنِّ وَٱلْأَذَىٰ كَٱلَّذِي
يُنفِقُ مَالَهُۥ رِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَلَا يُؤْمِنُ
بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِۖ فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ
صَفْوَانٍ عَلَيْهِ تُرَابٌ فَأَصَابَهُۥ وَابِلٌ
فَتَرَكَهُۥ صَلْدًاۖ لَّا يَقْدِرُونَ عَلَىٰ شَيْءٍ
مِّمَّا كَسَبُواْۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِي ٱلْقَوْمَ
ٱلْكَٰفِرِينَ ٢٦٤

mpe tango mbula ya makasi enoki, etiolisi zelo nyoso mpe etiki libanga mpamba. Bango[1] bakozua lifuta moko te na maye babimisaki na mabonza, mpe Allah akokamba te bato oyo basili kopengwa.

**265.** Mpe ndakisa ya ba oyo bazali kobimisa misolo mia bango na bondimi bonso mpona Allah, mpe mitema mia bango mizali kimia bazali lokola elanga ezuami na mabele ya kitoko na esika etombwami, mbula makasi enokeli yango, mpe epesi mbuma na yango mbala mibale koleka. Ata soki mbula ya makasi ebeti te, matanga ya mike ekoki na yango. Mpe Allah azali momoni maye bozali kosala.

وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُمُ ٱبۡتِغَآءَ
مَرۡضَاتِ ٱللَّهِ وَتَثۡبِيتٗا مِّنۡ أَنفُسِهِمۡ
كَمَثَلِ جَنَّةِۭ بِرَبۡوَةٍ أَصَابَهَا وَابِلٞ فَـَٔاتَتۡ
أُكُلَهَا ضِعۡفَيۡنِ فَإِن لَّمۡ يُصِبۡهَا وَابِلٞ
فَطَلّٞۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ٢٦٥

**266.** Boye moko kati na bino akolinga kozala na elanga ya naghil[2] mpe ya a'nâb[3] eye mingala mizali kotiola na nsé na yango, mpe ezali kopesa ye mbuma inso ya ndenge na ndenge, na sima mobange ekomeli ye, mpe bana naye bazali mike naino bakoli te, mpe mopepe ya monene ya makasi ya móto ekoti na elanga

أَيَوَدُّ أَحَدُكُمۡ أَن تَكُونَ لَهُۥ جَنَّةٞ مِّن
نَّخِيلٖ وَأَعۡنَابٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ
لَهُۥ فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ وَأَصَابَهُ
ٱلۡكِبَرُ وَلَهُۥ ذُرِّيَّةٞ ضُعَفَآءُ فَأَصَابَهَآ
إِعۡصَارٞ فِيهِ نَارٞ فَٱحۡتَرَقَتۡۗ كَذَٰلِكَ
يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّكُمۡ
تَتَفَكَّرُونَ ٢٦٦

1 Bapagano.

2 **Naghil:** Nzete ya tamru na makasa na yango ezali lokola nzete ya mbila, kasi ezali na bokeseni na bambuma na yango, ebotaka na ba mboka ya esobe ezali sukali.

3 **A'nâb:** Vino.

wana mpe ezikisi yango nyoso? Na lolenge ya boye nde Allah azali kolimbolela bino bilembo bia ye mpo ete bokanisa.

**267.** Eh bino bandimi! Na bozui bozali na yango bobimisa ya malamu mpona nzela ya Allah mpe ndenge moko na milona miye topesi bino kowuta okati ya mabele. Kasi bopona te ya mabe mpona kobimisa na nzela ya Allah oyo soki bapesaki bino yango bokolinga kozua yango te kaka mpona nsoni mpe na kokanga miso. Mpe boyeba ete ya sôló Allah asanzolama atonda bomengo.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَنفِقُواْ مِن
طَيِّبَٰتِ مَا كَسَبۡتُمۡ وَمِمَّآ أَخۡرَجۡنَا
لَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِۖ وَلَا تَيَمَّمُواْ ٱلۡخَبِيثَ
مِنۡهُ تُنفِقُونَ وَلَسۡتُم بِـَٔاخِذِيهِ إِلَّآ أَن
تُغۡمِضُواْ فِيهِۚ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ
حَمِيدٌ ٢٦٧

**268.** Satana azali kobangisa bino kimobola mpe azali kotinda bino na makambo ya mbindo mpe ya bonsoni, kasi Allah azali kolaka bino bolimbisi mpe lisalisi kowuta epai naye. Mpe Allah atonda bomengo azali moyebi koleka.

ٱلشَّيۡطَٰنُ يَعِدُكُمُ ٱلۡفَقۡرَ وَيَأۡمُرُكُم
بِٱلۡفَحۡشَآءِۖ وَٱللَّهُ يَعِدُكُم مَّغۡفِرَةٗ مِّنۡهُ
وَفَضۡلٗاۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٢٦٨

**269.** (Allah) apesaka bwanya na moto oyo ye alingi. Na oyo apesi ye bwanya ayeba ete asili kozua bolamu ebele koleka. Kasi sé bato ya mayele nde bazali kokanisa.

يُؤۡتِي ٱلۡحِكۡمَةَ مَن يَشَآءُۚ وَمَن يُؤۡتَ
ٱلۡحِكۡمَةَ فَقَدۡ أُوتِيَ خَيۡرٗا كَثِيرٗاۗ وَمَا
يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٢٦٩

**270.** Nyoso oyo bokobimisa[1] to elaka bino bolakaki, ya sôló Allah asili koyeba yango. Mpe babubi baza na basungi te.

وَمَآ أَنفَقۡتُم مِّن نَّفَقَةٍ أَوۡ نَذَرۡتُم مِّن نَّذۡرٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُهُۥۗ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ أَنصَارٍ ٢٧٠

**271.** Soki bopesi mabonza to mpe makabo na bino na miso ya bato ezali malamu, kasi soki bopesi yango na babola na kobombama wana nde ezali malamu mıngi koleka. Mpe[2] akolongola masumu na bino, mpe Allah azali na sango ya maye bozali kosala.

إِن تُبۡدُواْ ٱلصَّدَقَٰتِ فَنِعِمَّا هِيَۖ وَإِن تُخۡفُوهَا وَتُؤۡتُوهَا ٱلۡفُقَرَآءَ فَهُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۚ وَيُكَفِّرُ عَنكُم مِّن سَيِّـَٔاتِكُمۡۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٢٧١

**272.** Yo moto okokamba bango te, kasi Allah nde akambaka oyo alingi. Na nyoso oyo bokobimisa ya bolamu ekozala sé na mbano ya milimo mia bino, bobimisa te sé ezala mpona koluka elongi ya Allah. Na nyoso oyo bokobimisa ezali kolukela bino bolamu mpe bokobubama te.

۞ لَّيۡسَ عَلَيۡكَ هُدَىٰهُمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهۡدِي مَن يَشَآءُۗ وَمَا تُنفِقُواْ مِنۡ خَيۡرٖ فَلِأَنفُسِكُمۡۚ وَمَا تُنفِقُونَ إِلَّا ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ ٱللَّهِۚ وَمَا تُنفِقُواْ مِنۡ خَيۡرٖ يُوَفَّ إِلَيۡكُمۡ وَأَنتُمۡ لَا تُظۡلَمُونَ ٢٧٢

**273.** Mpona babola baye bakangamaki na nzela ya Allah, bazali na makoki te yakotambola na mokili mpona koluka bozui, bato bazanga boyebi bakokanisa ete bango bazali na bomengo, mpona nsoni bazali na yango mpona kosenga. Kasi okoyeba bango ete bazali babola na bilembo na

لِلۡفُقَرَآءِ ٱلَّذِينَ أُحۡصِرُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ لَا يَسۡتَطِيعُونَ ضَرۡبٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ يَحۡسَبُهُمُ ٱلۡجَاهِلُ أَغۡنِيَآءَ مِنَ ٱلتَّعَفُّفِ تَعۡرِفُهُم بِسِيمَٰهُمۡ لَا يَسۡـَٔلُونَ ٱلنَّاسَ إِلۡحَافٗاۗ وَمَا تُنفِقُواْ مِنۡ خَيۡرٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٌ ٢٧٣

1 Na nzela ya Allah.
2 Allah.

bango, ete balembisaka bato te na bisenga senga. Mpe eloko nyoso bobimisi mpona Allah, ya sôló (Allah) ayebi yango.

**274.** Ba oyo bazali kobimisa misolo mia bango butu na moi, polele mpe na kobombama, lifuti na bango ezali epai ya Nkolo wa bango, mpe bakozala na bobangi te mpe bakoyimayima te.

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُم بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ
سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ فَلَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ
وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٢٧٤

**275.** Baye bazali kolia mbongo ya ekotama, bakotelema te (kowuta na lisekwa na malita na bango), sé lokola kotelema ya moto oyo zabulu asimbi ye na liboma. Mpo ete bango balobaki ete: Ekotama ezali sé lokola mombongo. Kasi Allah apesi ndingisa ya kosala mombongo, mpe apekisi ekotama. Mpe oyo okati na bino malendisi ya Nkolo naye ekomeli ye mpe atiki ekotama azali na masumu te na maye maleka liboso, mpe likambo naye ezali epai na Allah. Kasi baye bakozongela yango, bango wana nde bazali bato ya móto bakozala na kati seko na seko.

ٱلَّذِينَ يَأۡكُلُونَ ٱلرِّبَوٰاْ لَا يَقُومُونَ إِلَّا
كَمَا يَقُومُ ٱلَّذِي يَتَخَبَّطُهُ ٱلشَّيۡطَٰنُ
مِنَ ٱلۡمَسِّۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُوٓاْ إِنَّمَا ٱلۡبَيۡعُ
مِثۡلُ ٱلرِّبَوٰاْۗ وَأَحَلَّ ٱللَّهُ ٱلۡبَيۡعَ وَحَرَّمَ
ٱلرِّبَوٰاْۚ فَمَن جَآءَهُۥ مَوۡعِظَةٞ مِّن رَّبِّهِۦ
فَٱنتَهَىٰ فَلَهُۥ مَا سَلَفَ وَأَمۡرُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِۖ
وَمَنۡ عَادَ فَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ
فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٧٥

**276.** Allah azali kobebisa ekotama mpe azali kopambola mbongo ya makabo. Mpe Allah alingaka bapengwi te basumuki.

يَمۡحَقُ ٱللَّهُ ٱلرِّبَوٰاْ وَيُرۡبِي ٱلصَّدَقَٰتِۗ
وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ كَفَّارٍ أَثِيمٍ ٢٧٦

**277.** Ya sôló baye bandimi na Allah, mpe bazali kosala misala ya malamu, mpe bazali kotelemisa losambo mpe bazali kobimisa zakat,[1] lifuta lia bango lizali epai ya Nkolo wa bango. Bakozalaka na bobangi te mpe bakozala na mpasi te.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُاْ ٱلزَّكَوٰةَ لَهُمۡ
أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ
وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٢٧٧

**278.** Eh bino bandimi! Bobanga Allah, mpe botika kozua ndambu ya mosolo ya ekotama, soki ya sôló bozali bandimi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
وَذَرُواْ مَا بَقِيَ مِنَ ٱلرِّبَوٰٓاْ إِن كُنتُم
مُّؤۡمِنِينَ ٢٧٨

**279.** Mpe soki bosaleli yango te, bozua elaka ya etumba kowuta epayi ya Allah mpe na motindami naye. Mpe soki botubeli, bokozala na mitu ya misolo mia bino, bobuba bato te bino mpe bobubama te.

فَإِن لَّمۡ تَفۡعَلُواْ فَأۡذَنُواْ بِحَرۡبٖ مِّنَ
ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۖ وَإِن تُبۡتُمۡ فَلَكُمۡ
رُءُوسُ أَمۡوَٰلِكُمۡ لَا تَظۡلِمُونَ وَلَا
تُظۡلَمُونَ ٢٧٩

**280.** Mpe soki moto azali na nyongo na bino azali na kpokoso mpona kofuta yango, bokozelisa ye kino azua yango. Mpe soki botiki yango likabo, ezali malamu mpona bino soki boyebaki.

وَإِن كَانَ ذُو عُسۡرَةٖ فَنَظِرَةٌ إِلَىٰ مَيۡسَرَةٖۚ
وَأَن تَصَدَّقُواْ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ
تَعۡلَمُونَ ٢٨٠

**281.** Mpe bobanga mokolo moye bokozonga epai ya Allah, sima molimo nyoso mokofutama na manso asalaki, mpe bakobubamaka te.

وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا تُرۡجَعُونَ فِيهِ إِلَى ٱللَّهِۖ ثُمَّ
تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا كَسَبَتۡ وَهُمۡ لَا
يُظۡلَمُونَ ٢٨١

1 Botala na mikapo 43, 83, 110, 111.

**282.** Eh bino bandimi! Soki bopesani nyongo ekofutama na mokolo moyebani, bokoma yango. Mokomi akoma yango na bosembo kati na bino, kasi ye mokomi aboya kokoma yango te lolenge Allah asili kotangisa ye. Akoma mpe moto azali na nyongo aloba mpe abanga Allah Nkolo naye, akutola eloko moko te. Mpe soki moto azali na nyongo azali zoba to azali na makasi te to mpe ayebi kokoma te, molobeli naye alobela ye na bosembo. Mpe bozua banzeneneke mibale ya mibali kati na bino, mpe soki mibali mibale bazuami te. Bokozua mobali moko na basi babale, baye bokosepela na bango mpona kozala banzeneneke mpo ete soki moko kati na bango mibale abungi to abosani mosusu azongisa ye na nzela. Mpe soki bato babengami ete bazala banzeneneke baboya te koyanola na mbela wana. Mpe bozala na bolembu te mpona kokoma yango, ya moke to mpe ya monene kino ngoga na yango, wana ezali semba epai ya Allah mpe lolenge ya malamu ya kofuta nyongo mpo ete boyimayima te. Kasi soki ezali koteka na kosomba oyo ezuami kati na bino, bozali na lisumu te soki bokomi

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا تَدَايَنتُم بِدَيۡنٍ
إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى فَٱكۡتُبُوهُۚ وَلۡيَكۡتُب
بَّيۡنَكُمۡ كَاتِبُۢ بِٱلۡعَدۡلِۚ وَلَا يَأۡبَ كَاتِبٌ
أَن يَكۡتُبَ كَمَا عَلَّمَهُ ٱللَّهُۚ فَلۡيَكۡتُبۡ
وَلۡيُمۡلِلِ ٱلَّذِي عَلَيۡهِ ٱلۡحَقُّ وَلۡيَتَّقِ ٱللَّهَ
رَبَّهُۥ وَلَا يَبۡخَسۡ مِنۡهُ شَيۡـٔٗاۚ فَإِن كَانَ
ٱلَّذِي عَلَيۡهِ ٱلۡحَقُّ سَفِيهًا أَوۡ ضَعِيفًا
أَوۡ لَا يَسۡتَطِيعُ أَن يُمِلَّ هُوَ فَلۡيُمۡلِلۡ
وَلِيُّهُۥ بِٱلۡعَدۡلِۚ وَٱسۡتَشۡهِدُواْ شَهِيدَيۡنِ
مِن رِّجَالِكُمۡۖ فَإِن لَّمۡ يَكُونَا رَجُلَيۡنِ
فَرَجُلٞ وَٱمۡرَأَتَانِ مِمَّن تَرۡضَوۡنَ مِنَ
ٱلشُّهَدَآءِ أَن تَضِلَّ إِحۡدَىٰهُمَا فَتُذَكِّرَ
إِحۡدَىٰهُمَا ٱلۡأُخۡرَىٰۚ وَلَا يَأۡبَ ٱلشُّهَدَآءُ
إِذَا مَا دُعُواْۚ وَلَا تَسۡـَٔمُوٓاْ أَن تَكۡتُبُوهُ
صَغِيرًا أَوۡ كَبِيرًا إِلَىٰٓ أَجَلِهِۦۚ ذَٰلِكُمۡ
أَقۡسَطُ عِندَ ٱللَّهِ وَأَقۡوَمُ لِلشَّهَٰدَةِ
وَأَدۡنَىٰٓ أَلَّا تَرۡتَابُوٓاْ إِلَّآ أَن تَكُونَ
تِجَٰرَةً حَاضِرَةٗ تُدِيرُونَهَا بَيۡنَكُمۡ
فَلَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَلَّا تَكۡتُبُوهَاۗ
وَأَشۡهِدُوٓاْ إِذَا تَبَايَعۡتُمۡۚ وَلَا يُضَآرَّ كَاتِبٞ
وَلَا شَهِيدٞۚ وَإِن تَفۡعَلُواْ فَإِنَّهُۥ فُسُوقُۢ
بِكُمۡۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۖ وَيُعَلِّمُكُمُ ٱللَّهُۗ
وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٢٨٢

yango te, kasi bozua banzeneneke tango bozali koyokana na ntalo. Mokomi anyokwama te monzeneneke anyokwama mpe te, mpe soki bosali yango mpona konyokolo bango ekozala mabe mpona bino, mpe bobanga Allah Allah akotangisa bino, mpe Allah azali moyebi na biloko nyoso.

**283.** Mpe soki bozali na mobembo, mpe bozui moto te mpona kokoma nyongo, mozui nyongo akosimbisa nkolo mbongo mwa eloko (eye ekofandisa ye na kimia). Soki mpe boyokani bino na bino na lolenge ya malamu, moto azali na nyongo esengeli naye kofuta mobimba na ndenge azuaki (adefaki). Mpe abanga Allah Nkolo naye, mpe bobomba litatoli te moto oyo akobomba yango ya sôló motema naye ezali na bokono ya lisumu. Mpe Allah ayebi maye manso bozali kosala.

۞ وَإِن كُنتُمۡ عَلَىٰ سَفَرٖ وَلَمۡ تَجِدُواْ
كَاتِبٗا فَرِهَٰنٞ مَّقۡبُوضَةٞۖ فَإِنۡ أَمِنَ
بَعۡضُكُم بَعۡضٗا فَلۡيُؤَدِّ ٱلَّذِي ٱؤۡتُمِنَ
أَمَٰنَتَهُۥ وَلۡيَتَّقِ ٱللَّهَ رَبَّهُۥۗ وَلَا تَكۡتُمُواْ
ٱلشَّهَٰدَةَۚ وَمَن يَكۡتُمۡهَا فَإِنَّهُۥٓ ءَاثِمٞ
قَلۡبُهُۥۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ عَلِيمٞ ٢٨٣

**284.** Nyoso ezali o likolo mpe o nsé ezali ya Allah. Nyoso oyo bozali kobimisa polele ya mitema mia bino to bozali kobomba yango, Allah akotunaka bino. Mpe akolimbisa na oyo alingi, mpe akopesa etumbu na oyo alingi. Mpe Allah azali na bokoki na biloko binso.

لِّلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ
وَإِن تُبۡدُواْ مَا فِيٓ أَنفُسِكُمۡ أَوۡ تُخۡفُوهُ
يُحَاسِبۡكُم بِهِ ٱللَّهُۖ فَيَغۡفِرُ لِمَن يَشَآءُ
وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ
قَدِيرٌ ٢٨٤

**285.** Motindami andimi na maye makiteli ye kowuta epai na Nkolo naye, na bandimi mpe lokola; bango banso bandimi na Allah, na ba anzelu naye, na babuku bia ye, na batindami naye, to kotia bokeseni te okati ya moko kati ya bantindami naye. Mpe balobi ete: Toyoki mpe totosi. Eh Nkolo wa biso! Tosengi nayo olimbisa biso. Mpe epai nayo nde tokozonga.

ءَامَنَ ٱلرَّسُولُ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِ مِن رَّبِّهِۦ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَۚ كُلٌّ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّن رُّسُلِهِۦۚ وَقَالُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۖ غُفۡرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيۡكَ ٱلۡمَصِيرُ ٢٨٥

**286.** Allah apesaka moto mokumba sé oyo ekoki naye. Akofutamaka na maye asalaki, mpe akofutama na mabe maye asalaki. Eh Nkolo! kopesa biso etumbu te soki tobosani to mpe lisumu tosali yango na libaku. Eh Nkolo! Komemisa biso mokumba te ndenge o memisaki baye baleka liboso na biso. Eh Nkolo! Komemisa mpe biso te mokumba moye moleki biso kilo. Longola mabe mabiso limbisa biso, mpe yokela biso mawa. Ozali mobateli na biso, pesa biso elonga likolo na bapagano.

لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَاۚ لَهَا مَا كَسَبَتۡ وَعَلَيۡهَا مَا ٱكۡتَسَبَتۡۗ رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذۡنَآ إِن نَّسِينَآ أَوۡ أَخۡطَأۡنَاۚ رَبَّنَا وَلَا تَحۡمِلۡ عَلَيۡنَآ إِصۡرٗا كَمَا حَمَلۡتَهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِنَاۚ رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلۡنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهِۦۖ وَٱعۡفُ عَنَّا وَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَآۚ أَنتَ مَوۡلَىٰنَا فَٱنصُرۡنَا عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٨٦

## SURATU 3- ÂL-IMRÂN
*(LIBOTA YA IMRANI)*




200 Mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Alif, Lâm, Mîm.[1]

الٓمٓ ١

2. Allah, nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te kaka sé ye, azali na bomoyi, amikoka naye moko.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُ ٢

3. Akitiselaki yo[2] buku[3] na bosôló, ezali kondima na babuku ekitaka liboso. Mpe akitisi torah[4] mpe indjil.[5]

نَزَّلَ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَأَنزَلَ ٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَ ٣

4. Babuku biye bizalaki bokambi mpona bato. Na sima tokitisaki bososoli (eye ezali kokabola bosôló na lokuta). Ya sôló baye bazali kopengwa na bilembo to mpe mikapo mia Allah, bakozala na etumbu ya makasi. Allah azali makasi atonda nguya nakopesa etumbu.

مِن قَبۡلُ هُدٗى لِّلنَّاسِ وَأَنزَلَ ٱلۡفُرۡقَانَۗ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٞ ذُو ٱنتِقَامٍ ٤

5. Ya sôló eloko moko te ebombami epai na Allah. Ezala na nsé to na likolo.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَخۡفَىٰ عَلَيۡهِ شَيۡءٞ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ ٥

---

1 Botala suratu Al-Baqarah mokapo 1.
2 Muhammad (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye).
3 Kurani.
4 **Torah:** Ezali buku oyo Allah akitisaki epaï ya Mûssa.
5 **Indjil:** Ezali buku oyo Allah akitisaki epaï ya Issa.

6. Ye nde azali kopesa bino balolenge kowuta na mabumu ya bamama na bino yambo ete bobotama ndenge alingi. Nzambe mosusu azali te sé ye wa bokasi atonda bwányá.

هُوَ ٱلَّذِى يُصَوِّرُكُمۡ فِى ٱلۡأَرۡحَامِ
كَيۡفَ يَشَآءُۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡعَزِيزُ
ٱلۡحَكِيمُ ٦

7. Ye nde akitiseli yo buku kati na yango ezali na mikapo mia polele ya mibeko, mikapo wana nde mizali misisa ya buku, mpe mikapo misusu mizali na bokokani kati na yango. Na yango bato baye bazali na bokono ya libungi o mitema mia bango, bazali sé kolanda mikapo miye mikokana mpona koluka bomekano to mpe koluka ndimbola na yango, kasi moto moko te ayebi ndimbola na yango, sé ye moko Allah. Nzoka nde, banganga Nzambe (Allah) baye batonda mayele balobaka ete: Biso tondimi na yango. Nyoso ewuti epai na Nkolo na biso, sé bato baye bazali na mayele nde bazali kokanisa mpe kondima na yango.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ مِنۡهُ
ءَايَٰتٌ مُّحۡكَمَٰتٌ هُنَّ أُمُّ ٱلۡكِتَٰبِ
وَأُخَرُ مُتَشَٰبِهَٰتٌۖ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِى
قُلُوبِهِمۡ زَيۡغٌ فَيَتَّبِعُونَ مَا تَشَٰبَهَ مِنۡهُ
ٱبۡتِغَآءَ ٱلۡفِتۡنَةِ وَٱبۡتِغَآءَ تَأۡوِيلِهِۦۖ وَمَا
يَعۡلَمُ تَأۡوِيلَهُۥٓ إِلَّا ٱللَّهُۗ وَٱلرَّٰسِخُونَ فِى
ٱلۡعِلۡمِ يَقُولُونَ ءَامَنَّا بِهِۦ كُلٌّ مِّنۡ عِندِ
رَبِّنَاۗ وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٧

8. Eh Nkolo wa biso! Kobongola bosôló o mitema mia biso te, sima ya kokamba biso. Mpe pesa biso ngolu nayo. Ya sôló yo ozali mopesi.

رَبَّنَا لَا تُزِغۡ قُلُوبَنَا بَعۡدَ إِذۡ هَدَيۡتَنَا
وَهَبۡ لَنَا مِن لَّدُنكَ رَحۡمَةًۚ إِنَّكَ أَنتَ
ٱلۡوَهَّابُ ٨

9. Eh Nkolo wa biso! Yo okosangisa bato o mokolo mwa mbano moye mokozala na ntembe te; ya sôló Allah azangisaka elaka naye te.

رَبَّنَآ إِنَّكَ جَامِعُ ٱلنَّاسِ لِيَوۡمٍ لَّا رَيۡبَ
فِيهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخۡلِفُ ٱلۡمِيعَادَ ٩

**10.** Ya sôló baye bapengwa, misolo na bango na bana na bango ekosalisa bango na eloko te epai na Allah. Mpe bango bakozala bankoni ya lifelo.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ
أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗاۖ
وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ وَقُودُ ٱلنَّارِ ١٠

**11.** Ndenge ezalaki na bomeseni ya falo na bato naye, ndenge moko na baye bazalaki liboso na bango. Bazuaki bilembo mpe mikapo mia biso na lokuta. Mpe baboyaki kondima na yango, mpe Allah azuaki bango na masumu na bango. Allah azali makasi mpona kopesa etumbu.

كَدَأۡبِ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ
كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمۡۗ
وَٱللَّهُ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ١١

**12.** Loba na baye bapengwa ete: Bokobetama mpe bokokitisama, na sima bokosangisama o kati ya lifelo. Mpe oyo nde esika ya mabe ya kofanda!

قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ سَتُغۡلَبُونَ
وَتُحۡشَرُونَ إِلَىٰ جَهَنَّمَۖ وَبِئۡسَ
ٱلۡمِهَادُ ١٢

**13.** Ezalaki ya sôló elembo mpe ekamwiseli mpona bino okati ya mapinga mibale makutanaki na bitumba; moko ezalaki kobunda mpona Allah, mosusu ezalaki na bopengwi. Na sima mapinga ya bandimi ekomaki komimona ete bakomaki mbala mibale koleka. Allah asalisaka oyo ye alingi na elonga naye moko. Ya sôló wana ezali liteya mpona bato bazali na miso ya komona.

قَدۡ كَانَ لَكُمۡ ءَايَةٞ فِي فِئَتَيۡنِ ٱلۡتَقَتَاۖ
فِئَةٞ تُقَٰتِلُ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَأُخۡرَىٰ
كَافِرَةٞ يَرَوۡنَهُم مِّثۡلَيۡهِمۡ رَأۡيَ ٱلۡعَيۡنِۚ
وَٱللَّهُ يُؤَيِّدُ بِنَصۡرِهِۦ مَن يَشَآءُۚ إِنَّ فِي
ذَٰلِكَ لَعِبۡرَةٗ لِّأُوْلِي ٱلۡأَبۡصَٰرِ ١٣

**14.** Engengisami mpona bato mposa ya basi, mpe ya bana, mpe bankita ya wolo mpe palata, mpe

زُيِّنَ لِلنَّاسِ حُبُّ ٱلشَّهَوَٰتِ مِنَ
ٱلنِّسَآءِ وَٱلۡبَنِينَ وَٱلۡقَنَٰطِيرِ ٱلۡمُقَنطَرَةِ

na bampunda, mpe an'âm[1], mpe bilanga. Wana nyoso bisengo ya mokili, nzoka nde bozongi ya malamu mpe ya kitoko ezali epai Allah.

مِنَ ٱلذَّهَبِ وَٱلْفِضَّةِ وَٱلْخَيْلِ ٱلْمُسَوَّمَةِ وَٱلْأَنْعَٰمِ وَٱلْحَرْثِۗ ذَٰلِكَ مَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَاۖ وَٱللَّهُ عِندَهُۥ حُسْنُ ٱلْمَـَٔابِ ﴿١٤﴾

**15.** Loba: Bolingi nalakisa bino eloko ya malamu koleka maye bozali na yango? Mpona baye babangi (Allah) bazali na paladiso ya nkembo, epayi ya Nkolo wa bango, okati na yango mingala mizali kotiola, bakozala libela na kati mpe bakozala na basi baye bapetuama, mpe esengo kowuta epai na Allah. Allah azali komona bawumbu naye.

۞ قُلْ أَؤُنَبِّئُكُم بِخَيْرٍ مِّن ذَٰلِكُمْۖ لِلَّذِينَ ٱتَّقَوْاْ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّٰتٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا وَأَزْوَٰجٌ مُّطَهَّرَةٌ وَرِضْوَٰنٌ مِّنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِٱلْعِبَادِ ﴿١٥﴾

**16.** Baye bazali koloba: Nkolo wa biso! Ya sôló tondimi, limbisa masumu ma biso, mpe tia biso mosika na etumbu ya lifelo.

ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ إِنَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ﴿١٦﴾

**17.** Baye bazali kokanga mitema, mpe bato ya bosembo, mpe bato ya botosi, mpe baye babimisaka mpona Allah, mpe baye basengaka Allah bolimbilisi yambo ete ntongo etana.

ٱلصَّٰبِرِينَ وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلْقَٰنِتِينَ وَٱلْمُنفِقِينَ وَٱلْمُسْتَغْفِرِينَ بِٱلْأَسْحَارِ ﴿١٧﴾

**18.** Allah asila kotatola ete nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te sé ye mei, ndenge moko na ba anzelu, na banganga ya mayele, Mpe (Allah) atonda

شَهِدَ ٱللَّهُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَأُوْلُواْ ٱلْعِلْمِ قَآئِمَۢا بِٱلْقِسْطِۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١٨﴾

1 **An'âm:** Lisanga ya bibuele biye: Chameau, ngombe, ntaba, meme.

bosembo Nzambe mosusu azali te sé ye Allah wa bokasi atonda bwanya.

**19.** Ya sôló, lingomba liye lindimami epai ya Allah lizali Islam (komisokia). Mpe baye bazuaki buku liboso[1] bakabwanaki te, sé na tango boyebi ekomelaki bango na likunya kati na bango. Oyo akopengwa na mikapo mia Allah, ya sôló Allah afutaka na lombango.

إِنَّ ٱلدِّينَ عِندَ ٱللَّهِ ٱلْإِسْلَٰمُۗ وَمَا
ٱخْتَلَفَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ
بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْۗ
وَمَن يَكْفُرْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ
سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ١٩

**20.** Mpe soki basuanisi yo, loba na bango ete: Namisoki mobimba epai na Allah, na baye banso balandi ngai. Mpe loba na baye bazuaki buku mpe na baye batanga te: Bomisoki? Soki bamisoki, basili kokambama. Mpe soki bapesi mokongo, yo ozali na eloko ya kosala te sé kokomisa sango. Mpe Allah azali komona bawumbu naye.

فَإِنْ حَآجُّوكَ فَقُلْ أَسْلَمْتُ وَجْهِىَ
لِلَّهِ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِۗ وَقُل لِّلَّذِينَ أُوتُوا۟
ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْأُمِّيِّـۧنَ ءَأَسْلَمْتُمْۚ فَإِنْ
أَسْلَمُوا۟ فَقَدِ ٱهْتَدَوا۟ۖ وَّإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّمَا
عَلَيْكَ ٱلْبَلَٰغُۗ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِٱلْعِبَادِ ٢٠

**21.** Ya sôló baye bazali kopengwa na mikapo mia Allah, mpe bazali koboma bantoma mpamba, mpe bazali koboma baye bazali kotinda na bosembo, o kati ya bato pesa bango sango ya etumbu ya makasi.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
وَيَقْتُلُونَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَيَقْتُلُونَ
ٱلَّذِينَ يَأْمُرُونَ بِٱلْقِسْطِ مِنَ ٱلنَّاسِ
فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٢١

**22.** Bango wana nde misala mia bango mibebisami awa na nsé, mpe o'mokolo ya suka, mpe bakozalaka na mosungi te.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ
فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن
نَّٰصِرِينَ ٢٢

1 Kati na bayuda mpe baklisto.

**23.** Ozali komona te mpona baye bapesamaki buku ndenge basalaki, soki babengami ete bakata makambo kati na bango na buku ya Allah, sima basusu kati na bango bapesi mokongo mpe bakimi?

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ نَصِيبٗا مِّنَ
ٱلۡكِتَٰبِ يُدۡعَوۡنَ إِلَىٰ كِتَٰبِ ٱللَّهِ
لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٞ مِّنۡهُمۡ
وَهُم مُّعۡرِضُونَ ٢٣

**24.** Na bongo nde balobaki ete: Móto ekozwa biso sé mikolo mike ya kotanga. Mpe lokuta na bango ekosaki bango na lingomba na bango, na ntina na maye bazalaki kosala ya mabe.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُواْ لَن تَمَسَّنَا ٱلنَّارُ إِلَّآ
أَيَّامٗا مَّعۡدُودَٰتٖۖ وَغَرَّهُمۡ فِي دِينِهِم مَّا
كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٢٤

**25.** Mpe ekozala ndenge kani tango tokosangisa bango o mokolo moye mokozala na ntembe te, mpe molimo na molimo akofutama engebene na maye asalaki? Mpe bakobubama te.

فَكَيۡفَ إِذَا جَمَعۡنَٰهُمۡ لِيَوۡمٖ لَّا رَيۡبَ
فِيهِ وَوُفِّيَتۡ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا كَسَبَتۡ
وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٢٥

**26.** Loba ete: Eh Allah! Mokonzi ya bakonzi, opesaka bokonzi na nani olingi, mpe olongalaka bokonzi na nani olingi, opesaka nguya na nani olingi. Mpe okitisaka nani olingi, bolamu nyoso ezali na maboko nayo, ya sôló ozali na bokasi likolo ya biloko binso.

قُلِ ٱللَّهُمَّ مَٰلِكَ ٱلۡمُلۡكِ تُؤۡتِي ٱلۡمُلۡكَ
مَن تَشَآءُ وَتَنزِعُ ٱلۡمُلۡكَ مِمَّن تَشَآءُ
وَتُعِزُّ مَن تَشَآءُ وَتُذِلُّ مَن تَشَآءُۖ بِيَدِكَ
ٱلۡخَيۡرُۖ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٢٦

**27.** Okotisaka butu kati na moyi mpe okotisaka moyi kati na butu. Mpe obimisaka moto ya bomoyi kowuta na liwa mpe obimisaka moto ya liwa kowuta na bomoyi. Mpe opesaka bozui nayo na moto oyo olingi, na motango moyebani te.

تُولِجُ ٱلَّيۡلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَتُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي
ٱلَّيۡلِۖ وَتُخۡرِجُ ٱلۡحَيَّ مِنَ ٱلۡمَيِّتِ وَتُخۡرِجُ
ٱلۡمَيِّتَ مِنَ ٱلۡحَيِّۖ وَتَرۡزُقُ مَن تَشَآءُ
بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٢٧

**28.** Esengeli te na bandimi kotika bandeko na bango bandimi, mpona kozua bapagano bazala baninga na bango. Oyo akosala lolenge wana akozala na eloko te epai na Allah, sé soki bozali koluka komibatela mpo na bango. Allah azali kokebisa bino mpona ye moko. Mpe epai naye Allah nde bozongi ezali.

لَّا يَتَّخِذِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلۡكَٰفِرِينَ أَوۡلِيَآءَ
مِن دُونِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ
فَلَيۡسَ مِنَ ٱللَّهِ فِي شَيۡءٍ إِلَّآ أَن تَتَّقُواْ
مِنۡهُمۡ تُقَىٰةٗۗ وَيُحَذِّرُكُمُ ٱللَّهُ نَفۡسَهُۥۗ
وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلۡمَصِيرُ ٢٨

**29.** Loba ete: Soki bobombi maye mazali kati ya mitema mia bino to bobimisi yango polele, Allah ayebi yango. Mpe ayebi maye mazali na likolo mpe na nsé. Mpe Allah azali na nguya likolo ya biloko binso.

قُلۡ إِن تُخۡفُواْ مَا فِي صُدُورِكُمۡ أَوۡ
تُبۡدُوهُ يَعۡلَمۡهُ ٱللَّهُۗ وَيَعۡلَمُ مَا فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ
كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٢٩

**30.** Mokolo molimo nyonso ekozua makambo ya malamu maye esalaki. Mazali komonana na maye manso esalaki ya mabe, akolikia ata sókó ezalaka kati ya oyo na oyo kuna ndelo ya mosika, mpe Allah azali kokebisa bino mpona ye moko mpe Allah atondi na ngolu mpona bawumbu naye.

يَوۡمَ تَجِدُ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا عَمِلَتۡ مِنۡ
خَيۡرٖ مُّحۡضَرٗا وَمَا عَمِلَتۡ مِن سُوٓءٖ
تَوَدُّ لَوۡ أَنَّ بَيۡنَهَا وَبَيۡنَهُۥٓ أَمَدَۢا بَعِيدٗاۗ
وَيُحَذِّرُكُمُ ٱللَّهُ نَفۡسَهُۥۗ وَٱللَّهُ رَءُوفُۢ
بِٱلۡعِبَادِ ٣٠

**31.** Loba ete: Soki bolingi Allah, bolanda ngai.[1] Allah akolinga bino mpe akolimbisa masumu ma bino. mpe Allah azali molimbisi moyoki mawa.

قُلۡ إِن كُنتُمۡ تُحِبُّونَ ٱللَّهَ فَٱتَّبِعُونِي
يُحۡبِبۡكُمُ ٱللَّهُ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡ ذُنُوبَكُمۡۚ
وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٣١

1 Muhammad (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye).

**32.** Loba ete: Botosa Allah na motindami naye, mpe soki bapesi mokongo, ya sôló Allah alingaka bapengwi te.

قُلۡ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَۖ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٣٢

**33.** Ya sôló, Allah aponaki Âdam, mpe Nûh, mpe libota ya Ibrâhîm mpe libota ya Imrân, likolo ya mokili.

۞ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰٓ ءَادَمَ وَنُوحٗا وَءَالَ إِبۡرَٰهِيمَ وَءَالَ عِمۡرَٰنَ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٣

**34.** Bakitani na bakitani kati na bango, mpe Allah azali moyoki atonda boyebi.

ذُرِّيَّةَۢ بَعۡضُهَا مِنۢ بَعۡضٖۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٣٤

**35.** Kanisa tango mwasi ya Imrân alobaki ete: Eh Nkolo! Ya sôló ngai nalaki yo mokumba eye ezali na libumu na ngai. Mpe nabonzeli yo ye na bonsomi nyoso mpo ete azala mosali nayo, eh Nkolo! Ndima kolela na ngai, ya sôló ozali moyoki otonda boyebi.

إِذۡ قَالَتِ ٱمۡرَأَتُ عِمۡرَٰنَ رَبِّ إِنِّي نَذَرۡتُ لَكَ مَا فِي بَطۡنِي مُحَرَّرٗا فَتَقَبَّلۡ مِنِّيٓۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٥

**36.** Mpe tango abotaki ye, alobaki ete: Eh Nkolo! Naboti ye mwana mwasi. Mpe Allah ayebaki mbotama wana, kasi mwana mwasi azali lokola mwana mobali te. Na yango napesi ye nkombo ya Maryam, mpe ngai ya sôló nati ye na libota naye, na nsé ya libateli nayo likolo na satana oyo alakelama mabe.

فَلَمَّا وَضَعَتۡهَا قَالَتۡ رَبِّ إِنِّي وَضَعۡتُهَآ أُنثَىٰ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا وَضَعَتۡ وَلَيۡسَ ٱلذَّكَرُ كَٱلۡأُنثَىٰۖ وَإِنِّي سَمَّيۡتُهَا مَرۡيَمَ وَإِنِّيٓ أُعِيذُهَا بِكَ وَذُرِّيَّتَهَا مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ٣٦

**37.** Nkolo naye andimelaki ye na bondimeli ya malamu mpe akolisi ye kokola ya malamu.

فَتَقَبَّلَهَا رَبُّهَا بِقَبُولٍ حَسَنٖ وَأَنۢبَتَهَا نَبَاتًا حَسَنٗا وَكَفَّلَهَا زَكَرِيَّاۖ

Mpe apesaki ye, na Zakariya mpo ete abokolo ye. Na tango inso Zakariya azalaki kokota na mihrâb[1] epai naye (Maryam) akokuta ye na bilei. Mpe akotuna ye eh Maryam! Ozui bilei biye wapi? Akozongisa eyano ete: Ewuti epai na Allah. Ya sôló, Allah apesaka bozui na moto oyo ye alingi na motango te.

كُلَّمَا دَخَلَ عَلَيۡهَا زَكَرِيَّا ٱلۡمِحۡرَابَ
وَجَدَ عِندَهَا رِزۡقٗاۖ قَالَ يَٰمَرۡيَمُ أَنَّىٰ لَكِ
هَٰذَاۖ قَالَتۡ هُوَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِۖ إِنَّ ٱللَّهَ
يَرۡزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٍ ٣٧

**38.** Na tango wana, Zakariya asengi Nkolo wa ye, alobaki ete: Nkolo, pesa ngai libota ya malamu kowuta epai nayo. Ya sôló ozali moyoki Mabondeli.

هُنَالِكَ دَعَا زَكَرِيَّا رَبَّهُۥۖ قَالَ رَبِّ هَبۡ
لِي مِن لَّدُنكَ ذُرِّيَّةٗ طَيِّبَةًۖ إِنَّكَ سَمِيعُ
ٱلدُّعَآءِ ٣٨

**39.** Ba anzelu babengaki ye tango ye atelemaki azali kosambela na kati ya Mihrab,[2] balobaki naye ete: Ya sôló Allah apesi yo sango elamu ya mbotama ya Yahya, ye oyo akondima na liloba ya Allah. Mpe akozala mokonzi mpe moto ya kilikili te, mpe moto ya ekobo te, mpe akozala ntoma o'kati ya bato ya malamu.

فَنَادَتۡهُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَهُوَ قَآئِمٞ يُصَلِّي فِي
ٱلۡمِحۡرَابِ أَنَّ ٱللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحۡيَىٰ
مُصَدِّقَۢا بِكَلِمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَسَيِّدٗا
وَحَصُورٗا وَنَبِيّٗا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٣٩

**40.** Mpe alobi ete: Eh Nkolo! Ndenge nini nakozua mwana mpe ngai nasili kokoma mobange, mpe mwasi na ngai abotaka te? (Allah) alobi: Ndenge wana nde, Allah asalaka oyo alingi.

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٞ وَقَدۡ
بَلَغَنِيَ ٱلۡكِبَرُ وَٱمۡرَأَتِي عَاقِرٞۖ قَالَ
كَذَٰلِكَ ٱللَّهُ يَفۡعَلُ مَا يَشَآءُ ٤٠

1 Esika oyo ye Maryam azalaki kofanda pona mabondeli.

2 Botala mokapo 37.

**41.** (Zakariya) alobaki ete: Nkolo! Pesa ngai elembo na yango. (Allah) alobi ete: Elembo nayo ete mikolo misato okosolola na bato te sé na bilembo. Na sima okanisa Nkolo wayo mingi, mpe sanzola ye na ntongo mpe mpokua.

قَالَ رَبِّ ٱجۡعَل لِّيٓ ءَايَةٗۖ قَالَ ءَايَتُكَ
أَلَّا تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَةَ أَيَّامٍ إِلَّا رَمۡزٗاۗ
وَٱذۡكُر رَّبَّكَ كَثِيرٗا وَسَبِّحۡ بِٱلۡعَشِيِّ
وَٱلۡإِبۡكَٰرِ ٤١

**42.** Mpe lisusu kanisa tango ba anzelu balobaki: Eh Maryam! Ya sôló Allah aponi yo mpe apetoli yo, mpe atomboli yo yambo ya basi banso ya mokili.[1]

وَإِذۡ قَالَتِ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَٰمَرۡيَمُ إِنَّ ٱللَّهَ
ٱصۡطَفَىٰكِ وَطَهَّرَكِ وَٱصۡطَفَىٰكِ عَلَىٰ
نِسَآءِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٢

**43.** Eh Maryam! Zala na botosi epai na Nkolo nayo, gumbama mpe fukama (o tia elongi nayo na mabele) elongo moko na bagumbami.

يَٰمَرۡيَمُ ٱقۡنُتِي لِرَبِّكِ وَٱسۡجُدِي
وَٱرۡكَعِي مَعَ ٱلرَّٰكِعِينَ ٤٣

**44.** Wana ezali basango mabombami tozali kopesa yo yango. Mpe ozalaki te epai na bango tango bazalaki ko buaka bikomeli bia bango mpona koyeba nani akozua mokumba ya kobokolo Maryam, mpe yo ozalaki te tango bazalaki kosuana.

ذَٰلِكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهِ إِلَيۡكَۚ
وَمَا كُنتَ لَدَيۡهِمۡ إِذۡ يُلۡقُونَ أَقۡلَٰمَهُمۡ
أَيُّهُمۡ يَكۡفُلُ مَرۡيَمَ وَمَا كُنتَ لَدَيۡهِمۡ
إِذۡ يَخۡتَصِمُونَ ٤٤

**45.** kanisa tango ba anzelu balobaki: Eh Maryam! Ya sôló, Allah azali kopesa yo sango elamu ya liloba kowuta epai naye (Allah), nkombo naye ekozala Masiya Issa, mwana ya Maryam, akozala

إِذۡ قَالَتِ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَٰمَرۡيَمُ إِنَّ ٱللَّهَ
يُبَشِّرُكِ بِكَلِمَةٖ مِّنۡهُ ٱسۡمُهُ ٱلۡمَسِيحُ
عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ وَجِيهٗا فِي ٱلدُّنۡيَا
وَٱلۡأٓخِرَةِ وَمِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ٤٥

1 Na ndembe naye.

na lokumu awa na nsé mpe na lola, mpe azali moko kati na baye bazali penepene (na Allah).

**46.** Mpe Akoloba na bato wuta mbotama naye, mpe tango akokola, mpe azali kati na bato ya malamu.

وَيُكَلِّمُ ٱلنَّاسَ فِي ٱلۡمَهۡدِ وَكَهۡلٗا وَمِنَ
ٱلصَّٰلِحِينَ ٤٦

**47.** (Maryam) alobi: (Nkolo ya sôló ndenge nini nakobota mpe ngai nasangani na mobali te?). Alobi: (Anzelu) (ndenge wana nde Allah akelaka maye alingi. Soki azwi mokano ya likambo, akoloba: “Zala”, Mpe lizalisami.

قَالَتۡ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي وَلَدٞ وَلَمۡ
يَمۡسَسۡنِي بَشَرٞۖ قَالَ كَذَٰلِكِ ٱللَّهُ يَخۡلُقُ
مَا يَشَآءُۚ إِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ
لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٤٧

**48.** Mpe akotangisa ye buku, mpe bwanya, mpe torah[1] mpe indjil.[1]

وَيُعَلِّمُهُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَٱلتَّوۡرَىٰةَ
وَٱلۡإِنجِيلَ ٤٨

**49.** Mpe motindami epai ya bana Isalayele, (akoloba na bango été): Ya sôló, ngai nayeli bino elembo mpe ekamwiseli kowuta epayi na Nkolo wa bino. Ete ngai nakosalela bino mabele ya potopoto na lolenge ya ndeke, mpe nakofula na kati mpe ekokoma ndeke na ndingisa ya Allah. Mpe na kobikisa bato bakufa miso, mpe ya bokono ya maba. Mpe na kosekwisa bawa na ndingisa ya Allah. Mpe nakoyebisa bino bilei nini bokolia

وَرَسُولًا إِلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَنِّي قَدۡ
جِئۡتُكُم بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ أَنِّيٓ أَخۡلُقُ
لَكُم مِّنَ ٱلطِّينِ كَهَيۡـَٔةِ ٱلطَّيۡرِ
فَأَنفُخُ فِيهِ فَيَكُونُ طَيۡرَۢا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۖ
وَأُبۡرِئُ ٱلۡأَكۡمَهَ وَٱلۡأَبۡرَصَ وَأُحۡيِ
ٱلۡمَوۡتَىٰ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۖ وَأُنَبِّئُكُم بِمَا
تَأۡكُلُونَ وَمَا تَدَّخِرُونَ فِي بُيُوتِكُمۡۚ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لَّكُمۡ إِن كُنتُم
مُّؤۡمِنِينَ ٤٩

1 Botala mokapo 2.

mpe bankita bozali kosangisa yango okati ya bandako na bino. Ya sôló nyoso wana ezali elembo mpe mateya mpona bino, soki ya sôló bozali bandimi.

**50.** Mpe nandimi na maye mazuamaki na torah[1] mpe nakopesa bino ndingisa mpona kolia maye bapekisaki bino. Mpe nayeli bino elembo kowuta na Nkolo wa bino. Mpe bobanga Allah mpe botosa ngai.

وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيَّ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ
وَلِأُحِلَّ لَكُم بَعْضَ ٱلَّذِى حُرِّمَ
عَلَيْكُمْ ۚ وَجِئْتُكُم بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ
فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿٥٠﴾

**51.** Ya sôló, Allah azali Nkolo na ngai mpe Nkolo na bino. Bobondela ye, oyo nde nzela ya semba.

إِنَّ ٱللَّهَ رَبِّى وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ ۗ هَٰذَا
صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٥١﴾

**52.** Mpe tango Issa amonaki bopengwi na bango, alobaki ete: Banani bakosunga ngai na nzela ya Allah? Bayekoli naye bayanolaki na koloba été: Biso tozali basungi nayo na nzela ya Allah tondimi na Allah. Mpe yo (Issa) zala nzeneneke na biso ete ya sôló tosili komisokia.

۞ فَلَمَّآ أَحَسَّ عِيسَىٰ مِنْهُمُ ٱلْكُفْرَ
قَالَ مَنْ أَنصَارِىٓ إِلَى ٱللَّهِ ۖ قَالَ
ٱلْحَوَارِيُّونَ نَحْنُ أَنصَارُ ٱللَّهِ ءَامَنَّا
بِٱللَّهِ وَٱشْهَدْ بِأَنَّا مُسْلِمُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Nkolo na biso tondimi na maye okitisaki mpe tolandi motindami. Tia biso elongo na batatoli ya sôló.

رَبَّنَآ ءَامَنَّا بِمَآ أَنزَلْتَ وَٱتَّبَعْنَا ٱلرَّسُولَ
فَٱكْتُبْنَا مَعَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Mpe basalaki likita ya mabe, Allah mpe asalaki likita, kasi Allah nde azali likolo ya makita nyoso.

وَمَكَرُوا۟ وَمَكَرَ ٱللَّهُ ۖ وَٱللَّهُ خَيْرُ
ٱلْمَٰكِرِينَ ﴿٥٤﴾

---

1 Buku oyo ekitaki epaï ya Mûssa.

**55.** Kanisa[1] tango Allah alobaki: Eh Issa! Ya sôló, ngai nakozwa yo mpe nakomatisa yo epai na ngai mpe na kopetola yo okati ya bapagano. Mpe na kotia baye balandi yo likolo ya bapagano, kino suka ya molongo, sima epai na ngai nde bino nioso bokozonga. Mpe na ko sambisa bino okati ya maye bozalaki na bokabwani.

إِذۡ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَىٰٓ إِنِّي مُتَوَفِّيكَ
وَرَافِعُكَ إِلَيَّ وَمُطَهِّرُكَ مِنَ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ وَجَاعِلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوكَ فَوۡقَ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِۖ ثُمَّ إِلَيَّ
مَرۡجِعُكُمۡ فَأَحۡكُمُ بَيۡنَكُمۡ فِيمَا
كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ٥٥

**56.** Kasi mpona baye bapengwi, nakopesa bango etumbu ya makasi okati ya mokili mpe na mokolo ya suka, mpe bakozua basalisi te.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَأُعَذِّبُهُمۡ عَذَابٗا
شَدِيدٗا فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن
نَّٰصِرِينَ ٥٦

**57.** Mpe mpona baye bandimi mpe bazali kosala misala ya malamu, akopesa bango lifuta na bango. Mpe Allah alingaka babubi te.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
فَيُوَفِّيهِمۡ أُجُورَهُمۡۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٧

**58.** Wana ezali kati ya mikapo tozali kotangela yo mpe Emoniseli ya bwányá.

ذَٰلِكَ نَتۡلُوهُ عَلَيۡكَ مِنَ ٱلۡأٓيَٰتِ وَٱلذِّكۡرِ
ٱلۡحَكِيمِ ٥٨

**59.** Ya sôló, ndakisa ya Issa epai na Allah ezali lolenge moko na Âdam akelaki ye na mabele, na sima alobaki naye: "Zala", mpe azalisamaki.

إِنَّ مَثَلَ عِيسَىٰ عِندَ ٱللَّهِ كَمَثَلِ ءَادَمَۖ
خَلَقَهُۥ مِن تُرَابٖ ثُمَّ قَالَ لَهُۥ كُن
فَيَكُونُ ٥٩

**60.** Bosembo ezali nde epai na Nkolo nayo. Kasi kozala te elongo na baye bazali na koyimayima.

ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُن مِّنَ
ٱلۡمُمۡتَرِينَ ٦٠

1 Muhammad.

61. Kasi oyo akotia yo ntembe, mpe kosuanisa yo na ntina na (Issa) mpe yo osili kozua boyebi, loba na bango ete: Boya tokutana, mpe tobenga bana na biso mpe bana na bino, basi na biso mpe basi na bino, biso mpe bino, na sima tomisenga ete botutu ya Allah ekitela bato ya lokuta kati na biso.

فَمَنۡ حَآجَّكَ فِيهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَكَ
مِنَ ٱلۡعِلۡمِ فَقُلۡ تَعَالَوۡاْ نَدۡعُ أَبۡنَآءَنَا
وَأَبۡنَآءَكُمۡ وَنِسَآءَنَا وَنِسَآءَكُمۡ
وَأَنفُسَنَا وَأَنفُسَكُمۡ ثُمَّ نَبۡتَهِلۡ
فَنَجۡعَل لَّعۡنَتَ ٱللَّهِ عَلَى ٱلۡكَٰذِبِينَ ٦١

62. Ya sôló, oyo nde masapo ya bosembo. Mpe ezali na Nzambe mosusu te sé Allah. Ya sôló, Allah ye nde azali na bokasi, atonda bwanya.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلۡقَصَصُ ٱلۡحَقُّۚ وَمَا مِنۡ
إِلَٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ
ٱلۡحَكِيمُ ٦٢

63. Mpe soki bapesi mikongo, ya sôló mpenza Allah ayebi babebisi.

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ
بِٱلۡمُفۡسِدِينَ ٦٣

64. Loba: Eh bino bato baye bozua buku! Boya na liloba moko oyo ekosangisa biso na bino ete: Tobondela Nzambe mosusu te sé Allah, mpe tosangisa ye na eloko te, mpe tozua ba Nkolo misusu te na botıki Allah. Soki bapesi mokongo, boloba na bango ete: Bozala banzeneneke ete biso nde tozali bandimi.

قُلۡ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ تَعَالَوۡاْ إِلَىٰ كَلِمَةٖ
سَوَآءِۭ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكُمۡ أَلَّا نَعۡبُدَ
إِلَّا ٱللَّهَ وَلَا نُشۡرِكَ بِهِۦ شَيۡـٔٗا وَلَا
يَتَّخِذَ بَعۡضُنَا بَعۡضًا أَرۡبَابٗا مِّن دُونِ
ٱللَّهِۚ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَقُولُواْ ٱشۡهَدُواْ بِأَنَّا
مُسۡلِمُونَ ٦٤

65. Eh bino bato bozua buku! Mpona nini bozali kosuana mpona Ibrâhîm? Mpe bino boyebi ete torah[1] mpe indjil[1] mikitaki sé

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تُحَآجُّونَ فِيٓ
إِبۡرَٰهِيمَ وَمَآ أُنزِلَتِ ٱلتَّوۡرَىٰةُ وَٱلۡإِنجِيلُ
إِلَّا مِنۢ بَعۡدِهِۦٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٦٥

1 Botala na mokapo 3.

sima naye (Ibrâhîm)? Boye bino bozali kososola te?

66. Tala bino, bozali kosuana na likambo oyo bino boyebi, kasi mpona nini bozali kosuana na likambo oyo boyebi te? Mpe Allah ayebi kasi bino boyebi te.

هَٰٓأَنتُمۡ هَٰٓؤُلَآءِ حَٰجَجۡتُمۡ فِيمَا لَكُم بِهِۦ عِلۡمٞ فَلِمَ تُحَآجُّونَ فِيمَا لَيۡسَ لَكُم بِهِۦ عِلۡمٞۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٦٦

67. Ibrâhîm azalaki moyuda mpe moklisto te. Kasi azalaki nde hanifa[1] mondimi, mpe azalaki te elongo na baye basangisaki (Allah).

مَا كَانَ إِبۡرَٰهِيمُ يَهُودِيّٗا وَلَا نَصۡرَانِيّٗا وَلَٰكِن كَانَ حَنِيفٗا مُّسۡلِمٗا وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٦٧

68. Ya sôló bato bakotuta ntolo mpona Ibrâhîm, bazali ba oyo balandaki ye na ntoma oyo (Muhammad) na bandimi. Allah nde azali mobateli ya bandimi.

إِنَّ أَوۡلَى ٱلنَّاسِ بِإِبۡرَٰهِيمَ لَلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ وَهَٰذَا ٱلنَّبِيُّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۗ وَٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٦٨

69. Lisanga ya bato kati na baye bazwa buku balukaka kopengwisa bino, bakopengwisa sé milimo mia bango moko, nzoka nde bazali koyeba te.

وَدَّت طَّآئِفَةٞ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ لَوۡ يُضِلُّونَكُمۡ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ٦٩

70. Eh bino baye bozua buku! Mpona nini bozali kopengwa na mikapo mia Allah mpe bino bozali banzeneneke?

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَكۡفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَأَنتُمۡ تَشۡهَدُونَ ٧٠

71. Eh bino baye bozua buku! Mpona nini bozali kosangisa mabe na bosôló, mpe bozali kobomba bosôló mpe bozali na kati ya koyeba?

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَلۡبِسُونَ ٱلۡحَقَّ بِٱلۡبَٰطِلِ وَتَكۡتُمُونَ ٱلۡحَقَّ وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٧١

1 Kolongua na bosangisi Allah mpona komisokia na Allah ye moko.

**72.** Mpe lisanga ya bato kati na baye bazua buku, balobi na bato na bango ete: Bondima na maye ekitisama epai ya bandimi[1] na ebandeli ya mokolo, mpe soki ekomi na mpokwa bopengwa na yango, mpo ete bango bazonga.

وَقَالَت طَّآئِفَةٞ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ
ءَامِنُواْ بِٱلَّذِيٓ أُنزِلَ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
وَجۡهَ ٱلنَّهَارِ وَٱكۡفُرُوٓاْ ءَاخِرَهُۥ لَعَلَّهُمۡ
يَرۡجِعُونَ ٧٢

**73.** Bondima na bato mosusu te sé na oyo alandi lingomba na bino. Loba: Ya sôló, lisungi na nzela ya semba ezali oyo ya Allah. Mpo ete moko te azua mpe lokola bino, to atelemela bino na yango epai ya Nkolo na bino? Loba: Ya sôló bolamu ezali na maboko ya Allah, apesaka yango na oyo ye alingi, mpe Allah atonda bomengo azali na boyebi koleka.

وَلَا تُؤۡمِنُوٓاْ إِلَّا لِمَن تَبِعَ دِينَكُمۡ قُلۡ
إِنَّ ٱلۡهُدَىٰ هُدَى ٱللَّهِ أَن يُؤۡتَىٰٓ أَحَدٞ
مِّثۡلَ مَآ أُوتِيتُمۡ أَوۡ يُحَآجُّوكُمۡ عِندَ
رَبِّكُمۡۗ قُلۡ إِنَّ ٱلۡفَضۡلَ بِيَدِ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ
مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٧٣

**74.** (Allah) apesaka ngolu naye na nani alingi. Mpe Allah nde atonda bolamu koleka.

يَخۡتَصُّ بِرَحۡمَتِهِۦ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ ذُو
ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٧٤

**75.** Mpe ezali okati ya baye bazua buku, soki obombi eloko epai naye, akobatela yango kino okoya kozua. Mpe ezali na basusu, soki obombi mwa lopata epai naye, akozongisa yango te kino okolemba na kotelema mpe kotambola epai naye, mpamba te bango balobaka ete: Baye batanga te bakosala biso eloko te. Mpe bazali kobukela Allah lokuta mpe bango bazali kati na koyeba.

۞ وَمِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ مَنۡ إِن تَأۡمَنۡهُ
بِقِنطَارٖ يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيۡكَ وَمِنۡهُم مَّنۡ إِن
تَأۡمَنۡهُ بِدِينَارٖ لَّا يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيۡكَ إِلَّا
مَا دُمۡتَ عَلَيۡهِ قَآئِمٗاۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ
قَالُواْ لَيۡسَ عَلَيۡنَا فِي ٱلۡأُمِّيِّـۧنَ سَبِيلٞ
وَيَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ وَهُمۡ
يَعۡلَمُونَ ٧٥

1 **Bandimi:** Bazali baye bamisoki na Allah (bamizilima).

76. Ya sôló, oyo akokokisa elaka naye mpe abangi,[1] ya sôló Allah alingaka babangi.

بَلَىٰۚ مَنۡ أَوۡفَىٰ بِعَهۡدِهِۦ وَٱتَّقَىٰ فَإِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُتَّقِينَ ٧٦

77. Ya sôló, baye bazali koteka elaka oyo bazwaki na Allah na ntalo moke, mpe bazali kolapa ndayi (ya lokuta), bango wana nde bakozala na eloko te na mokolo ya suka. Mpe Allah akolobisa bango te, mpe akotala bango te mokolo ya suka. Mpe akopetola bango te. Mpe bakozala na etumbu ya makasi.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَشۡتَرُونَ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ وَأَيۡمَٰنِهِمۡ ثَمَنٗا قَلِيلًا أُوْلَٰٓئِكَ لَا خَلَٰقَ لَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ وَلَا يَنظُرُ إِلَيۡهِمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٧٧

78. Mpe ya sôló, okati na bango basusu bazali kolekisa lolemu na bango mpona kotanga buku mpo bandimela bango ete bazali bato ya buku, kasi wana ewuti kati na buku te. Mpe bazali koloba ewuti epai ya Allah kasi yango ezali ya Allah te, mpe bazali koloba lokuta mpona Allah mpe bango bazali na kati ya koyeba.

وَإِنَّ مِنۡهُمۡ لَفَرِيقٗا يَلۡوُۥنَ أَلۡسِنَتَهُم بِٱلۡكِتَٰبِ لِتَحۡسَبُوهُ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَمَا هُوَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَيَقُولُونَ هُوَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ وَمَا هُوَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ وَيَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ٧٨

79. Esengeli te na moto oyo Allah apesi buku, mpe bwanya mpe bontoma, sima aloba na bato ete: Bozala bawumbu na ngai kasi bawumbu ya Allah te, kasi: Bozala ba nganga ya mayele mpo ete bozali kotangisa buku mpe na oyo bozalaki kotanga.

مَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُؤۡتِيَهُ ٱللَّهُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحُكۡمَ وَٱلنُّبُوَّةَ ثُمَّ يَقُولَ لِلنَّاسِ كُونُواْ عِبَادٗا لِّي مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَٰكِن كُونُواْ رَبَّٰنِيِّـۧنَ بِمَا كُنتُمۡ تُعَلِّمُونَ ٱلۡكِتَٰبَ وَبِمَا كُنتُمۡ تَدۡرُسُونَ ٧٩

1 Allah.

**80.** Mpe atinda bino te[1] mpo ete bozua ba anzelu mpe bantoma bankolo na bino. Akotinda bino na bopengwi na tango bozalaki baye bamisoki?

وَلَا يَأۡمُرَكُمۡ أَن تَتَّخِذُواْ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ
وَٱلنَّبِيِّـۧنَ أَرۡبَابًاۗ أَيَأۡمُرُكُم بِٱلۡكُفۡرِ
بَعۡدَ إِذۡ أَنتُم مُّسۡلِمُونَ ٨٠

**81.** Mpe tango Allah azuaki elaka oyo na bantoma ete: Na tango inso, nakopesa bino buku mpe bwanya, mpe na sima motindami mosusu akoya mpona kondima na maye bozali na yango, esengeli na bino kondima naye mpe kosalisa ye alobi na bango: Boye bondimi mpe bozui mokano na ngai? Bazongisi ete: Tondimi, mpe bozala banzeneneke ngai mpe nazali elongo na bino na kati ya banzeneneke.

وَإِذۡ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ لَمَآ
ءَاتَيۡتُكُم مِّن كِتَٰبٖ وَحِكۡمَةٖ ثُمَّ
جَآءَكُمۡ رَسُولٞ مُّصَدِّقٞ لِّمَا مَعَكُمۡ
لَتُؤۡمِنُنَّ بِهِۦ وَلَتَنصُرُنَّهُۥۚ قَالَ ءَأَقۡرَرۡتُمۡ
وَأَخَذۡتُمۡ عَلَىٰ ذَٰلِكُمۡ إِصۡرِيۖ قَالُوٓاْ
أَقۡرَرۡنَاۚ قَالَ فَٱشۡهَدُواْ وَأَنَا۠ مَعَكُم مِّنَ
ٱلشَّٰهِدِينَ ٨١

**82.** Mpe oyo akopesa mokongo sima na yango, bango nde bato mabe.

فَمَن تَوَلَّىٰ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡفَٰسِقُونَ ٨٢

**83.** Bazali koluka lingomba mususu, mpe batiki lingomba ya Allah ya sôló, ye oyo bikelamu binso bizali na likolo mpe na nsé, bazali komikitisa, balinga balinga te, mpe epai naye nde bakozongisama.

أَفَغَيۡرَ دِينِ ٱللَّهِ يَبۡغُونَ وَلَهُۥٓ أَسۡلَمَ مَن
فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ طَوۡعٗا وَكَرۡهٗا
وَإِلَيۡهِ يُرۡجَعُونَ ٨٣

**84.** Loba: Tondimi na Allah, mpe tondimi na maye makitisameli biso, ndenge moko na maye makitisamaki epai na Ibrâhîm, na Ismâïl, na Is'hâq, mpe Ya'qûb mpe mabota, tondimi mpe na maye mapesamaki epai na Mûssa

قُلۡ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ عَلَيۡنَا وَمَآ
أُنزِلَ عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ
وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ
وَعِيسَىٰ وَٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمۡ لَا نُفَرِّقُ
بَيۡنَ أَحَدٖ مِّنۡهُمۡ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ٨٤

1 Ntoma.

mpe Issa mpe bantoma, kowuta epai na Nkolo na bango, tokotia bokeseni moko te kati na bango, mpe epai naye[1] nde to misoki.

**85.** Na moto oyo akozua lingomba mosusu, mpe atiki islamu, bakondimela ye yango te. Mpe na mokolo ya suka akozala elongo moko na bazangi.

وَمَن يَبۡتَغِ غَيۡرَ ٱلۡإِسۡلَٰمِ دِينٗا فَلَن
يُقۡبَلَ مِنۡهُ وَهُوَ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِنَ
ٱلۡخَٰسِرِينَ ٨٥

**86.** Ndenge nini Allah akokamba bato baye bapengwi na sima ya kondima, mpe bamoni ete motindami azali na bosôló, mpe bilembo biyelaki bango? Mpe Allah akambaka babubi te.

كَيۡفَ يَهۡدِي ٱللَّهُ قَوۡمٗا كَفَرُواْ بَعۡدَ
إِيمَٰنِهِمۡ وَشَهِدُوٓاْ أَنَّ ٱلرَّسُولَ حَقّٞ
وَجَآءَهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُۚ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي
ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٨٦

**87.** Ba oyo wana lifuta lia bango ya sôló bakozua botutu bwa Allah, na ya ba anzelu na ya bato banso.

أُوْلَٰٓئِكَ جَزَآؤُهُمۡ أَنَّ عَلَيۡهِمۡ لَعۡنَةَ ٱللَّهِ
وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلنَّاسِ أَجۡمَعِينَ ٨٧

**88.** Libela na kati na yango (lifelo). Bakokutola bango etumbu te, mpe bakopemisama ata moke te.

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمُ
ٱلۡعَذَابُ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٨٨

**89.** Longola sé ba oyo basali tubela sima na yango mpe babongisi. Ya sôló, Allah azali molimbisi atonda mawa.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ
وَأَصۡلَحُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ٨٩

**90.** Ya sôló baye bapengwi sima ya bondimi bwa bango, sima bakobi na bopengwi, tubela na bango ekondimama te. Mpe bango nde babungi.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بَعۡدَ إِيمَٰنِهِمۡ ثُمَّ
ٱزۡدَادُواْ كُفۡرٗا لَّن تُقۡبَلَ تَوۡبَتُهُمۡ
وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلضَّآلُّونَ ٩٠

1 Allah.

**91.** Ya sôló, baye bapengwi mpe liwa lizui bango na bopengwi, bakondimelaka te moko kati na bango ata soki bapesi mabele etondi na wolo ekokangola ye te, mpe bakozala na etumbu enene mpe bakozala na basungi te.

**92.** Bokozwa bolamu te kino bokobimisa ya malamu okati ya maye bolingaka. Mpe na nyoso oyo bobimisaka, ya sôló Allah ayebi yango.

**93.** Bilei binso bindimamaki kolia mpona bana ya isalayele, longola sé biye isalayele amipekisaki yambo ete torah[1] ekita, loba na bango ete: Boya na torah mpe botanga yango soki ya sôló bozali bato ya bosembo.

**94.** Mpe oyo akobukela Allah lokuta sima na yango, bango wana bazali babubi.

**95.** Loba: Allah olobi bosembo ete: Bolanda bosôló ya lingomba ya Ibrâhîm na kati ya bomoko ya Allah, kasi (Ibrâhîm) azalaki te elongo na baye basangisaki (Allah).

**96.** Ya sôló, ndako ya yambo oyo etiamaki na mokili mpona bato, ezali ndako esantu ya Makkah, oyo

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَمَاتُواْ وَهُمۡ كُفَّارٞ
فَلَن يُقۡبَلَ مِنۡ أَحَدِهِم مِّلۡءُ ٱلۡأَرۡضِ
ذَهَبٗا وَلَوِ ٱفۡتَدَىٰ بِهِۦٓۗ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ
عَذَابٌ أَلِيمٞ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ﴿٩١﴾

لَن تَنَالُواْ ٱلۡبِرَّ حَتَّىٰ تُنفِقُواْ مِمَّا تُحِبُّونَۚ
وَمَا تُنفِقُواْ مِن شَيۡءٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ
عَلِيمٞ ﴿٩٢﴾

۞ كُلُّ ٱلطَّعَامِ كَانَ حِلّٗا لِّبَنِيٓ
إِسۡرَٰٓءِيلَ إِلَّا مَا حَرَّمَ إِسۡرَٰٓءِيلُ عَلَىٰ
نَفۡسِهِۦ مِن قَبۡلِ أَن تُنَزَّلَ ٱلتَّوۡرَىٰةُۚ
قُلۡ فَأۡتُواْ بِٱلتَّوۡرَىٰةِ فَٱتۡلُوهَآ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ﴿٩٣﴾

فَمَنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ مِنۢ
بَعۡدِ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٩٤﴾

قُلۡ صَدَقَ ٱللَّهُۗ فَٱتَّبِعُواْ مِلَّةَ إِبۡرَٰهِيمَ
حَنِيفٗاۖ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ﴿٩٥﴾

إِنَّ أَوَّلَ بَيۡتٖ وُضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِي بِبَكَّةَ
مُبَارَكٗا وَهُدٗى لِّلۡعَٰلَمِينَ ﴿٩٦﴾

1 Botala na mikapo 3, 48 na 65.

epambolama, yango ezali nzela ya bokambi mpona mokili mobimba.

**97.** Kati na yango bilembo bizali, ndakisa esika eye Ibrâhîm atelemaki. Oyo akokota na kati na yango abatelami. Mpe esengeli na bato kosala hajj pona Allah na ndako wana, mpo na moto oyo azui makoki ya kokoma kuna. Kasi oyo akoboya, ya sôló, Allah atonda bomengo koleka mokili mobimba.

فِيهِ ءَايَٰتُۢ بَيِّنَٰتٌ مَّقَامُ إِبۡرَٰهِيمَۖ وَمَن دَخَلَهُۥ كَانَ ءَامِنٗاۗ وَلِلَّهِ عَلَى ٱلنَّاسِ حِجُّ ٱلۡبَيۡتِ مَنِ ٱسۡتَطَاعَ إِلَيۡهِ سَبِيلٗاۚ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ عَنِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٩٧

**98.** Loba: Eh bino baye bozua buku! Mpona nini bozali kopengwa na mikapo mia Allah, mpe Allah azali nzeneneke na maye bozali kosala?

قُلۡ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَكۡفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا تَعۡمَلُونَ ٩٨

**99.** Loba: Eh baye bozua buku! Mpona nini bozali kopekisa bandimi na nzela ya (Allah) mpona koluka kotia mbilinga mbilinga mpe bino bozali banzeneneke? Mpe Allah abosani te na maye bozali kosala.

قُلۡ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ مَنۡ ءَامَنَ تَبۡغُونَهَا عِوَجٗا وَأَنتُمۡ شُهَدَآءُۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ٩٩

**100.** Eh bino bandimi! Soki botosi lisanga kati ya baye bazua buku liboso, bakozongisa bino na bopengwi sima ya kondima na bino.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تُطِيعُواْ فَرِيقٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ يَرُدُّوكُم بَعۡدَ إِيمَٰنِكُمۡ كَٰفِرِينَ ١٠٠

**101.** Ndenge nini bino bokopengwa mpe bino boyokaka mikapo

وَكَيۡفَ تَكۡفُرُونَ وَأَنتُمۡ تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ

mia Allah mizali kotangama, mpe bozali na motindami naye okati na bino? Oyo akomipesa na Allah ye wana nde asili kokambama na nzela ya nsemba.

ءَايَٰتُ ٱللَّهِ وَفِيكُمۡ رَسُولُهُۥۗ وَمَن يَعۡتَصِم بِٱللَّهِ فَقَدۡ هُدِيَ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ١٠١

**102.** Eh bino baye bondimi! Bobanga Allah bobangi ya sôló, mpe liwa ekuta bino te sé bozali Na kati ya komisokia.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ حَقَّ تُقَاتِهِۦ وَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم مُّسۡلِمُونَ ١٠٢

**103.** Mpe bokangama lisanga o singa ya Allah mpe bokabwana te. Bokanisa bolamu bwa Allah eye apesi bino na tango bozalaki koyinana bino na bino, mpe akangisi mitema na bino, mpe na bolamu naye, bokomaki bandeko. Mpe bozalaki pembeni ya libulu ya mòtò na sima abikisaki bino na yango. Na boye nde Allah azali kolimbola bino mikapo naye, mpo ete bokambama na nzela ya semba.

وَٱعۡتَصِمُواْ بِحَبۡلِ ٱللَّهِ جَمِيعٗا وَلَا تَفَرَّقُواْۚ وَٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ إِذۡ كُنتُمۡ أَعۡدَآءٗ فَأَلَّفَ بَيۡنَ قُلُوبِكُمۡ فَأَصۡبَحۡتُم بِنِعۡمَتِهِۦٓ إِخۡوَٰنٗا وَكُنتُمۡ عَلَىٰ شَفَا حُفۡرَةٖ مِّنَ ٱلنَّارِ فَأَنقَذَكُم مِّنۡهَاۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ١٠٣

**104.** Mpe ezala okati na bino, umma[1] bazali kobenga na bolamu mpe bazali kotinda na kosala bolamu mpe bazali kopekisa mabe. Mpe bango nde balongi.

وَلۡتَكُن مِّنكُمۡ أُمَّةٞ يَدۡعُونَ إِلَى ٱلۡخَيۡرِ وَيَأۡمُرُونَ بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَيَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٠٤

**105.** Kasi bozala te lokola ba oyo basuanaki mpe bakabwanaki sé na tango ndimbola bisilaki ko komela bango. Bango wana nde bazali na etumbu ya monene.

وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ تَفَرَّقُواْ وَٱخۡتَلَفُواْ مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ١٠٥

1 **Umma:** Lisanga ya bato. Botala na suratu Al-Baqarah mokapo 158.

**106.** Mokolo oyo bilongi bikongenga mpe bilongi bisusu bikoyinda. Kasi mpona ba oyo bilongi bikoyinda (bako tunama), bopengwi lisusu sima ya kondima na bino? Na bongo bozua etumbu na ntina na bopengwi na bino.

يَوۡمَ تَبۡيَضُّ وُجُوهٞ وَتَسۡوَدُّ وُجُوهٞۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱسۡوَدَّتۡ وُجُوهُهُمۡ أَكَفَرۡتُم بَعۡدَ إِيمَٰنِكُمۡ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ١٠٦

**107.** Kasi mpona ba oyo bilongi na bango bikongenga, bakozala o'kati ya ngolu[1] ya Allah epai kuna bakozala seko na seko.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱبۡيَضَّتۡ وُجُوهُهُمۡ فَفِي رَحۡمَةِ ٱللَّهِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١٠٧

**108.** Wana ezali mikapo mia Allah tozali kotangela yo yango na bosôló. Mpe Allah alingaka kobuba te na Mokili.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتۡلُوهَا عَلَيۡكَ بِٱلۡحَقِّۗ وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلۡمٗا لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٠٨

**109.** Mpe manso mazali olikolo mpe na nsé mazali ya Allah. Mpe Epai na Allah Makambo manso makozongisama.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ١٠٩

**110.** Bino bozali umma[2] ya malamu oyo ebimisamaki okati ya bato: Mpamba te botindaka bato basala malamu, mpe bopekisaka bato kosala mabe mpe bondimi na Allah. Kasi soki Baye Bazwa Buku bandimaka, nde ezalaki malamu mpona bango. Moke kati na bango bazali bandimi, kasi ebele nde bazali bato mabe.

كُنتُمۡ خَيۡرَ أُمَّةٍ أُخۡرِجَتۡ لِلنَّاسِ تَأۡمُرُونَ بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَتَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِ وَتُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِۗ وَلَوۡ ءَامَنَ أَهۡلُ ٱلۡكِتَٰبِ لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۚ مِّنۡهُمُ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ وَأَكۡثَرُهُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ١١٠

1 Na lola.

2 **Umma:** Awa elakisi lisanga ya bato. Botala mpe suratu Al-Baqarah 128.

**111.** Bakokoka te komonisa bino mpasi ya minene, sé ya mikemike. Mpe soki babundisi bino, suka suka bakopesa mokongo mpe bakokima, mpe bakosalisama te.

لَن يَضُرُّوكُمۡ إِلَّآ أَذٗىۖ وَإِن يُقَٰتِلُوكُمۡ
يُوَلُّوكُمُ ٱلۡأَدۡبَارَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ١١١

**112.** Bisika binso bazuamaki, babetamaki mpe bakitisamaki, sé soki ezali boyokani kowuta epai na Allah mpe boyokani kowuta epai na Bato. Nkanda ya Allah ezali likolo na bango, mpe bampasi na bampasi, mpo ete baboyaki kondima na mikapo mia Allah mpe bazali koboma ba ntoma mpamba. Mpo ete bazangaki botosi mpe bazalaki kolutisa ndelo.

ضُرِبَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلذِّلَّةُ أَيۡنَ مَا ثُقِفُوٓاْ
إِلَّا بِحَبۡلٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَحَبۡلٖ مِّنَ ٱلنَّاسِ
وَبَآءُو بِغَضَبٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَضُرِبَتۡ
عَلَيۡهِمُ ٱلۡمَسۡكَنَةُۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَانُواْ
يَكۡفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقۡتُلُونَ
ٱلۡأَنۢبِيَآءَ بِغَيۡرِ حَقّٖۚ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَواْ
وَّكَانُواْ يَعۡتَدُونَ ١١٢

**113.** Bazali nyoso ndenge moko te. Na kati na baye bazwa buku, ezali na umma[1] moko etelemaka na butu mpona kotanga buku ya Allah, mpe bazali kofukamela ye.

۞لَيۡسُواْ سَوَآءٗۗ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ أُمَّةٞ
قَآئِمَةٞ يَتۡلُونَ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ ءَانَآءَ ٱلَّيۡلِ
وَهُمۡ يَسۡجُدُونَ ١١٣

**114.** Bandimaka na Allah mpe na mokolo ya suka, mpe batindaka kosala malamu mpe bapekisaka kosala mabe, mpe bazalaka na lombango mpona kosala misala ya malamu. Bango wana nde bazali elongo moko na bato ya malamu.

يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَيَأۡمُرُونَ
بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَيَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِ
وَيُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ مِنَ
ٱلصَّٰلِحِينَ ١١٤

---

1 **Umma:** Awa ezali lisanga, botala suratu Al-Baqarah mokapo 128.

**115.** Mpe maye manso ya malamu bakosala makoboyama te, mpe Allah ayebi babangi.

وَمَا يَفۡعَلُواْ مِنۡ خَيۡرٖ فَلَن يُكۡفَرُوهُۗ
وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلۡمُتَّقِينَ ١١٥

**116.** Ya sôló baye bapengwi, bomengo na bongo na bana na bango ekosalisa bango na eloko moko te epai na Allah. Bango nde bato ya môtô mpe bakozala kuna seko.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ
أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗاۖ
وَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا
خَٰلِدُونَ ١١٦

**117.** Ndakisa ya maye bazali kobimisa yango mpona bomoyi ya nsé, ezali lokola mopepe ya malili makasi ebebisi elanga ya libota moko oyo basalaki lisumu na milimo mia bango moko, mpe Allah asalaki bango mabe te, kasi bango moko nde bamisalaki mabe.

مَثَلُ مَا يُنفِقُونَ فِي هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةِ
ٱلدُّنۡيَا كَمَثَلِ رِيحٖ فِيهَا صِرٌّ أَصَابَتۡ
حَرۡثَ قَوۡمٖ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فَأَهۡلَكَتۡهُۚ
وَمَا ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ وَلَٰكِنۡ أَنفُسَهُمۡ
يَظۡلِمُونَ ١١٧

**118.** Eh Bino bandimi! Tika ete bozua sókó moke te baninga libanda na bino, balembaka te na kotia potopoto kati na bino, basili kolakisa bino kimonguna kowuta na minoko na bango, kasi oyo bazali kobomba na mitema ezali mabe koleka. Na boye tosili kolimbolela bino bilembo, soki bokozala na bososoli.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ بِطَانَةٗ
مِّن دُونِكُمۡ لَا يَأۡلُونَكُمۡ خَبَالٗا
وَدُّواْ مَا عَنِتُّمۡ قَدۡ بَدَتِ ٱلۡبَغۡضَآءُ مِنۡ
أَفۡوَٰهِهِمۡ وَمَا تُخۡفِي صُدُورُهُمۡ أَكۡبَرُۚ
قَدۡ بَيَّنَّا لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۖ إِن كُنتُمۡ
تَعۡقِلُونَ ١١٨

**119.** Bino nde bozali kolinga bango mpe bango balingi bino te: Mpe bozali kondima na buku mobimba na yango, mpe soki

هَٰٓأَنتُمۡ أُوْلَآءِ تُحِبُّونَهُمۡ وَلَا يُحِبُّونَكُمۡ
وَتُؤۡمِنُونَ بِٱلۡكِتَٰبِ كُلِّهِۦ وَإِذَا لَقُوكُمۡ
قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوۡاْ عَضُّواْ

bakutani na bino, balobaka: Tondimi (na Allah), kasi soki batikali bango na bango, bazali kosua misapi na bango mpona kolakisa nkanda. Loba: Bokufa na mitema mabe na bino na koyina. Ya sôló, Allah ayebi mabombami ya mitema.

عَلَيۡكُمُ ٱلۡأَنَامِلَ مِنَ ٱلۡغَيۡظِۚ قُلۡ مُوتُواْ بِغَيۡظِكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ١١٩

**120.** Soki bolamu (ya Allah) ezui bino basiliki, mpe soki mpasi ezui bino basepeli. Kasi soki bokangi mitema mpe bobangi (Allah), likita na bango ya mabe ekosala bino eloko moko te. Ya sôló, Allah ayebi maye manso bazali kosala.

إِن تَمۡسَسۡكُمۡ حَسَنَةٞ تَسُؤۡهُمۡ وَإِن تُصِبۡكُمۡ سَيِّئَةٞ يَفۡرَحُواْ بِهَاۖ وَإِن تَصۡبِرُواْ وَتَتَّقُواْ لَا يَضُرُّكُمۡ كَيۡدُهُمۡ شَيۡـًٔاۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا يَعۡمَلُونَ مُحِيطٞ ١٢٠

**121.** Mpe tango otikaki libota nayo na ntongo, okei mpona kolakisa bandimi bisika bakotelema mpona kobunda. Mpe Allah azali Moyoki atonda boyebi.

وَإِذۡ غَدَوۡتَ مِنۡ أَهۡلِكَ تُبَوِّئُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ مَقَٰعِدَ لِلۡقِتَالِۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ١٢١

**122.** Tango biteni mibale okati ya lisanga na bino bakani kozonga sima. Mpe Allah nde azali mosungi wa bango, mpe epai na Allah nde esengeli na bandimi kotia elikia na bango.

إِذۡ هَمَّت طَّآئِفَتَانِ مِنكُمۡ أَن تَفۡشَلَا وَٱللَّهُ وَلِيُّهُمَاۗ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٢٢

**123.** Mpe ya sôló, Allah asili kolongisa bino na bitumba ya Badr.[1] Na tango oyo bozalaki makasi te. Na yango esengeli na

وَلَقَدۡ نَصَرَكُمُ ٱللَّهُ بِبَدۡرٖ وَأَنتُمۡ أَذِلَّةٞۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٢٣

1 **Badr:** Ezali esika oyo bitumba elekaki kati na ba mizilima na ba pagano. Ezalaki na mbula ya mibale ya hidjira (mbula ya islamu).

bino kobanga Allah mpo bokoka kotondo ye botondi.

**124.** Tango ozali koyebisa na bandimi été: Ekoki na bino te été Nkolo na bino akitisa ba anzelu nkoto misatu mpona kosunga bino?

إِذۡ تَقُولُ لِلۡمُؤۡمِنِينَ أَلَن يَكۡفِيَكُمۡ
أَن يُمِدَّكُمۡ رَبُّكُم بِثَلَٰثَةِ ءَالَٰفٖ مِّنَ
ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ مُنزَلِينَ ١٢٤

**125.** Ezali sé bongo, kasi soki boyiki mpiko mpe bobangi (Allah) ete bango bazongeli bino lisusu na tango wana, Nkolo na bino mpe akobakisela bino ba anzelu nkoto mitano bakokita na bilembo na bango ya bitumba.

بَلَىٰٓۚ إِن تَصۡبِرُواْ وَتَتَّقُواْ وَيَأۡتُوكُم
مِّن فَوۡرِهِمۡ هَٰذَا يُمۡدِدۡكُمۡ رَبُّكُم
بِخَمۡسَةِ ءَالَٰفٖ مِّنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ
مُسَوِّمِينَ ١٢٥

**126.** Mpe Allah atiaki yango te sé mpona kopesa bino sango elamu mpe mpona kokitisa mitema mia bino. Mpe elonga ewutaka sé na Allah, Nkolo bokasi atonda bwanya.

وَمَا جَعَلَهُ ٱللَّهُ إِلَّا بُشۡرَىٰ لَكُمۡ
وَلِتَطۡمَئِنَّ قُلُوبُكُم بِهِۦۗ وَمَا ٱلنَّصۡرُ إِلَّا
مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ١٢٦

**127.** Mpo akoka kokweisa mpe kobebisa basusu baye bapengwi to akitisa bango mpe bayoka nsoni.

لِيَقۡطَعَ طَرَفٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَوۡ
يَكۡبِتَهُمۡ فَيَنقَلِبُواْ خَآئِبِينَ ١٢٧

**128.** Ozali na eloko moko te na kati ya likambo oyo, to akolimbisa[1] bango to akopesa bango etumbu, mpo ete bazali bato mabe.

لَيۡسَ لَكَ مِنَ ٱلۡأَمۡرِ شَيۡءٌ أَوۡ يَتُوبَ
عَلَيۡهِمۡ أَوۡ يُعَذِّبَهُمۡ فَإِنَّهُمۡ ظَٰلِمُونَ ١٢٨

**129.** Manso mazali o'likolo na nsé mazali ya Allah. Alimbisaka na oyo alingi. Mpe apesaka etumbu na oyo alingi, mpe Allah azali molimbisi mpe moyoki mawa.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ
يَغۡفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُۚ
وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٢٩

1 Allah.

**130.** Eh bino bandimi! Bolia misolo mia ekotama te na bobakisi misolo mia bino, mpe bobanga Allah mpo bokoka kolonga.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَأۡكُلُواْ ٱلرِّبَوٰٓاْ أَضۡعَٰفٗا مُّضَٰعَفَةٗۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ١٣٠

**131.** Mpe bobanga mòtò ya lifelo oyo ebongisamaki mpona bapagano.

وَٱتَّقُواْ ٱلنَّارَ ٱلَّتِيٓ أُعِدَّتۡ لِلۡكَٰفِرِينَ ١٣١

**132.** Mpe botosa Allah na motindami, mpo ete boyokama mawa.

وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ١٣٢

**133.** Bowela kosala misala ya malamu miye mikopesa bino bolimbisi epai na Nkolo wa bino, mpe paradizu eye monene na yango ezali lokola likolo mpe mabele, Eye ebongisamaki mpona babangi.[1]

۞ وَسَارِعُوٓاْ إِلَىٰ مَغۡفِرَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ وَجَنَّةٍ عَرۡضُهَا ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلۡأَرۡضُ أُعِدَّتۡ لِلۡمُتَّقِينَ ١٣٣

**134.** Baye babimisaka na tango ya bisengo mpe na tango ya mpasi, mpe baye bakokaka kokanga nkanda te mpe baye balimbisaka bato, Mpe Allah alingaka bato ya bolamu.

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ فِي ٱلسَّرَّآءِ وَٱلضَّرَّآءِ وَٱلۡكَٰظِمِينَ ٱلۡغَيۡظَ وَٱلۡعَافِينَ عَنِ ٱلنَّاسِۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٣٤

**135.** Mpe baye bazali soki basali mbeba to bamisali mabe, bakanisi Allah mpe basengi bolimbisi mpona yango, mpe moko te alimbisaka masumu bobele Allah, mpe batingamaka te na maye bazalaki kosala ya mabe, na bango bazali na kati ya koyeba.

وَٱلَّذِينَ إِذَا فَعَلُواْ فَٰحِشَةً أَوۡ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ ذَكَرُواْ ٱللَّهَ فَٱسۡتَغۡفَرُواْ لِذُنُوبِهِمۡ وَمَن يَغۡفِرُ ٱلذُّنُوبَ إِلَّا ٱللَّهُ وَلَمۡ يُصِرُّواْ عَلَىٰ مَا فَعَلُواْ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ١٣٥

1 Allah.

**136.** Bango wana nde lifuta na bango ezali bolimbisi kowuta epai ya Nkolo na bango, mpe baparadizu wapi epai mingala mizali kotiola, bakozala libela na kati, oyo nde lifuta ya basali malamu.

أُوْلَٰٓئِكَ جَزَآؤُهُم مَّغۡفِرَةٞ مِّن رَّبِّهِمۡ وَجَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ وَنِعۡمَ أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ١٣٦

**137.** Makambo ebele esilaki koleka liboso na bino, botambola na mokili mpe bomona ndenge nini bato ya mabe basukaki.

قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِكُمۡ سُنَنٞ فَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ١٣٧

**138.** Oyo ezali mateya ya polele mpona bato, mpe lisungi na malendisi mpona babangi.[1]

هَٰذَا بَيَانٞ لِّلنَّاسِ وَهُدٗى وَمَوۡعِظَةٞ لِّلۡمُتَّقِينَ ١٣٨

**139.** Botika babeta bino te mpe bomikitisa te mpo bozali likolo na bango, soki ya sôló bozali bandimi.

وَلَا تَهِنُواْ وَلَا تَحۡزَنُواْ وَأَنتُمُ ٱلۡأَعۡلَوۡنَ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١٣٩

**140.** Soki bozoki mpota, bango mpe bazoki lokola. Na boye tozali kotambuisa mikolo okati na bato mpo ete Allah ayeba bandimi, mpe azua okati na bino baye bawei mpona kobunda na nzela naye, mpe Allah alingaka bato ya mabe te.

إِن يَمۡسَسۡكُمۡ قَرۡحٞ فَقَدۡ مَسَّ ٱلۡقَوۡمَ قَرۡحٞ مِّثۡلُهُۥۚ وَتِلۡكَ ٱلۡأَيَّامُ نُدَاوِلُهَا بَيۡنَ ٱلنَّاسِ وَلِيَعۡلَمَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَيَتَّخِذَ مِنكُمۡ شُهَدَآءَۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٤٠

**141.** Mpe mpo ete Allah apetola bandimi mpe alimwisa bapagano.

وَلِيُمَحِّصَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَيَمۡحَقَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٤١

**142.** Bozali kolikia kokota na lola mpe naino Allah ameki te ba nani kati na bino babundaki, mpe banani bakangi mitema?

أَمۡ حَسِبۡتُمۡ أَن تَدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ وَلَمَّا يَعۡلَمِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ جَٰهَدُواْ مِنكُمۡ وَيَعۡلَمَ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٤٢

---

1 Allah.

**143.** Mpe bozalaki kolikia liwa yambo ete eyela bino. Kasi bosilaki komona yango, mpe bozali kotala.

وَلَقَدۡ كُنتُمۡ تَمَنَّوۡنَ ٱلۡمَوۡتَ مِن قَبۡلِ أَن تَلۡقَوۡهُ فَقَدۡ رَأَيۡتُمُوهُ وَأَنتُمۡ تَنظُرُونَ ١٤٣

**144.** Mpe Muhammad azali sé motindami. Mpe batindami ebele balekaki liboso[1] naye. Soki akufi to babomi ye na bitumba, bokozonga lisusu na bopagano? Oyo kati na bino akozonga na bopagano, ekotungisa Allah na eloko moko te, mpe Allah akofuta baye bazali kotondo ye botondi.

وَمَا مُحَمَّدٌ إِلَّا رَسُولٞ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِ ٱلرُّسُلُۚ أَفَإِيْن مَّاتَ أَوۡ قُتِلَ ٱنقَلَبۡتُمۡ عَلَىٰٓ أَعۡقَٰبِكُمۡۚ وَمَن يَنقَلِبۡ عَلَىٰ عَقِبَيۡهِ فَلَن يَضُرَّ ٱللَّهَ شَيۡـٔٗاۗ وَسَيَجۡزِي ٱللَّهُ ٱلشَّٰكِرِينَ ١٤٤

**145.** Mpe moko te akoki kokufa sé ezala na mokano ya Allah mpe elaka eye asilaki kotiela ye. Mpe oyo akolinga lifuta lia mokili, tokopesa ye yango Mpe oyo akolinga lifuta lia mokolo ya suka tokopesa ye yango, mpe tokofutaka baye bazali kotondo Allah botondi.

وَمَا كَانَ لِنَفۡسٍ أَن تَمُوتَ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِ كِتَٰبٗا مُّؤَجَّلٗاۗ وَمَن يُرِدۡ ثَوَابَ ٱلدُّنۡيَا نُؤۡتِهِۦ مِنۡهَا وَمَن يُرِدۡ ثَوَابَ ٱلۡأٓخِرَةِ نُؤۡتِهِۦ مِنۡهَاۚ وَسَنَجۡزِي ٱلشَّٰكِرِينَ ١٤٥

**146.** Mpe ebele kati ya bantoma babundaki elongo na balandi ye, ebele ya banganga Nzambe, babangaki te na oyo ezuaki bango o kati ya nzela ya Allah, mpe balembaki te mpe batikaki ntaka te, mpe Allah alingaka bakangi mitema.

وَكَأَيِّن مِّن نَّبِيّٖ قَٰتَلَ مَعَهُۥ رِبِّيُّونَ كَثِيرٞ فَمَا وَهَنُواْ لِمَآ أَصَابَهُمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَمَا ضَعُفُواْ وَمَا ٱسۡتَكَانُواْۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٤٦

1 **“Ebele balekaki liboso naye”**: Elakisi: Na kati ya batindami, ezali na baye bakufa mpe ezali na baye Allah atombola o likolo.

**147.** Liloba na bango ezalaki sé ete: Eh Nkolo! Limbisa biso masumu na biso mpe maye tolutisi ndelo na yango, mpe lendisa matambi na biso mpe pesa biso elonga likolo na baye bapengwi.

وَمَا كَانَ قَوْلَهُمْ إِلَّآ أَن قَالُواْ رَبَّنَا
ٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَإِسْرَافَنَا فِيٓ أَمْرِنَا
وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا وَٱنصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ
ٱلْكَٰفِرِينَ ١٤٧

**148.** Mpe Allah apesaki bango mbano ya malamu awa na nsé mpe ya kitoko koleka o mokolo ya suka. Mpe Allah alingi bato ya malamu.

فَـَٔاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ ثَوَابَ ٱلدُّنْيَا
وَحُسْنَ ثَوَابِ ٱلْـَٔاخِرَةِۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ
ٱلْمُحْسِنِينَ ١٤٨

**149.** Eh bino bandimi! Soki botosi bapengwi, bakozongisa bino na bopagano mpe bokozanga.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تُطِيعُواْ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ يَرُدُّوكُمْ عَلَىٰٓ أَعْقَٰبِكُمْ
فَتَنقَلِبُواْ خَٰسِرِينَ ١٤٩

**150.** Allah azali mosungi wa bino. Mpe ye azali mosungi ya malamu.

بَلِ ٱللَّهُ مَوْلَىٰكُمْۖ وَهُوَ خَيْرُ
ٱلنَّٰصِرِينَ ١٥٠

**151.** Tokotia kobanga na mitema ya bapagano mpo ete bango basangisaki Allah na maye bazalaki na bilembetele na yango te kowuta epai naye. Na yango efandelo na bango ekozala okati ya môtô, oyo nde esika ya mabe mpona bato ya mabe!

سَنُلْقِي فِي قُلُوبِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
ٱلرُّعْبَ بِمَآ أَشْرَكُواْ بِٱللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ
بِهِۦ سُلْطَٰنًاۖ وَمَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُۖ وَبِئْسَ
مَثْوَى ٱلظَّٰلِمِينَ ١٥١

**152.** Ya sôló, Allah akokisaki elaka naye epai na bino, tango bobomaki bango ebele na ndingisa naye[1], kino tango bolembaki, mpe bokomaki

وَلَقَدْ صَدَقَكُمُ ٱللَّهُ وَعْدَهُۥٓ إِذْ
تَحُسُّونَهُم بِإِذْنِهِۦۖ حَتَّىٰٓ إِذَا فَشِلْتُمْ
وَتَنَٰزَعْتُمْ فِي ٱلْأَمْرِ وَعَصَيْتُم مِّنۢ
بَعْدِ مَآ أَرَىٰكُم مَّا تُحِبُّونَۚ

1 Allah.

kosuana, mpe bozangaki botosi na tango eye alakisaki bino maye bolingaka. Kati na bino basusu balingaki mokili, mpe basusu balingaki mokolo ya suka. Azongisaki bino sima liboso na bango mpo ete ameka bino mpe asila kolimbisa bino. Kasi Allah nde atonda bolamu likolo ya bandimi.

مِنكُم مَّن يُرِيدُ ٱلدُّنْيَا وَمِنكُم
مَّن يُرِيدُ ٱلْـَٔاخِرَةَ ۚ ثُمَّ صَرَفَكُمْ عَنْهُمْ
لِيَبْتَلِيَكُمْ ۖ وَلَقَدْ عَفَا عَنكُمْ ۗ وَٱللَّهُ
ذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٥٢﴾

**153.** Tango bokimaki (kobunda) bozongaki sima te mpona kosalisa ata moto moko, mpe motindami (Muhammad) azali kobenga bino. Mpe (Allah) apesaki bino mawa likolo na mawa mpo ete boyoka mpasi te na mitema mpona biloko bozangaki kozua, mpe na makambo mazuaki bino. Mpe Allah azali na sango ya maye manso bozali kosala.

۞ إِذْ تُصْعِدُونَ وَلَا تَلْوُۥنَ عَلَىٰٓ أَحَدٍ
وَٱلرَّسُولُ يَدْعُوكُمْ فِىٓ أُخْرَىٰكُمْ
فَأَثَٰبَكُمْ غَمًّۢا بِغَمٍّ لِّكَيْلَا تَحْزَنُوا۟
عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا مَآ أَصَٰبَكُمْ ۗ
وَٱللَّهُ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٥٣﴾

**154.** Sima ya ba mpasi, (Allah) akitiseli bino kimia, mpe mpongi ezuaki lisanga kati na bino, kasi basusu kati na bino bazuaki mpasi o mitema mia bango, mpe bakaniselaki Allah makanisi ya mabe, makanisi ya bopagano ya kala, bazali koloba ete: Litomba nini tozali na yango mpona likambo oyo? Loba na bango ete: Ya sôló likambo yango nyoso lizali mpona Allah.

ثُمَّ أَنزَلَ عَلَيْكُم مِّنۢ بَعْدِ ٱلْغَمِّ أَمَنَةً
نُّعَاسًا يَغْشَىٰ طَآئِفَةً مِّنكُمْ ۖ وَطَآئِفَةٌ
قَدْ أَهَمَّتْهُمْ أَنفُسُهُمْ يَظُنُّونَ بِٱللَّهِ
غَيْرَ ٱلْحَقِّ ظَنَّ ٱلْجَٰهِلِيَّةِ ۖ يَقُولُونَ
هَل لَّنَا مِنَ ٱلْأَمْرِ مِن شَىْءٍ ۗ قُلْ إِنَّ
ٱلْأَمْرَ كُلَّهُۥ لِلَّهِ ۗ يُخْفُونَ فِىٓ أَنفُسِهِم
مَّا لَا يُبْدُونَ لَكَ ۖ يَقُولُونَ لَوْ كَانَ لَنَا
مِنَ ٱلْأَمْرِ شَىْءٌ مَّا قُتِلْنَا هَٰهُنَا ۗ قُل لَّوْ
كُنتُمْ فِى بُيُوتِكُمْ لَبَرَزَ ٱلَّذِينَ

Bazali kobimisela yo te maye mabombami o mitema mia bango, bazali koloba ete: Soki tozalaki na litomba na likambo oyo, nde banguna bakokaki te koboma biso na esika oyo. Loba: Ata soki bofandaki na bandako na bino, baye mikolo na bango ya liwa ekoki bakobima, mpe bakei na bisika bibongisamaki mpona liwa na bango. Yango ezali komekama mpo Allah ayeba maye mazali okati ya mitema na bino, mpe mpo apetola maye mazali o mitema na bino. Mpe Allah ayebi mpenza maye mafandi na mitema.

كُتِبَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقَتۡلُ إِلَىٰ مَضَاجِعِهِمۡۖ
وَلِيَبۡتَلِيَ ٱللَّهُ مَا فِي صُدُورِكُمۡ
وَلِيُمَحِّصَ مَا فِي قُلُوبِكُمۡۚ وَٱللَّهُ
عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ١٥٤

**155.** Baye okati na bino bazongaki sima mokolo mampinga mibale ya bitumba makutanaki, satana nde akosi bango na komekama na maye bazuaki na ntina ya masumu na bango. Allah asili kolimbisa bango. Ya sôló, Allah azali molimbisi atonda ngolu.

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَلَّوۡاْ مِنكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡتَقَى
ٱلۡجَمۡعَانِ إِنَّمَا ٱسۡتَزَلَّهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ
بِبَعۡضِ مَا كَسَبُواْۖ وَلَقَدۡ عَفَا ٱللَّهُ
عَنۡهُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٞ ١٥٥

**156.** Eh bino bandimi! Bozala lokola bapagano te baye balobaki na bandeko na bango soki basali mobembo to bazali na kati ya bitumba ete: Soki batikalaki epai na biso, nde bakufaki te to mpe babomamaki te. Allah, atie

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَكُونُواْ
كَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَقَالُواْ لِإِخۡوَٰنِهِمۡ
إِذَا ضَرَبُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ أَوۡ كَانُواْ غُزّٗى
لَّوۡ كَانُواْ عِندَنَا مَا مَاتُواْ وَمَا قُتِلُواْ
لِيَجۡعَلَ ٱللَّهُ ذَٰلِكَ حَسۡرَةٗ فِي قُلُوبِهِمۡۗ

yango ezala mpasi mpe likama o'mitema mia bango. Mpe Allah apesaka bomoyi mpe liwa, mpe Allah azali komona maye bozali kosala.

وَٱللَّهُ يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ
بَصِيرٞ ١٥٦

**157.** Mpe soki bobomami na nzela ya Allah to soki bokufi, bolimbisi mpe ngolu ya Allah yango nde ezali malamu koleka manso bazali kozua awa na mokili.

وَلَئِن قُتِلۡتُمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَوۡ مُتُّمۡ
لَمَغۡفِرَةٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَحۡمَةٌ خَيۡرٞ مِّمَّا
يَجۡمَعُونَ ١٥٧

**158.** Soki bokufi to bobomami, kasi epai ya Allah nde bokosangisama.

وَلَئِن مُّتُّمۡ أَوۡ قُتِلۡتُمۡ لَإِلَى ٱللَّهِ
تُحۡشَرُونَ ١٥٨

**159.** Mpe mpona ngolu ya Allah atia na motema nayo, ozalaki mpete mpe malamu na bango. Kasi soki ozalaki na makambo ya makasi mpe motema makasi nde bakimaki nyonso pembeni nayo. Limbisa bango mpe sengela bango bolimbisi, mpe yokana na bango (liboso ozwa mokano) na likambo. Mpe soki ozwi mokana tia elikia epai ya Allah, ya sôló Allah alingaka baye batiaka elikia naye.

فَبِمَا رَحۡمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ لِنتَ لَهُمۡۖ وَلَوۡ
كُنتَ فَظًّا غَلِيظَ ٱلۡقَلۡبِ لَٱنفَضُّواْ
مِنۡ حَوۡلِكَۖ فَٱعۡفُ عَنۡهُمۡ وَٱسۡتَغۡفِرۡ
لَهُمۡ وَشَاوِرۡهُمۡ فِي ٱلۡأَمۡرِۖ فَإِذَا عَزَمۡتَ
فَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ
ٱلۡمُتَوَكِّلِينَ ١٥٩

**160.** Soki Allah apesi bino lisungi, moko te akoki kolonga bino. Soki asundoli bino, nani mosusu sima naye akosunga bino? Epai ya Allah nde bandimi batia elikia.

إِن يَنصُرۡكُمُ ٱللَّهُ فَلَا غَالِبَ
لَكُمۡۖ وَإِن يَخۡذُلۡكُمۡ فَمَن ذَا ٱلَّذِي
يَنصُرُكُم مِّنۢ بَعۡدِهِۦۗ وَعَلَى ٱللَّهِ
فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٦٠

**161.** Ntoma azali te oyo akolekisa ndelo na bozui (biloko ya bitumba), mpe oyo akolekisa ndelo na bozui, akoya na oyo alekisaki ndelo mokolo ya suka, sima moto na moto akozua mbano eye molimo mwa ye mosalaki, bakobubama te.

وَمَا كَانَ لِنَبِيٍّ أَن يَغُلَّۚ وَمَن يَغۡلُلۡ يَأۡتِ بِمَا غَلَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا كَسَبَتۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ١٦١

**162.** Boye oyo azali kotambola engebene na mibeko mia Allah azali lokola moto oyo nkanda ya Allah ezali likolo naye? Mpe esika naye ekozala na lifelo, oyo nde bozongi ya mabe!

أَفَمَنِ ٱتَّبَعَ رِضۡوَٰنَ ٱللَّهِ كَمَنۢ بَآءَ بِسَخَطٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَمَأۡوَىٰهُ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٦٢

**163.** Bazali na lokumu ndenge moko te epai na Allah, mpe Allah azali komona maye bazali kosala.

هُمۡ دَرَجَٰتٌ عِندَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِمَا يَعۡمَلُونَ ١٦٣

**164.** Ya sôló, Allah apesi lokumu likolo ya bandimi tango atindi epai na bango motindami kowuta na kati na bango, azali kotangela bango mikapo mia ye, mpe azali kopetola bango mpe kotangisa mpe kolakisa bango buku mpe bwanya. Mpe ata soki kala bazalaki na kati ya libungi ya polele.

لَقَدۡ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ إِذۡ بَعَثَ فِيهِمۡ رَسُولٗا مِّنۡ أَنفُسِهِمۡ يَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمۡ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَإِن كَانُواْ مِن قَبۡلُ لَفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ١٦٤

**165.** Nini! Tango mpasi ezui bino, boyeba ete bomonisaki bango mpasi mbala mibale na oyo ezui bino, na sima bolobaki ete: Oyo ewuti wapi? Loba na bango ete: Ewuti epai na bino moko, ya

أَوَلَمَّآ أَصَٰبَتۡكُم مُّصِيبَةٞ قَدۡ أَصَبۡتُم مِّثۡلَيۡهَا قُلۡتُمۡ أَنَّىٰ هَٰذَاۖ قُلۡ هُوَ مِنۡ عِندِ أَنفُسِكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٦٥

sôló Allah azali na nguya ya biloko binso.

**166.** Mpe oyo ezuaki bino mokolo mampinga mibale makutanaki na ndingisa ya Allah, mpo ayeba banani bazali bandimi.

وَمَآ أَصَٰبَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡتَقَى ٱلۡجَمۡعَانِ
فَبِإِذۡنِ ٱللَّهِ وَلِيَعۡلَمَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٦٦

**167.** Mpe ayeba bato ya bilongi mibale, mpe babengami ete; boya kobunda na nzela ya Allah, to mpe bobengana monguna, balobi ete: Soki toyebaki ete bitumba bizali ya sôló, nde tolandaki bino te. Mokolo wana bazalaki pembeni ya bopengwi mosika na boyambi, bazali koloba na minoko na bango maye mazali o mitema mia bango te. Mpe Allah, nde ayebi na bolamu bonso maye bazali kobomba.

وَلِيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ نَافَقُواْۚ وَقِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ
قَٰتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَوِ ٱدۡفَعُواْۖ قَالُواْ لَوۡ
نَعۡلَمُ قِتَالٗا لَّٱتَّبَعۡنَٰكُمۡۗ هُمۡ لِلۡكُفۡرِ
يَوۡمَئِذٍ أَقۡرَبُ مِنۡهُمۡ لِلۡإِيمَٰنِۚ يَقُولُونَ
بِأَفۡوَٰهِهِم مَّا لَيۡسَ فِي قُلُوبِهِمۡۚ وَٱللَّهُ
أَعۡلَمُ بِمَا يَكۡتُمُونَ ١٦٧

**168.** Baye batikalaki na bandako na bango mpe balobaki na bandeko na bango ete: Soki batosaki biso nde babomamaki te. Loba ete: Bolongola liwa ezala mosika na bino soki ya sôló bozali bato ya bosembo.

ٱلَّذِينَ قَالُواْ لِإِخۡوَٰنِهِمۡ وَقَعَدُواْ لَوۡ
أَطَاعُونَا مَا قُتِلُواْۗ قُلۡ فَٱدۡرَءُواْ
عَنۡ أَنفُسِكُمُ ٱلۡمَوۡتَ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ١٦٨

**169.** Mpe bokanisa te ete: Baye babomami na nzela ya Allah bazali bibembe, kasi bazali nde na bomoyi pembeni na Nkolo wa bango. Batondi na bomengo.

وَلَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ قُتِلُواْ فِي سَبِيلِ
ٱللَّهِ أَمۡوَٰتَۢاۚ بَلۡ أَحۡيَآءٌ عِندَ رَبِّهِمۡ
يُرۡزَقُونَ ١٦٩

**170.** Basepeli na bolamu oyo Allah asali bango, mpe bazali na esengo na mitema mpona baninga na bango batikali na sima nakopesa bango sango elamu ete; babanga te mpe bayimayima te.

فَرِحِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ
وَيَسۡتَبۡشِرُونَ بِٱلَّذِينَ لَمۡ يَلۡحَقُواْ بِهِم
مِّنۡ خَلۡفِهِمۡ أَلَّا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ
يَحۡزَنُونَ ١٧٠

**171.** Bazali na Esengo na bolamu ya Allah mpe na lokumu naye, mpe ya sôló, Allah akobungisa te mbano ya bandimi.

۞ يَسۡتَبۡشِرُونَ بِنِعۡمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَضۡلٖ
وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٧١

**172.** Baye bayanolaki na mbela ya Allah na ya motindami sima ya bango kozoka ba mpota. Kasi mpona ba oyo basalaki malamu kati na bango, mpe babangi (Allah), bakozala na lifuta linene.

ٱلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ لِلَّهِ وَٱلرَّسُولِ مِنۢ بَعۡدِ
مَآ أَصَابَهُمُ ٱلۡقَرۡحُۚ لِلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ
مِنۡهُمۡ وَٱتَّقَوۡاْ أَجۡرٌ عَظِيمٌ ١٧٢

**173.** Baye bato balobaki na bango ete: Ya sôló, bato basili kosangana mpona kosala bino mabe bobanga bango, mpe ebakiselaki bango bondimi mpe balobaki: Allah akoki na biso, mpe oyo nde mobateli ya malamu.

ٱلَّذِينَ قَالَ لَهُمُ ٱلنَّاسُ إِنَّ ٱلنَّاسَ قَدۡ
جَمَعُواْ لَكُمۡ فَٱخۡشَوۡهُمۡ فَزَادَهُمۡ إِيمَٰنٗا
وَقَالُواْ حَسۡبُنَا ٱللَّهُ وَنِعۡمَ ٱلۡوَكِيلُ ١٧٣

**174.** Mpe bazongaki na bolamu mpe ngolu kowuta epai na Allah. Mpe likama moko ya banguna ezuaki bango te, mpe balandaki maye mazali kosepelisa Allah, mpe Allah atonda bomengo koleka.

فَٱنقَلَبُواْ بِنِعۡمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَضۡلٖ لَّمۡ
يَمۡسَسۡهُمۡ سُوٓءٞ وَٱتَّبَعُواْ رِضۡوَٰنَ ٱللَّهِۗ
وَٱللَّهُ ذُو فَضۡلٍ عَظِيمٍ ١٧٤

**175.** Ya sôló, satana nde azali kobangisa bino na Lisungi ya bato naye, bobanga bango te, kasi bobanga ngai soki bino bozali bandimi.

إِنَّمَا ذَٰلِكُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ يُخَوِّفُ أَوۡلِيَآءَهُۥ
فَلَا تَخَافُوهُمۡ وَخَافُونِ إِن كُنتُم
مُّؤۡمِنِينَ ١٧٥

**176.** Koyoka mpasi o'motema te mpona baye bakei na lombango na kati ya bopengwi. Ya sôló, bango bakopesa Allah mpasi soki moke te. Allah akani kopesa bango eloko soki moko te o'mokolo ya suka. Bango bakozua etumbu monene.

وَلَا يَحۡزُنكَ ٱلَّذِينَ يُسَٰرِعُونَ فِي
ٱلۡكُفۡرِۚ إِنَّهُمۡ لَن يَضُرُّواْ ٱللَّهَ شَيۡـٔٗاۗ
يُرِيدُ ٱللَّهُ أَلَّا يَجۡعَلَ لَهُمۡ حَظّٗا فِي
ٱلۡأٓخِرَةِۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٧٦

**177.** Ya sôló, baye basombi bopagano o'esika ya bondimi, batungisi Allah na eloko soki moko te, mpe bango nde bazui etumbu enene.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱشۡتَرَوُاْ ٱلۡكُفۡرَ بِٱلۡإِيمَٰنِ
لَن يَضُرُّواْ ٱللَّهَ شَيۡـٔٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ
أَلِيمٞ ١٧٧

**178.** Baye bapengwi, bakanisa te ete ngonga eye totikela bango ezali nkita epai na bango. Kasi topesi bango tango, mpo babakisa masumu mpe bango bakozua etumbu elongobani.

وَلَا يَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّمَا نُمۡلِي
لَهُمۡ خَيۡرٞ لِّأَنفُسِهِمۡۚ إِنَّمَا نُمۡلِي لَهُمۡ
لِيَزۡدَادُوٓاْ إِثۡمٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ١٧٨

**179.** Allah akotika bandimi te na lolenge bozali na yango, kino akabola mabe na malamu. Allah akolakisa bino mabombami te, kasi Allah akopona o'kati ya batindami naye oyo ye alingi. Bondima na Allah na batindami naye, mpe soki bondimi mpe bobangi (Allah), bokozala na lifuta linene.

مَّا كَانَ ٱللَّهُ لِيَذَرَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ عَلَىٰ مَآ
أَنتُمۡ عَلَيۡهِ حَتَّىٰ يَمِيزَ ٱلۡخَبِيثَ مِنَ
ٱلطَّيِّبِۗ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُطۡلِعَكُمۡ عَلَى
ٱلۡغَيۡبِ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَجۡتَبِي مِن رُّسُلِهِۦ
مَن يَشَآءُۖ فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦۚ وَإِن
تُؤۡمِنُواْ وَتَتَّقُواْ فَلَكُمۡ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ١٧٩

**180.** Mpe baye bazali koboya kokaba na bozui oyo Allah apesi bango, bakanisa te ete wana ezali malamu mpona bango. Ezali nde mabe mpona bango, na mokolo ya suka, bomengo wana, bikozinga bango, mpe nkita ya likolo mpe ya mabele nyonso ezali ya Allah. Mpe Allah azali na sango ya maye manso bozali kosala.

وَلَا يَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ يَبۡخَلُونَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمُ
ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ هُوَ خَيۡرٗا لَّهُمۖ بَلۡ
هُوَ شَرّٞ لَّهُمۡۖ سَيُطَوَّقُونَ مَا بَخِلُواْ بِهِۦ
يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ وَلِلَّهِ مِيرَٰثُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ١٨٠

**181.** Ya sôló, Allah asili koyoka maloba ya baye balobaki: Ya sôló, Allah azali mobola mpe biso tozali bazui. Tobombi maloba na bango. Mpe bango bazalaki koboma ba ntoma mpamba mpe tokoyebisa bango: Bomeka etumbu ya móto ya makasi.

لَّقَدۡ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوۡلَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ
فَقِيرٞ وَنَحۡنُ أَغۡنِيَآءُۘ سَنَكۡتُبُ مَا قَالُواْ
وَقَتۡلَهُمُ ٱلۡأَنۢبِيَآءَ بِغَيۡرِ حَقّٖ وَنَقُولُ
ذُوقُواْ عَذَابَ ٱلۡحَرِيقِ ١٨١

**182.** Wana na ntina mpenza oyo maboko na bino masalaki kala, mpe ya sôló Allah akobuba te bawumbu naye.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيكُمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ
لَيۡسَ بِظَلَّامٖ لِّلۡعَبِيدِ ١٨٢

**183.** Baye balobaka: Ya sôló tozui elaka epai ya Allah ete tokoki kondima ata na motindami moko te kino na tango akomemela biso libonza móto elia yango, Loba: Batindami liboso na ngai bayelaki bino bilembo mpe maye botunaki bango, Kasi boni bobomaki bango, soki bino bozali bato ya bosembo?

ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ عَهِدَ إِلَيۡنَآ أَلَّا
نُؤۡمِنَ لِرَسُولٍ حَتَّىٰ يَأۡتِيَنَا بِقُرۡبَانٖ
تَأۡكُلُهُ ٱلنَّارُۗ قُلۡ قَدۡ جَآءَكُمۡ رُسُلٞ
مِّن قَبۡلِي بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَبِٱلَّذِي قُلۡتُمۡ فَلِمَ
قَتَلۡتُمُوهُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٨٣

**184.** Mpe soki bazui yo moto ya lokuta, ya sôló basilaki kozwa batindami liboso nayo bato ya lokuta, bayelaki bango bilembo bia polele, mpe malendisi mpe buku ya bongengi.

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقَدۡ كُذِّبَ رُسُلٞ
مِّن قَبۡلِكَ جَآءُو بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِ
وَٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُنِيرِ ١٨٤

**185.** Molimo nyoso mokomeka liwa. Kasi mokolo mwa lisekwa, bokozua lifuta lia bino. Na oyo bakotia ye mosika na móto mpe bakotisi ye na paradizu, ye wana nde alongi. Bomoyi ya mokili ezali sé bisengo ya tango moke.

كُلُّ نَفۡسٖ ذَآئِقَةُ ٱلۡمَوۡتِۗ وَإِنَّمَا
تُوَفَّوۡنَ أُجُورَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۖ فَمَن
زُحۡزِحَ عَنِ ٱلنَّارِ وَأُدۡخِلَ ٱلۡجَنَّةَ
فَقَدۡ فَازَۗ وَمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَآ إِلَّا مَتَٰعُ
ٱلۡغُرُورِ ١٨٥

**186.** Ya sôló, bokomekama mingi kati na bozui na bino mpe na banzoto na bino. Mpe bokoyoka maloba ebele ya mabe kowuta epai ya baye bazua buku liboso na bino, ndenge moko na basambeli ya bikeko. Mpe soki bokangi mitema, mpe bobangi (Allah). Ya sôló, wana ezali lolenge ya malamu ya kosilisa makambo.

۞ لَتُبۡلَوُنَّ فِيٓ أَمۡوَٰلِكُمۡ وَأَنفُسِكُمۡ
وَلَتَسۡمَعُنَّ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ
مِن قَبۡلِكُمۡ وَمِنَ ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُوٓاْ أَذٗى
كَثِيرٗاۚ وَإِن تَصۡبِرُواْ وَتَتَّقُواْ فَإِنَّ ذَٰلِكَ
مِنۡ عَزۡمِ ٱلۡأُمُورِ ١٨٦

**187.** Mpe tango Allah azuaki elaka epai ya baye bazuaki buku mpo balimbola yango polele epai ya bato, mpe babomba ata eloko moko te na kati na yango, bazui yango babwaki sima ya mikongo na bango mpe bateki yango na ntalo moke, mombongo nini ya mabe oyo basali?

وَإِذۡ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ
ٱلۡكِتَٰبَ لَتُبَيِّنُنَّهُۥ لِلنَّاسِ وَلَا
تَكۡتُمُونَهُۥ فَنَبَذُوهُ وَرَآءَ ظُهُورِهِمۡ
وَٱشۡتَرَوۡاْ بِهِۦ ثَمَنٗا قَلِيلٗاۖ فَبِئۡسَ مَا
يَشۡتَرُونَ ١٨٧

**188.** Ya sôló kokanisa te ete baye bazali kosepela na maye (ya mabe) bazali kosala, mpe bazali kolinga ete bato bakumisa bango na maye basali te, kokanisa te ete bango bakolonga na etumbu. Kasi, bakozala na etumbu ya makasi.

لَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ يَفۡرَحُونَ بِمَآ أَتَواْ وَّيُحِبُّونَ أَن يُحۡمَدُواْ بِمَا لَمۡ يَفۡعَلُواْ فَلَا تَحۡسَبَنَّهُم بِمَفَازَةٖ مِّنَ ٱلۡعَذَابِۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ١٨٨

**189.** Mpe maye manso mazali o'likolo mpe na nsé, mazali ya Allah, mpe Allah azali na nguya likolo ya biloko binso.

وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ١٨٩

**190.** Ya sôló, na kati ya bokeli likolo mpe mabele, mpe bokeseni ya butu na moyi, ezali bilembo mpona bato ya mayele.

إِنَّ فِي خَلۡقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَٱخۡتِلَٰفِ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ لَأٓيَٰتٖ لِّأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٩٠

**191.** Baye bazali kokanisa Allah ya kotelema mpe kofanda, mpe ya kolala na mipanzi na bango, mpe bazali kososolo okati ya bokeli likolo mpe mabele eh Nkolo na biso! Maye manso tozali komona okeli yango mpamba te, nkembo nayo, mpe bikisa biso na etumbu ya móto.

ٱلَّذِينَ يَذۡكُرُونَ ٱللَّهَ قِيَٰمٗا وَقُعُودٗا وَعَلَىٰ جُنُوبِهِمۡ وَيَتَفَكَّرُونَ فِي خَلۡقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ رَبَّنَا مَا خَلَقۡتَ هَٰذَا بَٰطِلٗا سُبۡحَٰنَكَ فَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ١٩١

**192.** Eh Nkolo wa biso! Oyo okotisi ye na móto, ye wana nde osili kosambwisa ye, mpe bato mabe bakozua lisungi te.

رَبَّنَآ إِنَّكَ مَن تُدۡخِلِ ٱلنَّارَ فَقَدۡ أَخۡزَيۡتَهُۥۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ أَنصَارٖ ١٩٢

**193.** Eh Nkolo wa biso! Ya sôló toyoki mobeleli azali kobelela mpona bondimi ete: Bondima na Nkolo

رَّبَّنَآ إِنَّنَا سَمِعۡنَا مُنَادِيٗا يُنَادِي لِلۡإِيمَٰنِ أَنۡ ءَامِنُواْ بِرَبِّكُمۡ فَـَٔامَنَّاۚ

na bino mpe tondimi. Nkolo na biso, limbisa biso masumu ma biso mpe longola mabe ma biso, mpe boma biso elongo na bato ya malamu.

رَبَّنَا فَٱغۡفِرۡ لَنَا ذُنُوبَنَا وَكَفِّرۡ عَنَّا سَيِّـَٔاتِنَا وَتَوَفَّنَا مَعَ ٱلۡأَبۡرَارِ ١٩٣

**194.** Eh Nkolo na biso! Pesa biso maye olakaki biso epai ya batindami nayo, mpe kosambwisa biso te na mokolo ya suka. Mpamba te ozangisaka elaka nayo te.

رَبَّنَا وَءَاتِنَا مَا وَعَدتَّنَا عَلَىٰ رُسُلِكَ وَلَا تُخۡزِنَا يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۖ إِنَّكَ لَا تُخۡلِفُ ٱلۡمِيعَادَ ١٩٤

**195.** Mpe Nkolo wa bango Andimelaki bango ete: Ya sôló ngai na kobungisa te mosala ya moko kati na bino, mobali to mpe mwasi bino na bino, kasi mpona ba oyo babimaki na nzela ya Allah, mpe babimisaki bango na ba ndako na bango, mpe banyokwamaki na nzela ya ngaï, mpe babundaki, mpe babomamaki na nzela na yango, na kolongola masumu na bango nyonso, mpe na kokotisa bango na lola wapi epai mingala mizali kotiola, lifuta kowuta epai ya Allah. Mpe Allah azali na lifuta ya malamu.

فَٱسۡتَجَابَ لَهُمۡ رَبُّهُمۡ أَنِّي لَآ أُضِيعُ عَمَلَ عَٰمِلٖ مِّنكُم مِّن ذَكَرٍ أَوۡ أُنثَىٰۖ بَعۡضُكُم مِّنۢ بَعۡضٖۖ فَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ وَأُخۡرِجُواْ مِن دِيَٰرِهِمۡ وَأُوذُواْ فِي سَبِيلِي وَقَٰتَلُواْ وَقُتِلُواْ لَأُكَفِّرَنَّ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَلَأُدۡخِلَنَّهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ ثَوَابٗا مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ عِندَهُۥ حُسۡنُ ٱلثَّوَابِ ١٩٥

**196.** baye bapengwi, bakosa yo te na lolenge ya misala mia bango okati ya bamboka.

لَا يَغُرَّنَّكَ تَقَلُّبُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ١٩٦

**197.** Esengo ya moke, sima esika na bango ya kofanda ekozala móto, oyo nde esika ya mabe.

مَتَٰعٞ قَلِيلٞ ثُمَّ مَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ١٩٧

**198.** Kasi baye babangi Nkolo wa bango, bakozala na kati ya lola eye mingala mizali kotiola o'nse na yango seko na seko, efandelo kowuta epai ya Allah. Mpe maye mazuami epai ya Allah mazali kitoko mpona bato ya malamu.

لَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ رَبَّهُمۡ لَهُمۡ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا نُزُلٗا مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِۗ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لِّلۡأَبۡرَارِ ١٩٨

**199.** Mpe ya sôló baye bazuaki buku, na kati na bango basusu bandimi na Allah, mpe na maye ekitaki epai na bino, mpe na maye ekiti epai na bango, bazali kobanga Allah. Mpe bazali koteka te mikapo mia Allah na ntalo moke. Bango wana lifuta na bango lizali epai ya Nkolo wa bango. Ya sôló Allah afutaka na lombango.

وَإِنَّ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ لَمَن يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُمۡ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِمۡ خَٰشِعِينَ لِلَّهِ لَا يَشۡتَرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ثَمَنٗا قَلِيلًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ١٩٩

**200.** Eh bino bandimi! Boyika mpiko mpe botingama na koyika mpiko, mpe botingama na bitumba, mpe bobanga Allah mpo ete bolonga.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱصۡبِرُواْ وَصَابِرُواْ وَرَابِطُواْ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٢٠٠

# SURATU 4 - AN-NISÂ
*(BASI)*




176 Mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Eh Bino bato! Bobanga Nkolo na bino oyo akeli bino na molimo moko, mpe akeli na molimo wana mwasi Naye. Mpe abimisi o'kati na bango mibali ebele mpe basi, mpe bobanga Allah oyo bozali komitunana ba mposa ya bino. Mpe bobanga kokata bondeko ya makila. Ya sôló Allah azali mokengeli wa bino.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمُ ٱلَّذِي
خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ وَخَلَقَ
مِنۡهَا زَوۡجَهَا وَبَثَّ مِنۡهُمَا رِجَالٗا كَثِيرٗا
وَنِسَآءٗۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِي تَسَآءَلُونَ
بِهِۦ وَٱلۡأَرۡحَامَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَيۡكُمۡ
رَقِيبٗا ١

**2.** Mpe bopesa bana bitike misolo mwa bango, mpe bobongola mabe na bolamu te, mpe bolia misolo mia bango te na misolo mia bino. Ya sôló, maye wana mazali masumu minene.

وَءَاتُواْ ٱلۡيَتَٰمَىٰٓ أَمۡوَٰلَهُمۡۖ وَلَا تَتَبَدَّلُواْ
ٱلۡخَبِيثَ بِٱلطَّيِّبِۖ وَلَا تَأۡكُلُوٓاْ
أَمۡوَٰلَهُمۡ إِلَىٰٓ أَمۡوَٰلِكُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ حُوبٗا
كَبِيرٗا ٢

**3.** Mpe soki bobangi ete bokozala na bosembo te kati kati ya bana bitike, esengeli na bino kobala basi baye bosepeli na bango, mibale, to mpe misato to mpe minei, kasi soki bobangi ete bokokoka te mpe bokozala semba kati na bango te, ezali malamu kozala na moko, to mpe bawumbu na bino baye bazali na maboko

وَإِنۡ خِفۡتُمۡ أَلَّا تُقۡسِطُواْ فِي ٱلۡيَتَٰمَىٰ
فَٱنكِحُواْ مَا طَابَ لَكُم مِّنَ
ٱلنِّسَآءِ مَثۡنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَۖ فَإِنۡ
خِفۡتُمۡ أَلَّا تَعۡدِلُواْ فَوَٰحِدَةً أَوۡ مَا
مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡۚ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَلَّا
تَعُولُواْ ٣

mabino, wana nde ezali malamu mpo ete bobunga te na kokweya na masumu.

4. Mpe bopesa basi misolo mia bango ya libala na motema ya malamu, ezali lotomo mpona bango, kasi soki bango moko batikeli bino eloko na kati na yango, bolia yango na esengo.

وَءَاتُواْ ٱلنِّسَآءَ صَدُقَٰتِهِنَّ نِحۡلَةٗۚ فَإِن
طِبۡنَ لَكُمۡ عَن شَيۡءٖ مِّنۡهُ نَفۡسٗا
فَكُلُوهُ هَنِيٓـٔٗا مَّرِيٓـٔٗا ٤

5. Mpe bopesa bazoba misolo mia bino te, oyo Allah atia yango mpona kotelemisa bomoyi bwa bino, mpe boleisa bango o kati ya maye wana, mpe bolatisa bango mpe boloba na bango maloba malamu.

وَلَا تُؤۡتُواْ ٱلسُّفَهَآءَ أَمۡوَٰلَكُمُ ٱلَّتِي
جَعَلَ ٱللَّهُ لَكُمۡ قِيَٰمٗا وَٱرۡزُقُوهُمۡ
فِيهَا وَٱكۡسُوهُمۡ وَقُولُواْ لَهُمۡ قَوۡلٗا
مَّعۡرُوفٗا ٥

6. Bomeka mayele ya bana bitike mpona koyeba ete bakoli to naino bakoli te, mpe soki bomoni ete bakomi na kibomoto, bopesa bango misolo mia bango. Kasi bowela na lombango te mpona kolia misolo mia bango na lolenge ya mabe, na bango bazali naino bana mike, mpe oyo kati na bino azali na bozui naye, amipesa lokumu ete alia mbongo ya bana bitike te, kasi oyo azali na bozui te, alia yango na lolenge ya malamu, mpe soki bolingi kozongisela bango bozui na bango esengeli ezala liboso ya banzeneneke, mpe Allah akoki na motango moye bokopesa bango.

وَٱبۡتَلُواْ ٱلۡيَتَٰمَىٰ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغُواْ
ٱلنِّكَاحَ فَإِنۡ ءَانَسۡتُم مِّنۡهُمۡ رُشۡدٗا
فَٱدۡفَعُوٓاْ إِلَيۡهِمۡ أَمۡوَٰلَهُمۡۖ وَلَا تَأۡكُلُوهَآ
إِسۡرَافٗا وَبِدَارًا أَن يَكۡبَرُواْۚ وَمَن كَانَ
غَنِيّٗا فَلۡيَسۡتَعۡفِفۡۖ وَمَن كَانَ فَقِيرٗا
فَلۡيَأۡكُلۡ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ فَإِذَا دَفَعۡتُمۡ
إِلَيۡهِمۡ أَمۡوَٰلَهُمۡ فَأَشۡهِدُواْ عَلَيۡهِمۡۚ وَكَفَىٰ
بِٱللَّهِ حَسِيبٗا ٦

**7.** Mibali bakozua eteni na kati ya bozui eye baboti batikaki, mpe bato ya libota, basi mpe bazali na eteni okati ya bozui eye baboti batikaki, lolenge mpe bato basusu ya libota, bozui yango ezala moke to ebele ezali eteni ya lotomo.

لِّلرِّجَالِ نَصِيبٌ مِّمَّا تَرَكَ ٱلْوَٰلِدَانِ
وَٱلْأَقْرَبُونَ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيبٌ مِّمَّا تَرَكَ
ٱلْوَٰلِدَانِ وَٱلْأَقْرَبُونَ مِمَّا قَلَّ مِنْهُ أَوْ
كَثُرَ ۚ نَصِيبًا مَّفْرُوضًا ٧

**8.** Mpe soki bato ya zinga zinga ya libota, Mpe bana bitike mpe babola bayei kotelema na mokolo ya kokabola nkita ya bawei, esengeli kopesa bango mwa eloko okati ya nkita wana. Mpe bolobela bango maloba ya malamu.

وَإِذَا حَضَرَ ٱلْقِسْمَةَ أُو۟لُوا۟ ٱلْقُرْبَىٰ
وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينُ فَٱرْزُقُوهُم مِّنْهُ
وَقُولُوا۟ لَهُمْ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ٨

**9.** Kasi baye bazali na mikumba ya bana bitike babanga konyokolo bango lolenge moko babangaka kokufa, mpe kotika bana na bango ya mike na sima ete banyokwama te, esengeli na bango kobanga Allah, mpe balobaka na bana bitike maloba ya malamu.

وَلْيَخْشَ ٱلَّذِينَ لَوْ تَرَكُوا۟ مِنْ خَلْفِهِمْ
ذُرِّيَّةً ضِعَٰفًا خَافُوا۟ عَلَيْهِمْ فَلْيَتَّقُوا۟
ٱللَّهَ وَلْيَقُولُوا۟ قَوْلًا سَدِيدًا ٩

**10.** Ya sôló baye bazali kolia misolo ya bana bitike na lolenge ya mabe, ya sôló bazali kolia móto okati ya mabumu na bango. Mpe bakokota okati ya móto oyo ezali kopela.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَأْكُلُونَ أَمْوَٰلَ ٱلْيَتَٰمَىٰ
ظُلْمًا إِنَّمَا يَأْكُلُونَ فِى بُطُونِهِمْ نَارًا ۖ
وَسَيَصْلَوْنَ سَعِيرًا ١٠

**11.** Allah atieli bino mobeko mpona bana na bino (na likambo litali bokitani): Mwana mobali akozua

يُوصِيكُمُ ٱللَّهُ فِىٓ أَوْلَٰدِكُمْ ۖ لِلذَّكَرِ
مِثْلُ حَظِّ ٱلْأُنثَيَيْنِ ۚ فَإِن كُنَّ نِسَآءً

bozui ya motuya ya bana basi mibale. Mpe soki bana basi bazali Mibale to Koleka, bakozua mibale ya misato ya maye moweyi atikaki, mpe soki azali sé ye moko mwana mwasi akozua kati kati ya bozui, kasi baboti ya moweyi moko na moko akozua moko ya motoba ya maye mowei atikaki, soki moweyi atikaki mwana, kasi soki atikaki mwana te mama naye akozua moko ya misato, mpe soki azali na bandeko, mama naye akozua moko ya motoba, wana ekozala sima yako futa nyongo to mpe malako atikaki; batata na bino na bana na bino boyebi te nani kati na bango akosalisa bino, wana ezali lotomo kowuta epayi ya Allah, ya sôló Allah azali na boyebi atonda bwanya.

فَوْقَ ٱثْنَتَيْنِ فَلَهُنَّ ثُلُثَا مَا تَرَكَ ۖ وَإِن
كَانَتْ وَٰحِدَةً فَلَهَا ٱلنِّصْفُ ۚ وَلِأَبَوَيْهِ
لِكُلِّ وَٰحِدٍ مِّنْهُمَا ٱلسُّدُسُ مِمَّا تَرَكَ
إِن كَانَ لَهُۥ وَلَدٌ ۚ فَإِن لَّمْ يَكُن لَّهُۥ
وَلَدٌ وَوَرِثَهُۥٓ أَبَوَاهُ فَلِأُمِّهِ ٱلثُّلُثُ ۚ
فَإِن كَانَ لَهُۥٓ إِخْوَةٌ فَلِأُمِّهِ ٱلسُّدُسُ ۚ
مِنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصِى بِهَآ أَوْ دَيْنٍ ۗ
ءَابَآؤُكُمْ وَأَبْنَآؤُكُمْ لَا تَدْرُونَ
أَيُّهُمْ أَقْرَبُ لَكُمْ نَفْعًا ۚ فَرِيضَةً مِّنَ
ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١١﴾

**12.** Bokozua kati kati ya bozui oyo basi na bino batikaki, soki bazali na bana te. Kasi soki bazalaki na bana, bino mibali na bango bokozua moko na minei, sima ya kofuta nyongo atikaki to mpe elaka alakaki; bango basi mpe bakozua moko na minei na bozui oyo botikaki soki bozalaki na bana te, kasi soki bozalaki na bana, bango basi na bino bakozua moko na mwambe ya maye botikaki, wana sima ya bofuti nyongo

۞ وَلَكُمْ نِصْفُ مَا تَرَكَ أَزْوَٰجُكُمْ
إِن لَّمْ يَكُن لَّهُنَّ وَلَدٌ ۚ فَإِن كَانَ لَهُنَّ
وَلَدٌ فَلَكُمُ ٱلرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْنَ ۚ مِنۢ بَعْدِ
وَصِيَّةٍ يُوصِينَ بِهَآ أَوْ دَيْنٍ ۚ وَلَهُنَّ ٱلرُّبُعُ
مِمَّا تَرَكْتُمْ إِن لَّمْ يَكُن لَّكُمْ وَلَدٌ ۚ
فَإِن كَانَ لَكُمْ وَلَدٌ فَلَهُنَّ ٱلثُّمُنُ مِمَّا
تَرَكْتُم ۚ مِّنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ تُوصُونَ بِهَآ أَوْ
دَيْنٍ ۗ وَإِن كَانَ رَجُلٌ يُورَثُ كَلَٰلَةً أَوِ
ٱمْرَأَةٌ وَلَهُۥٓ أَخٌ أَوْ أُخْتٌ فَلِكُلِّ وَٰحِدٍ

botikaki to mpe elaka bolakaki. Kasi soki mowei mobali to mpe mwasi azali na baboti te, azali mpe na bana te, mpe ye azali na ndeko ya mobali to mpe ndeko ya mwasi, moko na moko akozua moko na motoba, kasi soki bazali ebele, basi mpe mibali, bakosangana okati ya moko na misato, sima ya kofuta nyongo ya mowei to mpe elaka alakaki yango na limemia nyoso, kasi na monyokoli te, wana ezali mobeko mowuti epayi ya Allah, mpe Allah azali boyebi atondo ngolu.

مِّنْهُمَا ٱلسُّدُسُ ۚ فَإِن كَانُوٓا۟ أَكْثَرَ
مِن ذَٰلِكَ فَهُمْ شُرَكَآءُ فِى ٱلثُّلُثِ ۚ مِنۢ
بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصَىٰ بِهَآ أَوْ دَيْنٍ غَيْرَ
مُضَآرٍّ ۚ وَصِيَّةً مِّنَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ
حَلِيمٌ ١٢

**13.** Oyo nde mibeko mia Allah. Mpe moto oyo atosi Allah na motindami wa ye, akokotisa ye na lola o'kati na yango mingala mizali kotiola seko na seko. Oyo nde elonga ya monene.

تِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥ يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن
تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ
ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ١٣

**14.** Mpe oyo aboyi kotosa Allah na motindami naye. Mpe alekisi ndelo, Allah akokotisa ye o'kati ya móto libela, mpe akozua, etumbu ya makasi.

وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَتَعَدَّ
حُدُودَهُۥ يُدْخِلْهُ نَارًا خَٰلِدًا فِيهَا وَلَهُۥ
عَذَابٌ مُّهِينٌ ١٤

**15.** Otei ya basi na bino baye bakokweya na ekobo, boya na banzeneneke minei okati na bino, mpe soki batatoli yango bofandisa bango o'kati ya bandako kino liwa eyela bango to mpe Allah atia mobeko mosusu likolo na bango.

وَٱلَّٰتِى يَأْتِينَ ٱلْفَٰحِشَةَ مِن نِّسَآئِكُمْ
فَٱسْتَشْهِدُوا۟ عَلَيْهِنَّ أَرْبَعَةً مِّنكُمْ ۖ
فَإِن شَهِدُوا۟ فَأَمْسِكُوهُنَّ فِى ٱلْبُيُوتِ
حَتَّىٰ يَتَوَفَّىٰهُنَّ ٱلْمَوْتُ أَوْ يَجْعَلَ ٱللَّهُ
لَهُنَّ سَبِيلًا ١٥

**16.** Mpe mibale kati na bino bakwei na ekobo, bogangela bango, kasi soki batubeli mpe babongisi, botika kotungisa bango. Mpamba te Allah ya sôló, azali moyambi ya tubela mpe atonda ngolu.

وَٱلَّذَانِ يَأۡتِيَٰنِهَا مِنكُمۡ فَـَٔاذُوهُمَاۖ فَإِن تَابَا وَأَصۡلَحَا فَأَعۡرِضُواْ عَنۡهُمَآۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ تَوَّابٗا رَّحِيمًا ١٦

**17.** Ya sôló, tubela epai ya Allah ezali mpona baye basali mbeba na boyinga, mpe bawelisi na kotubela. Ba oyo wana nde Allah akondima tubela na bango. Mpe Allah azali na boyebi atonda bwanya.

إِنَّمَا ٱلتَّوۡبَةُ عَلَى ٱللَّهِ لِلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ ٱلسُّوٓءَ بِجَهَٰلَةٖ ثُمَّ يَتُوبُونَ مِن قَرِيبٖ فَأُوْلَٰٓئِكَ يَتُوبُ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمٗا ١٧

**18.** Tubela ezali te, na baye bazali kosala mbeba tii kino liwa likomeli moko na bango. Akoloba: Ya sôló, ngai natubeli sika oyo. Mpe (tubela) ezali te na baye bazali kowa mpe bango bazali bapagano; baye wana nde tobongisi mpona bango etumbu ya makasi.

وَلَيۡسَتِ ٱلتَّوۡبَةُ لِلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ حَتَّىٰٓ إِذَا حَضَرَ أَحَدَهُمُ ٱلۡمَوۡتُ قَالَ إِنِّي تُبۡتُ ٱلۡـَٰٔنَ وَلَا ٱلَّذِينَ يَمُوتُونَ وَهُمۡ كُفَّارٌۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَعۡتَدۡنَا لَهُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٨

**19.** Eh bino bandimi! Bozua nkita ya basi te sé na ndingisa na bango. Mpe bopekisa bango te kobala sima ya liwa ya mibali na bango, na likanisi ya kozua ndambu ya misolo bopesaki bango na libala. Longola sé soki basali likambo ya mabe, lokola ekobo oyo emonani polele. Kasi soki bongo te, bofanda na bango na lolenge

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا يَحِلُّ لَكُمۡ أَن تَرِثُواْ ٱلنِّسَآءَ كَرۡهٗاۖ وَلَا تَعۡضُلُوهُنَّ لِتَذۡهَبُواْ بِبَعۡضِ مَآ ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ إِلَّآ أَن يَأۡتِينَ بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖۚ وَعَاشِرُوهُنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ فَإِن كَرِهۡتُمُوهُنَّ فَعَسَىٰٓ أَن تَكۡرَهُواْ شَيۡـٔٗا وَيَجۡعَلَ ٱللَّهُ فِيهِ خَيۡرٗا كَثِيرٗا ١٩

ya malamu, mpe soki bozali kosepela na bango te, kasi boyeba ete soki bozali koyina eloko tango mosusu Allah asili kotia bolamu ebele okati na yango.

**20.** Mpe soki bolingi kotia mwasi ya sika na esika ya oyo bosilaki kokabuana naye, mpe ata soki bopesaki moko na bango misolo ebele bozua eloko moko na kati te, bolingi kozua yango na kobuba mpe lisumu monene!.

وَإِنْ أَرَدتُّمُ ٱسْتِبْدَالَ زَوْجٍ مَّكَانَ زَوْجٍ
وَءَاتَيْتُمْ إِحْدَىٰهُنَّ قِنطَارًا فَلَا تَأْخُذُوا۟
مِنْهُ شَيْـًٔا ۚ أَتَأْخُذُونَهُۥ بُهْتَـٰنًا وَإِثْمًا
مُّبِينًا ٢٠

**21.** Ndenge nini bokozua yango mpe bino bosilaki kosangana na bango, mpe bango bandima kozua mokumba ya kofanda na bino ya bosembo?

وَكَيْفَ تَأْخُذُونَهُۥ وَقَدْ أَفْضَىٰ
بَعْضُكُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ وَأَخَذْنَ مِنكُم
مِّيثَـٰقًا غَلِيظًا ٢١

**22.** Mpe bobala te basi baye ba tata na bino babalaki, longola sé na maye maleka, ya sôló maye wana mazali bosoto mpe lisumu mpe nzela ya mabe.

وَلَا تَنكِحُوا۟ مَا نَكَحَ ءَابَآؤُكُم مِّنَ
ٱلنِّسَآءِ إِلَّا مَا قَدْ سَلَفَ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ
فَـٰحِشَةً وَمَقْتًا وَسَآءَ سَبِيلًا ٢٢

**23.** Epekisami epai na bino ete: bobala ba mama ba bino, mpe bana na bino ya basi, mpe ba ndeko na bino ya basi, mpe ba tata mwasi na bino, mpe ba ndeko ya mama na bino ya basi, mpe bana basi ya ndeko na bino ya mobali, mpe bana basi ya ndeko na bino ya mwasi, mpe ba mama baye bamelisaki bino mabele, mpe bandeko na bino ya basi

حُرِّمَتْ عَلَيْكُمْ أُمَّهَـٰتُكُمْ
وَبَنَاتُكُمْ وَأَخَوَٰتُكُمْ وَعَمَّـٰتُكُمْ
وَخَـٰلَـٰتُكُمْ وَبَنَاتُ ٱلْأَخِ وَبَنَاتُ
ٱلْأُخْتِ وَأُمَّهَـٰتُكُمُ ٱلَّـٰتِىٓ أَرْضَعْنَكُمْ
وَأَخَوَٰتُكُم مِّنَ ٱلرَّضَـٰعَةِ وَأُمَّهَـٰتُ
نِسَآئِكُمْ وَرَبَـٰٓئِبُكُمُ ٱلَّـٰتِى فِى
حُجُورِكُم مِّن نِّسَآئِكُمُ ٱلَّـٰتِى دَخَلْتُم
بِهِنَّ فَإِن لَّمْ تَكُونُوا۟ دَخَلْتُم بِهِنَّ

فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ وَحَلَٰٓئِلُ
أَبۡنَآئِكُمُ ٱلَّذِينَ مِنۡ أَصۡلَٰبِكُمۡ وَأَن
تَجۡمَعُواْ بَيۡنَ ٱلۡأُخۡتَيۡنِ إِلَّا مَا قَدۡ سَلَفَۗ
إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٢٣

baye bomelaki na bango mabele moko, mpe ba mama ya basi na bino, mpe bana basi ya basi na bino baye bafandaka na bandako na bino baye bosangana na bango nzoto, kasi soki bosanganaki na bango nzoto te, ezali lisumu te ete bobala bana na bango, mpe basi ya bana na bino baye babimi na mikongo na bino, mpe lisusu epekisami ete bosangisa bandeko basi mibale na libala moko, longola sé na maye maleka liboso, ya sôló Allah azali molimbisi atonda ngolu.

۞ وَٱلۡمُحۡصَنَٰتُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ إِلَّا
مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡۖ كِتَٰبَ ٱللَّهِ
عَلَيۡكُمۡۚ وَأُحِلَّ لَكُم مَّا وَرَآءَ
ذَٰلِكُمۡ أَن تَبۡتَغُواْ بِأَمۡوَٰلِكُم مُّحۡصِنِينَ
غَيۡرَ مُسَٰفِحِينَۚ فَمَا ٱسۡتَمۡتَعۡتُم بِهِۦ
مِنۡهُنَّ فَـَٔاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ فَرِيضَةٗۚ وَلَا
جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ فِيمَا تَرَٰضَيۡتُم بِهِۦ
مِنۢ بَعۡدِ ٱلۡفَرِيضَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا
حَكِيمٗا ٢٤

**24.** Mpe kobala basi ya mabala, longola sé bawumbu baye bosomba bango na mbongo na bino. Manso wana ezali mibeko mia Allah likolo na bino. Kasi bozali na ndingisa ya kobala basi banso batangami te okati ya mikapo miye. Kasi botambola na bango na mobulu te na ekobo te; bopesa bango misolo mia bango ya libala mpo ete bofanda na bango na maye bosepeli na yango kati na bango; mpe soki bosili kopesa bango misolo mia bango, bozali na lisumu te mpo ete bosili koyokana na bango; ya sôló Allah azali moyebi atonda bwanya.

**25.** Mpe oyo okati na bino azui makoki te ya kobala ba nsomi kati ya basi ya bandimi, akoki kozua na kati ya bawumbu nabino bana basi ya bandimi. Mpe Allah ayebi bondimi kati na bino, mpo bozali bino na bino. Bobala bango na ndingisa ya baboti na bango, mpe bopesa bango mbongo ya libala na ndenge ya malamu. Mpo ete bazali basi ya malamu, kasi boluka bango te na ndenge ya kobatama to mpe na ndenge ya ekobo. Mpe soki basili kokota na libala mpe bakwei na ekobo, bakozua kati kati ya etumbu ya basi ya bonsomi. Wana ezali nzela epesamelaki bino mpona baye bazali kobanga kokweya na ekobo. Kasi soki bokangi mitema ezali malamu mingi mpona bino, mpe Allah azali molimbisi atonda ngolu.

وَمَن لَّمۡ يَسۡتَطِعۡ مِنكُمۡ طَوۡلًا أَن
يَنكِحَ ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ فَمِن
مَّا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُم مِّن فَتَيَٰتِكُمُ
ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِۚ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِإِيمَٰنِكُمۚ
بَعۡضُكُم مِّنۢ بَعۡضٖۚ فَٱنكِحُوهُنَّ
بِإِذۡنِ أَهۡلِهِنَّ وَءَاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ
بِٱلۡمَعۡرُوفِ مُحۡصَنَٰتٍ غَيۡرَ مُسَٰفِحَٰتٖ
وَلَا مُتَّخِذَٰتِ أَخۡدَانٖۚ فَإِذَآ أُحۡصِنَّ فَإِنۡ
أَتَيۡنَ بِفَٰحِشَةٖ فَعَلَيۡهِنَّ نِصۡفُ مَا عَلَى
ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ مِنَ ٱلۡعَذَابِۚ ذَٰلِكَ لِمَنۡ
خَشِيَ ٱلۡعَنَتَ مِنكُمۡۚ وَأَن تَصۡبِرُواْ
خَيۡرٞ لَّكُمۡۗ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٢٥

**26.** Allah alingi kolimbolela bino, mpe alingi kokamba bino na nzela ya baye balekaki liboso na bino, mpe andima batubela na bino. Mpe Allah azali moyebi atonda bwanya.

يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُبَيِّنَ لَكُمۡ وَيَهۡدِيَكُمۡ
سُنَنَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ وَيَتُوبَ
عَلَيۡكُمۡۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٢٦

**27.** Mpe Allah alingi kondima tubela ya bino, kasi baye bazali kolanda bamposa na bango ya nzoto, bazali kolinga ete bobunga libunga moko ya monene.

وَٱللَّهُ يُرِيدُ أَن يَتُوبَ عَلَيۡكُمۡ وَيُرِيدُ
ٱلَّذِينَ يَتَّبِعُونَ ٱلشَّهَوَٰتِ أَن تَمِيلُواْ
مَيۡلًا عَظِيمٗا ٢٧

**28.** Allah alingi alembisela bino mibeko, mpe moto Akelamaki motawu.

يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُخَفِّفَ عَنكُمْۚ وَخُلِقَ ٱلْإِنسَٰنُ ضَعِيفًا ٢٨

**29.** Eh bino bandimi! Bolia mbongo na bino te kati kati na bino na lolenge ya mabe. Kasi ezala nde nzela ya mombongo molongobani na bosepeli kati na bino. Mpe bomiboma te, mpamba te Allah azali na mawa na bino.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَأۡكُلُوٓاْ أَمۡوَٰلَكُم بَيۡنَكُم بِٱلۡبَٰطِلِ إِلَّآ أَن تَكُونَ تِجَٰرَةً عَن تَرَاضٖ مِّنكُمۡۚ وَلَا تَقۡتُلُوٓاْ أَنفُسَكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُمۡ رَحِيمٗا ٢٩

**30.** Mpe oyo akosala maye wana na kibonguna mpe na mabe, tokokotisa ye na móto. Mpe wana ezali mpasi te mpona Allah.

وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ عُدۡوَٰنٗا وَظُلۡمٗا فَسَوۡفَ نُصۡلِيهِ نَارٗاۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ٣٠

**31.** Soki bomitie mosika na masumu ya minene na maye miye bapekisi bino yango, tokoboma masumu na bino mpe tokokotisa bino na ekoteli ya malamu.

إِن تَجۡتَنِبُواْ كَبَآئِرَ مَا تُنۡهَوۡنَ عَنۡهُ نُكَفِّرۡ عَنكُمۡ سَيِّـَٔاتِكُمۡ وَنُدۡخِلۡكُم مُّدۡخَلٗا كَرِيمٗا ٣١

**32.** Bosala likunya te na maye Allah apesi baninga kati na bino, mibali bazali na eteni ya lifuta na maye basalaki, basi mpe bazali na lifuta na maye basalaki, bosenga nde Allah apesa bino bolamu naye. Ya sôló, Allah azali na boyebi likolo na biloko binso.

وَلَا تَتَمَنَّوۡاْ مَا فَضَّلَ ٱللَّهُ بِهِۦ بَعۡضَكُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۚ لِّلرِّجَالِ نَصِيبٞ مِّمَّا ٱكۡتَسَبُواْۖ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيبٞ مِّمَّا ٱكۡتَسَبۡنَۚ وَسۡـَٔلُواْ ٱللَّهَ مِن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٗا ٣٢

**33.** Mpe totiaki libota na libota bakitani kowuta na maye baboti batiki to mpe ba ndeko okati ya libota, kasi, mpona bato basusu baye bopesaki bango

وَلِكُلّٖ جَعَلۡنَا مَوَٰلِيَ مِمَّا تَرَكَ ٱلۡوَٰلِدَانِ وَٱلۡأَقۡرَبُونَۚ وَٱلَّذِينَ عَقَدَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡ فَـَٔاتُوهُمۡ نَصِيبَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدًا ٣٣

elaka, bopesa bango nkita eye bolakaki bango, ya sôló Allah azali nzeneneke likolo ya biloko binso.

**34.** Mibali bazali na bokonzi likolo ya basi, na ntina na lokumu oyo Allah apesi bango koleka basi. Mpe mpona misolo mia bango, babimisaka mpona basi; basi ya malamu bazali baye batosaka mibali na bango mpe babatelaka oyo esengeli ebatelama ata na tango oyo mibali na bango bazali te, maye Allah atiaki yango ete ebatelama, kasi baye bozali kobangela bango ete bazangi botosi bopesa bango ntoli to mpe bozala mosika na bango na mbeto, to mpe bobeta bango, soki bayoki mpe batosi bino bolukela bango lisusu mindondo te. Pamba te Allah azali monene azali likolo koleka.

ٱلرِّجَالُ قَوَّٰمُونَ عَلَى ٱلنِّسَآءِ بِمَا فَضَّلَ
ٱللَّهُ بَعۡضَهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ وَبِمَآ أَنفَقُواْ
مِنۡ أَمۡوَٰلِهِمۡۚ فَٱلصَّٰلِحَٰتُ قَٰنِتَٰتٌ
حَٰفِظَٰتٞ لِّلۡغَيۡبِ بِمَا حَفِظَ ٱللَّهُۚ
وَٱلَّٰتِي تَخَافُونَ نُشُوزَهُنَّ فَعِظُوهُنَّ
وَٱهۡجُرُوهُنَّ فِي ٱلۡمَضَاجِعِ وَٱضۡرِبُوهُنَّۖ
فَإِنۡ أَطَعۡنَكُمۡ فَلَا تَبۡغُواْ عَلَيۡهِنَّ
سَبِيلًاۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيّٗا كَبِيرٗا ٣٤

**35.** Mpe soki bobangi bokeseni kati na bango, botinda mosemboli moko kowuta na libota lia mobali mpe mosemboli mosusu kowuta na libota lia mwasi, mpe soki balingi boyokani, Allah akoyokanisa bango mibale. Ya sôló, Allah azali na boyebi atonda ba sango.

وَإِنۡ خِفۡتُمۡ شِقَاقَ بَيۡنِهِمَا فَٱبۡعَثُواْ
حَكَمٗا مِّنۡ أَهۡلِهِۦ وَحَكَمٗا مِّنۡ أَهۡلِهَآ
إِن يُرِيدَآ إِصۡلَٰحٗا يُوَفِّقِ ٱللَّهُ بَيۡنَهُمَآۗ
إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا خَبِيرٗا ٣٥

**36.** Mpe bobondela Allah mpe bosangisa ye na eloko mosusu te, mpe bosala malamu na baboti mpe bandeko ya libota mpe bana bitike, mpe babola mpe baninga ya libota lia penepene, mpe mozalani ya mosika mpe moninga mpe moto wa mobembo oyo makoki maye masili, mpe na bawumbu na bino. Ya sôló, Allah alingaka te oyo azali komimonisa mpe azali lolendo likolo ya bato.

۞ وَٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُشۡرِكُواْ بِهِۦ شَيۡـٔٗاۖ
وَبِٱلۡوَٰلِدَيۡنِ إِحۡسَٰنٗا وَبِذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ
وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَٱلۡجَارِ ذِي
ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡجَارِ ٱلۡجُنُبِ وَٱلصَّاحِبِ
بِٱلۡجَنۢبِ وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِ وَمَا مَلَكَتۡ
أَيۡمَٰنُكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ مَن كَانَ
مُخۡتَالٗا فَخُورًا ٣٦

**37.** Baye bazali kopima mpe bazali kotinda bato basala bopimi, mpe bazali kobomba maye Allah apesaki bango kowuta na bolamu naye, biso[1] tolengeli mpona bapagano etumbu makasi.

ٱلَّذِينَ يَبۡخَلُونَ وَيَأۡمُرُونَ ٱلنَّاسَ
بِٱلۡبُخۡلِ وَيَكۡتُمُونَ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ
مِن فَضۡلِهِۦۗ وَأَعۡتَدۡنَا لِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابٗا
مُّهِينٗا ٣٧

**38.** Mpe na baye bazali kobimisa mbongo na bango mpona komilakisa epai na bato, mpe baboyi kondima na Allah mpe na mokolo mwa suka. Mpe moto oyo azali moninga ya satana mpe oyo nde molongani ya mabe.

وَٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُمۡ رِئَآءَ ٱلنَّاسِ
وَلَا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَلَا بِٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۗ
وَمَن يَكُنِ ٱلشَّيۡطَٰنُ لَهُۥ قَرِينٗا فَسَآءَ
قَرِينٗا ٣٨

**39.** Mpasi nini ezali kosala bango soki bandimaki na Allah mpe na mokolo ya suka, mpe babimisi na misolo miye Allah apesi bango (na nzela ya Allah)? Kasi ya sôló, Allah ayebi bango malamu.

وَمَاذَا عَلَيۡهِمۡ لَوۡ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ
ٱلۡأٓخِرِ وَأَنفَقُواْ مِمَّا رَزَقَهُمُ ٱللَّهُۚ وَكَانَ
ٱللَّهُ بِهِمۡ عَلِيمًا ٣٩

1 Allah.

**40.** Ya sôló, Allah abubaka moto te na mosala naye ata moke lokola mbuma. Mpe soki ezali mosala ya malamu, (Allah) akobakisela bango mbala ebele. Mpe akopesa mbano enene kowuta epai naye.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَظۡلِمُ مِثۡقَالَ ذَرَّةٖۖ وَإِن تَكُ حَسَنَةٗ يُضَٰعِفۡهَا وَيُؤۡتِ مِن لَّدُنۡهُ أَجۡرًا عَظِيمٗا ﴿٤٠﴾

**41.** Mpe ekozala ndenge nini mokolo moye tokobimisa umma[1] nyonso na nzeneneke na yango, mpe tokoya nayo ete ozala nzeneneke na bango banso?.

فَكَيۡفَ إِذَا جِئۡنَا مِن كُلِّ أُمَّةِۭ بِشَهِيدٖ وَجِئۡنَا بِكَ عَلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ شَهِيدٗا ﴿٤١﴾

**42.** Mokolo moye baye baboyaki kondima mpe baboyi kotosa motindami, mposa na bango ekozala ete mabele makunda bango, mpe bakokoka kobombela Allah ata na liloba moko te.

يَوۡمَئِذٖ يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَعَصَوُاْ ٱلرَّسُولَ لَوۡ تُسَوَّىٰ بِهِمُ ٱلۡأَرۡضُ وَلَا يَكۡتُمُونَ ٱللَّهَ حَدِيثٗا ﴿٤٢﴾

**43.** Eh bino bandimi! Bopusana na losambo te tango bozali na molangwa, kino bokososola maye bozali koloba, mpe tango bozali na mbindo kino bokosukola, longola sé oyo azali na nzela ya mobembo, kasi soki bozali na bokono to mpe bozali na mobembo to mpe moko kati na bino awuti na nzongo ya monene to nzongo ya moke, to mpe bosangani na basi, mpe bozui mayi te mpo ya kopetola nzoto, bosimba mabele ya mpeto mpe bopangusa yango na bilongi na bino, mpe maboko ma bino. Ya

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَقۡرَبُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنتُمۡ سُكَٰرَىٰ حَتَّىٰ تَعۡلَمُواْ مَا تَقُولُونَ وَلَا جُنُبًا إِلَّا عَابِرِي سَبِيلٍ حَتَّىٰ تَغۡتَسِلُواْۚ وَإِن كُنتُم مَّرۡضَىٰٓ أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوۡ جَآءَ أَحَدٞ مِّنكُم مِّنَ ٱلۡغَآئِطِ أَوۡ لَٰمَسۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمۡ تَجِدُواْ مَآءٗ فَتَيَمَّمُواْ صَعِيدٗا طَيِّبٗا فَٱمۡسَحُواْ بِوُجُوهِكُمۡ وَأَيۡدِيكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَفُوًّا غَفُورًا ﴿٤٣﴾

1 **Umma:** Lisanga, botala suratu Al-Baqarah mokapo 128.

sôló, Allah azali molimbisi atonda ngolu.

**44.** Oyebaki te ete baye eteni ya buku epesamelaki bango bazali kosomba libunga, mpe bazali kolinga ete bobunga nzela lokola?

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ نَصِيبًا مِّنَ ٱلْكِتَٰبِ يَشْتَرُونَ ٱلضَّلَٰلَةَ وَيُرِيدُونَ أَن تَضِلُّواْ ٱلسَّبِيلَ ﴿٤٤﴾

**45.** Mpe Allah nde ayebi banguna na bino. Allah akoki na bino lokola mokonzi; mpe Allah akoki na bino mpona lisalisi.

وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِأَعْدَآئِكُمْۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَلِيًّا وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ نَصِيرًا ﴿٤٥﴾

**46.** Ezali o'kati ya bayuda baye bazali kobongola liloba na esika na yango. Mpe balobaka ete: Toyoki mpe toboyi kotosa, mpe balobi lisusu: Yoka kasi bapesa yo te ndenge ya koyokela, mpe pesa biso litomba, bazali kobimisa lolemu na bango mpona kofinga lingomba (ya Allah)! kasi soki balobaka ete: Toyoki mpe totosi, mpe balobi na bato ete: Yoka mpe tala biso, nde ezalaki malamu mpe semba mpona bango. Kasi Allah alakeli bango botutu na ntina na bopagano na bango; mpe bakondimaka te sé moke kati na bango.

مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُواْ يُحَرِّفُونَ ٱلْكَلِمَ عَن مَّوَاضِعِهِۦ وَيَقُولُونَ سَمِعْنَا وَعَصَيْنَا وَٱسْمَعْ غَيْرَ مُسْمَعٍ وَرَٰعِنَا لَيًّۢا بِأَلْسِنَتِهِمْ وَطَعْنًا فِي ٱلدِّينِۚ وَلَوْ أَنَّهُمْ قَالُواْ سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا وَٱسْمَعْ وَٱنظُرْنَا لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَأَقْوَمَ وَلَٰكِن لَّعَنَهُمُ ٱللَّهُ بِكُفْرِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٤٦﴾

**47.** Eh bino baye bozua buku! Bondima na maye tokitisaki mpe ezali kondima na maye bozalaki na yango liboso ete tolimwisa bilongi, mpe tokobalola yango na sima mpe tokolakela bango ndenge tolakelaki bato ya Saba

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلْكِتَٰبَ ءَامِنُواْ بِمَا نَزَّلْنَا مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُم مِّن قَبْلِ أَن نَّطْمِسَ وُجُوهًا فَنَرُدَّهَا عَلَىٰٓ أَدْبَارِهَآ أَوْ نَلْعَنَهُمْ كَمَا لَعَنَّآ أَصْحَٰبَ ٱلسَّبْتِۚ وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ مَفْعُولًا ﴿٤٧﴾

botutu. Mpamba te, mokano ya Allah ekokisamaka.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِۦ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُۚ وَمَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱفْتَرَىٰٓ إِثْمًا عَظِيمًا ٤٨

**48.** Ya sôló, Allah akolimbisa te oyo akosangisa ye na eloko. Mpe azali kolimbisa masumu misusu na moto oyo ye alingi. Mpe oyo asangisi Allah, ya sôló mpenza ye akwei na lisumu linene.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يُزَكُّونَ أَنفُسَهُمۚ بَلِ ٱللَّهُ يُزَكِّي مَن يَشَآءُ وَلَا يُظْلَمُونَ فَتِيلًا ٤٩

**49.** Omoni te, baye wana batatoli ete bango bazali petoa? Kasi Allah nde akopetolaka oyo ye alingi, mpe bakosala bango mabe ata moke te lokola Fatîl.[1]

ٱنظُرْ كَيْفَ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَۖ وَكَفَىٰ بِهِۦٓ إِثْمًا مُّبِينًا ٥٠

**50.** Tala lolenge kani bazali kobuka lokuta likolo ya Allah. Lokuta oyo wana ekoki na lisumu oyo ezali polele.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ نَصِيبًا مِّنَ ٱلْكِتَٰبِ يُؤْمِنُونَ بِٱلْجِبْتِ وَٱلطَّٰغُوتِ وَيَقُولُونَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ هَٰٓؤُلَآءِ أَهْدَىٰ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ سَبِيلًا ٥١

**51.** Omonaki te epai ya ba oyo bazuaki eteni ya buku?[2] bazali kondima na bonganga mpe bazali kondima na tarut,[3] mpe bazali koloba na ba oyo basali bopagano: bango nde bazali na nzela ya semba koleka ba oyo bandimi.[4]

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُۖ وَمَن يَلْعَنِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ نَصِيرًا ٥٢

**52.** Baye wana nde, Allah atieli bango botutu; mpe moto oyo Allah akotiela botutu akozuaka lisungi te.

---

1 Singa ya mokokoli ya date.
2 Botala: suratu Âl-Imrân, mokato 3, 65.
3 Botala: suratu Al-Baqarah 256, 257.
4 (Allah).

**53.** To, boye bazali na eteni ya bokonzi? Bakopesaka bato eloko moke te ata ezalaki lokola mokokoli ya tamru.

أَمۡ لَهُمۡ نَصِيبٞ مِّنَ ٱلۡمُلۡكِ فَإِذٗا لَّا
يُؤۡتُونَ ٱلنَّاسَ نَقِيرًا ٥٣

**54.** To bazali kosala bato likunya likolo ya maye Allah apesaki bango kowuta na ngrásia naye? Ya sôló, tosilaki kopesa libota lia Ibrâhîm buku, mpe bwanya, mpe topesaki bango bokonzi ya monene.

أَمۡ يَحۡسُدُونَ ٱلنَّاسَ عَلَىٰ مَآ ءَاتَىٰهُمُ
ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦۖ فَقَدۡ ءَاتَيۡنَآ ءَالَ
إِبۡرَٰهِيمَ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَءَاتَيۡنَٰهُم
مُّلۡكًا عَظِيمٗا ٥٤

**55.** Mpe kati na bango ezali na oyo andimi na yango, mpe na kati na bango ezali na oyo amipekisi na yango. Mpe lifelo ekoki mpo na bango mpo bazikisama.

فَمِنۡهُم مَّنۡ ءَامَنَ بِهِۦ وَمِنۡهُم مَّن صَدَّ
عَنۡهُۚ وَكَفَىٰ بِجَهَنَّمَ سَعِيرًا ٥٥

**56.** Ya sôló, baye bapengwi na bilembo bia biso, tokomema bango na kati ya móto. Tango inso loposo na bango ekozika, tokozongisa yango na loposo ya sika mpo ete bayoka etumbu mpenza. Ya sôló Allah azali na nguya atonda bwanya.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا سَوۡفَ
نُصۡلِيهِمۡ نَارٗا كُلَّمَا نَضِجَتۡ
جُلُودُهُم بَدَّلۡنَٰهُمۡ جُلُودًا غَيۡرَهَا
لِيَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَزِيزًا
حَكِيمٗا ٥٦

**57.** Mpe mpona baye bandimi mpe basali misala ya malamu, tokokotisa bango na lola epai wapi mingala mizali kotiola o'nse na yango, mpe bakozala okati na yango seko na seko. Okati na yango ezuami mpona bango basi ya mpetoa. Mpe tokokotisa bango o esika ya mpio tango inso.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
سَنُدۡخِلُهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ لَّهُمۡ
فِيهَآ أَزۡوَٰجٞ مُّطَهَّرَةٞۖ وَنُدۡخِلُهُمۡ ظِلّٗا
ظَلِيلًا ٥٧

**58.** Ya sôló, Allah atieli bino lotomo ete: Bozongisa biloko ya bato epai na bakolo na yango, mpe soki bokati makambo kati na bato, bokata na bosembo. Ya sôló, Allah atonda bolamu azali kolendisa bino na yango. Ya sôló, Allah azali moyoki mpe azali momoni.

۞ إِنَّ ٱللَّهَ يَأۡمُرُكُمۡ أَن تُؤَدُّواْ
ٱلۡأَمَٰنَٰتِ إِلَىٰٓ أَهۡلِهَا وَإِذَا حَكَمۡتُم
بَيۡنَ ٱلنَّاسِ أَن تَحۡكُمُواْ بِٱلۡعَدۡلِۚ إِنَّ
ٱللَّهَ نِعِمَّا يَعِظُكُم بِهِۦٓۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
سَمِيعَۢا بَصِيرٗا ٥٨

**59.** Eh bino bandimi! Botosa Allah mpe botosa motindami mpe bakonzi[1] na bino awa na nsé. Mpe soki bozui kpokoso na likambo kati na bino, bozongisa yango epai na Allah na motindami, soki ya sôló bozali kondima na Allah mpe na mokolo ya suka. Wana nde ezali kitoko mpe lolenge ya malamu ya kosilisa likambo.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ
وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَأُوْلِي ٱلۡأَمۡرِ مِنكُمۡۖ
فَإِن تَنَٰزَعۡتُمۡ فِي شَيۡءٖ فَرُدُّوهُ إِلَى ٱللَّهِ
وَٱلرَّسُولِ إِن كُنتُمۡ تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ
وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ وَأَحۡسَنُ
تَأۡوِيلًا ٥٩

**60.** Omoni te ete baye bakobete ntolo ete bango bandimi na maye tokitiselaki yo, mpe na maye tokitisaki epai ya baye bayaki liboso nayo? Bango balingaka kosambisa mambi ma bango epai ya motomboki.[2] nzoka nde batindamaki ete bapengwa

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يَزۡعُمُونَ أَنَّهُمۡ ءَامَنُواْ
بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبۡلِكَ
يُرِيدُونَ أَن يَتَحَاكَمُوٓاْ إِلَى ٱلطَّٰغُوتِ
وَقَدۡ أُمِرُوٓاْ أَن يَكۡفُرُواْ بِهِۦۖ وَيُرِيدُ
ٱلشَّيۡطَٰنُ أَن يُضِلَّهُمۡ ضَلَٰلَۢا بَعِيدٗا ٦٠

1 **Bakonzi:** Elakisi mpe banganga ya nzambe. Kotosa bango na maye oyo batindi ya malamu, ezali na kati ya botosi ya Allah. Na motindami naye.

2 **Motomboki:** Botala Na mokapo 51 ya suratu oyo. Na suratu Al-Baqarah 256, 257.

na yango. Kasi satana alingi kobungisa bango na libunga moko ya mosika.

**61.** Mpe soki babengi bango ete: Boya epai na maye Allah akitisa mpe epai ya motindami, okomona bato ya bilongi mibale bakimi yo bakei mosika.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا۟ إِلَىٰ مَآ أَنزَلَ
ٱللَّهُ وَإِلَى ٱلرَّسُولِ رَأَيْتَ ٱلْمُنَـٰفِقِينَ
يَصُدُّونَ عَنكَ صُدُودًا ٦١

**62.** Mpe ndenge nini soki mpasi ezui bango kowuta na maye maboko na bango moko esalaki, sima bakoyela yo mpe bakolapa na nkombo ya Allah ete: Tolingaki sé bolamu na boyokani?!

فَكَيْفَ إِذَآ أَصَـٰبَتْهُم مُّصِيبَةٌۢ
بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ ثُمَّ جَآءُوكَ
يَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ إِنْ أَرَدْنَآ إِلَّآ إِحْسَـٰنًا
وَتَوْفِيقًا ٦٢

**63.** Bango wana nde Allah ayebi maye mazuami o'mitema mia bango. Kolanda makambo na bango te, mpe lendisa bango, mpe lobela bango maloba ya polele ya bosembo.

أُو۟لَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يَعْلَمُ ٱللَّهُ مَا فِى قُلُوبِهِمْ
فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَعِظْهُمْ وَقُل لَّهُمْ فِىٓ
أَنفُسِهِمْ قَوْلًۢا بَلِيغًا ٦٣

**64.** Mpe totindaki motindami moko te epai ya bato bobele ete batosa ye sé na ndingisa ya Allah. Mpe bango tango basalaki milimo na bango mabe, bayaki epai nayo mpona kosenga Allah bolimbisi, mpe motindami asengela bango bolimbisi, balingaki kokuta Allah moyambi monene ya tubela mpe moyoki mawa.

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا لِيُطَاعَ
بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ وَلَوْ أَنَّهُمْ إِذ ظَّلَمُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ
جَآءُوكَ فَٱسْتَغْفَرُوا۟ ٱللَّهَ وَٱسْتَغْفَرَ لَهُمُ
ٱلرَّسُولُ لَوَجَدُوا۟ ٱللَّهَ تَوَّابًا رَّحِيمًا ٦٤

**65.** Mpe na nkombo ya Nkolo wayo, bakozala bandimi te kino bako tia yo zuzi ya likambo likwei kati na bango mpe bakoyoka mpasi te na mitema mpona likambo okateli bango, mpe na sima bandima mpe batosa yango.

فَلَا وَرَبِّكَ لَا يُؤْمِنُونَ حَتَّىٰ يُحَكِّمُوكَ فِيمَا شَجَرَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ لَا يَجِدُواْ فِيٓ أَنفُسِهِمْ حَرَجًا مِّمَّا قَضَيْتَ وَيُسَلِّمُواْ تَسْلِيمًا ٦٥

**66.** Mpe soki totielaki bango mobeko ete: Bomiboma to bomibimisa na bandako na bino, mbele balingaki kosala yango te, longola sé ndambu moke kati na bango. Kasi soki basalaka maye bateyamaki na yango, nde elingaki ezala malamu mpona bango, mpe lilendisi ya makasi.

وَلَوْ أَنَّا كَتَبْنَا عَلَيْهِمْ أَنِ ٱقْتُلُوٓاْ أَنفُسَكُمْ أَوِ ٱخْرُجُواْ مِن دِيَٰرِكُم مَّا فَعَلُوهُ إِلَّا قَلِيلٌ مِّنْهُمْۖ وَلَوْ أَنَّهُمْ فَعَلُواْ مَا يُوعَظُونَ بِهِۦ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَأَشَدَّ تَثْبِيتًا ٦٦

**67.** Nde topesaki bango litomba ya monene kowuta epai na biso,

وَإِذًا لَّأٓتَيْنَٰهُم مِّن لَّدُنَّآ أَجْرًا عَظِيمًا ٦٧

**68.** Nde tokambaki bango na nzela ya semba.

وَلَهَدَيْنَٰهُمْ صِرَٰطًا مُّسْتَقِيمًا ٦٨

**69.** Oyo akotosa Allah na motindami, bango wana nde bakozala elongo na baye Allah atondisela bango bolamu naye kati na bantoma, mpe bato ya bosembo, mpe baye bakufaki na kobunda na nzela na Allah, mpe bato ya malamu, oyo nde balongani ya kitoko.

وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَعَ ٱلَّذِينَ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ وَٱلصِّدِّيقِينَ وَٱلشُّهَدَآءِ وَٱلصَّٰلِحِينَۚ وَحَسُنَ أُوْلَٰٓئِكَ رَفِيقًا ٦٩

**70.** Wana ezali bolamu kowuta epai na Allah. Mpe Allah nde akoki na yango lokola moyebi.

ذَٰلِكَ ٱلْفَضْلُ مِنَ ٱللَّهِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ عَلِيمًا ٧٠

**71.** Eh bino bandimi! Bobongama mpe bokende na bitumba na bokabwani to mpe na lisanga;

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ خُذُواْ حِذۡرَكُمۡ فَٱنفِرُواْ ثُبَاتٍ أَوِ ٱنفِرُواْ جَمِيعٗا ٧١

**72.** Mpe okati na bino ezali na basusu akolekisa tango mpona kotikala na sima, mpe soki likama ezui bino na bitumba akoloba ete: Ya sôló, Allah asili kosala ngai malamu na ntina ete nazalaki na bango elongo te, mpo noki nalingaki nakufa na bitumba,

وَإِنَّ مِنكُمۡ لَمَن لَّيُبَطِّئَنَّ فَإِنۡ أَصَٰبَتۡكُم مُّصِيبَةٞ قَالَ قَدۡ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيَّ إِذۡ لَمۡ أَكُن مَّعَهُمۡ شَهِيدٗا ٧٢

**73.** Kasi soki bolamu ya Allah ekiteli bino, akoloba lokola bolingo ezalaki kati na bino te, eh! Ngai mawa na ngai soki nazalaki na bango elongo nde nazui elonga ya monene!

وَلَئِنۡ أَصَٰبَكُمۡ فَضۡلٞ مِّنَ ٱللَّهِ لَيَقُولَنَّ كَأَن لَّمۡ تَكُنۢ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُۥ مَوَدَّةٞ يَٰلَيۡتَنِي كُنتُ مَعَهُمۡ فَأَفُوزَ فَوۡزًا عَظِيمٗا ٧٣

**74.** Babundisa na nzela ya Allah, baye bazali kotekisa lola na ntalo moke mpona kozua bomoyi na nsé, kasi oyo akobunda na nzela ya Allah, mpe akufi na bitumba to alongi bitumba, tokopesa ye lifuta ya monene.

۞ فَلۡيُقَٰتِلۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ يَشۡرُونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا بِٱلۡأٓخِرَةِۚ وَمَن يُقَٰتِلۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَيُقۡتَلۡ أَوۡ يَغۡلِبۡ فَسَوۡفَ نُؤۡتِيهِ أَجۡرًا عَظِيمٗا ٧٤

**75.** Eloko nini ekopekisa bino kobunda na nzela ya Allah, mpe mpona baye bazangi makasi kati ya mibali mpe basi, mpe bana mike bazali koloba: Eh Nkolo na biso! Bimisa biso na mboka oyo bato na yango bazali mabe. Pesa biso mokonzi kowuta epai nayo, mpe tiela biso mosungi kowuta epai nayo.

وَمَا لَكُمۡ لَا تُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلۡمُسۡتَضۡعَفِينَ مِنَ ٱلرِّجَالِ وَٱلنِّسَآءِ وَٱلۡوِلۡدَٰنِ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَخۡرِجۡنَا مِنۡ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلظَّالِمِ أَهۡلُهَا وَٱجۡعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ وَلِيّٗا وَٱجۡعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ نَصِيرًا ٧٥

**76.** Bandimi babundaka na nzela ya Allah, kasi bapagano babundaka na nzela ya motomboki.[1] Bobundisa balandi ya satana; mpamba te likita ya satana ezalaka makasi te.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۖ
وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِ
ٱلطَّٰغُوتِ فَقَٰتِلُوٓاْ أَوۡلِيَآءَ ٱلشَّيۡطَٰنِۖ إِنَّ
كَيۡدَ ٱلشَّيۡطَٰنِ كَانَ ضَعِيفًا ٧٦

**77.** Oyebaki te ete: Bato baye tango balobaki na bango, botika kobunda, kasi botelemisa losambo mpe bofuta zakat.[2] Na sima tango motindo mokweyaki ete babunda, eteni moko kati na bango bakomaki kobanga bato ndenge moko babangaka Allah to mpe koleka wana, mpe balobaki ete: eh Nkolo wa biso! mpona nini otindi biso na bitumba? Soki okoki kozongisa yango ata sima, loba: Bisengo ya mokili bizali moke kasi mokolo ya lobi nde ezali malamu mpona oyo abangi. Mpe bakobuba bango ata na eleko moke te.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ قِيلَ لَهُمۡ كُفُّوٓاْ
أَيۡدِيَكُمۡ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ
ٱلزَّكَوٰةَ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقِتَالُ إِذَا
فَرِيقٞ مِّنۡهُمۡ يَخۡشَوۡنَ ٱلنَّاسَ كَخَشۡيَةِ
ٱللَّهِ أَوۡ أَشَدَّ خَشۡيَةٗۚ وَقَالُواْ رَبَّنَا لِمَ
كَتَبۡتَ عَلَيۡنَا ٱلۡقِتَالَ لَوۡلَآ أَخَّرۡتَنَآ إِلَىٰٓ
أَجَلٖ قَرِيبٖۗ قُلۡ مَتَٰعُ ٱلدُّنۡيَا قَلِيلٞ
وَٱلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ لِّمَنِ ٱتَّقَىٰ وَلَا تُظۡلَمُونَ
فَتِيلًا ٧٧

**78.** Bisika nyoso bokozuama liwa ekokomela bino, ata soki bozalaki na kati ya bandako ya milayi oyo etongami na mabanga. Mpe soki bolamu ezui bango balobaka ete: Oyo ewuti epai na Allah, kasi soki mpasi ezui bango balobi ete: Oyo ewuti epai

أَيۡنَمَا تَكُونُواْ يُدۡرِككُّمُ ٱلۡمَوۡتُ وَلَوۡ
كُنتُمۡ فِي بُرُوجٖ مُّشَيَّدَةٖۗ وَإِن تُصِبۡهُمۡ
حَسَنَةٞ يَقُولُواْ هَٰذِهِۦ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِۖ وَإِن
تُصِبۡهُمۡ سَيِّئَةٞ يَقُولُواْ هَٰذِهِۦ مِنۡ عِندِكَۚ
قُلۡ كُلّٞ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِۖ فَمَالِ هَٰٓؤُلَآءِ
ٱلۡقَوۡمِ لَا يَكَادُونَ يَفۡقَهُونَ حَدِيثٗا ٧٨

1 Botala mokapo 60, 51. Mpe suratu Al-Baqarah: Mokapo 256, 257.

2 **Botala na mikapo ya suratu:** Al-Baqarah: 43, 83, 110, 111, na 277.

nayo[1], loba: Nyoso ewuti epai na Allah. Mpe oyo bato ya motindo nini bazalaka na bososoli ya likambo te?

**79.** Bolamu oyo ekokomela yo ewuti epai na Allah; mpe mabe soki ezui yo ewuti nayo moko. Mpe totindaki yo ozala motindami epai ya bato. Allah nde akoki nayo lokola nzeneneke.

**80.** Mpe oyo akotosa motindami, ye wana asili kotosa Allah; kasi oyo akopesa mokongo, totindaki yo te ozala mokengeli na bango.

**81.** Bazali koloba ete: Totosi, mpe soki babimi epai nayo,[2] bakei na kati na butu lisanga kati na bango bazali koloba maye yo olobaki te. Kasi, Allah azali kokoma maye bazali kosala na butu. Zala mosika na bango, mpe pesa elikia nayo epai na Allah, Allah akoki nayo lokola mobateli.

**82.** Bango bazali kososola Kurani te? Soki ewutaki epai na Allah te, nde bakutaki bokeseni ebele kati na yango.

**83.** Mpe soki sango ya kimia to ya bobangi eyeli bango, babimisi yango. Soki bazongisaki yango epai ya motindami mpe epai ya

مَّآ أَصَابَكَ مِنۡ حَسَنَةٖ فَمِنَ ٱللَّهِۖ وَمَآ أَصَابَكَ مِن سَيِّئَةٖ فَمِن نَّفۡسِكَۚ وَأَرۡسَلۡنَٰكَ لِلنَّاسِ رَسُولٗاۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدٗا ٧٩

مَّن يُطِعِ ٱلرَّسُولَ فَقَدۡ أَطَاعَ ٱللَّهَۖ وَمَن تَوَلَّىٰ فَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ عَلَيۡهِمۡ حَفِيظٗا ٨٠

وَيَقُولُونَ طَاعَةٞ فَإِذَا بَرَزُواْ مِنۡ عِندِكَ بَيَّتَ طَآئِفَةٞ مِّنۡهُمۡ غَيۡرَ ٱلَّذِي تَقُولُۖ وَٱللَّهُ يَكۡتُبُ مَا يُبَيِّتُونَۖ فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ٨١

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلۡقُرۡءَانَۚ وَلَوۡ كَانَ مِنۡ عِندِ غَيۡرِ ٱللَّهِ لَوَجَدُواْ فِيهِ ٱخۡتِلَٰفٗا كَثِيرٗا ٨٢

وَإِذَا جَآءَهُمۡ أَمۡرٞ مِّنَ ٱلۡأَمۡنِ أَوِ ٱلۡخَوۡفِ أَذَاعُواْ بِهِۦۖ وَلَوۡ رَدُّوهُ إِلَى ٱلرَّسُولِ وَإِلَىٰٓ أُوْلِي ٱلۡأَمۡرِ مِنۡهُمۡ لَعَلِمَهُ

1 **Motindami (Muhammad)**: Kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye.

2 Epayi nayo motindami.

bato bazali na mitindo kati na bango, nde bato ya mayele kati na bango bayebaki yango. Soki mpona ngolu ya Allah te mpe bolamu naye te likolo na bino, nde bolandaki satana, longola sé moke ya bato kati na bino.

ٱلَّذِينَ يَسْتَنۢبِطُونَهُۥ مِنْهُمْۗ وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ لَٱتَّبَعْتُمُ ٱلشَّيْطَٰنَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٣﴾

**84.** Mpe bunda na nzela ya Allah. Ozali kokonza sé nzoto nayo moko (kasi basusu te). Mpe olendisa bandimi (mpona kobunda). Mpo ete Allah akosukisa nkanda ya bapagano, Allah atonda nguya koleka mpe azali makasi na etumbu.

فَقَٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ لَا تُكَلَّفُ إِلَّا نَفْسَكَۚ وَحَرِّضِ ٱلْمُؤْمِنِينَۖ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَكُفَّ بَأْسَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ۚ وَٱللَّهُ أَشَدُّ بَأْسًا وَأَشَدُّ تَنكِيلًا ﴿٨٤﴾

**85.** Oyo okati na bino akozala molobeli ya malamu akozua lifuta ya malamu, kasi oyo mpe akozala molobeli ya mabe, akozua mpe lifuta ya mabe. Ya sôló Allah azali na nguya likolo ya biloko binso.

مَّن يَشْفَعْ شَفَٰعَةً حَسَنَةً يَكُن لَّهُۥ نَصِيبٌ مِّنْهَاۖ وَمَن يَشْفَعْ شَفَٰعَةً سَيِّئَةً يَكُن لَّهُۥ كِفْلٌ مِّنْهَاۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ مُّقِيتًا ﴿٨٥﴾

**86.** Soki bopesami losako, bozongisa yango na malamu koleka to mpe bozongisa ndenge bapesi bino. Ya sôló, Allah azali na motango likolo ya biloko binso.

وَإِذَا حُيِّيتُم بِتَحِيَّةٍ فَحَيُّوا۟ بِأَحْسَنَ مِنْهَآ أَوْ رُدُّوهَآۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ حَسِيبًا ﴿٨٦﴾

**87.** Allah, nzambe mosusu azali te sé ye. Akosangisa bino mokolo ya suka, wana ezali na tembe te, mpe nani yango aleki Allah na maloba ya bosembo?

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ لَيَجْمَعَنَّكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيهِۗ وَمَنْ أَصْدَقُ مِنَ ٱللَّهِ حَدِيثًا ﴿٨٧﴾

۞ فَمَا لَكُمْ فِي ٱلْمُنَٰفِقِينَ فِئَتَيْنِ
وَٱللَّهُ أَرْكَسَهُم بِمَا كَسَبُوٓاْۚ أَتُرِيدُونَ
أَن تَهْدُواْ مَنْ أَضَلَّ ٱللَّهُۖ وَمَن يُضْلِلِ
ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلًا ٨٨

**88.** Mpona nini bolingi kokabwana na biteni mibale mpona bato ya bilongi mibale? Mpe Allah asilaki kobengana bango na ntina ya maye basalaki. Bino bolingi bosembola bato oyo Allah asili kobungisa? Na moto oyo Allah abungisi, okoki te[1] kozongisa ye na nzela.

وَدُّواْ لَوْ تَكْفُرُونَ كَمَا كَفَرُواْ
فَتَكُونُونَ سَوَآءًۖ فَلَا تَتَّخِذُواْ مِنْهُمْ
أَوْلِيَآءَ حَتَّىٰ يُهَاجِرُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۚ
فَإِن تَوَلَّوْاْ فَخُذُوهُمْ وَٱقْتُلُوهُمْ حَيْثُ
وَجَدتُّمُوهُمْۖ وَلَا تَتَّخِذُواْ مِنْهُمْ وَلِيًّا
وَلَا نَصِيرًا ٨٩

**89.** Balingi bopengwa ndenge bapengui, mpo ete bozala ndenge moko. Mpe bozua te kati na bango ba ninga kino babima na nzela ya Allah. Mpe soki bapesi mokongo bokanga bango mpe boboma bango bipai binso bokokuta bango. Mpe bozua kati na bango moninga te mpe mosalisi te.

إِلَّا ٱلَّذِينَ يَصِلُونَ إِلَىٰ قَوْمِۭ بَيْنَكُمْ
وَبَيْنَهُم مِّيثَٰقٌ أَوْ جَآءُوكُمْ حَصِرَتْ
صُدُورُهُمْ أَن يُقَٰتِلُوكُمْ أَوْ يُقَٰتِلُواْ
قَوْمَهُمْۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَسَلَّطَهُمْ
عَلَيْكُمْ فَلَقَٰتَلُوكُمْۚ فَإِنِ ٱعْتَزَلُوكُمْ
فَلَمْ يُقَٰتِلُوكُمْ وَأَلْقَوْاْ إِلَيْكُمُ ٱلسَّلَمَ
فَمَا جَعَلَ ٱللَّهُ لَكُمْ عَلَيْهِمْ
سَبِيلًا ٩٠

**90.** Longola sé baye bakokota na lisanga ya bato oyo boyokani ezali kati na bino na bango, to mpe bayeli bino mitema ya komata ete babundisa bino, to mpe kobundisa bato na bango. Mpe soki Allah alingaki, nde apesaki bango nguya likolo na bino, mpona kobundisa bino. Kasi soki batelemi na kati kati mpe babundisi bino te, mpe bazali kotindela bino losako, Allah apesi bino nzela te yako bundisa bango.

1 Yo Muhammad.

**91.** Bokokuta basusu kati na bango bazali koluka ete bosepela na bango mpe libota na bango. Kasi tango inso bakozua komekama bakokweyisama ebele okati ya bopagano, na yango soki batelemi na kati kati te, mpe bapesi bino losako te, mpe balongoli maboko na bango likolo na bino te, bozua bango mpe boboma bango na bisika binso bokokuta bango. Mpe topesi bino bokonzi monene likolo na bango.

سَتَجِدُونَ ءَاخَرِينَ يُرِيدُونَ أَن
يَأۡمَنُوكُمۡ وَيَأۡمَنُواْ قَوۡمَهُمۡ كُلَّ مَا
رُدُّوٓاْ إِلَى ٱلۡفِتۡنَةِ أُرۡكِسُواْ فِيهَاۚ فَإِن
لَّمۡ يَعۡتَزِلُوكُمۡ وَيُلۡقُوٓاْ إِلَيۡكُمُ ٱلسَّلَمَ
وَيَكُفُّوٓاْ أَيۡدِيَهُمۡ فَخُذُوهُمۡ وَٱقۡتُلُوهُمۡ
حَيۡثُ ثَقِفۡتُمُوهُمۡۚ وَأُوْلَٰٓئِكُمۡ جَعَلۡنَا
لَكُمۡ عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٗا مُّبِينٗا ٩١

**92.** Esengeli te na mondimi koboma mondimi, sé soki asali yango na libaku. Na moto oyo abomi mondimi na libaku, esengeli naye akangola mowumbu moko ya mondimi mpe afuta makila ya mowei epayi ya libota naye, longola sé soki bango moko baboyi kozua lifuta yango. Kasi soki mowei, azali moto ya libota oyo ezali monguna na bino, mpe azali mondimi, mobomi akokangola sé kaka mowumbu ya mondimi. Kasi soki mowei azali moto ya libota oyo boyokani ezali kati na bino na bango, mobomi akofuta makila ya mowei epai na libota naye mpe akokangola mowumbu moko ya mondimi; kasi mpona oyo azui makoki te, esengeli naye akanga ngizi

وَمَا كَانَ لِمُؤۡمِنٍ أَن يَقۡتُلَ مُؤۡمِنًا
إِلَّا خَطَـٔٗاۚ وَمَن قَتَلَ مُؤۡمِنًا خَطَـٔٗا
فَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٖ مُّؤۡمِنَةٖ وَدِيَةٞ مُّسَلَّمَةٌ
إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦٓ إِلَّآ أَن يَصَّدَّقُواْۚ فَإِن كَانَ
مِن قَوۡمٍ عَدُوّٖ لَّكُمۡ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ
فَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٖ مُّؤۡمِنَةٖۖ وَإِن كَانَ مِن
قَوۡمِۭ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُم مِّيثَٰقٞ فَدِيَةٞ
مُّسَلَّمَةٌ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ وَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٖ
مُّؤۡمِنَةٖۖ فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ شَهۡرَيۡنِ
مُتَتَابِعَيۡنِ تَوۡبَةٗ مِّنَ ٱللَّهِۗ وَكَانَ ٱللَّهُ
عَلِيمًا حَكِيمٗا ٩٢

sanza mibale ya kolandana tubela mpona ye kowuta epayi ya Allah, mpe Allah azali na boyebi atonda bwanya.

**93.** Mpe oyo akoboma mondimi na nko lifuti naye ezali lifelo. Akozala libela na kati na yango, mpe Allah asilikeli ye mpe alakeli ye botutu mpe abongiseli ye etumbu ya monene.

وَمَن يَقۡتُلۡ مُؤۡمِنٗا مُّتَعَمِّدٗا فَجَزَآؤُهُۥ
جَهَنَّمُ خَٰلِدٗا فِيهَا وَغَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِ
وَلَعَنَهُۥ وَأَعَدَّ لَهُۥ عَذَابًا عَظِيمٗا ٩٣

**94.** Eh bino bandimi! Soki bokei na bitumba na nzela ya Allah bososola. Kasi boloba te na moto oyo bokutani naye apesi bino mbote ya kimia ete: Ozali mondimi te, bozali koluka na yango bomengo ya mokili. Mpe epai ya Allah nde bomengo ezali ebele. Bino mpe bozalaki liboso lokola bango, mpe na ngolu ya Allah likolo na bino asali ete bokoma bandimi, bososola, ya sôló, Allah ayebi mpe azali na sango ya maye manso bozali kosala.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا ضَرَبۡتُمۡ فِي
سَبِيلِ ٱللَّهِ فَتَبَيَّنُواْ وَلَا تَقُولُواْ لِمَنۡ
أَلۡقَىٰٓ إِلَيۡكُمُ ٱلسَّلَٰمَ لَسۡتَ مُؤۡمِنٗا
تَبۡتَغُونَ عَرَضَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا فَعِندَ
ٱللَّهِ مَغَانِمُ كَثِيرَةٞۚ كَذَٰلِكَ كُنتُم مِّن
قَبۡلُ فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمۡ فَتَبَيَّنُوٓاْۚ إِنَّ
ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٗا ٩٤

**95.** Mapinga kati ya bandimi baye babundi na nzela na Allah na misolo mia bango mpe na milimo mia bango, bakokani te na baye bafandi na bandako na bango longola sé ba oyo bazali na kpokoso. Allah atomboli baye ya mapinga likolo na baye bafandi na nsé, kasi na bango nyoso Allah alaki bolamu. Kasi Allah atondisi

لَّا يَسۡتَوِي ٱلۡقَٰعِدُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ
غَيۡرُ أُوْلِي ٱلضَّرَرِ وَٱلۡمُجَٰهِدُونَ فِي
سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡۚ فَضَّلَ
ٱللَّهُ ٱلۡمُجَٰهِدِينَ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ
عَلَى ٱلۡقَٰعِدِينَ دَرَجَةٗۚ وَكُلّٗا وَعَدَ ٱللَّهُ
ٱلۡحُسۡنَىٰۚ وَفَضَّلَ ٱللَّهُ ٱلۡمُجَٰهِدِينَ عَلَى
ٱلۡقَٰعِدِينَ أَجۡرًا عَظِيمٗا ٩٥

bolamu naye mingi likolo na mapinga naye mpe lifuta linene.

**96.** Bakozua lopete ya lokumu epai naye, bolimbisi mpe ngolu kowuta epai na Allah. Mpe Allah azali molimbisi atonda ngolu.

دَرَجَٰتٖ مِّنۡهُ وَمَغۡفِرَةٗ وَرَحۡمَةٗۚ وَكَانَ ٱللَّهُ
غَفُورٗا رَّحِيمًا ٩٦

**97.** Ya sôló, baye bamisalaki mabe, ba anzelu bazali kolongola milimo mia bango na koloba ete: Bozalaki lolenge nini? Bakozongisa eyano ete: Biso tozangaki makasi likolo ya mabele, (ba anzelu) bakoloba ete: Mabele ya Allah ezalaki monene te ete bokimela? Bango wana efandeli na bango ekozala lifelo. Oyo nde esika ya mabe!

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَفَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ ظَالِمِيٓ
أَنفُسِهِمۡ قَالُواْ فِيمَ كُنتُمۡۖ قَالُواْ كُنَّا
مُسۡتَضۡعَفِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ قَالُوٓاْ أَلَمۡ
تَكُنۡ أَرۡضُ ٱللَّهِ وَٰسِعَةٗ فَتُهَاجِرُواْ
فِيهَاۚ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَسَآءَتۡ
مَصِيرًا ٩٧

**98.** Longola sé baye bazangaki bokasi kati na mibali, basi mpe bana, oyo bazalaki na makoki ata moke te ya kozua nzela ya kokima.

إِلَّا ٱلۡمُسۡتَضۡعَفِينَ مِنَ ٱلرِّجَالِ
وَٱلنِّسَآءِ وَٱلۡوِلۡدَٰنِ لَا يَسۡتَطِيعُونَ
حِيلَةٗ وَلَا يَهۡتَدُونَ سَبِيلٗا ٩٨

**99.** Ba oyo wana nde Allah na mawa naye akoki kolimbisa bango. Mpe Allah azali na mawa atonda bolimbisi.

فَأُوْلَٰٓئِكَ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَعۡفُوَ عَنۡهُمۡۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ عَفُوًّا غَفُورٗا ٩٩

**100.** Mpe moto oyo akotika mboka naye mpona Allah, akozua esika ya komibatela, mpe akofunguama. Mpe oyo abimi na ndako naye akei epai na Allah na motindami naye, mpe liwa lizui ye, ya sôló, lifuta naye ezali epai ya Allah. Mpe Allah azali molimbisi atonda mawa.

۞ وَمَن يُهَاجِرۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ يَجِدۡ
فِي ٱلۡأَرۡضِ مُرَٰغَمٗا كَثِيرٗا وَسَعَةٗۚ وَمَن
يَخۡرُجۡ مِنۢ بَيۡتِهِۦ مُهَاجِرًا إِلَى ٱللَّهِ
وَرَسُولِهِۦ ثُمَّ يُدۡرِكۡهُ ٱلۡمَوۡتُ فَقَدۡ وَقَعَ
أَجۡرُهُۥ عَلَى ٱللَّهِۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا
رَّحِيمٗا ١٠٠

**101.** Mpe soki bozali na mobembo; ezali lisumu te mpona bino soki bokutoli losambo, soki bozali kobanga komekama ya bapagano. Ya sôló, baye bampengwi. Bazali na kimonguna ya polele likolo na bino.

وَإِذَا ضَرَبْتُمْ فِي ٱلْأَرْضِ فَلَيْسَ عَلَيْكُمْ
جُنَاحٌ أَن تَقْصُرُوا۟ مِنَ ٱلصَّلَوٰةِ إِنْ
خِفْتُمْ أَن يَفْتِنَكُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ ۚ إِنَّ
ٱلْكَـٰفِرِينَ كَانُوا۟ لَكُمْ عَدُوًّا مُّبِينًا ﴿١٠١﴾

**102.** Mpe soki ozali na kati na bango, mpe ozali kosambelisa bango, eteni moko kati na bango etelema elongo nayo, mpe bazala na minduki na bango. Mpe soki basilisi ko ngumbama, bazonga na sima, mpe basusu baya oyo naino ba sambeli te batelemisa losambo elongo nayo, bamilengela mpe bazua mindoki na bango, bapagano bakosepela komona bino botiki mandoki mpe mikumba mia bino mpo ete bakwela bino mbala moko. Mpe ezali lisumu te likolo na bino soki ezui bino minioko ya mbula to mpe bozali na bokono, botika mandoki na bino, na ntango wana bomilengele, ya sôló, Allah abongisi etumbu ya makasi pona bapagano.

وَإِذَا كُنتَ فِيهِمْ فَأَقَمْتَ لَهُمُ ٱلصَّلَوٰةَ
فَلْتَقُمْ طَآئِفَةٌ مِّنْهُم مَّعَكَ وَلْيَأْخُذُوٓا۟
أَسْلِحَتَهُمْ ۖ فَإِذَا سَجَدُوا۟ فَلْيَكُونُوا۟
مِن وَرَآئِكُمْ وَلْتَأْتِ طَآئِفَةٌ أُخْرَىٰ
لَمْ يُصَلُّوا۟ فَلْيُصَلُّوا۟ مَعَكَ وَلْيَأْخُذُوا۟
حِذْرَهُمْ وَأَسْلِحَتَهُمْ ۗ وَدَّ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ لَوْ تَغْفُلُونَ عَنْ أَسْلِحَتِكُمْ
وَأَمْتِعَتِكُمْ فَيَمِيلُونَ عَلَيْكُم
مَّيْلَةً وَٰحِدَةً ۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِن
كَانَ بِكُمْ أَذًى مِّن مَّطَرٍ أَوْ كُنتُم
مَّرْضَىٰٓ أَن تَضَعُوٓا۟ أَسْلِحَتَكُمْ ۖ وَخُذُوا۟
حِذْرَكُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلْكَـٰفِرِينَ
عَذَابًا مُّهِينًا ﴿١٠٢﴾

**103.** Mpe soki bosilisi kotelemisa losambo, botanga nkombo ya Allah, ya kotelema to ya kofanda to na mipanzi na bino na kolala, mpe soki bozui kimia, botelemisa losambo na lolenge na yango. Ya sôló, losambo

فَإِذَا قَضَيْتُمُ ٱلصَّلَوٰةَ فَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ
قِيَـٰمًا وَقُعُودًا وَعَلَىٰ جُنُوبِكُمْ ۚ فَإِذَا
ٱطْمَأْنَنتُمْ فَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ ۚ إِنَّ ٱلصَّلَوٰةَ
كَانَتْ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ كِتَـٰبًا مَّوْقُوتًا ﴿١٠٣﴾

ezali lotomo mpona bandimi
ete etelemisama na ngonga na
yango.

**104.** Bozala na bolembu te na kolanda banguna, soki boyoki mpasi bango mpe bayoki mpasi lokola bino; bozali na elikia epai na Allah. Kasi bango bazali na elikia te, Allah azali na boyebi atonda bwanya.

وَلَا تَهِنُوا۟ فِى ٱبْتِغَآءِ ٱلْقَوْمِ ۖ إِن تَكُونُوا۟
تَأْلَمُونَ فَإِنَّهُمْ يَأْلَمُونَ كَمَا تَأْلَمُونَ ۖ
وَتَرْجُونَ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا يَرْجُونَ ۗ وَكَانَ
ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٠٤﴾

**105.** Ya sôló, tokitisaki buku epai nayo na bosembo nyoso mpo ete okata na yango likambo na kati kati ya bato na ndenge Allah akolakisa yo. Kasi kozala mosalisi ya bato mabe te.

إِنَّآ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ
لِتَحْكُمَ بَيْنَ ٱلنَّاسِ بِمَآ أَرَىٰكَ ٱللَّهُ ۚ
وَلَا تَكُن لِّلْخَآئِنِينَ خَصِيمًا ﴿١٠٥﴾

**106.** Mpe senga Allah bolimbisi, ya sôló, Allah azali molimbisi. Atonda mawa.

وَٱسْتَغْفِرِ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورًا
رَّحِيمًا ﴿١٠٦﴾

**107.** Kokotela bato ya mabe te oyo bazali komisalela bango moko mabe, Allah alingaka bato ya masumu te baye bazali koteka bandeko na bango.

وَلَا تُجَٰدِلْ عَنِ ٱلَّذِينَ يَخْتَانُونَ
أَنفُسَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ مَن كَانَ
خَوَّانًا أَثِيمًا ﴿١٠٧﴾

**108.** Mpe bazali koluka kobombana bato, kasi bakokoka kobombana Allah te, mpe ye azali na bango bisika nyoso bazali, bazali koloba na butu liloba ezali kosepelisa Allah te, mpe Allah azingi bango bisika binso bazali na maye bazali kosala.

يَسْتَخْفُونَ مِنَ ٱلنَّاسِ وَلَا يَسْتَخْفُونَ
مِنَ ٱللَّهِ وَهُوَ مَعَهُمْ إِذْ يُبَيِّتُونَ مَا
لَا يَرْضَىٰ مِنَ ٱلْقَوْلِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا
يَعْمَلُونَ مُحِيطًا ﴿١٠٨﴾

**109.** Bino nde ba oyo bato bozali kosuana mpona bango mpona bomoyi ya nsé; kasi nani akosuanisa na Allah mpona bango na mokolo ya suka? To nani akozala mobateli na bango?.

هَٰٓأَنتُمۡ هَٰٓؤُلَآءِ جَٰدَلۡتُمۡ عَنۡهُمۡ فِي
ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا فَمَن يُجَٰدِلُ ٱللَّهَ عَنۡهُمۡ
يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ أَم مَّن يَكُونُ عَلَيۡهِمۡ
وَكِيلٗا ١٠٩

**110.** Mpe oyo akosala mabe to abubi molimo naye, sima asengi Allah bolimbisi, akokuta Allah azali molimbisi atonda mawa.

وَمَن يَعۡمَلۡ سُوٓءًا أَوۡ يَظۡلِمۡ نَفۡسَهُۥ
ثُمَّ يَسۡتَغۡفِرِ ٱللَّهَ يَجِدِ ٱللَّهَ غَفُورٗا
رَّحِيمٗا ١١٠

**111.** Oyo akosala lisumu ayeba ete asali yango na molimo naye. Mpe Allah azali moyebi atonda bwanya.

وَمَن يَكۡسِبۡ إِثۡمٗا فَإِنَّمَا يَكۡسِبُهُۥ
عَلَىٰ نَفۡسِهِۦۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا
حَكِيمٗا ١١١

**112.** Kasi oyo akosala mbeba to lisumu, sima akoseli yango moto mosusu, ayeba ete asili komema masumu ya monene.

وَمَن يَكۡسِبۡ خَطِيٓـَٔةً أَوۡ إِثۡمٗا ثُمَّ
يَرۡمِ بِهِۦ بَرِيٓـٔٗا فَقَدِ ٱحۡتَمَلَ بُهۡتَٰنٗا
وَإِثۡمٗا مُّبِينٗا ١١٢

**113.** Mpe soki ezalaki bolamu ya Allah mpe mawa naye te likolo nayo, nde lisanga kati na bango balukaki kobungisa yo. Kasi bakomibungisa sé bango moko. Mpe bakosala yo mabe moko te. Mpe Allah akitisi buku epai nayo na bwanya. Mpe atangisi yo maye ozalaki na boyebi na yango te. Mpe lisalisi ya Allah ezali epai nayo ebele.

وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكَ وَرَحۡمَتُهُۥ
لَهَمَّت طَّآئِفَةٞ مِّنۡهُمۡ أَن يُضِلُّوكَ وَمَا
يُضِلُّونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡۖ وَمَا يَضُرُّونَكَ
مِن شَيۡءٖۚ وَأَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ
وَٱلۡحِكۡمَةَ وَعَلَّمَكَ مَا لَمۡ تَكُن تَعۡلَمُۚ
وَكَانَ فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكَ عَظِيمٗا ١١٣

**114.** Litomba ezali te na ebele ya makita na bango bazali kosala, sé na moto oyo azali kotinda

۞ لَّا خَيۡرَ فِي كَثِيرٖ مِّن نَّجۡوَىٰهُمۡ
إِلَّا مَنۡ أَمَرَ بِصَدَقَةٍ أَوۡ مَعۡرُوفٍ

na bokabi mpe na bolamu to mpe boyokani kati ya bato. Oyo akosala yango na koluka bosepelisi ya Allah, tokopesa ye lifuta linene.

أَوْ إِصْلَٰحٍۭ بَيْنَ ٱلنَّاسِۚ وَمَن يَفْعَلْ
ذَٰلِكَ ٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِ ٱللَّهِ فَسَوْفَ
نُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ١١٤

**115.** Kasi oyo akosala bokeseni na motindami sima na polele mpe lisungi esili koyela ye, mpe alandi nzela ya bandimi te, tokopesa ye maye azali koluka, mpe tokomema ye na lifelo, mpe oyo nde bozongi ya mabe!

وَمَن يُشَاقِقِ ٱلرَّسُولَ مِنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ
لَهُ ٱلْهُدَىٰ وَيَتَّبِعْ غَيْرَ سَبِيلِ ٱلْمُؤْمِنِينَ
نُوَلِّهِۦ مَا تَوَلَّىٰ وَنُصْلِهِۦ جَهَنَّمَۖ وَسَآءَتْ
مَصِيرًا ١١٥

**116.** Ya sôló, Allah alimbisaka te soki basangisi ye na banzambe misusu, kasi alimbisaka masumu masusu na moto oyo ye alingi. Mpe oyo asangisi Allah asili kobunga libunga ya mosika.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِۦ وَيَغْفِرُ
مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُۚ وَمَن يُشْرِكْ
بِٱللَّهِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا ١١٦

**117.** Bazali kobelela bikeko batiki ye (Allah), biye bazali kobelela bizali sé basi, bazali kobelela sé santana motomboki.

إِن يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ إِنَٰثًا وَإِن
يَدْعُونَ إِلَّا شَيْطَٰنًا مَّرِيدًا ١١٧

**118.** Allah alakela ye mabe, mpe alobaki (na Allah) ete: Nakobanda kozua epai ya bawumbu nayo biteni ya lotomo.

لَّعَنَهُ ٱللَّهُۘ وَقَالَ لَأَتَّخِذَنَّ مِنْ عِبَادِكَ
نَصِيبًا مَّفْرُوضًا ١١٨

**119.** Ya sôló, nako bungisa bango. Mpe nakopesa bango elikia ya lokuta, mpe nakotindaka bango bakotobolaka matoyi ya bibwele mpe nakotindaka bango bakobongola lolenge ya bikelamu ya Allah, mpe oyo akozwa

وَلَأُضِلَّنَّهُمْ وَلَأُمَنِّيَنَّهُمْ وَلَآمُرَنَّهُمْ
فَلَيُبَتِّكُنَّ ءَاذَانَ ٱلْأَنْعَٰمِ وَلَآمُرَنَّهُمْ
فَلَيُغَيِّرُنَّ خَلْقَ ٱللَّهِۚ وَمَن يَتَّخِذِ
ٱلشَّيْطَٰنَ وَلِيًّا مِّن دُونِ ٱللَّهِ فَقَدْ
خَسِرَ خُسْرَانًا مُّبِينًا ١١٩

satana moninga atiki Allah, ya sôló yende asili kozanga bozangi ya polele.

**120.** Azali kolaka bango elaka ya lokuta, mpe satana apesaka sé elaka ya lokuta.

يَعِدُهُمْ وَيُمَنِّيهِمْۖ وَمَا يَعِدُهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ
إِلَّا غُرُورًا ١٢٠

**121.** Bango wana nde esika na bango ya kofanda ekozala lifelo, mpe bakozua eloko ekokimisa bango na yango te.

أُوْلَٰٓئِكَ مَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ وَلَا يَجِدُونَ
عَنْهَا مَحِيصًا ١٢١

**122.** Kasi ba oyo bandimi mpe basali misala ya malamu, tokokotisa bango na kati ya paradizu, wapi epai mingala mizali kotiola. Na kati bakozala seko na seko. Elaka ya Allah ezali ya sôló. Nani yango akoloba bosembo koleka Allah?!

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًاۖ وَعْدَ ٱللَّهِ
حَقًّاۚ وَمَنْ أَصْدَقُ مِنَ ٱللَّهِ قِيلًا ١٢٢

**123.** Oyo ezali kowuta na mposa na bino te ezali mpe kowuta na mposa ya baye bazua buku liboso na bino te. Oyo akosala mosala ya mabe akofutama na yango, mpe akozua mobateli te na botiki Allah, mpe akozua mosalisi te.

لَّيْسَ بِأَمَانِيِّكُمْ وَلَآ أَمَانِيِّ أَهْلِ
ٱلْكِتَٰبِۗ مَن يَعْمَلْ سُوٓءًا يُجْزَ بِهِۦ
وَلَا يَجِدْ لَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيًّا وَلَا
نَصِيرًا ١٢٣

**124.** Oyo akosala misala ya malamu, azala mondimi ya mobali to ya mwasi, bango wana nde bakokota na kati ya lola, mpe bakobubama ata moke te.

وَمَن يَعْمَلْ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِن ذَكَرٍ
أَوْ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدْخُلُونَ
ٱلْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ نَقِيرًا ١٢٤

**125.** Nani azali na lingomba ya kitoko koleka moto oyo amisoki mpe apesi elongi naye epai ya Allah, mpe ye azali moto malamu, mpe alandi lingomba ya Ibrâhîm ya bomoko ya Allah, kasi Allah azuaki Ibrâhîm moninga naye.

وَمَنۡ أَحۡسَنُ دِينٗا مِّمَّنۡ أَسۡلَمَ وَجۡهَهُۥ
لِلَّهِ وَهُوَ مُحۡسِنٞ وَٱتَّبَعَ مِلَّةَ إِبۡرَٰهِيمَ
حَنِيفٗاۗ وَٱتَّخَذَ ٱللَّهُ إِبۡرَٰهِيمَ خَلِيلٗا ١٢٥

**126.** Mpe maye manso mazuami o'likolo mpe o'nse mazali ya Allah, mpe Allah azali mozingi ya biloko binso.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٖ مُّحِيطٗا ١٢٦

**127.** Bakotunaka yo[1] mpo ete olimbola bango likambo litali basi, loba: Allah atie mobeko na likolo na yango, mpe na maye masilaki kotangema okati ya buku likambo ya bitike ya basi bozali kopesa bango te maye ekomami mpo na bango. Mpe bozali kolikia ete bobala bango, mpe lisusu bana mike baye bakomi naino makasi te. Esengeli na bino kozala semba kati kati na bana bitike. Kasi maye manso ya malamu, bozali kosala Allah ayebi, mpe azali komona yango.

وَيَسۡتَفۡتُونَكَ فِي ٱلنِّسَآءِۖ قُلِ ٱللَّهُ
يُفۡتِيكُمۡ فِيهِنَّ وَمَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ
فِي ٱلۡكِتَٰبِ فِي يَتَٰمَى ٱلنِّسَآءِ ٱلَّٰتِي
لَا تُؤۡتُونَهُنَّ مَا كُتِبَ لَهُنَّ وَتَرۡغَبُونَ
أَن تَنكِحُوهُنَّ وَٱلۡمُسۡتَضۡعَفِينَ مِنَ
ٱلۡوِلۡدَٰنِ وَأَن تَقُومُواْ لِلۡيَتَٰمَىٰ بِٱلۡقِسۡطِۚ
وَمَا تَفۡعَلُواْ مِنۡ خَيۡرٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
بِهِۦ عَلِيمٗا ١٢٧

**128.** Mpe soki mwasi azali kobanga ete mobali naye asundola ye, ezali lisumu te ete bayokana na likambo moko boye ya malamu, mpe boyokani nde ezali malamu; mpamba te, mpo milimo ya bato emesana mingi na mabe, mpe

وَإِنِ ٱمۡرَأَةٌ خَافَتۡ مِنۢ بَعۡلِهَا نُشُوزًا أَوۡ
إِعۡرَاضٗا فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِمَآ أَن يُصۡلِحَا
بَيۡنَهُمَا صُلۡحٗاۚ وَٱلصُّلۡحُ خَيۡرٞۗ وَأُحۡضِرَتِ
ٱلۡأَنفُسُ ٱلشُّحَّۚ وَإِن تُحۡسِنُواْ وَتَتَّقُواْ فَإِنَّ
ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٗا ١٢٨

1 **Muhammad:** Kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye.

soki bobongisi mpe bobangi Allah, ya sôló, Allah ayebi mpe azali na sango ya maye bozali kosala.

**129.** Bokokoka te kozala semba kati kati ya basi na bino ata bosali ndenge nyoso. Kasi bopesa mokongo te na mosusu nakosundola ye mobimba. Mpe soki boyokani mpe bobangi, ya sôló, Allah azali molimbisi atonda mawa.

وَلَن تَسۡتَطِيعُوٓاْ أَن تَعۡدِلُواْ بَيۡنَ
ٱلنِّسَآءِ وَلَوۡ حَرَصۡتُمۡۖ فَلَا تَمِيلُواْ
كُلَّ ٱلۡمَيۡلِ فَتَذَرُوهَا كَٱلۡمُعَلَّقَةِۚ وَإِن
تُصۡلِحُواْ وَتَتَّقُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورٗا
رَّحِيمٗا ١٢٩

**130.** Mpe soki bakabwani, Allah akopesa moko na moko bomengo kowuta epai naye. Mpamba te, Allah azali wa bomengo atonda bwanya.

وَإِن يَتَفَرَّقَا يُغۡنِ ٱللَّهُ كُلّٗا مِّن سَعَتِهِۦۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ وَٰسِعًا حَكِيمٗا ١٣٠

**131.** Mpe maye manso mazali o'likolo mpe o'nse mazali ya Allah. Mpe nasilaki kopesa ntoli epai ya baye bazuaki buku liboso na bino, mpe bino mpe lokola, ete bobanga Allah; mpe soki bopengwi boyeba ete ya sôló maye manso mazali o'likolo mpe o'nse mazali ya Allah. Mpe Allah asanzolama atonda bomengo.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ
وَلَقَدۡ وَصَّيۡنَا ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ مِن
قَبۡلِكُمۡ وَإِيَّاكُمۡ أَنِ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ وَإِن
تَكۡفُرُواْ فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا
فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَنِيًّا حَمِيدٗا ١٣١

**132.** Mpe maye manso mazali o'likolo mpe o'nse mazali ya Allah. Mpe Allah akoki lokola mobateli.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ
وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ١٣٢

**133.** Soki alingi, mbele alongoli bino, eh bino bato! Mpe akokela bato basusu. Mpampa te Allah azali na nguya ya kosala yango.

إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ أَيُّهَا ٱلنَّاسُ
وَيَأْتِ بِـَٔاخَرِينَ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ ذَٰلِكَ
قَدِيرًا ﴿١٣٣﴾

**134.** Moto oyo akolinga lifuta ya bomoyi ya mokili, ayeba ete lifuta ya bomoyi ya mokili na ya mokolo ya suka ezali epai na Allah. Mpe Allah azali moyoki mpe momoni.

مَّن كَانَ يُرِيدُ ثَوَابَ ٱلدُّنْيَا فَعِندَ ٱللَّهِ
ثَوَابُ ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ سَمِيعًۢا
بَصِيرًا ﴿١٣٤﴾

**135.** Eh bino bandimi! botelema ngwii na bosembo bozala banzeneneke ya Allah, ata likolo ya banzoto na bino, to baboti na bino to mpe mabota ma bino, ata moto yango azali na bozui to azali mobola, Allah azali na bokonzi likolo na bango. Bolanda bamposa ya nzoto te oyo ekotikisa bino bosembo, soki bomemi litatoli ya lokuta to mpe boboyi kotatola, kasi boyeba ete ya sôló, Allah azali na sango ya maye manso bozali kosala.

۞ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُونُوا۟
قَوَّٰمِينَ بِٱلْقِسْطِ شُهَدَآءَ لِلَّهِ وَلَوْ عَلَىٰٓ
أَنفُسِكُمْ أَوِ ٱلْوَٰلِدَيْنِ وَٱلْأَقْرَبِينَ ۚ إِن
يَكُنْ غَنِيًّا أَوْ فَقِيرًا فَٱللَّهُ أَوْلَىٰ بِهِمَا ۖ
فَلَا تَتَّبِعُوا۟ ٱلْهَوَىٰٓ أَن تَعْدِلُوا۟ ۚ وَإِن
تَلْوُۥٓا۟ أَوْ تُعْرِضُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا
تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿١٣٥﴾

**136.** Eh bino bandimi! Bondima na Allah mpe na motindami naye, mpe na buku eye akitisaki epai ya motindami naye mpe buku eye akitisaki liboso na bino. Kasi oyo akopengwa na Allah na ba anzelu naye na babuku naye, mpe na batindami naye mpe

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ ءَامِنُوا۟ بِٱللَّهِ
وَرَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَـٰبِ ٱلَّذِى نَزَّلَ عَلَىٰ
رَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَـٰبِ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ مِن قَبْلُ ۚ
وَمَن يَكْفُرْ بِٱللَّهِ وَمَلَـٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ
وَرُسُلِهِۦ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ فَقَدْ ضَلَّ
ضَلَـٰلًۢا بَعِيدًا ﴿١٣٦﴾

na mokolo ya suka, ya sôló, ye wana nde asili kobunga libunga moko ya mosika.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ ثُمَّ ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ ثُمَّ ٱزۡدَادُواْ كُفۡرٗا لَّمۡ يَكُنِ ٱللَّهُ لِيَغۡفِرَ لَهُمۡ وَلَا لِيَهۡدِيَهُمۡ سَبِيلَۢا ١٣٧

**137.** Ya sôló, ba oyo bandimi sima bapengwi, sima bandimi sima bapengwi lisusu, sima bamibakisi bopengwi, Allah akolimbisa bango te akokamba mpe bango na nzela ya semba te.

بَشِّرِ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ بِأَنَّ لَهُمۡ عَذَابًا أَلِيمًا ١٣٨

**138.** Pesa sango epai ya bato ya bilongi mibale ete ya sôló bakozala na etumbu ya makasi.

ٱلَّذِينَ يَتَّخِذُونَ ٱلۡكَٰفِرِينَ أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۚ أَيَبۡتَغُونَ عِندَهُمُ ٱلۡعِزَّةَ فَإِنَّ ٱلۡعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعٗا ١٣٩

**139.** Baye bazali kotika bandimi bazali kozua bapagano baninga na bango. Nini bazali koluka epai na bango, nguya? Bayeba ete nguya nyoso ezali ya Allah.

وَقَدۡ نَزَّلَ عَلَيۡكُمۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ أَنۡ إِذَا سَمِعۡتُمۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ يُكۡفَرُ بِهَا وَيُسۡتَهۡزَأُ بِهَا فَلَا تَقۡعُدُواْ مَعَهُمۡ حَتَّىٰ يَخُوضُواْ فِي حَدِيثٍ غَيۡرِهِۦٓ إِنَّكُمۡ إِذٗا مِّثۡلُهُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ جَامِعُ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱلۡكَٰفِرِينَ فِي جَهَنَّمَ جَمِيعًا ١٤٠

**140.** (Allah) asilaki kokitisa epai na bino o'kati na buku ete soki boyoki bazali kopengwa na mikapo mia Allah to bazali kotiola yango, bofanda esika moko na bato wana te kino bakotika, mpe kozua lisolo mosusu. Noki te bokozala lokola bango. Ya sôló, Allah akosangisa bato ya bilongi mibale na bapagano na esika moko na lifelo.

ٱلَّذِينَ يَتَرَبَّصُونَ بِكُمۡ فَإِن كَانَ لَكُمۡ فَتۡحٞ مِّنَ ٱللَّهِ قَالُوٓاْ أَلَمۡ نَكُن مَّعَكُمۡ

**141.** Bango bazali kokengele bino na mayele mabe, sókó elonga ekomeli bino kowuta epai ya

Allah, bango bakoloba ete: Tozali na bino elongo te? Sókó bapagano bazui elonga bakoloba biso nde tolongisi bino, mpe tobateli bino likolo ya bandimi? Allah azali zuzi likolo na bino o mokolo mwa lisekwa, mpe Allah akopesa bapagano nzela te likolo ya bandimi.

وَإِن كَانَ لِلْكَٰفِرِينَ نَصِيبٌ قَالُوٓا۟ أَلَمْ
نَسْتَحْوِذْ عَلَيْكُمْ وَنَمْنَعْكُم مِّنَ
ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ فَٱللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ
ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ وَلَن يَجْعَلَ ٱللَّهُ لِلْكَٰفِرِينَ عَلَى
ٱلْمُؤْمِنِينَ سَبِيلًا ١٤١

**142.** Bato ya bilongi mibale bazali koluka kokosa Allah, kasi (Allah) azali kobalola kokosa na bango. Mpe soki batelemi mpona kosambela, bakotelema na bolembu, bazali koluka bato bamona bango, mpe bazalaka koluka kokanisa Allah mingi te.

إِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ يُخَٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَهُوَ
خَٰدِعُهُمْ وَإِذَا قَامُوٓا۟ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ قَامُوا۟
كُسَالَىٰ يُرَآءُونَ ٱلنَّاسَ وَلَا يَذْكُرُونَ
ٱللَّهَ إِلَّا قَلِيلًا ١٤٢

**143.** Bazali mbilinga mbilinga, bazali epai ya bandimi te epai ya bapagano mpe te, moto oyo Allah apengwisi ye okozongisa ye na nzela te.

مُّذَبْذَبِينَ بَيْنَ ذَٰلِكَ لَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ
وَلَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ ۚ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَلَن
تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلًا ١٤٣

**144.** Eh bino bandimi! Botika bandimi te mpona kozua bapagano baninga na bino. Bolingi kotiela Allah elembo polele likolo na bino?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّخِذُوا۟
ٱلْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ
أَتُرِيدُونَ أَن تَجْعَلُوا۟ لِلَّهِ عَلَيْكُمْ
سُلْطَٰنًا مُّبِينًا ١٤٤

**145.** Bato ya bilongi mibale ya sôló, bakozala na nsé ya moto ya lifelo. Mpe bakozuaka mpona bango mosungi te.

إِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ فِى ٱلدَّرْكِ ٱلْأَسْفَلِ مِنَ
ٱلنَّارِ وَلَن تَجِدَ لَهُمْ نَصِيرًا ١٤٥

**146.** Longola sé baye batubeli mpe babongisi, sima bakangami na Allah, mpe babongisi lingomba na bango mpona Allah; bango wana nde bazali na bandimi elongo mpe Allah akopesa bandimi lifuta ya monene.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ وَأَصۡلَحُواْ وَٱعۡتَصَمُواْ
بِٱللَّهِ وَأَخۡلَصُواْ دِينَهُمۡ لِلَّهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ
مَعَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ وَسَوۡفَ يُؤۡتِ ٱللَّهُ
ٱلۡمُؤۡمِنِينَ أَجۡرًا عَظِيمٗا ١٤٦

**147.** Allah akopesa bino etumbu te soki bopesi ye botondi mpe bondimi naye. Mpe Allah atonda botondi azali moyebi.

مَّا يَفۡعَلُ ٱللَّهُ بِعَذَابِكُمۡ إِن شَكَرۡتُمۡ
وَءَامَنتُمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ شَاكِرًا عَلِيمٗا ١٤٧

**148.** Allah alingaka te basakola maloba ya mabe, sé soki na moto oyo abubami Allah azali oyo ayokaka atonda boyebi.

۞ لَّا يُحِبُّ ٱللَّهُ ٱلۡجَهۡرَ بِٱلسُّوٓءِ مِنَ
ٱلۡقَوۡلِ إِلَّا مَن ظُلِمَۚ وَكَانَ ٱللَّهُ سَمِيعًا
عَلِيمًا ١٤٨

**149.** Soki bobimisi bolamu polele to bobombi yango, to mpe bolimbisi mabe, ya sôló Allah atonda nguya atonda bolimbisi.

إِن تُبۡدُواْ خَيۡرًا أَوۡ تُخۡفُوهُ أَوۡ تَعۡفُواْ عَن
سُوٓءٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَفُوّٗا قَدِيرًا ١٤٩

**150.** Ya sôló, baye bazali kompengwa na Allah na batindami naye, mpe balingaka kokabola Allah na batindami naye, mpe balobaka ete: Tondimi na ndambu mpe tompengwi na ndambu, mpe balukaka na yango nzela ya kobimela,

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكۡفُرُونَ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ
وَيُرِيدُونَ أَن يُفَرِّقُواْ بَيۡنَ ٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ
وَيَقُولُونَ نُؤۡمِنُ بِبَعۡضٖ وَنَكۡفُرُ
بِبَعۡضٖ وَيُرِيدُونَ أَن يَتَّخِذُواْ بَيۡنَ
ذَٰلِكَ سَبِيلًا ١٥٠

**151.** Bango wana nde bazali bapagano ya sôló; mpe tosili kobongisela bapagano etumbu ya makasi.

أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ حَقّٗاۚ وَأَعۡتَدۡنَا
لِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابٗا مُّهِينٗا ١٥١

**152.** Mpe ba oyo bandimi na Allah na batindami naye, mpe bakaboli kati na batindami naye te, bango wana nde bakozua lifuta na bango. Mpe Allah azali molimbisi atonda ngolu.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَلَمۡ
يُفَرِّقُواْ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّنۡهُمۡ أُوْلَٰٓئِكَ سَوۡفَ
يُؤۡتِيهِمۡ أُجُورَهُمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا
رَّحِيمٗا ١٥٢

**153.** Baye bazua buku bazali kotuna yo ete okitisela bango buku kowuta na likolo. Basilaki kotuna Mûssa ya monene koleka wana. Mpe balobaki naye ete: Lakisa biso Allah tomona ye polele! Na sima nkake ya makasi ebetaki bango na ntina na mabe na bango. Mpe basambelaki mwana ngombe sima ya maye bazalaki na ndimbola na yango, mpe tolimbisaki bango, na sima topesaki Mûssa bokonzi ya polele.

يَسۡـَٔلُكَ أَهۡلُ ٱلۡكِتَٰبِ أَن تُنَزِّلَ
عَلَيۡهِمۡ كِتَٰبٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِۚ فَقَدۡ
سَأَلُواْ مُوسَىٰٓ أَكۡبَرَ مِن ذَٰلِكَ فَقَالُوٓاْ
أَرِنَا ٱللَّهَ جَهۡرَةٗ فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ
بِظُلۡمِهِمۡۚ ثُمَّ ٱتَّخَذُواْ ٱلۡعِجۡلَ مِنۢ بَعۡدِ
مَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُ فَعَفَوۡنَا عَن ذَٰلِكَۚ
وَءَاتَيۡنَا مُوسَىٰ سُلۡطَٰنٗا مُّبِينٗا ١٥٣

**154.** Mpe totombolaki likolo na mitu na bango ngomba[1] mpona elaka tozuaki na bango, mpe tolobaki na bango ete: bokota na monoko ya ndako na kofukama. Mpe tolobaki na bango lisusu ete: Bobebisa mobeko ya mokolo ya mposo te (saba), mpe tozuaki na bango elaka moko ya makasi.

وَرَفَعۡنَا فَوۡقَهُمُ ٱلطُّورَ بِمِيثَٰقِهِمۡ وَقُلۡنَا
لَهُمُ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡبَابَ سُجَّدٗا وَقُلۡنَا لَهُمۡ
لَا تَعۡدُواْ فِي ٱلسَّبۡتِ وَأَخَذۡنَا مِنۡهُم
مِّيثَٰقًا غَلِيظٗا ١٥٤

**155.** Mpe na ntina ete tolakeli bango mabe mpona kozanga botosi na elaka na bango, mpe mpona bopagano na bango ya koboya

فَبِمَا نَقۡضِهِم مِّيثَٰقَهُمۡ وَكُفۡرِهِم
بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَقَتۡلِهِمُ ٱلۡأَنۢبِيَآءَ بِغَيۡرِ
حَقّٖ وَقَوۡلِهِمۡ قُلُوبُنَا غُلۡفُۢۚ

1 Ngomba ya sinai.

kondima na emoniseli ya Allah, mpe mpona bizaleli na bango ya koboma ba ntoma na ntina te, mpe na maloba na bango: Mitema mia biso mikangama, kasi Allah nde abeteli yango mpalata mpona bopagano na bango, bakondimaka te sé bato moke kati na bango.

بَلۡ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَيۡهَا بِكُفۡرِهِمۡ فَلَا
يُؤۡمِنُونَ إِلَّا قَلِيلٗا ١٥٥

**156.** Mpe na bopengwi na bango na maloba na bango ya mabe koleka likolo ya Maryam.

وَبِكُفۡرِهِمۡ وَقَوۡلِهِمۡ عَلَىٰ مَرۡيَمَ بُهۡتَٰنًا
عَظِيمٗا ١٥٦

**157.** Mpe na maloba na bango: Ya sôló biso tobomi Issa masiya mwana na Maryam motindami ya Allah, kasi babomaki ye te, mpe babakaki ye te, nzoka nde eyelaki bango elongi lokola ye, mpe ba oyo bakabwanaki mpona ye batikalaki na kati na koyimayima, bazali na boyebi na likambo yango mpenza te sé makanisi, kasi ya sôló mpenza babomaki ye te.

وَقَوۡلِهِمۡ إِنَّا قَتَلۡنَا ٱلۡمَسِيحَ عِيسَى
ٱبۡنَ مَرۡيَمَ رَسُولَ ٱللَّهِ وَمَا قَتَلُوهُ وَمَا
صَلَبُوهُ وَلَٰكِن شُبِّهَ لَهُمۡۚ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ
ٱخۡتَلَفُواْ فِيهِ لَفِي شَكّٖ مِّنۡهُۚ مَا لَهُم بِهِۦ
مِنۡ عِلۡمٍ إِلَّا ٱتِّبَاعَ ٱلظَّنِّۚ وَمَا قَتَلُوهُ
يَقِينَۢا ١٥٧

**158.** Kasi Allah amatisaki ye (Issa) epai naye, mpe Allah atonda bokasi mpe bwanya.

بَل رَّفَعَهُ ٱللَّهُ إِلَيۡهِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا
حَكِيمٗا ١٥٨

**159.** Moko te kati ya baye bazua buku sé akondima naye liboso ete akufa, mpe mokolo ya suka akozala nzeneneke likolo na bango.

وَإِن مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ إِلَّا لَيُؤۡمِنَنَّ
بِهِۦ قَبۡلَ مَوۡتِهِۦۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَكُونُ
عَلَيۡهِمۡ شَهِيدٗا ١٥٩

**160.** Mpona mabe ya baye bamibenga bayuda topekisaki bango bilei ya malamu biye bilingisamaki mpona bango, mpe mpo ete bango bazalaki kopekisa mingi nzela Allah.

فَبِظُلْمٍ مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُوا۟ حَرَّمْنَا
عَلَيْهِمْ طَيِّبَـٰتٍ أُحِلَّتْ لَهُمْ وَبِصَدِّهِمْ
عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ كَثِيرًا ﴿١٦٠﴾

**161.** Mpe bazali kozua ekotama, na bango basilaki kopekisama na yango mpe kolia misolo ya bato na lokuta, mpe tolengeli bapagano kati na bango etumbu ya makasi.

وَأَخْذِهِمُ ٱلرِّبَوٰا۟ وَقَدْ نُهُوا۟ عَنْهُ
وَأَكْلِهِمْ أَمْوَٰلَ ٱلنَّاسِ بِٱلْبَـٰطِلِ ۚ
وَأَعْتَدْنَا لِلْكَـٰفِرِينَ مِنْهُمْ عَذَابًا
أَلِيمًا ﴿١٦١﴾

**162.** Kasi baye batonda mayele kati na bango na bandimi bazali kondima na maye ekiti epai nayo na maye makiti liboso nayo, mpe baye batelemisaka losambo, mpe bapesaka zakat, mpe bandimaka na Allah na mokolo ya suka, bango wana nde tokopesa bango lifuta ya monene.

لَّـٰكِنِ ٱلرَّٰسِخُونَ فِى ٱلْعِلْمِ مِنْهُمْ
وَٱلْمُؤْمِنُونَ يُؤْمِنُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ
وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ ۚ وَٱلْمُقِيمِينَ ٱلصَّلَوٰةَ ۚ
وَٱلْمُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلْمُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ
وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ أُو۟لَـٰٓئِكَ سَنُؤْتِيهِمْ أَجْرًا
عَظِيمًا ﴿١٦٢﴾

**163.** Ya sôló tokitisi epai nayo emoniseli ndenge moko tokitisàki epai na Nûh na bantoma sima naye, mpe tokitisaki epai na Ibrâhîm, mpe Ismâîl na Is'hâq na Ya'qûb na bamabota, ndenge moko mpe tokitisaki epai ya Issa na Ayûb na Yûnus na Hâruna[1] mpe Suleyman, mpe topesaki Dâwud zabur.[2]

۞ إِنَّآ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ كَمَآ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ
نُوحٍ وَٱلنَّبِيِّـۧنَ مِنۢ بَعْدِهِۦ ۚ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ
إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْمَـٰعِيلَ وَإِسْحَـٰقَ وَيَعْقُوبَ
وَٱلْأَسْبَاطِ وَعِيسَىٰ وَأَيُّوبَ وَيُونُسَ
وَهَـٰرُونَ وَسُلَيْمَـٰنَ ۚ وَءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ
زَبُورًا ﴿١٦٣﴾

1 **Hâruna:** Botala suratu Al-Baqarah: 248.
2 **Zabur:** Ezali buku ya Dâwud (Davidi).

**164.** Mpe batindami tobeteli yo sango na bango liboso, mpe basusu tobeteli yo sango na bango te, mpe Allah asololaki na Mûssa maloba polele.

وَرُسُلٗا قَدۡ قَصَصۡنَٰهُمۡ عَلَيۡكَ مِن قَبۡلُ
وَرُسُلٗا لَّمۡ نَقۡصُصۡهُمۡ عَلَيۡكَۚ وَكَلَّمَ ٱللَّهُ
مُوسَىٰ تَكۡلِيمٗا ١٦٤

**165.** Batindami baye bazali bapesi sango malamu, mpe bakebisi mpona etumbu mpo ete bato bazala lisusu na likambo ya koloba te liboso na Allah sima ya boyei ya batindami, mpe Allah atonda bokasi mpe bwanya.

رُّسُلٗا مُّبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ لِئَلَّا
يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَى ٱللَّهِ حُجَّةُۢ بَعۡدَ
ٱلرُّسُلِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمٗا ١٦٥

**166.** Kasi Allah azali kotatola na maye akitisi yango epai nayo ete akitisaki yango na boyebi naye moko, mpe ba anzelu bazali kotatola na yango, mpe Allah akoki lokola motatoli.

لَّٰكِنِ ٱللَّهُ يَشۡهَدُ بِمَآ أَنزَلَ إِلَيۡكَۖ
أَنزَلَهُۥ بِعِلۡمِهِۦۖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَشۡهَدُونَۚ
وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًا ١٦٦

**167.** Ya sôló baye bapengwi mpe bazali kopekisa nzela ya Allah, basili kobunga libungi ya mosika.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ
ٱللَّهِ قَدۡ ضَلُّواْ ضَلَٰلَۢا بَعِيدًا ١٦٧

**168.** Ya sôló baye bapengwi mpe basali mabe Allah akolimbisa bango te, mpe akokamba bango na nzela ya semba te.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَظَلَمُواْ لَمۡ
يَكُنِ ٱللَّهُ لِيَغۡفِرَ لَهُمۡ وَلَا لِيَهۡدِيَهُمۡ
طَرِيقًا ١٦٨

**169.** Sé nzela ya lifelo wapi epai bakozala seko na seko, mpe yango ezali mpasi te epai na Allah.

إِلَّا طَرِيقَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۚ
وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٗا ١٦٩

**170.** Eh! Bino bato, ya sôló motindami asili koyela bino bosembo kowuta epai na Nkolo na bino bondima na yango ezali malamu mpona bino, kasi soki boboyi, boyeba ete ya sôló maye manso mazali na likolo mpe na nsé mazali ya Allah, mpe Allah azali moyebi atonda bwanya.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدۡ جَآءَكُمُ ٱلرَّسُولُ
بِٱلۡحَقِّ مِن رَّبِّكُمۡ فَـَٔامِنُواْ خَيۡرٗا
لَّكُمۡۚ وَإِن تَكۡفُرُواْ فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا
حَكِيمٗا ١٧٠

**171.** Eh! Bino bozwa buku bolekisa ndelo te na lingomba na bino, mpe bolobela Allah sé bosembo, ya sôló Masiya Issa mwana ya Maryam azali sé motindami ya Allah mpe liloba naye oyo atia epai ya Maryam mpe molimo kowuta epai naye,[1] bondima na Allah na batindami naye, kasi boloba te ete[1] azali misato, soki botiki ezali malamu mpona bino, ya sôló Allah azali Nzambe moko nkembo naye ete azala na mwana, maye manso mazali o'likolo mpe o'nse mazali ya ye, Allah ye nde azali mobateli oyo akoka.

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لَا تَغۡلُواْ فِي دِينِكُمۡ
وَلَا تَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡحَقَّۚ إِنَّمَا
ٱلۡمَسِيحُ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ رَسُولُ ٱللَّهِ
وَكَلِمَتُهُۥٓ أَلۡقَىٰهَآ إِلَىٰ مَرۡيَمَ وَرُوحٞ مِّنۡهُۖ
فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦۖ وَلَا تَقُولُواْ ثَلَٰثَةٌۚ
ٱنتَهُواْ خَيۡرٗا لَّكُمۡۚ إِنَّمَا ٱللَّهُ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۖ
سُبۡحَٰنَهُۥٓ أَن يَكُونَ لَهُۥ وَلَدٞۘ لَّهُۥ مَا
فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَكَفَىٰ
بِٱللَّهِ وَكِيلٗا ١٧١

**172.** Masiya akoyoka nsoni te ete azala mowumbu ya Allah ndenge moko na ba anzelu (naye) ya pembeni, na moto oyo akoyoka nsoni na mabondeli naye (Allah) mpe asali lolendo,

لَّن يَسۡتَنكِفَ ٱلۡمَسِيحُ أَن يَكُونَ
عَبۡدٗا لِّلَّهِ وَلَا ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ ٱلۡمُقَرَّبُونَۚ
وَمَن يَسۡتَنكِفۡ عَنۡ عِبَادَتِهِۦ
وَيَسۡتَكۡبِرۡ فَسَيَحۡشُرُهُمۡ إِلَيۡهِ جَمِيعٗا ١٧٢

1 Allah.

bayeba ete ye (Allah) akosangisa bango nyonso epai naye.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُوَفِّيهِمۡ أُجُورَهُمۡ وَيَزِيدُهُم مِّن فَضۡلِهِۦۖ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱسۡتَنكَفُواْ وَٱسۡتَكۡبَرُواْ فَيُعَذِّبُهُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرٗا ١٧٣

**173.** Kasi mpona baye bandimi mpe basali misala ya malamu akopesa bango lifuta na bango mpe akobakisela bango bolamu naye, kasi ba oyo bayokaki nsoni, mpe basali lolendo, akopesa bango etumbu ya makasi mpe bakozua mobateli te mpe mosungi te liboso ya Allah.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدۡ جَآءَكُم بُرۡهَٰنٞ مِّن رَّبِّكُمۡ وَأَنزَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ نُورٗا مُّبِينٗا ١٧٤

**174.** Eh! Bino bato ya sôló bilembetele esila kokomela bino kowuta epai na Nkolo wa bino, mpe tokitisaki epai na bino bongengisi ya polele (mwinda).

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَٱعۡتَصَمُواْ بِهِۦ فَسَيُدۡخِلُهُمۡ فِي رَحۡمَةٖ مِّنۡهُ وَفَضۡلٖ وَيَهۡدِيهِمۡ إِلَيۡهِ صِرَٰطٗا مُّسۡتَقِيمٗا ١٧٥

**175.** Mpe mpona baye bandimi na Allah mpe bakangami naye akokotisa bango na ngolu mpe bolamu kowuta epai naye, mpe akokamba bango epai naye na nzela ya semba.

يَسۡتَفۡتُونَكَ قُلِ ٱللَّهُ يُفۡتِيكُمۡ فِي ٱلۡكَلَٰلَةِۚ إِنِ ٱمۡرُؤٌاْ هَلَكَ لَيۡسَ لَهُۥ وَلَدٞ وَلَهُۥٓ أُخۡتٞ فَلَهَا نِصۡفُ مَا تَرَكَۚ وَهُوَ يَرِثُهَآ إِن لَّمۡ يَكُن لَّهَا وَلَدٞۚ فَإِن كَانَتَا ٱثۡنَتَيۡنِ فَلَهُمَا ٱلثُّلُثَانِ مِمَّا تَرَكَۚ وَإِن كَانُوٓاْ إِخۡوَةٗ رِّجَالٗا وَنِسَآءٗ فَلِلذَّكَرِ

**176.** Bakotunaka yo loba: Allah azali kopesa bino mobeko naye mpona kalâlat,[1] soki mobali akufi azali na mwana te kasi azali na ndeko ya mwasi akozua kati kati ya biloko ya mowei atiki, kasi ye akokitana naye na biloko nyoso oyo ndeko mwasi atiki soki azali

1 Mowei oyo azali na tata te mpe mwana te.

مِثۡلُ حَظِّ ٱلۡأُنثَيَيۡنِۗ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ
لَكُمۡ أَن تَضِلُّواْۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ
عَلِيمُۢ ١٧٦

na mwana te, kasi soki atikaki bandeko mibale ya basi, bakozua mibale na misato, kasi soki atiki bandeko ya basi ebele na bandeko ya mibali ebele, eteni ya mobali ezali eteni ya basi mibale, naboye nde Allah azali kolimbola bino mpo ete bobunga te mpe Allah azali moyebi ya biloko binso.

## SURATU 5 - AL-MÂ-IDAH
*(MESA YA BILEI)*




120 Mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah* wa *boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Eh bino baye bondimi! Bokokisa mikanu miye bozwi. Endimami na bino ebuele ya an’âm[1] biye bozali kobokolo longola sé biye bapekisi bino koboma o ntango ya kobulisama.[2] Ya sôló Allah akataka makambo na ndenge alingi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَوۡفُواْ بِٱلۡعُقُودِۚ أُحِلَّتۡ لَكُم بَهِيمَةُ ٱلۡأَنۡعَٰمِ إِلَّا مَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ غَيۡرَ مُحِلِّي ٱلصَّيۡدِ وَأَنتُمۡ حُرُمٌۗ إِنَّ ٱللَّهَ يَحۡكُمُ مَا يُرِيدُ ١

**2.** Eh bino bandimi! botiola bilembo ya Allah te, mpe ba sanza esantu te, ndenge moko na bibwele (mpona mbeka na makkah), ndenge moko mpe na bilembo bitiami likolo ya bibwele mpe na ba oyo bazali kokende na ndako esantu baye bayei koluka bolamu ya Nkolo na bango mpe esengo naye, soki bobimi na kobulisama bosala bokila (soki bozali na bosenga na yango). Kimonguna na motema mabe epekisa bino te kokata makambo na bosembo likolo na bato baye bapekisaki

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُحِلُّواْ شَعَٰٓئِرَ ٱللَّهِ وَلَا ٱلشَّهۡرَ ٱلۡحَرَامَ وَلَا ٱلۡهَدۡيَ وَلَا ٱلۡقَلَٰٓئِدَ وَلَآ ءَآمِّينَ ٱلۡبَيۡتَ ٱلۡحَرَامَ يَبۡتَغُونَ فَضۡلٗا مِّن رَّبِّهِمۡ وَرِضۡوَٰنٗاۚ وَإِذَا حَلَلۡتُمۡ فَٱصۡطَادُواْۚ وَلَا يَجۡرِمَنَّكُمۡ شَنَـَٔانُ قَوۡمٍ أَن صَدُّوكُمۡ عَنِ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ أَن تَعۡتَدُواْۘ وَتَعَاوَنُواْ عَلَى ٱلۡبِرِّ وَٱلتَّقۡوَىٰۖ وَلَا تَعَاوَنُواْ عَلَى ٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡعُدۡوَٰنِۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٢

1 Botala na mokapo ya Âl-Imrân: 14.
2 Kobulisama kozua mokano, na kolata elamba ya pembe na tango ya mobembo esanto na Makkah.

bino kokota na ndako esantu.[1] Mpe bosalisana na bolamu mpe na bobangi (Allah), kasi na mabe na bonguna te. Mpe bobanga Allah, ya sôló, Allah azali mopesi etumbu ya makasi.

**3.** Epekisami likolo na bino (kolia) nyama oyo ekufi yango moko, mpe makila, mpe mosuni ya ngulu, mpe oyo babomi na nkombo ya Allah te, mpe oyo ekufi na kokamola kingo, mpe oyo babeti yango (na nzete to libanga), mpe oyo ekwei kowuta likolo, mpe oyo ba bundi na maseke na bango kino liwa, mpe oyo ba nyama ya mino balei, longola sé bokuti yango naino ekufi te, mpe bokati yango kingo, mpe oyo ekatami mpona bikeko, mpe kobendana na makonga mpona koyeba mambi na bino ya mabombami, nyoso wana ezali mabe. Boyeba ete lelo bapagano bazangi elikia na lingomba na bino, na yango bobanga bango te kasi bobanga nde ngai. Lelo nakokisi lingomba na bino, mpe natondisi bolamu na ngai likolo na bino, mpe naponeli bino lingomba na nkombo ya islam (komisokia). Kasi oyo

1 Na Makkah.

حُرِّمَتۡ عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَيۡتَةُ وَٱلدَّمُ
وَلَحۡمُ ٱلۡخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ لِغَيۡرِ ٱللَّهِ
بِهِۦ وَٱلۡمُنۡخَنِقَةُ وَٱلۡمَوۡقُوذَةُ وَٱلۡمُتَرَدِّيَةُ
وَٱلنَّطِيحَةُ وَمَآ أَكَلَ ٱلسَّبُعُ إِلَّا مَا
ذَكَّيۡتُمۡ وَمَا ذُبِحَ عَلَى ٱلنُّصُبِ وَأَن
تَسۡتَقۡسِمُواْ بِٱلۡأَزۡلَٰمِۚ ذَٰلِكُمۡ فِسۡقٌۗ
ٱلۡيَوۡمَ يَئِسَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن
دِينِكُمۡ فَلَا تَخۡشَوۡهُمۡ وَٱخۡشَوۡنِۚ ٱلۡيَوۡمَ
أَكۡمَلۡتُ لَكُمۡ دِينَكُمۡ وَأَتۡمَمۡتُ
عَلَيۡكُمۡ نِعۡمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ
ٱلۡإِسۡلَٰمَ دِينٗاۚ فَمَنِ ٱضۡطُرَّ فِي مَخۡمَصَةٍ
غَيۡرَ مُتَجَانِفٖ لِّإِثۡمٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ
رَّحِيمٞ ٣

kati na bino akwei na nzala makasi mpe etindi ye alia bilei biye bipekisami na likanisi ya kosumuka te, ya sôló Allah azali molimbisi atonda mawa.

4. Bazali kotuna yo mpona maye elingisami mpo na bango. Loba na bango ete: Elingisami mpo na bino bilei ya malamu, mpe bibwele bozali na yango na maboko (lokola ba mbwa) ya bokila, botangisa bango lolenge ya kokanga nyama lolenge Allah alakisaki bino. Soki bakangeli bino nyama, botanga nkombo ya Allah likolo na yango yambo ya kolia, mpe bobanga Allah, mpamba te ya sôló, azali na lombango mpona kofuta mbano.

يَسۡـَٔلُونَكَ مَاذَآ أُحِلَّ لَهُمۡۖ قُلۡ أُحِلَّ
لَكُمُ ٱلطَّيِّبَٰتُ وَمَا عَلَّمۡتُم مِّنَ
ٱلۡجَوَارِحِ مُكَلِّبِينَ تُعَلِّمُونَهُنَّ مِمَّا
عَلَّمَكُمُ ٱللَّهُۖ فَكُلُواْ مِمَّآ أَمۡسَكۡنَ
عَلَيۡكُمۡ وَٱذۡكُرُواْ ٱسۡمَ ٱللَّهِ
عَلَيۡهِۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ
ٱلۡحِسَابِ ٤

5. Lelo bozali na ndingisa ya kolia bilei ya malamu, mpe bozali na ndingisa ya kolia bilei ya baye bazuaki buku, bango mpe bazali na ndingisa ya kolia bilei na bino. Mpe lisusu bozali na ndingisa ya kobala basi ya malamu kati na bandimi, mpe basi ya malamu kati ya baye bazuaki buku liboso na bino, soki bopesi bango misolo na bango ya libala na lolenge ya malamu, kasi na potopoto ya ekobo te, kasi oyo akopengwa na bondimi, ye wana mosala

ٱلۡيَوۡمَ أُحِلَّ لَكُمُ ٱلطَّيِّبَٰتُۖ وَطَعَامُ
ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ حِلّٞ لَّكُمۡ
وَطَعَامُكُمۡ حِلّٞ لَّهُمۡۖ وَٱلۡمُحۡصَنَٰتُ
مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ وَٱلۡمُحۡصَنَٰتُ مِنَ
ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلِكُمۡ إِذَآ
ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ مُحۡصِنِينَ غَيۡرَ
مُسَٰفِحِينَ وَلَا مُتَّخِذِيٓ أَخۡدَانٖۗ وَمَن
يَكۡفُرۡ بِٱلۡإِيمَٰنِ فَقَدۡ حَبِطَ عَمَلُهُۥ
وَهُوَ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٥

naye esili kobebisama, mpe o mokolo ya suka akozala elongo na bazangi.

**6.** Eh bino bandimi! Soki botelemi mpo na kosambela, bosukola bilongi na bino mpe na maboko ma bino tii na matonga, mpe bopangusa mitu na bino, mpe bosukola makolo ma bino tii na matonga, mpe sókó bozali na djanaba[1] bomipetola. Mpe sókó bozali na bokono to na mobembo to moko wa bino awuti na zongo to sókó bosangani na basi ba bino, soki bozwi mayi ya kosukola te, bomipetola na zelo ya peto, bopangusa bilongi bia bino na maboko ma bino kowuta na yango. Allah alingi kosalela bino mpasi te. Kasi alingi kopetola bino, akokiseli bino bolamu bwaye, mpo ete bokoka kotondo (ye).

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا قُمۡتُمۡ
إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ فَٱغۡسِلُواْ وُجُوهَكُمۡ
وَأَيۡدِيَكُمۡ إِلَى ٱلۡمَرَافِقِ وَٱمۡسَحُواْ
بِرُءُوسِكُمۡ وَأَرۡجُلَكُمۡ إِلَى ٱلۡكَعۡبَيۡنِۚ
وَإِن كُنتُمۡ جُنُبٗا فَٱطَّهَّرُواْۚ وَإِن كُنتُم
مَّرۡضَىٰٓ أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوۡ جَآءَ أَحَدٞ
مِّنكُم مِّنَ ٱلۡغَآئِطِ أَوۡ لَٰمَسۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ
فَلَمۡ تَجِدُواْ مَآءٗ فَتَيَمَّمُواْ صَعِيدٗا طَيِّبٗا
فَٱمۡسَحُواْ بِوُجُوهِكُمۡ وَأَيۡدِيكُم
مِّنۡهُۚ مَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيَجۡعَلَ عَلَيۡكُم
مِّنۡ حَرَجٖ وَلَٰكِن يُرِيدُ لِيُطَهِّرَكُمۡ
وَلِيُتِمَّ نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكُمۡ لَعَلَّكُمۡ
تَشۡكُرُونَ ٦

**7.** Bokanisa bolamu ya Allah oyo asalelaki bino, mpe elaka naye bozuaki tango bolobaki ete: Toyoki mpe totosi. Na yango bobanga Allah, mpamba te ya sôló, Allah ayebi maye manso mabombami o mitema.

وَٱذۡكُرُواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَمِيثَٰقَهُ
ٱلَّذِي وَاثَقَكُم بِهِۦٓ إِذۡ قُلۡتُمۡ سَمِعۡنَا
وَأَطَعۡنَاۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ
بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٧

---

1 **Djanaba:** Mbindo ya monene oyo esengaka mutu asukola soki alingi asala mabondeli.

**8.** Eh bino ba oyo bondima! Bozala na bosembo mpo na kosalela Allah, banzeneneke ya semba, kibonguna ya bato epekisa bino te nakosala bosembo, na yango bosala bosembo, yango ezali pembeni na bobangi. Mpe bobanga Allah, ya sôló, Allah azali na sango ya maye manso bozali kosala.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُونُواْ قَوَّٰمِينَ
لِلَّهِ شُهَدَآءَ بِٱلْقِسْطِۖ وَلَا يَجْرِمَنَّكُمْ
شَنَـَٔانُ قَوْمٍ عَلَىٰٓ أَلَّا تَعْدِلُواْۚ ٱعْدِلُواْ
هُوَ أَقْرَبُ لِلتَّقْوَىٰۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ
خَبِيرُۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ٨

**9.** Allah azali kopesa elaka na ba oyo bandimi mpe bazali kosala misala ya malamu, bazali na bolimbisi mpe lifuta linene.

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ
عَظِيمٌ ٩

**10.** Mpe ba oyo bapengwa mpe babuki lokuta na mikapo mia biso, bango nde bato ya lifelo.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ
أُوْلَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَحِيمِ ١٠

**11.** Eh bino bandimi! Bokanisa bolamu ya Allah epai na bino, tango bato bazuaki mokano mpo na kosala bino mabe. Allah alingaki te mabe wana ezua bino, mpe bobanga Allah, mpe epai na Allah bandimi bamipesaka.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱذْكُرُواْ نِعْمَتَ
ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ هَمَّ قَوْمٌ أَن يَبْسُطُوٓاْ
إِلَيْكُمْ أَيْدِيَهُمْ فَكَفَّ أَيْدِيَهُمْ
عَنكُمْۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
ٱلْمُؤْمِنُونَ ١١

**12.** Mpe Allah asilaki kozwa elaka na bana ya Isalayele, mpe totindelaki bango bakambi zomi na mibale. Mpe Allah alobi na bango ete: Ya sôló ngai nazali elongo na bino; soki botelemisi losambo mpe bopesi zakat,[1] mpe bondimi na

۞ وَلَقَدْ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ بَنِيٓ
إِسْرَٰٓءِيلَ وَبَعَثْنَا مِنْهُمُ ٱثْنَيْ عَشَرَ
نَقِيبًاۖ وَقَالَ ٱللَّهُ إِنِّي مَعَكُمْۖ لَئِنْ
أَقَمْتُمُ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَيْتُمُ ٱلزَّكَوٰةَ وَءَامَنتُم
بِرُسُلِي وَعَزَّرْتُمُوهُمْ وَأَقْرَضْتُمُ ٱللَّهَ

1 **Zakat:** Botala na suratu Al-Baqarah: mikapo 43, 83, 110 177, 277, Pe na suratu An-Nisâ: 77.

batindami na ngai mpe bosalisi bango mpe bopesi Allah nyongo ya malamu; nakolimbisa mabe na bino, mpe nakokotisa bino lola eye ezali koleka na nsé na yango mingala. Oyo akopengwa sima na yango kati na bino, asili kobunga nzela ya semba.

قَرْضًا حَسَنًا لَّأُكَفِّرَنَّ عَنكُمْ
سَيِّـَٔاتِكُمْ وَلَأُدْخِلَنَّكُمْ جَنَّٰتٍ
تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۚ فَمَن كَفَرَ
بَعْدَ ذَٰلِكَ مِنكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ
ٱلسَّبِيلِ ١٢

**13.** Na yango, mpo na kozanga na bango botosi malako, topesaki bango botutu, mpe totiaki mitema mia bango mizala makasi. Bazali kobongola maloba na lolenge mosusu, mpe babosani eteni ya malendisi maye bayebisaki bango (Mûssa).okomona tango inso kati na bango bizaleli mpe makanisi ya mabe, sé moke kati na bango. Limbisa bango mpe bosana, ya sôló, Allah alingaka babongisi.

فَبِمَا نَقْضِهِم مِّيثَٰقَهُمْ لَعَنَّٰهُمْ وَجَعَلْنَا
قُلُوبَهُمْ قَٰسِيَةً ۖ يُحَرِّفُونَ ٱلْكَلِمَ عَن
مَّوَاضِعِهِۦ وَنَسُوا۟ حَظًّا مِّمَّا ذُكِّرُوا۟ بِهِۦ ۚ
وَلَا تَزَالُ تَطَّلِعُ عَلَىٰ خَآئِنَةٍ مِّنْهُمْ إِلَّا
قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۖ فَٱعْفُ عَنْهُمْ وَٱصْفَحْ ۚ إِنَّ
ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُحْسِنِينَ ١٣

**14.** Mpe ba oyo bazali koloba: Tozali baklisto tozuaki elaka na bango, babosanaki misusu na maye toyebisaki na bango. Mpe totiaki kati kati na bango bonguna mpe koyinana kino mokolo ya suka, mpe Allah akoyebisa bango maye manso basalaki.

وَمِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّا نَصَٰرَىٰٓ أَخَذْنَا
مِيثَٰقَهُمْ فَنَسُوا۟ حَظًّا مِّمَّا ذُكِّرُوا۟ بِهِۦ
فَأَغْرَيْنَا بَيْنَهُمُ ٱلْعَدَاوَةَ وَٱلْبَغْضَآءَ إِلَىٰ
يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ وَسَوْفَ يُنَبِّئُهُمُ ٱللَّهُ بِمَا
كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ١٤

**15.** Eh bino baye bozua buku! (bayuda na baklisto), ya sôló, motindami na biso asili koyela bino, mpona kolimbola bino ebele ya makambo maye bobombaki kati na buku. Mpe alimbisa bino na misusu: ya sôló, bongengi esili

يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ قَدْ جَآءَكُمْ رَسُولُنَا
يُبَيِّنُ لَكُمْ كَثِيرًا مِّمَّا كُنتُمْ تُخْفُونَ
مِنَ ٱلْكِتَٰبِ وَيَعْفُوا۟ عَن كَثِيرٍ ۚ
قَدْ جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٌ وَكِتَٰبٌ
مُّبِينٌ ١٥

koyela bino na buku ya polele kowuta epai ya Allah.

**16.** Buku oyo Allah azali kokamba na yango, baye balandi bosepeli naye banzela ya kimia. Mpe azali kobimisa bango na molili kotia bango na mwinda na ndingisa naye, mpe kokamba bango na nzela ya semba.

يَهۡدِي بِهِ ٱللَّهُ مَنِ ٱتَّبَعَ رِضۡوَٰنَهُۥ سُبُلَ
ٱلسَّلَٰمِ وَيُخۡرِجُهُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى
ٱلنُّورِ بِإِذۡنِهِۦ وَيَهۡدِيهِمۡ إِلَىٰ صِرَٰطٖ
مُّسۡتَقِيمٖ ١٦

**17.** Ya sôló, basıli kozala bapengui baye balobaka ete: Issa mwana ya Maryam ye nde Allah, loba ete: Nani akokoka kosala Allah eloko, soki alingi aboma Masia mwana ya Maryam, na mama naye, na bato nyoso bazali na mokili? Bokonzi ya likolo na ya nsé ezali ya Allah, na maye mazwani kati kati nayango. Azali kokela nyoso alingi, mpe Allah azali na nguya likolo ya biloko binso.

لَّقَدۡ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ
ٱلۡمَسِيحُ ٱبۡنُ مَرۡيَمَۚ قُلۡ فَمَن يَمۡلِكُ
مِنَ ٱللَّهِ شَيۡـًٔا إِنۡ أَرَادَ أَن يُهۡلِكَ
ٱلۡمَسِيحَ ٱبۡنَ مَرۡيَمَ وَأُمَّهُۥ وَمَن فِي
ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗاۗ وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَاۚ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ
وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٧

**18.** Mpe bayuda na baklisto balobi ete: Tozali bana ya Allah mpe balingami naye, loba: Mpona nini azali kopesa bino etumbu na masumu na bino? Kasi bozali lokola bato banso ndenge akela. Alimbisaka na oyo alingi mpe apesaka etumbu na oyo alingi. Bokonzi ya likolo na ya nsé mpe maye mazuami kati kati na yango mazali ya Allah. Mpe epai naye nde bozongi ezali.

وَقَالَتِ ٱلۡيَهُودُ وَٱلنَّصَٰرَىٰ نَحۡنُ أَبۡنَٰٓؤُاْ
ٱللَّهِ وَأَحِبَّٰٓؤُهُۥۚ قُلۡ فَلِمَ يُعَذِّبُكُم
بِذُنُوبِكُمۖ بَلۡ أَنتُم بَشَرٞ مِّمَّنۡ خَلَقَۚ
يَغۡفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُۚ
وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا
بَيۡنَهُمَاۖ وَإِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ١٨

**19.** Eh bino bato ya buku! Ya sôló, motindami na biso asili koyela bino mpo na kolimbolela bino, o sima ya bokatani na boyei ya batindami, mpo boloba te ete: Mopesi sango ya malamu mpe mokebisi ata moko ayelaki biso te. Mokebisi na mopesi sango ya malamu asila koyela bino. Mpe Allah azali na bokoki mpo na biloko binso.

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ قَدۡ جَآءَكُمۡ رَسُولُنَا
يُبَيِّنُ لَكُمۡ عَلَىٰ فَتۡرَةٖ مِّنَ ٱلرُّسُلِ أَن
تَقُولُواْ مَا جَآءَنَا مِنۢ بَشِيرٖ وَلَا نَذِيرٖۖ
فَقَدۡ جَآءَكُم بَشِيرٞ وَنَذِيرٞۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ
كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٩

**20.** Mpe ntango Mûssa alobaki na bato naye: eh bato na ngai! Bokanisa bolamu ya Allah oyo asalelaki bino, atieli bino ba ntoma, mpe atiaki bino ba nkumu, mpe apesa bino oyo apesa bato ya mokili te.[1]

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ يَٰقَوۡمِ ٱذۡكُرُواْ
نِعۡمَةَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ إِذۡ جَعَلَ فِيكُمۡ
أَنۢبِيَآءَ وَجَعَلَكُم مُّلُوكٗا وَءَاتَىٰكُم مَّا
لَمۡ يُؤۡتِ أَحَدٗا مِّنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٠

**21.** Eh bato na ngai! Bokota na mabele esantu eye Allah apesaki bino. Mpe bozongela bizaleli na bino te (ya koboya kobunda), noki te bokozanga.

يَٰقَوۡمِ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡأَرۡضَ ٱلۡمُقَدَّسَةَ ٱلَّتِي
كَتَبَ ٱللَّهُ لَكُمۡ وَلَا تَرۡتَدُّواْ عَلَىٰٓ
أَدۡبَارِكُمۡ فَتَنقَلِبُواْ خَٰسِرِينَ ٢١

**22.** Balobaki: Eh Mûssa! Ya sôló, kati na yango ezali na bato ya makasi. Mpe ya sôló biso, tokokota yango te kino babima wana. Soki babimi nde biso tokoti.

قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّ فِيهَا قَوۡمٗا جَبَّارِينَ
وَإِنَّا لَن نَّدۡخُلَهَا حَتَّىٰ يَخۡرُجُواْ مِنۡهَا
فَإِن يَخۡرُجُواْ مِنۡهَا فَإِنَّا دَٰخِلُونَ ٢٢

**23.** Bato mibale baye babangi Allah, baye bazali koyeba bolamu oyo Allah asaleli bango balobi ete: Bokota na yango na ekuke, mpe

قَالَ رَجُلَانِ مِنَ ٱلَّذِينَ يَخَافُونَ أَنۡعَمَ
ٱللَّهُ عَلَيۡهِمَا ٱدۡخُلُواْ عَلَيۡهِمُ ٱلۡبَابَ
فَإِذَا دَخَلۡتُمُوهُ فَإِنَّكُمۡ غَٰلِبُونَۚ

1 Na tango na bango.

soki bokoti wana bokolonga. Mpe bomipesa na Allah soki bozali bandimi.

وَعَلَى ٱللَّهِ فَتَوَكَّلُوٓاْ إِن كُنتُم
مُّؤۡمِنِينَ ٢٣

**24.** Balobaki: Eh Mûssa! Ya sôló tango inso bato wana bazali, biso tokokota te. Kende yo na Nkolo nayo bobunda bino mibale, biso totikali awa tovandi.

قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّا لَن نَّدۡخُلَهَآ أَبَدٗا مَّا
دَامُواْ فِيهَا فَٱذۡهَبۡ أَنتَ وَرَبُّكَ فَقَٰتِلَآ
إِنَّا هَٰهُنَا قَٰعِدُونَ ٢٤

**25.** Alobi ete: Nkolo, nazali na bokoki te bobele likolo na ngai na ndeko na ngai, mpe kabola biso na bato mabe oyo.

قَالَ رَبِّ إِنِّي لَآ أَمۡلِكُ إِلَّا نَفۡسِي
وَأَخِيۖ فَٱفۡرُقۡ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَ ٱلۡقَوۡمِ
ٱلۡفَٰسِقِينَ ٢٥

**26.** (Allah) alobi ete: Ya sôló, bazali lisusu na ndingisa te ya kozua mboka oyo kino mbula ntuku minei mikoka, wapi epai bakotelengana na mokili. Komona mpasi te na motema mpona bato mabe.

قَالَ فَإِنَّهَا مُحَرَّمَةٌ عَلَيۡهِمۡۛ أَرۡبَعِينَ سَنَةٗۛ
يَتِيهُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ فَلَا تَأۡسَ عَلَى
ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٢٦

**27.** Mpe betela bango lisapo na bosembo lia bana mibale ya Âdam: ntango bafungolaki kopesa mbeka (likabo) moko ba ndimelaki ye, mosusu bandimeli ye te (oyo bandimelaki ye te) alobi (na mosusu wana): na koboma yo mpeza (ndeko naye) alobi: Ya sôló, (Allah) andimelaka baye babangaka.

۞ وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ ٱبۡنَيۡ ءَادَمَ بِٱلۡحَقِّ
إِذۡ قَرَّبَا قُرۡبَانٗا فَتُقُبِّلَ مِنۡ أَحَدِهِمَا
وَلَمۡ يُتَقَبَّلۡ مِنَ ٱلۡأٓخَرِ قَالَ لَأَقۡتُلَنَّكَۖ
قَالَ إِنَّمَا يَتَقَبَّلُ ٱللَّهُ مِنَ ٱلۡمُتَّقِينَ ٢٧

**28.** Soki otomboli loboko nayo mpona koboma ngai, nakotombola loboko na ngai te epai nayo mpona koboma yo. Ya

لَئِنۢ بَسَطتَ إِلَيَّ يَدَكَ لِتَقۡتُلَنِي مَآ
أَنَا۠ بِبَاسِطٖ يَدِيَ إِلَيۡكَ لِأَقۡتُلَكَۖ إِنِّيٓ
أَخَافُ ٱللَّهَ رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٨

sôló, ngai nazali kobanga Allah Nkolo ya mikili.

**29.** Nalingi okende na masumu na ngai na oyo ya yo, mpe okozala kati ya bato ya moto, mpe wana nde lifuta lia babubi.

إِنِّيٓ أُرِيدُ أَن تَبُوٓأَ بِإِثۡمِي وَإِثۡمِكَ
فَتَكُونَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِۚ وَذَٰلِكَ
جَزَٰٓؤُاْ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٩

**30.** Molimo mwa ye motombokisaki ye koboma ndeko naye, mpe abomaki ye mpe na sima akomaki elongo na bazangi.

فَطَوَّعَتۡ لَهُۥ نَفۡسُهُۥ قَتۡلَ أَخِيهِ
فَقَتَلَهُۥ فَأَصۡبَحَ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٣٠

**31.** Mpe Allah atindaki kokombele abandi kotimola mabele liboso naye mpona kolakisa ye lolenge nini akokunda ebembe ya ndeko naye. Alobaki: Eh ngai! Mawa na ngai, nazangaki makasi mpe mayele kozala lokola Kokombele mpo nakoka kokunda Ebembe ya ndeko na ngai? Mpe akomaki moto ya makanisi ya mpasi.

فَبَعَثَ ٱللَّهُ غُرَابٗا يَبۡحَثُ فِي ٱلۡأَرۡضِ
لِيُرِيَهُۥ كَيۡفَ يُوَٰرِي سَوۡءَةَ أَخِيهِۚ قَالَ
يَٰوَيۡلَتَىٰٓ أَعَجَزۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِثۡلَ
هَٰذَا ٱلۡغُرَابِ فَأُوَٰرِيَ سَوۡءَةَ أَخِيۖ
فَأَصۡبَحَ مِنَ ٱلنَّٰدِمِينَ ٣١

**32.** Yango wana tokomelaki bana ya isalayele ete, oyo akoboma molimo mosusu, to asali mbeba kati na mokili azali lokola abomi bato banso, mpe oyo akobikisa yango, azali lokola abikisi bato banso. Mpe ya sôló batindami na biso basilaki koyela bino bilembo na mikapo. Na sima ebele ya bato kati na bango bazali kobebisa kati ya mokili mpe kolutisa ndelo.

مِنۡ أَجۡلِ ذَٰلِكَ كَتَبۡنَا عَلَىٰ بَنِيٓ
إِسۡرَٰٓءِيلَ أَنَّهُۥ مَن قَتَلَ نَفۡسَۢا بِغَيۡرِ
نَفۡسٍ أَوۡ فَسَادٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَكَأَنَّمَا
قَتَلَ ٱلنَّاسَ جَمِيعٗا وَمَنۡ أَحۡيَاهَا
فَكَأَنَّمَآ أَحۡيَا ٱلنَّاسَ جَمِيعٗاۚ وَلَقَدۡ
جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُنَا بِٱلۡبَيِّنَٰتِ ثُمَّ إِنَّ
كَثِيرٗا مِّنۡهُم بَعۡدَ ذَٰلِكَ فِي ٱلۡأَرۡضِ
لَمُسۡرِفُونَ ٣٢

**33.** Ya sôló, bato oyo bazali kobundisa Allah na motindami wa ye mpe bazali kotia mobulu awa na nsé, lifuta na bango ezali ete: Baboma bango to babakama (na nzete) to mpe bakata maboko na bango ya mibali mpe makolo na bango ya mwasi, to mpe babengana bango na mboka. Wana ezali bokitisami awa na mokili mpe na mokolo ya suka bakozala na etumbu ya monene.

إِنَّمَا جَزَٰٓؤُاْ ٱلَّذِينَ يُحَارِبُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَسۡعَوۡنَ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَسَادًا أَن يُقَتَّلُوٓاْ أَوۡ يُصَلَّبُوٓاْ أَوۡ تُقَطَّعَ أَيۡدِيهِمۡ وَأَرۡجُلُهُم مِّنۡ خِلَٰفٍ أَوۡ يُنفَوۡاْ مِنَ ٱلۡأَرۡضِۚ ذَٰلِكَ لَهُمۡ خِزۡيٞ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ٣٣

**34.** Longola sé baye batubeli yambo ete bokanga bango. Kasi boyeba ete: Ya sôló, Allah azali molimbisi, atonda mawa.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِن قَبۡلِ أَن تَقۡدِرُواْ عَلَيۡهِمۡۖ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٣٤

**35.** Eh bino bandimi! Bobanga Allah, mpe boluka kosala eloko oyo ekopusanisa bino penepene na Allah, mpe bobunda na nzela naye mpo ete bozua elonga.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱبۡتَغُوٓاْ إِلَيۡهِ ٱلۡوَسِيلَةَ وَجَٰهِدُواْ فِي سَبِيلِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٣٥

**36.** Ya sôló, baye bapengwa soki ezalaki ete bomengo nyoso ezali na nsé ezali ya bango, mpe babakisa mosusu lokola yango, ete bakangolama na yango na etumbu mokolo ya suka, bakondimela bango yango te mpe bako zala na etumbu makasi.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡ أَنَّ لَهُم مَّا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا وَمِثۡلَهُۥ مَعَهُۥ لِيَفۡتَدُواْ بِهِۦ مِنۡ عَذَابِ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَا تُقُبِّلَ مِنۡهُمۡۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٣٦

**37.** Bakolingaka kobima okati ya moto, kasi, bakokoka kobima kati na yango te mpe bakozalaka na etumbu ya libela.

يُرِيدُونَ أَن يَخۡرُجُواْ مِنَ ٱلنَّارِ وَمَا هُم بِخَٰرِجِينَ مِنۡهَاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ مُّقِيمٞ ٣٧

**38.** Moyibi ya mobali na moyibi ya mwasi, bokata maboko na bango mibale mpona maye basalaki. Mpe ezala lokola etumbu kowuta epaï ya Allah. Mpe Allah azali na nguya atonda bwanya.

وَٱلسَّارِقُ وَٱلسَّارِقَةُ فَٱقۡطَعُوٓاْ أَيۡدِيَهُمَا
جَزَآءَۢ بِمَا كَسَبَا نَكَٰلٗا مِّنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ
عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٣٨

**39.** Mpe oyo akosala tubela sima ya mbeba naye mpe abongisi, ya sôló, Allah okoyamba tubela naye, ya sôló, Allah azali molimbisi mpe atondo ngolu.

فَمَن تَابَ مِنۢ بَعۡدِ ظُلۡمِهِۦ وَأَصۡلَحَ
فَإِنَّ ٱللَّهَ يَتُوبُ عَلَيۡهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ
رَّحِيمٌ ٣٩

**40.** Boye, oyebi te ete ya sôló, bokonzi bwa likolo na nsé bozali ya Allah? Apesaka etumbu na oyo alingi, mpe alimbisaka na oyo alingi? Mpe Allah azali na bokoki mpo ya biloko binso.

أَلَمۡ تَعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ يُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَيَغۡفِرُ لِمَن
يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٤٠

**41.** Eh! Motindami! Baye bazali kowela kokweya na bopagano, bapesa yo mpasi te. Bazali lisanga ya baye balobaka ete: Tondimi na balolemu na bango kasi na mitema na bango te, lolenge moko na bayuda, bazali kotia matoyi na koyoka lokuta ndenge moko bazali kotia matoyi na koyoka lokuta ya bato misusu oyo bayaki epai nayo te. Bazali kobalola liloba na esika na yango, mpe balobaka ete: Soki bapesi likambo oyo bozua, mpe soki bapesi bino te bokeba. Moto oyo Allah alingi komeka ye okosalisa ye na eloko moko te epai na

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلرَّسُولُ لَا يَحۡزُنكَ ٱلَّذِينَ
يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡكُفۡرِ مِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ
ءَامَنَّا بِأَفۡوَٰهِهِمۡ وَلَمۡ تُؤۡمِن قُلُوبُهُمۡۛ
وَمِنَ ٱلَّذِينَ هَادُواْۛ سَمَّٰعُونَ لِلۡكَذِبِ
سَمَّٰعُونَ لِقَوۡمٍ ءَاخَرِينَ لَمۡ يَأۡتُوكَۖ
يُحَرِّفُونَ ٱلۡكَلِمَ مِنۢ بَعۡدِ مَوَاضِعِهِۦۖ
يَقُولُونَ إِنۡ أُوتِيتُمۡ هَٰذَا فَخُذُوهُ وَإِن
لَّمۡ تُؤۡتَوۡهُ فَٱحۡذَرُواْۚ وَمَن يُرِدِ ٱللَّهُ
فِتۡنَتَهُۥ فَلَن تَمۡلِكَ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ شَيۡـًٔاۚ
أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَمۡ يُرِدِ ٱللَّهُ أَن يُطَهِّرَ
قُلُوبَهُمۡۚ لَهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا خِزۡيٞۖ وَلَهُمۡ فِي
ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٤١

Allah. Ba oyo wana nde Allah alingi kopetola mitema mia bango te. Bakokitisama awa na nsé mpe bakozua etumbu monene o mokolo ya suka.

42. Bazali kotia matoyi na koyoka lokuta mpe kolia mbongo ya masumu. Soki bayeli yo, sambisa bango to kosambisa bango te. Soki otiki bango bakosalaka yo eloko te, soki mpe osambisi bango, sambisa bango na bosembo ya sôló, Allah alingi bato ya bosembo.

سَمَّٰعُونَ لِلۡكَذِبِ أَكَّٰلُونَ لِلسُّحۡتِۚ
فَإِن جَآءُوكَ فَٱحۡكُم بَيۡنَهُمۡ أَوۡ
أَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡۖ وَإِن تُعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ
فَلَن يَضُرُّوكَ شَيۡـٔٗاۖ وَإِنۡ حَكَمۡتَ
فَٱحۡكُم بَيۡنَهُم بِٱلۡقِسۡطِۚ إِنَّ ٱللَّهَ
يُحِبُّ ٱلۡمُقۡسِطِينَ ٤٢

43. Mpe ndenge nini bazali kotuna yo osambisa bango mpe bazali na torah kati na yango ezali na mobeko mwa Allah? Mpe na sima na yango babwaki bosambisi bwa yo, bato wana bazali bandimi te.

وَكَيۡفَ يُحَكِّمُونَكَ وَعِندَهُمُ ٱلتَّوۡرَىٰةُ
فِيهَا حُكۡمُ ٱللَّهِ ثُمَّ يَتَوَلَّوۡنَ مِنۢ بَعۡدِ
ذَٰلِكَۚ وَمَآ أُوْلَـٰٓئِكَ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٣

44. Ya sôló, tokitisaki torah o kati na yango ezali na bokambi mpe polé, buku oyo bantoma baye batosaki (Allah) na banganga ya mayele bazalaki kokata na yango makambo ya bayuda na mokumba oyo bapesamaki ya kobatela buku ya Allah. Mpe bazalaki banzeneneke na yango. (bamonaki yango) na yango, bobanga bato te kasi bobanga nde ngai, mpe boteka mikapo mia ngai na ntalo ya moke te. Mpe

إِنَّآ أَنزَلۡنَا ٱلتَّوۡرَىٰةَ فِيهَا هُدٗى وَنُورٞۚ
يَحۡكُمُ بِهَا ٱلنَّبِيُّونَ ٱلَّذِينَ أَسۡلَمُواْ
لِلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلرَّبَّـٰنِيُّونَ وَٱلۡأَحۡبَارُ
بِمَا ٱسۡتُحۡفِظُواْ مِن كِتَٰبِ ٱللَّهِ وَكَانُواْ
عَلَيۡهِ شُهَدَآءَۚ فَلَا تَخۡشَوُاْ ٱلنَّاسَ
وَٱخۡشَوۡنِ وَلَا تَشۡتَرُواْ بِـَٔايَٰتِي ثَمَنٗا
قَلِيلٗاۚ وَمَن لَّمۡ يَحۡكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
فَأُوْلَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٤٤

bato oyo bakokata makambo na buku ya Allah te, bango nde bazali bapagano.

**45.** Mpe tokomelaki bango okati na yango (buku) ete: Molimo ekofutama na molimo, liso na liso zolo na zolo, litoi na litoi, lino na lino, mpe oyo akozokisa bakozokisa ye lolenge azokisi, kasi na moto oyo akolimbisa, ezali malamu mpe tubela mpo naye. Kasi baye bakokata makambo te na maye Allah akitisi, bango wana nde bazali babubi.

وَكَتَبۡنَا عَلَيۡهِمۡ فِيهَآ أَنَّ ٱلنَّفۡسَ
بِٱلنَّفۡسِ وَٱلۡعَيۡنَ بِٱلۡعَيۡنِ وَٱلۡأَنفَ
بِٱلۡأَنفِ وَٱلۡأُذُنَ بِٱلۡأُذُنِ وَٱلسِّنَّ بِٱلسِّنِّ
وَٱلۡجُرُوحَ قِصَاصٞۚ فَمَن تَصَدَّقَ بِهِۦ
فَهُوَ كَفَّارَةٞ لَّهُۥۚ وَمَن لَّمۡ يَحۡكُم بِمَآ
أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٤٥

**46.** Mpe na sima na bango, totindaki Issa mwana ya Maryam ete andima na maye mazalaki liboso naye maye mazali okati ya torah. Mpe topesaki ye Indjil okati na yango bokambi mpe bongengi ezali kondima na maye mazalaki liboso na yango kowuta na torah, yango ezali bokambi mpe malendisi mpona baye bazali na bobangi.[1]

وَقَفَّيۡنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِعِيسَى ٱبۡنِ مَرۡيَمَ
مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ مِنَ ٱلتَّوۡرَىٰةِۖ
وَءَاتَيۡنَٰهُ ٱلۡإِنجِيلَ فِيهِ هُدٗى وَنُورٞ
وَمُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ مِنَ ٱلتَّوۡرَىٰةِ
وَهُدٗى وَمَوۡعِظَةٗ لِّلۡمُتَّقِينَ ٤٦

**47.** Mpe bato ya Indjil, bakata makambo na maye Allah akitisaki o kati na yango. Mpe baye bakokata makambo na maye Allah akitisaki te bango nde babebisi.

وَلۡيَحۡكُمۡ أَهۡلُ ٱلۡإِنجِيلِ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
فِيهِۚ وَمَن لَّمۡ يَحۡكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٤٧

1 Allah.

**48.** Mpe tokitiselaki yo[1] buku[2] na bosôló, ezali kondima na maye mazalaki liboso kati na babuku mpe mobateli likolo na yango. Kata makambo kati na bango na maye Allah akitisi. Kasi kolanda mposa na bango te mpona kotika bosôló oyo eyeli yo, lisanga na lisanga totia mibeko mpe nzela ya kolanda. Soki Allah alingaki mbele atiaki bino umma[3] moko, kasi ezali mpo ameka bino lisanga nini ekosala malamu. Bowelana mpona kosala bolamu. Epai na Allah nde bozongi na bino banso, mpe akoyebisa bino na ntina ya maye bozalaki na bokeseni na yango.

وَأَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ
مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ
وَمُهَيۡمِنًا عَلَيۡهِۖ فَٱحۡكُم بَيۡنَهُم بِمَآ
أَنزَلَ ٱللَّهُۖ وَلَا تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَهُمۡ عَمَّا
جَآءَكَ مِنَ ٱلۡحَقِّۚ لِكُلّٖ جَعَلۡنَا
مِنكُمۡ شِرۡعَةٗ وَمِنۡهَاجٗاۚ وَلَوۡ شَآءَ
ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَلَٰكِن
لِّيَبۡلُوَكُمۡ فِي مَآ ءَاتَىٰكُمۡۖ فَٱسۡتَبِقُواْ
ٱلۡخَيۡرَٰتِۚ إِلَى ٱللَّهِ مَرۡجِعُكُمۡ
جَمِيعٗا فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ فِيهِ
تَخۡتَلِفُونَ ٤٨

**49.** Mpe kata makambo kati kati na bango na maye Allah akitisi, kasi kolanda bamposa na bango te, mpe keba na bango mpo ete bakomeka yo na ndambu ya maye Allah akitisi epai nayo. Mpe soki bapesi mokongo, yeba ete ya sôló Allah alingi kopesa bango etumbu na ndambu ya masumu na bango. Mpe ya sôló ebele ya bato bazali nde babebisi.

وَأَنِ ٱحۡكُم بَيۡنَهُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
وَلَا تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَهُمۡ وَٱحۡذَرۡهُمۡ أَن
يَفۡتِنُوكَ عَنۢ بَعۡضِ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ إِلَيۡكَۖ
فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَٱعۡلَمۡ أَنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن
يُصِيبَهُم بِبَعۡضِ ذُنُوبِهِمۡۗ وَإِنَّ كَثِيرٗا
مِّنَ ٱلنَّاسِ لَفَٰسِقُونَ ٤٩

---

1 Muhammad.

2 Kurani.

3 **Umma:** Lisanga, botala Al-Baqarah mokapo 198.

**50.** Boye, mobeko ya boyinga nde balingi? Nani ayebi kokata makambo koleka Allah? Wana ezali mpona baye bazali na kondima ya sôló?

أَفَحُكْمَ ٱلْجَٰهِلِيَّةِ يَبْغُونَ ۚ وَمَنْ
أَحْسَنُ مِنَ ٱللَّهِ حُكْمًا لِّقَوْمٍ
يُوقِنُونَ ٥٠

**51.** Eh! Bino bandimi! Bozua bayuda na baklisto baninga te, bazali baninga bango na bango. Oyo okati na bino akozua bango baninga, ayeba ete asili kokoma moto na bango. Mpamba te Allah akambaka bato ya mabe te.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّخِذُوا۟
ٱلْيَهُودَ وَٱلنَّصَٰرَىٰٓ أَوْلِيَآءَ ۘ بَعْضُهُمْ
أَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۚ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ
فَإِنَّهُۥ مِنْهُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٥١

**52.** Kasi, okomona baye bazali na bokono o mitema mia bango, bakokende na lombango epai na bango, bazali koloba ete: Tozali kobanga mpo basala biso mabe te. Nzoka nde, Allah tango mosusu akoya na elonga to makambo mosusu kowuta epai naye na sima, bakotikala na mpasi na makanisi ya mabe oyo babombi na kati ya mitema na bango.

فَتَرَى ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ
يُسَٰرِعُونَ فِيهِمْ يَقُولُونَ نَخْشَىٰٓ أَن
تُصِيبَنَا دَآئِرَةٌ ۚ فَعَسَى ٱللَّهُ أَن يَأْتِىَ
بِٱلْفَتْحِ أَوْ أَمْرٍ مِّنْ عِندِهِۦ فَيُصْبِحُوا۟
عَلَىٰ مَآ أَسَرُّوا۟ فِىٓ أَنفُسِهِمْ نَٰدِمِينَ ٥٢

**53.** Mpe bandimi bakolobaka ete: Ba oyo nde ya sôló baye balapaki ndayi na bokasi bonso na nkombo ya Allah bazali na bino elongo? Misala mia bango mibebisami mpe bakomi bazangi.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَهَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ
أَقْسَمُوا۟ بِٱللَّهِ جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْ ۙ إِنَّهُمْ
لَمَعَكُمْ ۚ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ فَأَصْبَحُوا۟
خَٰسِرِينَ ٥٣

**54.** Eh bino bandimi! Oyo okati na bino akotika lingomba naye, ayeba ete Allah akoyakaka na bato mosusu, ye alingi bango,

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَن يَرْتَدَّ مِنكُمْ
عَن دِينِهِۦ فَسَوْفَ يَأْتِى ٱللَّهُ بِقَوْمٍ
يُحِبُّهُمْ وَيُحِبُّونَهُۥٓ أَذِلَّةٍ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ

bango mpe balingi ye, bakozala malamu na bandimi, makasi mpe mawa te likolo ya bapagano. Bakobunda na nzela ya Allah mpe bakobangaka te ete balobela bango (to basuanisa bango). Wana ezali bolamu ya Allah. Apesaka yango moto ye alingi. Mpe Allah atonda bolamu koleka mpe moyebi ya manso.

أَعِزَّةٍ عَلَى ٱلْكَـٰفِرِينَ يُجَـٰهِدُونَ فِى
سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا يَخَافُونَ لَوْمَةَ لَآئِمٍ ۚ
ذَٰلِكَ فَضْلُ ٱللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ
وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ٥٤

**55.** Ya sôló, Allah nde azali mosungi na bino na motindami naye, ndenge moko na bandimi baye batelemisaka losambo mpe bafutaka zakat mpe bagumbamelaka (Allah).

إِنَّمَا وَلِيُّكُمُ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُونَ
ٱلزَّكَوٰةَ وَهُمْ رَٰكِعُونَ ٥٥

**56.** Mpe oyo akozua Allah mosungi mpe motindami naye, na baye bandima, ya sôló bango nde lisanga ya balongi.

وَمَن يَتَوَلَّ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ فَإِنَّ حِزْبَ ٱللَّهِ هُمُ
ٱلْغَـٰلِبُونَ ٥٦

**57.** Eh bino bandimi! Baye bazali kozua lingomba na bino na liseki mpe kotiola yango kati na baye bazua buku liboso na bino, bozua bango na bapagano baninga te, mpe bobanga Allah soki ya sôló bozali bandimi.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّخِذُوا۟ ٱلَّذِينَ
ٱتَّخَذُوا۟ دِينَكُمْ هُزُوًا وَلَعِبًا مِّنَ
ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَـٰبَ مِن قَبْلِكُمْ
وَٱلْكُفَّارَ أَوْلِيَآءَ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ إِن كُنتُم
مُّؤْمِنِينَ ٥٧

**58.** Mpe soki bobeleli mpona losambo, bazali koseka mpe kosalela yango litio. Mpamba te mpo ete bazanga mayele.

وَإِذَا نَادَيْتُمْ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ ٱتَّخَذُوهَا هُزُوًا
وَلَعِبًا ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْقِلُونَ ٥٨

**59.** Loba: Eh bino baye bozua buku liboso na biso! Bozali koyina biso sé mpo ete tondimi na Allah mpe na maye makiti epai na biso mpe na maye makitaki liboso? Ya sôló ebele kati na bino bozali babebisi.

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ هَلْ تَنقِمُونَ مِنَّآ
إِلَّآ أَنْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْنَا
وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلُ وَأَنَّ أَكْثَرَكُمْ
فَٰسِقُونَ ٥٩

**60.** Loba: Bolingi nayebisa bino lifuta na yango ya mabe koleka epai na Allah? Ezali oyo Allah alakeli botutu mpe asilikeli ye, mpe abalolaki basusu kati na bango ba makako na ba ngulu, mpe babondelaki tarut[1]. Ba oyo wana nde bazali na esika ya mabe mpe babungi nzela.

قُلْ هَلْ أُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكَ
مَثُوبَةً عِندَ ٱللَّهِ ۚ مَن لَّعَنَهُ ٱللَّهُ
وَغَضِبَ عَلَيْهِ وَجَعَلَ مِنْهُمُ
ٱلْقِرَدَةَ وَٱلْخَنَازِيرَ وَعَبَدَ ٱلطَّٰغُوتَ ۚ
أُو۟لَٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ عَن سَوَآءِ
ٱلسَّبِيلِ ٦٠

**61.** Mpe soki bayei epai na bino, balobi: Tondimi, nzoka nde bakotaki epai na bino na bopagano, mpe babimi sé na yango, mpe Allah ayebi mpenza maye bazali kobomba.

وَإِذَا جَآءُوكُمْ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَقَد دَّخَلُوا۟
بِٱلْكُفْرِ وَهُمْ قَدْ خَرَجُوا۟ بِهِۦ ۚ وَٱللَّهُ
أَعْلَمُ بِمَا كَانُوا۟ يَكْتُمُونَ ٦١

**62.** Mpe okomona ebele na bango bazali kosala na lombango mpo na kosala mbeba mpe bonguna na kolia misolo ya mabe, wana ezali mabe na maye bazali kosala.

وَتَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْإِثْمِ
وَٱلْعُدْوَٰنِ وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ ۚ لَبِئْسَ
مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٦٢

**63.** Soki bankumu na banganga nzambe na bango bazali kopekisa bango te maloba ya lokuta mpe kolia mbongo ya masumu! Ezali mpenza mabe oyo bazalaki kosala!

لَوْلَا يَنْهَىٰهُمُ ٱلرَّبَّٰنِيُّونَ وَٱلْأَحْبَارُ
عَن قَوْلِهِمُ ٱلْإِثْمَ وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ ۚ
لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ٦٣

1 Botala suratu Al-Baqarah mikapo 256, 257, Mpe suratu An-Nisâ mikapo 51, 60, 76.

**64.** Mpe bayuda balobi ete: Loboko ya Allah ezali ya kokangama. Tika maboko na bango nde makangama, mpe bazali na elakeli mabe na ntina ya liloba na bango oyo. Nzoka nde maboko naye (Allah) mazali ya kofungwama. Akabaka bozui naye ndenge alingi. Ebele kati na bango bazali kokola sé kokola na botomboki. Mpe bopagano na ntina ya oyo ekiteli yo kowuta epai na Nkolo nayo. Mpe totiaki kati na bango koyinana mpe na kosuana kino mokolo ya suka. Tango nyoso bazali kopelisa moto mpona bitumba, Allah azali koboma yango. Mpe bazali kotia bobebisi awa na mokili, kasi Allah alingaka babebisi te.

وَقَالَتِ ٱلۡيَهُودُ يَدُ ٱللَّهِ مَغۡلُولَةٌۚ
غُلَّتۡ أَيۡدِيهِمۡ وَلُعِنُواْ بِمَا قَالُواْۘ بَلۡ
يَدَاهُ مَبۡسُوطَتَانِ يُنفِقُ كَيۡفَ يَشَآءُۚ
وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرٗا مِّنۡهُم مَّآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ
مِن رَّبِّكَ طُغۡيَٰنٗا وَكُفۡرٗاۚ وَأَلۡقَيۡنَا بَيۡنَهُمُ
ٱلۡعَدَٰوَةَ وَٱلۡبَغۡضَآءَ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ
كُلَّمَآ أَوۡقَدُواْ نَارٗا لِّلۡحَرۡبِ أَطۡفَأَهَا ٱللَّهُۚ
وَيَسۡعَوۡنَ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَسَادٗاۚ وَٱللَّهُ لَا
يُحِبُّ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٦٤

**65.** Soki bato ya buku bazalaka na bondimi mpe bobangi, tolingaki kolimbisa bango, mpe tolingaki kokotisa bango na lola elamu.

وَلَوۡ أَنَّ أَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ ءَامَنُواْ وَٱتَّقَوۡاْ
لَكَفَّرۡنَا عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَلَأَدۡخَلۡنَٰهُمۡ
جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٦٥

**66.** Mpe soki basalelaki torah na Indjil na maye makitelaki bango kowuta epai na Nkolo wa bango, mbele bazuaki bilei kowuta na likolo mpe na nsé ya makolo na bango. Kati na bango ezali na umma[1] oyo batambolaka na bosembo, kasi ebele na bango bazali na misala ya mabe.

وَلَوۡ أَنَّهُمۡ أَقَامُواْ ٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَ
وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِم مِّن رَّبِّهِمۡ لَأَكَلُواْ
مِن فَوۡقِهِمۡ وَمِن تَحۡتِ أَرۡجُلِهِمۚ مِّنۡهُمۡ
أُمَّةٞ مُّقۡتَصِدَةٞۖ وَكَثِيرٞ مِّنۡهُمۡ سَآءَ مَا
يَعۡمَلُونَ ٦٦

1 **Umma:** Lisanga, botala suratu Al-Baqarah mokapo 128.

**67.** Eh yo motindami! Komisa sango eye ekiteli yo epai ya Nkolo nayo, soki osali yango te, yeba ete okomisi etinda naye te. Allah nde akobatela yo okati ya bato. Mpamba te ya sôló, Allah akambaka bapagano te.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلرَّسُولُ بَلِّغۡ مَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَۖ وَإِن لَّمۡ تَفۡعَلۡ فَمَا بَلَّغۡتَ رِسَالَتَهُۥۚ وَٱللَّهُ يَعۡصِمُكَ مِنَ ٱلنَّاسِۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٦٧

**68.** Loba: Eh bino bato ya buku! Bokozala na eloko te kino bosalela torah na Indjil na maye manso makitelaki bino kowuta epai ya Nkolo na bino. Mpe ya sôló, ebele kati na bango bazali kokola sé kokola na bopengwi mpe botomboki na ntina ya oyo ekiteli yo kowuta epaï ya Nkolo nayo. Kasi komitungisama te mpona bato bapengwa.

قُلۡ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لَسۡتُمۡ عَلَىٰ شَيۡءٍ حَتَّىٰ تُقِيمُواْ ٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُم مِّن رَّبِّكُمۡۗ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرٗا مِّنۡهُم مَّآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ طُغۡيَٰنٗا وَكُفۡرٗاۖ فَلَا تَأۡسَ عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٦٨

**69.** Ya sôló, baye bandimi, mpe bayuda na ba swâbi-ûna[1] mpe baklisto, oyo akondima kati na bango na Allah mpe na mokolo ya suka mpe asali mosala ya malamu, bazala na bobangi te, bazala na mpasi mpe te na mitema na bango.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلصَّٰبِـُٔونَ وَٱلنَّصَٰرَىٰ مَنۡ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٦٩

**70.** Tosilaki kozua elaka na bana ya isalayele mpe totindelaki bango batindami. Tango inso motindami akoyela bango maye mazali kosepelisa bango te, bazui basusu bato ya lokuta, mpe basusu bazali koboma bango.

لَقَدۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَأَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهِمۡ رُسُلٗاۖ كُلَّمَا جَآءَهُمۡ رَسُولُۢ بِمَا لَا تَهۡوَىٰٓ أَنفُسُهُمۡ فَرِيقٗا كَذَّبُواْ وَفَرِيقٗا يَقۡتُلُونَ ٧٠

1 **Swâbi-ûna:** Botala yango na suratu Al-Baqarah: 62.

**71.** Bakanisaki ete bakomekama te na etumbu ya Allah. Na sima miso mpe matoyi na bango makangamaki. Na sima Allah alimbisaki bango, sima lisusu ebele kati na bango bakangamaki miso mpe matoyi. Kasi Allah azalaki komona maye bazali kosala.

وَحَسِبُوٓاْ أَلَّا تَكُونَ فِتۡنَةٞ فَعَمُواْ
وَصَمُّواْ ثُمَّ تَابَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ ثُمَّ عَمُواْ
وَصَمُّواْ كَثِيرٞ مِّنۡهُمۡۚ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِمَا
يَعۡمَلُونَ ٧١

**72.** Ya sôló, basili kopengwa baye bazali koloba ete: Masiya (Issa) mwana ya Maryam azali Allah. Mpe masiya (Issa) alobaki na bana ya isalayele ete: Bobondela Allah Nkolo na ngai mpe Nkolo na bino. Ya sôló, oyo akosangisa Allah, Allah asili kopimela ye paladizo (lola) mpe esika naye ekozala móto. Mpe bato mabe bakozua lisungi te.

لَقَدۡ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ
ٱلۡمَسِيحُ ٱبۡنُ مَرۡيَمَۖ وَقَالَ ٱلۡمَسِيحُ
يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ رَبِّي
وَرَبَّكُمۡۖ إِنَّهُۥ مَن يُشۡرِكۡ بِٱللَّهِ فَقَدۡ
حَرَّمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِ ٱلۡجَنَّةَ وَمَأۡوَىٰهُ ٱلنَّارُۖ
وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ أَنصَارٖ ٧٢

**73.** Basili kopengwa baye bazali koloba ete: Ya sôló, Allah azali moko ya ba nzambe misato, nzoka nde Nzambe mosusu Azali te sé Nzambe moko (Allah). Sókó batiki te maye bazali koloba, etumbu ya makasi ekozua bapengwi kati na bango.

لَّقَدۡ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ ثَالِثُ
ثَلَٰثَةٖۘ وَمَا مِنۡ إِلَٰهٍ إِلَّآ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۚ وَإِن
لَّمۡ يَنتَهُواْ عَمَّا يَقُولُونَ لَيَمَسَّنَّ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ مِنۡهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٧٣

**74.** Boye bakotubela te mpe basenga Allah bolimbisi? Mpe Allah azali molimbisi atonda ngolu.

أَفَلَا يَتُوبُونَ إِلَى ٱللَّهِ وَيَسۡتَغۡفِرُونَهُۥۚ
وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٧٤

**75.** Masiya mwana ya Maryam azali sé motindami, batindami ebele balekaki liboso naye,[1] mpe mama naye azalaki mwasi ya bosembo. Ye na mwana naye bazalaki kolia bilei. Tala ndenge nini tozalaki kolimbolela bango bilembo, lisusu tala ndenge nini bazali kopesa mokongo na koboya.

مَّا ٱلۡمَسِيحُ ٱبۡنُ مَرۡيَمَ إِلَّا رَسُولٞ
قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِ ٱلرُّسُلُ وَأُمُّهُۥ
صِدِّيقَةٞۖ كَانَا يَأۡكُلَانِ ٱلطَّعَامَۗ ٱنظُرۡ
كَيۡفَ نُبَيِّنُ لَهُمُ ٱلۡأٓيَٰتِ ثُمَّ ٱنظُرۡ أَنَّىٰ
يُؤۡفَكُونَ ٧٥

**76.** Loba: Bozali kobondela biloko bisusu, botiki kobondela Allah, biloko biye bikosala bino mabe te mpe bolamu te, wana Allah nde moyoki atonda boyebi?

قُلۡ أَتَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا
يَمۡلِكُ لَكُمۡ ضَرّٗا وَلَا نَفۡعٗاۚ وَٱللَّهُ هُوَ
ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٧٦

**77.** Loba: Eh bino baye bozua buku! Bolekisa ndelo na lingomba na bino te sé bosembo, mpe bolanda te mposa ya baye basilaki kobunga liboso mpe babungisaki ebele ya bato mpe bango bamibungisi nzela.

قُلۡ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لَا تَغۡلُواْ فِي
دِينِكُمۡ غَيۡرَ ٱلۡحَقِّ وَلَا تَتَّبِعُوٓاْ أَهۡوَآءَ
قَوۡمٖ قَدۡ ضَلُّواْ مِن قَبۡلُ وَأَضَلُّواْ كَثِيرٗا
وَضَلُّواْ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ ٧٧

**78.** Baye bapengwa kati na bana ya isalayele, balakelamaki mabe na lolemu ya Dâwud mpe Issa mwana ya Maryam, mpo ete bazangaki botosi mpe bazalaki kolutisa ndelo.

لُعِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۢ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ
عَلَىٰ لِسَانِ دَاوُۥدَ وَعِيسَى ٱبۡنِ مَرۡيَمَۚ
ذَٰلِكَ بِمَا عَصَواْ وَّكَانُواْ يَعۡتَدُونَ ٧٨

**79.** Bazalaki kopekisana te na mabe oyo bazalaki kosala, wana nde ezaleli ya mabe bazalaki na yango!

كَانُواْ لَا يَتَنَاهَوۡنَ عَن مُّنكَرٖ فَعَلُوهُۚ
لَبِئۡسَ مَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ٧٩

1 Botala na suratu Âl-Imrân, mokapo: 144.

**80.** Okomona ebele kati na bango bazali kozwa bapangano baninga. Milimo mia bango mibongiseli bango mabe na ntina ete Allah asilikelaki bango, mpe okati na etumbu nde bakozala seko na seko.

تَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يَتَوَلَّوْنَ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ ۚ لَبِئْسَ مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ
أَنفُسُهُمْ أَن سَخِطَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ وَفِى
ٱلْعَذَابِ هُمْ خَٰلِدُونَ ٨٠

**81.** Mpe soki bandimaki na Allah mpe na ntoma mpe na maye makitaki epai naye, balingaki te kokamata bango balingami (to balongani). Kasi ebele kati na bango bazali nde babebisi.

وَلَوْ كَانُوا۟ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلنَّبِىِّ وَمَآ
أُنزِلَ إِلَيْهِ مَا ٱتَّخَذُوهُمْ أَوْلِيَآءَ وَلَٰكِنَّ
كَثِيرًا مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ٨١

**82.** Ya sôló, okokuta bayuda na basambeli ya bikeko bazali na bonguna makasi likolo ya bandimi, kasi okokuta ete baye balobaka sôló tozali ba klisto bazalaki pembeni mpona kolinga bandimi, mpo ete na kati na bango ezali na basângò mpe banganga mayele[1] mpo ete bazalaka na lolendo te.

۞ لَتَجِدَنَّ أَشَدَّ ٱلنَّاسِ عَدَٰوَةً لِّلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ ٱلْيَهُودَ وَٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ ۖ وَلَتَجِدَنَّ
أَقْرَبَهُم مَّوَدَّةً لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟
إِنَّا نَصَٰرَىٰ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّ مِنْهُمْ قِسِّيسِينَ
وَرُهْبَانًا وَأَنَّهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ٨٢

**83.** Mpe na ntango bakoyoka na maye makitaki epai ya motindami, okomona miso na bango matondi na pizoli mpona bosôló oyo bayebi, mpe bakolobaka: Nkolo wa biso tondimi, tia biso elongo na batatoli.

وَإِذَا سَمِعُوا۟ مَآ أُنزِلَ إِلَى ٱلرَّسُولِ
تَرَىٰٓ أَعْيُنَهُمْ تَفِيضُ مِنَ ٱلدَّمْعِ مِمَّا
عَرَفُوا۟ مِنَ ٱلْحَقِّ ۖ يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا
فَٱكْتُبْنَا مَعَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٨٣

---

1 **Banganga mayele:** Ya baklisto.

**84.** Mpona nini te ete tondima na Allah mpe na oyo eyeli biso ya bosembo mpe tolikia ete Nkolo na biso akotisa biso okati ya bato ya malamu?

**85.** Mpe Allah afuti bango na maye balobaki lola eye ezali koleka na nsé na yango mingala libela kati na yango. Mpe wana ezali litomba lia babongisi.

**86.** Kasi mpona ba oyo bapengwa mpe babuki lokuta na mikapo mia biso, bango bato ya moto ya djahim.[1]

**87.** Eh bino bandimi! Bopekisa te biloko ya malamu biye Allah apesi bino, mpe bolekisa ndelo te mpamba te Allah Alingaka balekisi ndelo te.

**88.** Mpe bolia maye Allah Apesaki bino ya kitoko, Mpe elingisami. Mpe bobanga Allah oyo bolobi ete bondimi naye.

**89.** Allah akopesa bino etumbu te nakolapa na bino oyo ebimaka na balolemu na bino. Kasi akopesa bino etumbu na kolapa oyo ewuti na mitema na bino, tubela na yango ezali koleisa babola zomi lolenge boleisaka mabota na bino, to mpe kolatisa bango, to mpe kokangola mowumbu. Oyo akozua

وَمَا لَنَا لَا نُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَمَا جَآءَنَا مِنَ ٱلۡحَقِّ وَنَطۡمَعُ أَن يُدۡخِلَنَا رَبُّنَا مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلصَّٰلِحِينَ ٨٤

فَأَثَٰبَهُمُ ٱللَّهُ بِمَا قَالُواْ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٨٥

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ٨٦

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُحَرِّمُواْ طَيِّبَٰتِ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكُمۡ وَلَا تَعۡتَدُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُعۡتَدِينَ ٨٧

وَكُلُواْ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ حَلَٰلٗا طَيِّبٗاۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِيٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤۡمِنُونَ ٨٨

لَا يُؤَاخِذُكُمُ ٱللَّهُ بِٱللَّغۡوِ فِيٓ أَيۡمَٰنِكُمۡ وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا عَقَّدتُّمُ ٱلۡأَيۡمَٰنَۖ فَكَفَّٰرَتُهُۥٓ إِطۡعَامُ عَشَرَةِ مَسَٰكِينَ مِنۡ أَوۡسَطِ مَا تُطۡعِمُونَ أَهۡلِيكُمۡ أَوۡ كِسۡوَتُهُمۡ أَوۡ تَحۡرِيرُ رَقَبَةٖۖ فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ

1 Moto ya lifelo.

makoki wana te, esengeli naye akanga ngizi mikolo misato. Wana nde tubela ya kolapa na bino na tango bosili kolapa, kasi bobatela bakolapa na bino. Na boye nde Allah azali kolimbola bino mikapo naye, mpo botondo ye.

ثَلَٰثَةِ أَيَّامٖۚ ذَٰلِكَ كَفَّٰرَةُ أَيۡمَٰنِكُمۡ إِذَا
حَلَفۡتُمۡۚ وَٱحۡفَظُوٓاْ أَيۡمَٰنَكُمۡۚ كَذَٰلِكَ
يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمۡ
تَشۡكُرُونَ ٨٩

**90.** Eh bino Bandimi! Ya sôló, masanga, mpe masano ya mayele mabe, na mabanga mpe makonga mibongisami na tango ya bopagano, manso wana mazali mbindo kowuta na mosala ya satana, bozala mosika na yango mpo ete bolonga.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّمَا ٱلۡخَمۡرُ
وَٱلۡمَيۡسِرُ وَٱلۡأَنصَابُ وَٱلۡأَزۡلَٰمُ رِجۡسٞ
مِّنۡ عَمَلِ ٱلشَّيۡطَٰنِ فَٱجۡتَنِبُوهُ لَعَلَّكُمۡ
تُفۡلِحُونَ ٩٠

**91.** Ya sôló, satana alingi kotia kati na bino koyinana mpe kosuana kowuta na masanga mpe masano ya mabe, mpe apekisa bino losambo mpe bokanisi Allah, boye bokotika yango?

إِنَّمَا يُرِيدُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَن يُوقِعَ بَيۡنَكُمُ
ٱلۡعَدَٰوَةَ وَٱلۡبَغۡضَآءَ فِي ٱلۡخَمۡرِ وَٱلۡمَيۡسِرِ
وَيَصُدَّكُمۡ عَن ذِكۡرِ ٱللَّهِ وَعَنِ
ٱلصَّلَوٰةِۖ فَهَلۡ أَنتُم مُّنتَهُونَ ٩١

**92.** Mpe botosa Allah mpe botosa motindami mpe bokeba! Mpe soki bopesi mikongo, mpe boyeba ete ya sôló, motindami na biso azali na eloko mosusu te sé akomisa sango ya polele.

وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ
وَٱحۡذَرُواْۚ فَإِن تَوَلَّيۡتُمۡ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا
عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٩٢

**93.** Ezali lisumu te likolo na baye bandimi mpe basali misala ya malamu kowuta na oyo baliaki, soki babangi mpe bandimi mpe basali misala ya malamu, sima babangi lisusu mpe bandimi mpe babangi mpe babongisi, Allah alingaka babongisi.

لَيۡسَ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ جُنَاحٞ فِيمَا طَعِمُوٓاْ إِذَا مَا
ٱتَّقَواْ وَّءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ ثُمَّ
ٱتَّقَواْ وَّءَامَنُواْ ثُمَّ ٱتَّقَواْ وَّأَحۡسَنُواْۚ وَٱللَّهُ
يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٩٣

**94.** Eh bino bandimi! Allah akomeka bino na bokila, banyama bokoboma na maboko na bino mpe na makonga (to mandoki) na bino, mpo ete Allah ayeba nani kati na bino azali kobanga Allah na kobombana, oyo kati na bino akolekisa ndelo sima likambo oyo akozala na etumbu ya makasi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَيَبۡلُوَنَّكُمُ ٱللَّهُ
بِشَيۡءٖ مِّنَ ٱلصَّيۡدِ تَنَالُهُۥٓ أَيۡدِيكُمۡ
وَرِمَاحُكُمۡ لِيَعۡلَمَ ٱللَّهُ مَن يَخَافُهُۥ
بِٱلۡغَيۡبِۚ فَمَنِ ٱعۡتَدَىٰ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَلَهُۥ
عَذَابٌ أَلِيمٞ ٩٤

**95.** Eh bino bandimi! Bosala bokila te na tango ya kobulisama.[1] Oyo akoboma nyama na tango wana na nko, lifuta naye ekozala apesa nyama ya bomoyi ndenge moko lokola oyo ye abomaki, bato mibale ya bosembo mpe ya mayele kati na bino bakata makambo yango, ekozala mbeka ekoma na ndako esantu ya Makkah mpona koleisa babola na yango, to mpe tubela ete aleisa babola to mpe lisusu akanga ngizi na mikolo mikoki na motuya ya nyama wana, na bongo mpo ayeba mpe ayoka ntina na lisumu naye. Allah asili kolimbisa oyo eleki, kasi oyo akozongela yango, Allah akopesa ye etumbu, Allah azali na nguya, azali na bokonzi nyoso ya kopesa etumbu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَقۡتُلُواْ ٱلصَّيۡدَ
وَأَنتُمۡ حُرُمٞۚ وَمَن قَتَلَهُۥ مِنكُم
مُّتَعَمِّدٗا فَجَزَآءٞ مِّثۡلُ مَا قَتَلَ مِنَ ٱلنَّعَمِ
يَحۡكُمُ بِهِۦ ذَوَا عَدۡلٖ مِّنكُمۡ هَدۡيَۢا
بَٰلِغَ ٱلۡكَعۡبَةِ أَوۡ كَفَّٰرَةٞ طَعَامُ مَسَٰكِينَ
أَوۡ عَدۡلُ ذَٰلِكَ صِيَامٗا لِّيَذُوقَ وَبَالَ
أَمۡرِهِۦۗ عَفَا ٱللَّهُ عَمَّا سَلَفَۚ وَمَنۡ
عَادَ فَيَنتَقِمُ ٱللَّهُ مِنۡهُۚ وَٱللَّهُ عَزِيزٞ ذُو
ٱنتِقَامٍ ٩٥

1 Botala na suratu oyo kaka mokapo: 1.

**96.** Bozui ndingisa ya kosala moluka na ebale mpe bolia belei na yango, bisengo mpona bino mpe mpo na bato ya mobembo. Kasi bozali na ndingisa te mpona kosala bokila na mokili kino bokolongwa na kati ya kobulisama. Mpe bobanga Allah oyo epai naye nde bokosangisama.

أُحِلَّ لَكُمْ صَيْدُ ٱلْبَحْرِ وَطَعَامُهُۥ مَتَٰعًا لَّكُمْ وَلِلسَّيَّارَةِ ۖ وَحُرِّمَ عَلَيْكُمْ صَيْدُ ٱلْبَرِّ مَا دُمْتُمْ حُرُمًا ۗ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Allah atiaki ka'aba ezala ndako esantu, ezala esika ya bosangani ya bato banso. Atiaki sanza esantu, mpe.mabonza, mpe bilembo wana ezali mpo boyeba ete Allah ayebi manso mazali o likolo mpe na nsé, mpe ya sôló Allah azali moyebi ya manso.

۞ جَعَلَ ٱللَّهُ ٱلْكَعْبَةَ ٱلْبَيْتَ ٱلْحَرَامَ قِيَٰمًا لِّلنَّاسِ وَٱلشَّهْرَ ٱلْحَرَامَ وَٱلْهَدْىَ وَٱلْقَلَٰٓئِدَ ۚ ذَٰلِكَ لِتَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ وَأَنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٩٧﴾

**98.** Boyeba ete ya sôló, Allah apesaka etumbu ya makasi mpe ya sôló, Allah azali molimbisi atonda mawa.

ٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ وَأَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٩٨﴾

**99.** Motindami nyonso alekaki te sé akomisaki nsango ya maye totindaki ye nayango; Allah ayebi maye manso bomonisaka na maye bobombaka.

مَّا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ۗ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا تَكْتُمُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** Loba: Mabe na malamu ezali ndenge moko te ata soki mabe ezali kokamwisa mpona ebele na yango, eh bino bato ya mayele! Bobanga Allah mpo ete bokoka kolonga.

قُل لَّا يَسْتَوِى ٱلْخَبِيثُ وَٱلطَّيِّبُ وَلَوْ أَعْجَبَكَ كَثْرَةُ ٱلْخَبِيثِ ۚ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Eh bino bandimi! Botuna mituna te ya biloko ebele oyo soki bapesi bino ndimbola na yango ekopesa bino kpokoso. Mpe soki botuni yango na tango oyo kurani ezali kokita, bokozua ndimbola. Allah alimbisi yango, Allah azali molimbisi atonda boboto.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَسۡـَٔلُواْ عَنۡ
أَشۡيَآءَ إِن تُبۡدَ لَكُمۡ تَسُؤۡكُمۡ وَإِن
تَسۡـَٔلُواْ عَنۡهَا حِينَ يُنَزَّلُ ٱلۡقُرۡءَانُ تُبۡدَ
لَكُمۡ عَفَا ٱللَّهُ عَنۡهَاۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ
حَلِيمٞ ١٠١

**102.** Baye balekaka liboso na bino batunaki tunaki yango sima bakomaki bapagano.

قَدۡ سَأَلَهَا قَوۡمٞ مِّن قَبۡلِكُمۡ ثُمَّ
أَصۡبَحُواْ بِهَا كَٰفِرِينَ ١٠٢

**103.** Allah atiaki mobeko te mpona bahir, na saaiba,[1] mpe te na wasuiila, na haami[2] mpe te, sé bapagano nde bazali kobukela Allah lokuta, mpe ebele kati na bango bazanga mayele.

مَا جَعَلَ ٱللَّهُ مِنۢ بَحِيرَةٖ وَلَا سَآئِبَةٖ
وَلَا وَصِيلَةٖ وَلَا حَامٖ وَلَٰكِنَّ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ يَفۡتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَۖ
وَأَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ١٠٣

**104.** Mpe soki bayebisi bango ete: Boya epai ya maye Allah akitisi, mpe epai ya motindami, bakoloba ete: ekoki biso maye tokutaki epai ya batata na biso, ata soki batata na bango bayebaki eloko te mpe bazalaki na nzela ya semba te!?

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ إِلَىٰ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
وَإِلَى ٱلرَّسُولِ قَالُواْ حَسۡبُنَا مَا وَجَدۡنَا
عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَآۚ أَوَلَوۡ كَانَ ءَابَآؤُهُمۡ لَا
يَعۡلَمُونَ شَيۡـٔٗا وَلَا يَهۡتَدُونَ ١٠٤

**105.** Eh! Bino bandimi! Bobatela milimo na bino. Soki bokambami na nzela ya semba,

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ عَلَيۡكُمۡ
أَنفُسَكُمۡۖ لَا يَضُرُّكُم مَّن ضَلَّ

1 **Bahir:** Ezali nâqat: (chamelle) oyo eboti mbala ebele, sima bakati litoyi naye: **Saaibat:** Ezali nâqat (chamelle) oyo soki akomi na mbula moko boye, bakotika yango mpona bikeko na bango.

2 **Wasuiila:** Ezali nâqat (chamelle) oyo eboti mapasa ya basi kaka. H**aami:** Ezali (chameau) oyo ebimeli oyo ya mwasi na mbalakata mbala zomi.

mabe moko te ekozua bino epai na moto oyo asila kobunga, epai na Allah nde bino banso bokozonga, na sima akopesa bino sango ya maye bozalaki kosala.

إِذَا ٱهۡتَدَيۡتُمۡۚ إِلَى ٱللَّهِ مَرۡجِعُكُمۡ جَمِيعٗا
فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٠٥

**106.** Eh bino bandimi! Soki liwa ekomeli moko kati na bino, bokozua banzeneneke mibale ya bosembo kati na bino bandimi mpona kotikela bango malako, to mpe bokozua banzeneneke misusu mibale kati ya bapagano, soki bozalaki na mobembo na mokili mpe liwa ekuti bino. Bokotelemisa bango na sima ya losombo, mpe balapa na kombo ya Allah soki bozali na koyimayima (batatola ete): Tokoteka malako naye te mpe tokobomba malako ya Allah te ata ezalaki ya moto ya libota na biso. Soki tosali bongo, ya sôló, tokozala basumuki.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ شَهَٰدَةُ بَيۡنِكُمۡ
إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ ٱلۡمَوۡتُ حِينَ
ٱلۡوَصِيَّةِ ٱثۡنَانِ ذَوَا عَدۡلٖ مِّنكُمۡ أَوۡ
ءَاخَرَانِ مِنۡ غَيۡرِكُمۡ إِنۡ أَنتُمۡ ضَرَبۡتُمۡ
فِي ٱلۡأَرۡضِ فَأَصَٰبَتۡكُم مُّصِيبَةُ
ٱلۡمَوۡتِۚ تَحۡبِسُونَهُمَا مِنۢ بَعۡدِ ٱلصَّلَوٰةِ
فَيُقۡسِمَانِ بِٱللَّهِ إِنِ ٱرۡتَبۡتُمۡ لَا نَشۡتَرِي
بِهِۦ ثَمَنٗا وَلَوۡ كَانَ ذَا قُرۡبَىٰ وَلَا نَكۡتُمُ
شَهَٰدَةَ ٱللَّهِ إِنَّآ إِذٗا لَّمِنَ ٱلۡأٓثِمِينَ ١٠٦

**107.** Mpe soki eyebani ete ba nzeneneke mibale wana basali masumu, basusu mibale batelema na esika na bango, baye bazali na bokoki kati na bango, mpe bakolapa na Allah ete kolapa na biso ezali ya sôló koleka ya bango, mpe tokobebisa te, soki te tokozala kati na babubi.

فَإِنۡ عُثِرَ عَلَىٰٓ أَنَّهُمَا ٱسۡتَحَقَّآ إِثۡمٗا
فَـَٔاخَرَانِ يَقُومَانِ مَقَامَهُمَا مِنَ ٱلَّذِينَ
ٱسۡتَحَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَوۡلَيَٰنِ فَيُقۡسِمَانِ
بِٱللَّهِ لَشَهَٰدَتُنَآ أَحَقُّ مِن شَهَٰدَتِهِمَا
وَمَا ٱعۡتَدَيۡنَآ إِنَّآ إِذٗا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠٧

**108.** Wana ezali makoki malamu ya kolakisa bango ete bamema malako na lolenge elongobani, to mpe babanga ete bandaye eboyama na sima ya bandaye na bango na yango! Bobanga Allah mpe boyoka, Allah akambaka bato ya mabe te.

ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَن يَأۡتُواْ بِٱلشَّهَٰدَةِ عَلَىٰ
وَجۡهِهَآ أَوۡ يَخَافُوٓاْ أَن تُرَدَّ أَيۡمَٰنُۢ بَعۡدَ
أَيۡمَٰنِهِمۡۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱسۡمَعُواْۗ وَٱللَّهُ لَا
يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ١٠٨

**109.** (Kanisa) Mokolo oyo Allah akosangisa batindami banso mpe akoloba na bango ete: Eyano nini bato bapesaki bino? Batindami bakoloba ete: Biso tozali na boyebi wana te. Mpamba te ya sôló, yo nde moyebi ya mabombami.

۞ يَوۡمَ يَجۡمَعُ ٱللَّهُ ٱلرُّسُلَ فَيَقُولُ مَاذَآ
أُجِبۡتُمۡۖ قَالُواْ لَا عِلۡمَ لَنَآۖ إِنَّكَ أَنتَ
عَلَّٰمُ ٱلۡغُيُوبِ ١٠٩

**110.** Mpe tango Allah akoloba: Eh Issa mwana ya Maryam! Kanisa bolamu na ngai likolo nayo mpe likolo ya mama nayo, tango natondisaki yo na molimo mosantu; olobaki na bato mokolo obotamaki, mpe na tango okolaki, kanisa tango natangisaki yo buku mpe bwanya, mpe natangisa yo torah lolenge moko na Indjil. Kanisa tango ozalaki kozua mabele ya potopoto osali yango lokola ndeke mpe ofuli na kati na ndingisa na ngai mpe ekomi ndeke. Mpe lisusu na ndingisa na ngai ozalaki kobikisa bato

إِذۡ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ ٱذۡكُرۡ
نِعۡمَتِي عَلَيۡكَ وَعَلَىٰ وَٰلِدَتِكَ إِذۡ أَيَّدتُّكَ
بِرُوحِ ٱلۡقُدُسِ تُكَلِّمُ ٱلنَّاسَ فِي
ٱلۡمَهۡدِ وَكَهۡلٗاۖ وَإِذۡ عَلَّمۡتُكَ ٱلۡكِتَٰبَ
وَٱلۡحِكۡمَةَ وَٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَۖ وَإِذۡ
تَخۡلُقُ مِنَ ٱلطِّينِ كَهَيۡـَٔةِ ٱلطَّيۡرِ بِإِذۡنِي
فَتَنفُخُ فِيهَا فَتَكُونُ طَيۡرَۢا بِإِذۡنِيۖ
وَتُبۡرِئُ ٱلۡأَكۡمَهَ وَٱلۡأَبۡرَصَ بِإِذۡنِيۖ وَإِذۡ
تُخۡرِجُ ٱلۡمَوۡتَىٰ بِإِذۡنِيۖ وَإِذۡ كَفَفۡتُ بَنِيٓ
إِسۡرَٰٓءِيلَ عَنكَ إِذۡ جِئۡتَهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ
فَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡهُمۡ إِنۡ هَٰذَآ
إِلَّا سِحۡرٞ مُّبِينٞ ١١٠

ya maba mpe bato bakufa miso wuta mbotama na bango. Kanisa lisusu tango ozalaki kosekwisa bawa na ndingisa na ngai. Mpe kanisa tango nabatelaki yo na tango bana ya isalayele balingaki kosala yo mabe wana osilaki koyela bango bilembo bia polele, mpe bapengwi kati na bango balobaki ete: Oyo ezali sé bondoki ya polele.

**111.** Mpe tango namonisaki na bayekoli: bondimela ngai mpe motindami na ngai. Balobaki: tondimi. Mpe zala nzeneneke ete Ya sôló biso tomikitisi.

وَإِذۡ أَوۡحَيۡتُ إِلَى ٱلۡحَوَارِيِّـۧنَ أَنۡ ءَامِنُواْ
بِي وَبِرَسُولِي قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَٱشۡهَدۡ بِأَنَّنَا
مُسۡلِمُونَ ١١١

**112.** (Kanisa tango) bayekoli balobaki: Eh! Issa mwana wa Maryam! Boye, Nkolo wayo akoki kokitisela biso mesa kowuta na likolo (etondi na) bilei? (Issa) azongiselaki bango eyano ete: Bobanga Allah soki ya sôló, bozali bandimi.

إِذۡ قَالَ ٱلۡحَوَارِيُّونَ يَٰعِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ
هَلۡ يَسۡتَطِيعُ رَبُّكَ أَن يُنَزِّلَ عَلَيۡنَا
مَآئِدَةٗ مِّنَ ٱلسَّمَآءِۖ قَالَ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ إِن
كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١١٢

**113.** (Bayekoli) bazongisaki ete: Tolingi kolia yango, mpo efandisa mitema mia biso, kimia, mpe toyeba ete oyebisaki biso bosembo, mpe tozala banzeneneke.

قَالُواْ نُرِيدُ أَن نَّأۡكُلَ مِنۡهَا وَتَطۡمَئِنَّ
قُلُوبُنَا وَنَعۡلَمَ أَن قَدۡ صَدَقۡتَنَا
وَنَكُونَ عَلَيۡهَا مِنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ١١٣

**114.** Issa mwana ya Maryam alobaki ete: Eh! Allah Nkolo wa biso! Kitisela biso mesa kowuta na

قَالَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ ٱللَّهُمَّ رَبَّنَآ أَنزِلۡ
عَلَيۡنَا مَآئِدَةٗ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ تَكُونُ لَنَا

likolo, ezala eyenga mpona biso ya liboso mpe ya suka, mpe ezala elembo kowuta epai nayo. Leisa biso; mpamba te ozali moleisi ya malamu koleka.

عِيدٗا لِّأَوَّلِنَا وَءَاخِرِنَا وَءَايَةٗ مِّنكَۖ
وَٱرۡزُقۡنَا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ١١٤

**115.** Allah alobi ete: Ya sôló, nazali kokitisela bino yango. Kasi, oyo akopengwa na sima na kati na bino, nakopesa ye etumbu oyo naino napesa moto moko te na mokili.

قَالَ ٱللَّهُ إِنِّي مُنَزِّلُهَا عَلَيۡكُمۡۖ
فَمَن يَكۡفُرۡ بَعۡدُ مِنكُمۡ فَإِنِّيٓ
أُعَذِّبُهُۥ عَذَابٗا لَّآ أُعَذِّبُهُۥٓ أَحَدٗا مِّنَ
ٱلۡعَٰلَمِينَ ١١٥

**116.** Mpe (kanisa) tango Allah akoloba na Issa mwana ya Maryam ete: Yo nde olobaki na bato ete: Bozua ngai na mama na ngai ba nzambe mibale na esika ya Allah? (Issa) Akoloba ete: Nkembo mpe lokumu nayo! Esengeli na ngai te na loba maye nazali na yango ndingisa te!? Soki nalobaki yango, osilaki koyeba. Mpo oyebi maye mazali okati na ngai, kasi nayebi te maye mazali okati nayo. Mpo ya sôló, yo nde ozali na boyebi ya mabombami.

وَإِذۡ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ ءَأَنتَ
قُلۡتَ لِلنَّاسِ ٱتَّخِذُونِي وَأُمِّيَ إِلَٰهَيۡنِ مِن
دُونِ ٱللَّهِۖ قَالَ سُبۡحَٰنَكَ مَا يَكُونُ
لِيٓ أَنۡ أَقُولَ مَا لَيۡسَ لِي بِحَقٍّۚ إِن كُنتُ
قُلۡتُهُۥ فَقَدۡ عَلِمۡتَهُۥۚ تَعۡلَمُ مَا فِي نَفۡسِي
وَلَآ أَعۡلَمُ مَا فِي نَفۡسِكَۚ إِنَّكَ أَنتَ
عَلَّٰمُ ٱلۡغُيُوبِ ١١٦

**117.** Nalobelaki bango sé oyo otindaki ngai na yango ete: Bobondela Allah Nkolo wa ngai mpe Nkolo wa bino. Mpe nazalaki nzeneneke likolo na bango tango nazalaki na bango elongo. Kasi wuta osilaki

مَا قُلۡتُ لَهُمۡ إِلَّا مَآ أَمَرۡتَنِي بِهِۦٓ أَنِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبَّكُمۡۚ وَكُنتُ
عَلَيۡهِمۡ شَهِيدٗا مَّا دُمۡتُ فِيهِمۡۖ فَلَمَّا
تَوَفَّيۡتَنِي كُنتَ أَنتَ ٱلرَّقِيبَ عَلَيۡهِمۡۚ
وَأَنتَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ١١٧

komatisa ngai epai nayo, yo nde otikali mokengeli likolo na bango. Mpo ete ozali nzeneneke likolo ya biloko binso.

**118.** Soki okopesa bango etumbu, bazali bawumbu nayo; mpe soki olimbisi bango, ya sôló, ozali wa bokasi otonda bwanya.

إِن تُعَذِّبۡهُمۡ فَإِنَّهُمۡ عِبَادُكَۖ وَإِن تَغۡفِرۡ
لَهُمۡ فَإِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١١٨

**119.** Allah akoloba ete: Lelo ezali mokolo moye bato ya bosembo bakozua litomba ya bosembo na bango. Bakozala okati ya lola wapi epai mingala mizali kotiola, libela ókati na yango. Allah asepeli na bango, bango mpe basepeli na Allah. Wana nde elonga ya monene.

قَالَ ٱللَّهُ هَٰذَا يَوۡمُ يَنفَعُ ٱلصَّٰدِقِينَ
صِدۡقُهُمۡۚ لَهُمۡ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ رَّضِيَ
ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ وَرَضُواْ عَنۡهُۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ
ٱلۡعَظِيمُ ١١٩

**120.** Bokonzi ya likolo na ya nsé mpe maye mazuami na kati na yango mazali ya Allah. Mpe ye nde azali na bokoki likolo ya biloko binso.

لِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا
فِيهِنَّۚ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرُۢ ١٢٠

## SURATU 6 - AL-AN'ÂM
*(BANYAMA)*




165 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Lokumu na Allah oyo akela likolo na mabele, mpe atie molili mpe bongengi. Sima, baye bapengwi na Nkolo wa bango bazali kokokisa ye na bikelamu.
2. Yende akela bino kowuta na mabele, sima ati elaka (mpona bino), mpe elaka etiyamaka sé epai naye. Sima, bozali kotia tembe.
3. Mpe ye, azali Allah oyo azali o likolo mpe na nsé,[1] ayebaka mabombami ma bino na maye bomonisaka polele. Mpe ayebi maye bozali kosala.
4. Mpe elembo kati ya bilembo bia Nkolo wa bango ekomelaki bango te, sé baboya yango.
5. Mpe basilaki koboya bosembo ntango eyelaki bango; mpe kala mingi te ekoyela bango bansango ya maye bazalaki kotiola.
6. Boye, bazali komona te bato boni tobomaki liboso na bango, tofandisaki bango kati na mokili

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضَ وَجَعَلَ ٱلظُّلُمَٰتِ وَٱلنُّورَ ۖ ثُمَّ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُونَ ١

هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن طِينٍ ثُمَّ قَضَىٰٓ
أَجَلًا ۖ وَأَجَلٌ مُّسَمًّى عِندَهُۥ ۖ ثُمَّ أَنتُمْ
تَمْتَرُونَ ٢

وَهُوَ ٱللَّهُ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَفِى ٱلْأَرْضِ
يَعْلَمُ سِرَّكُمْ وَجَهْرَكُمْ وَيَعْلَمُ مَا
تَكْسِبُونَ ٣

وَمَا تَأْتِيهِم مِّنْ ءَايَةٍ مِّنْ ءَايَٰتِ رَبِّهِمْ
إِلَّا كَانُوا۟ عَنْهَا مُعْرِضِينَ ٤

فَقَدْ كَذَّبُوا۟ بِٱلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ
فَسَوْفَ يَأْتِيهِمْ أَنۢبَٰٓؤُا۟ مَا كَانُوا۟ بِهِۦ
يَسْتَهْزِءُونَ ٥

أَلَمْ يَرَوْا۟ كَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَبْلِهِم
مِّن قَرْنٍ مَّكَّنَّٰهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ

1 Oye nde Allah bazali kobondela na likolo mpe na nsé.

na ndenge ya malamu ndenge tosalela naino bino te? Mpe tokitiselaki bango mbula ebele kowuta o likolo, mpe totiaki mingala mizalaki kotiola na nsé ya makolo ma bango, mpe tobomaki bango mpona masumu ma bango. Mpe sima na bango tokelaki lisanga mosusu ya bato ya sika.

مَا لَمْ نُمَكِّن لَّكُمْ وَأَرْسَلْنَا ٱلسَّمَآءَ
عَلَيْهِم مِّدْرَارًا وَجَعَلْنَا ٱلْأَنْهَٰرَ تَجْرِى
مِن تَحْتِهِمْ فَأَهْلَكْنَٰهُم بِذُنُوبِهِمْ
وَأَنشَأْنَا مِنۢ بَعْدِهِمْ قَرْنًا ءَاخَرِينَ ٦

7. Ata soki tokitiselaka yo buku ekomami na lokasa eye bakoki kosimba na maboko ma bango, mbele bapengwi balingaki koloba: Oyo ezali sé bondoki bwa polele.

وَلَوْ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ كِتَٰبًا فِى قِرْطَاسٍ
فَلَمَسُوهُ بِأَيْدِيهِمْ لَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟
إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ٧

8. Mpe bazali koloba: Mpona nini bakitiselaki ye anzelu te? Kasi soki tokitisaka anzelu, makambo malingaki makokisama, mpe nde bazelisamaki te.

وَقَالُوا۟ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ مَلَكٌ ۖ وَلَوْ أَنزَلْنَا
مَلَكًا لَّقُضِىَ ٱلْأَمْرُ ثُمَّ لَا يُنظَرُونَ ٨

9. Mpe soki toponaka anzelu lokola (ntoma), tolingaki kopesa ye lolenge ya moto, mpe tolingaki kotiyela bango mikakatano na ndenge eye bazali na yango.

وَلَوْ جَعَلْنَٰهُ مَلَكًا لَّجَعَلْنَٰهُ رَجُلًا
وَلَلَبَسْنَا عَلَيْهِم مَّا يَلْبِسُونَ ٩

10. Kasi ya sôló, batiolaki batindami liboso lia yo; kasi, litio lizingaki bango moko mpona maye bazalaki kosakana na yango.

وَلَقَدِ ٱسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ
فَحَاقَ بِٱلَّذِينَ سَخِرُوا۟ مِنْهُم مَّا كَانُوا۟
بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ١٠

11. Loba: Botambola na mabele, botala ndenge ezalaki suka ya babuki lokuta.

قُلْ سِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ ثُمَّ ٱنظُرُوا۟ كَيْفَ
كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُكَذِّبِينَ ١١

12. Loba: Nani azali kokonza maye mazuami o likolo na mabele? Loba: Allah. Asila komikatela kozala na ngolu. Akosangisaka bino o mokolo mwa suka moye mozali na tembe te o kati na yango. Baye bamizangisi bango moko, bango nde bandimaka te.

قُل لِّمَن مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ قُل لِّلَّهِۚ كَتَبَ عَلَىٰ نَفۡسِهِ ٱلرَّحۡمَةَۚ لَيَجۡمَعَنَّكُمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَا رَيۡبَ فِيهِۚ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٢

13. Mpe maye manso mavandaka na butu mpe na moyi mazali ya ye. Mpe ye nde azali moyoki atonda boyebi.

۞ وَلَهُۥ مَا سَكَنَ فِي ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ١٣

14. Loba: Boye natika Allah mpona kozua mosungi mosusu mokeli ya likolo na mabele, mpe yende moleisi, kasi baleisaka ye te? Loba: Bapesi ngai mobeko ete nazala moto ya yambo ya komisokia[1], kasi kozala te omolongo ya basangisi Allah.

قُلۡ أَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَتَّخِذُ وَلِيّٗا فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَهُوَ يُطۡعِمُ وَلَا يُطۡعَمُۗ قُلۡ إِنِّيٓ أُمِرۡتُ أَنۡ أَكُونَ أَوَّلَ مَنۡ أَسۡلَمَۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٤

15. Loba: Ya sôló, nazali kobanga soki nazangi Nkolo nangai botosi, ekozala etumbu enene mokolo yango.

قُلۡ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنۡ عَصَيۡتُ رَبِّي عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٥

16. Oyo akobatelama na yango mokolo wana; ya sôló, (Allah) asili koyokela ye mawa: Mpe wana nde elonga enene.

مَّن يُصۡرَفۡ عَنۡهُ يَوۡمَئِذٖ فَقَدۡ رَحِمَهُۥۚ وَذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡمُبِينُ ١٦

17. Mpe soki Allah apesi yo mikakatano moto akolongola yango azali te kaka sé ye, mpe soki apesi yo bolamu; yende oyo

وَإِن يَمۡسَسۡكَ ٱللَّهُ بِضُرّٖ فَلَا كَاشِفَ لَهُۥٓ إِلَّا هُوَۖ وَإِن يَمۡسَسۡكَ بِخَيۡرٖ فَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٧

1 Kozala mizilima.

azali na nguya likolo ya biloko binso.

وَهُوَ ٱلْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِۦۚ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ
ٱلْخَبِيرُ ١٨

**18.** Mpe ye nde mokonzi likolo ya bawumbu naye, mpe azali na bwanya atonda ba nsango.

قُلْ أَيُّ شَيْءٍ أَكْبَرُ شَهَٰدَةًۖ قُلِ ٱللَّهُۖ
شَهِيدُۢ بَيْنِي وَبَيْنَكُمْۚ وَأُوحِيَ إِلَيَّ
هَٰذَا ٱلْقُرْءَانُ لِأُنذِرَكُم بِهِۦ وَمَنۢ بَلَغَۚ
أَئِنَّكُمْ لَتَشْهَدُونَ أَنَّ مَعَ ٱللَّهِ ءَالِهَةً
أُخْرَىٰۚ قُل لَّآ أَشْهَدُۚ قُلْ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ
وَٰحِدٌ وَإِنَّنِي بَرِيٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ١٩

**19.** Loba: Eloko nini ezali monene koleka litatoli? Loba: Allah, azali nzeneneke kati na ngai na bino, mpe bakitiseli ngai kurani oyo mpo ete nakebisa bino na yango na bato banso ekokomela bango. Boye, bino bozali kotatola ete ezali na ba nzambe mosusu elongo na Allah? Loba: Nakotatola te. Loba: Azali solo Nzambe moko, mpe nazali mosika na maye bozali kosangisa ye na yango.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يَعْرِفُونَهُۥ
كَمَا يَعْرِفُونَ أَبْنَآءَهُمُ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ
أَنفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ٢٠

**20.** Baye topesaki bango buku bayebi ye (Muhammad) ndenge bayebi bana na bango, baye bamizangisi bango moko, bango nde bandimaka te.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ
كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ
ٱلظَّٰلِمُونَ ٢١

**21.** Mpe nani azali mabe koleka moto oyo azali kobukela Allah lokuta mpe azali koboya mikapo mia ye? Ya sôló, babubi bakolonga te.

وَيَوْمَ نَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ
أَشْرَكُوٓاْ أَيْنَ شُرَكَآؤُكُمُ ٱلَّذِينَ كُنتُمْ
تَزْعُمُونَ ٢٢

**22.** Mpe mokolo oyo tokosangisa bango banso sima tokoloba na baye bazalaki kosangisa: Wapi basangisi na bino bozalaki kotutela tolo?

**23.** Na masumu na bango, etikalaki te sé baloba ete: Nakombo ya Allah, Nkolo wa biso tozalaki basangisi te.

ثُمَّ لَمۡ تَكُن فِتۡنَتُهُمۡ إِلَّآ أَن قَالُواْ وَٱللَّهِ
رَبِّنَا مَا كُنَّا مُشۡرِكِينَ ٢٣

**24.** Tala ndenge bakosi milimo na bango moko, mpe esundoli banga maye bazalaki kosangisa (na Allah).

ٱنظُرۡ كَيۡفَ كَذَبُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡۚ وَضَلَّ
عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٢٤

**25.** Mpe okati na bango basusu bazali koyokamela yo, mpe tozipaki mitema na bango mpo ete bayeba yango te[1] mpe matoyi na bango makangami. Mpe elembo nyoso bakomona yango bakondima na yango te. Kino bakoya epai nayo mpo na kosuanisa yo, bapengwi bazali koloba ete: Oyo ezali sé masapo ya bato ya kala.

وَمِنۡهُم مَّن يَسۡتَمِعُ إِلَيۡكَۖ وَجَعَلۡنَا
عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ أَكِنَّةً أَن يَفۡقَهُوهُ وَفِيٓ
ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٗاۚ وَإِن يَرَوۡاْ كُلَّ ءَايَةٖ
لَّا يُؤۡمِنُواْ بِهَاۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوكَ
يُجَٰدِلُونَكَ يَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنۡ
هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٥

**26.** Mpe bazali kopekisa bato bapusana pembeni naye mpe bango moko bazali komipekisa. Nzoka nde bazali komiboma kasi bazali koyeba te.

وَهُمۡ يَنۡهَوۡنَ عَنۡهُ وَيَنۡـَٔوۡنَ عَنۡهُۖ
وَإِن يُهۡلِكُونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡ وَمَا
يَشۡعُرُونَ ٢٦

**27.** Mpe soki omona, ntango bakotelemisa bango liboso ya lifelo bakoloba ete: Eh biso mpasi! Tozonga lisusu na mokili tokoboya mikapo mia Nkolo na biso te, mpe tokozala okati ya bandimi.

وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذۡ وُقِفُواْ عَلَى ٱلنَّارِ فَقَالُواْ
يَٰلَيۡتَنَا نُرَدُّ وَلَا نُكَذِّبَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّنَا
وَنَكُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢٧

**28.** Te! Kasi maye bazalaki kosala mabimi polele, soki bazongisi bango na mokili, bakozongela sé maye bapekisaki bango. Ya sôló, bazali nde bato ya lokuta.

بَلۡ بَدَا لَهُم مَّا كَانُواْ يُخۡفُونَ مِن قَبۡلُۖ
وَلَوۡ رُدُّواْ لَعَادُواْ لِمَا نُهُواْ عَنۡهُ وَإِنَّهُمۡ
لَكَٰذِبُونَ ٢٨

1 Kurani.

**29.** Mpe bazali koloba: Ezali sé bomoyi na biso ya nsé, mpe tokosekwa te.

**30.** Mpe soki omonaka ntango bakotelemisama liboso ya Nkolo na bango, akoloba: Boye oyo ezali solo te? Bakoloba: Iyo na Nkolo na biso! Akoloba: Bomeka etumbu ya maye bozalaki ko mpengwa na yango.

**31.** Basili kozanga baye baboyi kondima na bokutani na Allah, kino ntango ekoyela bango mbalakaka. Bakoloba: Eh! Mawa na biso na maye oyo tomonaki mpamba na kati na yango! Mpe bako mema mikumba na bango na mikongo na bango, mpe oyo nde mikumba ya mabe!

**32.** Mpe bomoyi ya nsé ezali sé liseki mpe lisano, kasi ndako ya lobi nde ezali malamu mpona babangi. Boye bokososola te?

**33.** Tosili koyeba ya sôló ete, ezali kosala yo mpasi maye bazali koloba. Bazali koboya yo te, kasi babubi bazali nde koboya mikapo mia Allah.

**34.** Mpe basilaki koboya batindami liboso nayo, mpe bakangaki mitema na maye bazuaki bango na lokuta, mpe banyokuamaki, kino lisungi na biso eyaki. Kasi,

وَقَالُوٓاْ إِنۡ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنۡيَا وَمَا
نَحۡنُ بِمَبۡعُوثِينَ ٢٩

وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذۡ وُقِفُواْ عَلَىٰ رَبِّهِمۡۚ قَالَ
أَلَيۡسَ هَٰذَا بِٱلۡحَقِّۚ قَالُواْ بَلَىٰ وَرَبِّنَاۚ
قَالَ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ
تَكۡفُرُونَ ٣٠

قَدۡ خَسِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِلِقَآءِ ٱللَّهِۖ
حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَتۡهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغۡتَةٗ قَالُواْ
يَٰحَسۡرَتَنَا عَلَىٰ مَا فَرَّطۡنَا فِيهَا وَهُمۡ
يَحۡمِلُونَ أَوۡزَارَهُمۡ عَلَىٰ ظُهُورِهِمۡۚ أَلَا
سَآءَ مَا يَزِرُونَ ٣١

وَمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَآ إِلَّا لَعِبٞ وَلَهۡوٞۖ
وَلَلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَۚ أَفَلَا
تَعۡقِلُونَ ٣٢

قَدۡ نَعۡلَمُ إِنَّهُۥ لَيَحۡزُنُكَ ٱلَّذِي يَقُولُونَۖ
فَإِنَّهُمۡ لَا يُكَذِّبُونَكَ وَلَٰكِنَّ
ٱلظَّٰلِمِينَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ يَجۡحَدُونَ ٣٣

وَلَقَدۡ كُذِّبَتۡ رُسُلٞ مِّن قَبۡلِكَ فَصَبَرُواْ
عَلَىٰ مَا كُذِّبُواْ وَأُوذُواْ حَتَّىٰٓ أَتَىٰهُمۡ
نَصۡرُنَاۚ وَلَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِ ٱللَّهِۚ وَلَقَدۡ
جَآءَكَ مِن نَّبَإِيْ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٣٤

mbongwana ezali te na maloba ya Allah. Mpe ya sôló nsango ya batindami esili kokomela yo.

وَإِن كَانَ كَبُرَ عَلَيۡكَ إِعۡرَاضُهُمۡ فَإِنِ
ٱسۡتَطَعۡتَ أَن تَبۡتَغِيَ نَفَقٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ
أَوۡ سُلَّمٗا فِي ٱلسَّمَآءِ فَتَأۡتِيَهُم بِـَٔايَةٖۚ وَلَوۡ
شَآءَ ٱللَّهُ لَجَمَعَهُمۡ عَلَى ٱلۡهُدَىٰۚ فَلَا
تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ ﴿٣٥﴾

**35.** Mpe soki koboya na bango ezali kosala yo mpasi, mpe soki ozalaki na makoki, ya koluka nzela na mabele to mpe ozua emateli mpona kobuta na mapata mpona komemela bango bikamwiseli; mpe soki Allah alingaki nde atiaki bango banso na nzela ya semba, kasi kozala te o kati na baye bazanga mayele.

۞ إِنَّمَا يَسۡتَجِيبُ ٱلَّذِينَ يَسۡمَعُونَۘ
وَٱلۡمَوۡتَىٰ يَبۡعَثُهُمُ ٱللَّهُ ثُمَّ إِلَيۡهِ
يُرۡجَعُونَ ﴿٣٦﴾

**36.** Ya sôlo, ezali sé baye bazali koyoka nde bayambaka mbela (ya bondimi); kasi mpona bawa, Allah akosekwisa bango. Mpe epai naye nde bakozongisama.

وَقَالُواْ لَوۡلَا نُزِّلَ عَلَيۡهِ ءَايَةٞ مِّن رَّبِّهِۦۚ
قُلۡ إِنَّ ٱللَّهَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يُنَزِّلَ ءَايَةٗ
وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ﴿٣٧﴾

**37.** Mpe balobi: Mpona nini elembo ekitelaki ye te epai na Nkolo naye? Loba: Ya sôló Allah azali na makoki ya kokitisa elembo, nzoka nde ebele na bango bazali koyeba te.

وَمَا مِن دَآبَّةٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا طَٰٓئِرٖ
يَطِيرُ بِجَنَاحَيۡهِ إِلَّآ أُمَمٌ أَمۡثَالُكُمۚ مَّا
فَرَّطۡنَا فِي ٱلۡكِتَٰبِ مِن شَيۡءٖۚ ثُمَّ إِلَىٰ
رَبِّهِمۡ يُحۡشَرُونَ ﴿٣٨﴾

**38.** Mpe ezali na nyama[(1)] moko te ezali kotambola likolo na mabele, mpe ndeke moko te ezali kopumbwa na mapapu naye, sé kaka bazala na lisanga lokola bino. Mpe totikaki eloko moko te okati ya buku. Na sima, epai na Nkolo na bango nde bakosangisama.

1 **Nyama**: Ezali: Bikelamu nionso oyo etambolaka likolo ya mabele.

**39.** Mpe baye bazali kozua mikapo mia biso na lokuta, bazali lokola baye matoyi mpe minoko mia bango mikufa bazali okati ya molili: Allah azali kobungisa oyo alingi mpe azali kokamba oyo alingi na nzela ya semba.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا صُمّٞ وَبُكۡمٞ فِي
ٱلظُّلُمَٰتِۗ مَن يَشَإِ ٱللَّهُ يُضۡلِلۡهُ وَمَن
يَشَأۡ يَجۡعَلۡهُ عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٣٩

**40.** Loba: Boyebisa ngai soki etumbu ya Allah eyeli bino to mpe mokolo ya suka ekomeli bino? Bokobelela nzambe mosusu botika Allah soki bozali na bosembo?

قُلۡ أَرَءَيۡتَكُمۡ إِنۡ أَتَىٰكُمۡ عَذَابُ ٱللَّهِ
أَوۡ أَتَتۡكُمُ ٱلسَّاعَةُ أَغَيۡرَ ٱللَّهِ تَدۡعُونَ
إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٤٠

**41.** Te; ye nde bokobelela mpe akolongola maye bozalaki kobondela ye mpona yango soki alingi, mpe bokobosana maye bozalaki kosangisa ye na yango.

بَلۡ إِيَّاهُ تَدۡعُونَ فَيَكۡشِفُ مَا
تَدۡعُونَ إِلَيۡهِ إِن شَآءَ وَتَنسَوۡنَ مَا
تُشۡرِكُونَ ٤١

**42.** Mpe ya sôló, tosilaki kotinda[1] epai ya bato liboso nayo, na sima tozuaki bango na bampasi ya makasi nzala mpe bamalali ya makasi mpo ete ntango mosusu bakolomba (ngolu na biso).

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَآ إِلَىٰٓ أُمَمٖ مِّن قَبۡلِكَ
فَأَخَذۡنَٰهُم بِٱلۡبَأۡسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ لَعَلَّهُمۡ
يَتَضَرَّعُونَ ٤٢

**43.** Ntango bampasi na biso eyelaki bango, mpona nini balombaki ngolu na biso te! Mitema na bango mikomaki makasi mpe satana abongisela bango maye bazalaki kosala.

فَلَوۡلَآ إِذۡ جَآءَهُم بَأۡسُنَا تَضَرَّعُواْ
وَلَٰكِن قَسَتۡ قُلُوبُهُمۡ وَزَيَّنَ لَهُمُ
ٱلشَّيۡطَٰنُ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٤٣

1 Batindami.

**44.** Mpe ntango babosanaki maye bayebisaki bango, tofungolelaki bango bizipela ya biloko binso kino ntango basepeli na maye bazui, tozuaki bango mbalakaka, tala ndenge basilaki kozanga elikia.

فَلَمَّا نَسُواْ مَا ذُكِّرُواْ بِهِۦ فَتَحۡنَا
عَلَيۡهِمۡ أَبۡوَٰبَ كُلِّ شَيۡءٍ حَتَّىٰٓ إِذَا
فَرِحُواْ بِمَآ أُوتُوٓاْ أَخَذۡنَٰهُم بَغۡتَةٗ فَإِذَا
هُم مُّبۡلِسُونَ ٤٤

**45.** Boye nde lisanga ya babubi esilaki kopanzana, mpe matondi na Allah Nkolo ya mikili.

فَقُطِعَ دَابِرُ ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْۚ
وَٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٥

**46.** Loba: Bomoni boni soki Allah azui koyoka na bino na komona na bino mpe akangi mitema na bino? Nzambe mosusu nani akoyela bino yango na esika ya Allah? Tala ndenge tozali kolimbolela bango bilembo polele, kasi bazali sé kopesa mokongo.

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِنۡ أَخَذَ ٱللَّهُ سَمۡعَكُمۡ
وَأَبۡصَٰرَكُمۡ وَخَتَمَ عَلَىٰ قُلُوبِكُم مَّنۡ
إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِ يَأۡتِيكُم بِهِۗ ٱنظُرۡ كَيۡفَ
نُصَرِّفُ ٱلۡأٓيَٰتِ ثُمَّ هُمۡ يَصۡدِفُونَ ٤٦

**47.** Loba: Bokanisi nini soki etumbu ya Allah eyeli bino mbalakaka to polele? Boye, ekobebisama sé bato mabe (babubi)?

قُلۡ أَرَءَيۡتَكُمۡ إِنۡ أَتَىٰكُمۡ عَذَابُ ٱللَّهِ
بَغۡتَةً أَوۡ جَهۡرَةً هَلۡ يُهۡلَكُ إِلَّا ٱلۡقَوۡمُ
ٱلظَّٰلِمُونَ ٤٧

**48.** Mpe totindaka batindami te sé bazala bapesi nsango malamu to bakebisi. Na yango; oyo akondima mpe abongisi, babanga te mpe bazala na mawa te.

وَمَا نُرۡسِلُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ
وَمُنذِرِينَۖ فَمَنۡ ءَامَنَ وَأَصۡلَحَ فَلَا
خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٤٨

**49.** Mpe ba oyo bakozua bilembo nabiso na lokuta, etumbu ekozua bango na ntina ya maye bazalaki kobebisa.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَمَسُّهُمُ
ٱلۡعَذَابُ بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ٤٩

**50.** Loba: Nakoki koyebisa bino te ete nazali na sanduku ya nkita ya Allah, mpe nayebi mabombami te, mpe nakoki koloba te ete na zali anzelu, nazali; kolanda sé maye makiteli ngai na emoniseli. Loba: Oyo azali na miso akokani na oyo akufa miso? Bokokanisa te?

قُل لَّآ أَقُولُ لَكُمۡ عِندِي خَزَآئِنُ ٱللَّهِ
وَلَآ أَعۡلَمُ ٱلۡغَيۡبَ وَلَآ أَقُولُ لَكُمۡ إِنِّي
مَلَكٌۖ إِنۡ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّۚ قُلۡ
هَلۡ يَسۡتَوِي ٱلۡأَعۡمَىٰ وَٱلۡبَصِيرُۚ أَفَلَا
تَتَفَكَّرُونَ ٥٠

**51.** Mpe kebisa na yango[1] baye bazali kobanga ete bakosangisama liboso ya Nkolo wa bango, bazali na mobateli te mpe molobeli te na botiki naye mpo ete babanga.[2]

وَأَنذِرۡ بِهِ ٱلَّذِينَ يَخَافُونَ أَن يُحۡشَرُوٓاْ
إِلَىٰ رَبِّهِمۡ لَيۡسَ لَهُم مِّن دُونِهِۦ وَلِيّٞ
وَلَا شَفِيعٞ لَّعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ٥١

**52.** Mpe kobengana te baye bazali kobondela Nkolo na bango ntongo mpe mpokwa bazali koluka elongi naye. Ozali na eloko te mpona lifuta na bango, bango mpe bazali na eloko te mpona lifuta nayo. Soki obengani bango okozala akati ya babubi.

وَلَا تَطۡرُدِ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ رَبَّهُم
بِٱلۡغَدَوٰةِ وَٱلۡعَشِيِّ يُرِيدُونَ وَجۡهَهُۥۖ
مَا عَلَيۡكَ مِنۡ حِسَابِهِم مِّن شَيۡءٖ
وَمَا مِنۡ حِسَابِكَ عَلَيۡهِم مِّن شَيۡءٖ
فَتَطۡرُدَهُمۡ فَتَكُونَ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٢

**53.** Na boye nde totiaki bango na bango na kati ya komekama mpo baloba ete: Ba oyo nde Allah apesi bango bolamu likolo na biso? Boye Allah te nde ayebi baye bapesaka melesi?

وَكَذَٰلِكَ فَتَنَّا بَعۡضَهُم بِبَعۡضٖ لِّيَقُولُوٓاْ
أَهَٰٓؤُلَآءِ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مِّنۢ بَيۡنِنَآۗ
أَلَيۡسَ ٱللَّهُ بِأَعۡلَمَ بِٱلشَّٰكِرِينَ ٥٣

1 Kurani.
2 Allah.

**54.** Mpe soki baye bandimi na mikapo na biso bayei epai nayo, mpe loba: Kimia ezala likolo na bino, Nkolo na bino akoma likolo naye ngolu ete oyo kati na bino akosala mabe nakozanga koyeba, sima atubeli mpe abongisi, ya sôló azali molimbisi atonda ngolu.

وَإِذَا جَآءَكَ ٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِـَٔايَٰتِنَا
فَقُلۡ سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡۖ كَتَبَ رَبُّكُمۡ
عَلَىٰ نَفۡسِهِ ٱلرَّحۡمَةَ أَنَّهُۥ مَنۡ عَمِلَ
مِنكُمۡ سُوٓءَۢا بِجَهَٰلَةٖ ثُمَّ تَابَ مِنۢ
بَعۡدِهِۦ وَأَصۡلَحَ فَأَنَّهُۥ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥٤

**55.** Ndenge wana nde tozali kolimbola mikapo, mpo ete nzela ya bato mabe ebima polele.

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ وَلِتَسۡتَبِينَ
سَبِيلُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٥٥

**56.** Loba: Bapekisaki ngai kobondela baye bozali kobondela elongo na Allah. Loba: Ngai nakolanda ba mposa na bino te, noki nakobunga mpe nakozala kati ya bakambami te.

قُلۡ إِنِّي نُهِيتُ أَنۡ أَعۡبُدَ ٱلَّذِينَ
تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِۚ قُل لَّآ أَتَّبِعُ
أَهۡوَآءَكُمۡ قَدۡ ضَلَلۡتُ إِذٗا وَمَآ أَنَا۠ مِنَ
ٱلۡمُهۡتَدِينَ ٥٦

**57.** Loba: Ya sôló, nazali na polele ya Nkolo na ngai, mpe boboyi yango. Maye bozali kowelisa ezali na maboko na ngai te. Kokata makambo ezali sé mibeko ya Allah, azali kokata na bosembo mpe ye nde mokaboli ya malamu.

قُلۡ إِنِّي عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّي وَكَذَّبۡتُم
بِهِۦۚ مَا عِندِي مَا تَسۡتَعۡجِلُونَ بِهِۦٓۚ إِنِ
ٱلۡحُكۡمُ إِلَّا لِلَّهِۖ يَقُصُّ ٱلۡحَقَّۖ وَهُوَ خَيۡرُ
ٱلۡفَٰصِلِينَ ٥٧

**58.** Loba: Soki oyo bozali kowelisa (etumbu eya noki) ezalaki na maboko na ngai mbele esilaki kokata kati na ngai na bino, mpe Allah nde ayebi babubi.

قُل لَّوۡ أَنَّ عِندِي مَا تَسۡتَعۡجِلُونَ بِهِۦ
لَقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡۗ وَٱللَّهُ
أَعۡلَمُ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٥٨

**59.** Mpe ye nde azali na bafungola ya mabombami, moko te ayebi yango sé ye, mpe ayebi maye

۞ وَعِندَهُۥ مَفَاتِحُ ٱلۡغَيۡبِ لَا يَعۡلَمُهَآ
إِلَّا هُوَۚ وَيَعۡلَمُ مَا فِي ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِۚ

mazali na mabele mpe na mayi; mpe lokasa moko te (ya nzete) ekokweya kino ayeba yango. Mpe ezali na mbuma moko te (ya moke) na kati na molili ya mabele, ezala ya mobesu to ya kokawka kino esila kokomama o kati ya buku ya polele.

وَمَا تَسۡقُطُ مِن وَرَقَةٍ إِلَّا يَعۡلَمُهَا وَلَا
حَبَّةٖ فِي ظُلُمَٰتِ ٱلۡأَرۡضِ وَلَا رَطۡبٖ
وَلَا يَابِسٍ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٖ ٥٩

**60.** Mpe na kati ya butu ye nde azali kozua milimo na bino,[1] mpe ayebi maye bosalaki na moyi. Sima azali kolamusa bino kati na yango mpo ete elaka ekokisama. Mpe epai naye bozongi na bino ezali, sima akoyebisa bino maye bozalaki kosala.

وَهُوَ ٱلَّذِي يَتَوَفَّىٰكُم بِٱلَّيۡلِ وَيَعۡلَمُ
مَا جَرَحۡتُم بِٱلنَّهَارِ ثُمَّ يَبۡعَثُكُمۡ
فِيهِ لِيُقۡضَىٰٓ أَجَلٞ مُّسَمّٗىۖ ثُمَّ إِلَيۡهِ
مَرۡجِعُكُمۡ ثُمَّ يُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ
تَعۡمَلُونَ ٦٠

**61.** Mpe azali mokonzi likolo na bawumbu naye. Mpe azali kotindela bino bakengeli. Kino liwa ekokomela moko kati na bino, batindami na biso (ba anzelu) bazali kolongola ye molimo na liseki te.

وَهُوَ ٱلۡقَاهِرُ فَوۡقَ عِبَادِهِۦۖ وَيُرۡسِلُ
عَلَيۡكُمۡ حَفَظَةً حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ
أَحَدَكُمُ ٱلۡمَوۡتُ تَوَفَّتۡهُ رُسُلُنَا وَهُمۡ لَا
يُفَرِّطُونَ ٦١

**62.** Sima, bazongi epai na Allah mokonzi na bango ya sôló, boye mobeko mozali ya ye te? Mpe azali lombango na kofuta.

ثُمَّ رُدُّوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ مَوۡلَىٰهُمُ ٱلۡحَقِّۚ أَلَا لَهُ
ٱلۡحُكۡمُ وَهُوَ أَسۡرَعُ ٱلۡحَٰسِبِينَ ٦٢

**63.** Loba: Nani akobikisa bino na molili ya mabele mpe ya mayi? Bokobelela ye na kokitisama mpe na kobanga ete soki abikisi biso na oyo, tokozala okati ya batondi.

قُلۡ مَن يُنَجِّيكُم مِّن ظُلُمَٰتِ ٱلۡبَرِّ
وَٱلۡبَحۡرِ تَدۡعُونَهُۥ تَضَرُّعٗا وَخُفۡيَةٗ
لَّئِنۡ أَنجَىٰنَا مِنۡ هَٰذِهِۦ لَنَكُونَنَّ مِنَ
ٱلشَّٰكِرِينَ ٦٣

1 Na pongi.

**64.** Loba: Allah nde akokangola bino kati na yango mpe na ba mpasi nioso, na sima, bozongi kosangisa ye lisusu (na binzambe nzambe).

قُلِ ٱللَّهُ يُنَجِّيكُم مِّنۡهَا وَمِن كُلِّ كَرۡبٖ ثُمَّ أَنتُمۡ تُشۡرِكُونَ ٦٤

**65.** Loba: Azali na makoki ya kotindela bino etumbu na likolo to na nsé, na makolo na bino to mpe azipa bino na mabulu ya bitumba mpe ayokisa bino mpasi ya bitumba bino nabino. Tala ndenge tozali kolimbola mikapo mia biso, ntango mosusu bakoki kososola.

قُلۡ هُوَ ٱلۡقَادِرُ عَلَىٰٓ أَن يَبۡعَثَ عَلَيۡكُمۡ عَذَابٗا مِّن فَوۡقِكُمۡ أَوۡ مِن تَحۡتِ أَرۡجُلِكُمۡ أَوۡ يَلۡبِسَكُمۡ شِيَعٗا وَيُذِيقَ بَعۡضَكُم بَأۡسَ بَعۡضٍۗ ٱنظُرۡ كَيۡفَ نُصَرِّفُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَفۡقَهُونَ ٦٥

**66.** Mpe bato nayo bazui yango lokuta mpe yango ezali bosembo. Loba: Nazali mobateli na bino te.

وَكَذَّبَ بِهِۦ قَوۡمُكَ وَهُوَ ٱلۡحَقُّۚ قُل لَّسۡتُ عَلَيۡكُم بِوَكِيلٖ ٦٦

**67.** Nsango na nsango ezali na ngonga na yango, mpe kala mingi te bokoyeba.

لِّكُلِّ نَبَإٖ مُّسۡتَقَرّٞۚ وَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٦٧

**68.** Mpe soki omoni baye bazali kotiola mikapo na biso, zala mosika na bango kino bakozua lisolo mosusu. Mpe soki esali ete satana abosanisi yo, kofanda te sima ya bokundoli elongo na babubi.

وَإِذَا رَأَيۡتَ ٱلَّذِينَ يَخُوضُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ حَتَّىٰ يَخُوضُواْ فِي حَدِيثٍ غَيۡرِهِۦۚ وَإِمَّا يُنسِيَنَّكَ ٱلشَّيۡطَٰنُ فَلَا تَقۡعُدۡ بَعۡدَ ٱلذِّكۡرَىٰ مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٦٨

**69.** Mpe babangi (Allah) bazali na eloko te ya kofuta mpona bato ya lolenge wana, kasi ezali sé bokundoli ntango mosusu bakobanga.

وَمَا عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَّقُونَ مِنۡ حِسَابِهِم مِّن شَيۡءٖ وَلَٰكِن ذِكۡرَىٰ لَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ٦٩

**70.** Tika baye bazui lingomba na bango na liseki mpe lisano, mpe bomoyi ya nsé ekosi bango. Mpe kundola na oyo[1] mpo ete molimo moko te ebebisama na maye azuaki. Akozala na mobateli te lokola Allah mpe na molobeli te, likabo nyoso akoya na yango mpona kokangola ye ekondimama te. Ba oyo wana nde bamibebisaki bango moko mpona maye bazuaki, bakomela mayi ya móto mpe bakozala na etumbu ya makasi na ntina ya maye bazalaki kopengwa.

وَذَرِ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَهُمۡ لَعِبٗا وَلَهۡوٗا
وَغَرَّتۡهُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۚ وَذَكِّرۡ بِهِۦٓ
أَن تُبۡسَلَ نَفۡسُۢ بِمَا كَسَبَتۡ لَيۡسَ
لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيّٞ وَلَا شَفِيعٞ
وَإِن تَعۡدِلۡ كُلَّ عَدۡلٖ لَّا يُؤۡخَذۡ مِنۡهَآۗ
أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ أُبۡسِلُواْ بِمَا كَسَبُواْۖ لَهُمۡ
شَرَابٞ مِّنۡ حَمِيمٖ وَعَذَابٌ أَلِيمُۢ بِمَا
كَانُواْ يَكۡفُرُونَ ٧٠

**71.** Loba: Boye, tokobelela elongo na Allah oyo ekosalisa biso te mpe ekonyokolo biso te? Mpe tozonga sima wana Allah asili kokamba biso mpo tozala lokola moto oyo basatana basili kokweisa ye mpe azali kotelengana na mabele? Ata baninga bazali kobenga ye na nzela ya semba ete: Yaka epai na biso; loba:nzela ya Allah ezali nzela ya semba mpe tobengamaki ete tomisokia epai na Nkolo ya mikili.

قُلۡ أَنَدۡعُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُنَا
وَلَا يَضُرُّنَا وَنُرَدُّ عَلَىٰٓ أَعۡقَابِنَا بَعۡدَ إِذۡ
هَدَىٰنَا ٱللَّهُ كَٱلَّذِى ٱسۡتَهۡوَتۡهُ ٱلشَّيَٰطِينُ
فِى ٱلۡأَرۡضِ حَيۡرَانَ لَهُۥٓ أَصۡحَٰبٞ
يَدۡعُونَهُۥٓ إِلَى ٱلۡهُدَى ٱئۡتِنَاۗ قُلۡ إِنَّ
هُدَى ٱللَّهِ هُوَ ٱلۡهُدَىٰۖ وَأُمِرۡنَا لِنُسۡلِمَ
لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧١

**72.** Mpe ete botelemisa losambo mpe bobanga ye, mpe epai naye nde bokosangisama.

وَأَنۡ أَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّقُوهُۚ وَهُوَ ٱلَّذِىٓ
إِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٧٢

1 Kurani.

**73.** Mpe yende akelaki likolo na mabele na bosembo, mpe mokolo akoloba zala mpe ekozala, liloba naye ya sôló, ye nde mokonzi ya mokolo bakofula na kelelo, azali moyebi ya mabombami na makambo ya polele mpe azali wa bwányá atonda bansango.

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ
بِٱلْحَقِّ وَيَوْمَ يَقُولُ كُن فَيَكُونُ قَوْلُهُ
ٱلْحَقُّ وَلَهُ ٱلْمُلْكُ يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ
عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ
ٱلْخَبِيرُ ٧٣

**74.** Mpe ntango Ibrâhîm alobaki na tata naye Âzar: Ozali kozua bikeko banzambe? Ya sôló nazali komona yo na bato nayo na libunga ya polele.

۞ وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ ءَازَرَ أَتَتَّخِذُ
أَصْنَامًا ءَالِهَةً إِنِّىٓ أَرَىٰكَ وَقَوْمَكَ فِى
ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ٧٤

**75.** Lolenge wana nde tolakisaki Ibrâhîm bokonzi ya likolo na ya nsé mpo ete azala nakondima ya sôló.

وَكَذَٰلِكَ نُرِىٓ إِبْرَٰهِيمَ مَلَكُوتَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلِيَكُونَ مِنَ
ٱلْمُوقِنِينَ ٧٥

**76.** Mpe ntango butu eyindelaki ye, amonaki monzoto mpe alobi: Oyo nde Nkolo na ngai, mpe ntango elimwaki, alobi: Nalingaka biloko ya kolimwa te.

فَلَمَّا جَنَّ عَلَيْهِ ٱلَّيْلُ رَءَا كَوْكَبًا قَالَ
هَٰذَا رَبِّى فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَآ أُحِبُّ
ٱلْءَافِلِينَ ٧٦

**77.** Mpe ntango amonaki sanza ebimi, alobi: Oyo nde Nkolo na ngai, mpe ntango elimwaki alobaki: Soki Nkolo na ngai akambi ngai te nakozala elongo na baye babunga.

فَلَمَّا رَءَا ٱلْقَمَرَ بَازِغًا قَالَ هَٰذَا رَبِّى
فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَئِن لَّمْ يَهْدِنِى رَبِّى
لَأَكُونَنَّ مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلضَّآلِّينَ ٧٧

**78.** Mpe ntango amonaki mwese (moyi) alobi: Oyo nde Nkolo na ngai, oyo azali monene koleka! Mpe ntango elimwaki alobi: Oh

فَلَمَّا رَءَا ٱلشَّمْسَ بَازِغَةً قَالَ هَٰذَا رَبِّى
هَٰذَآ أَكْبَرُ فَلَمَّآ أَفَلَتْ قَالَ يَٰقَوْمِ إِنِّى
بَرِىٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ٧٨

bato na ngai! Ya sôló, nazali mosika na bino na maye bozali kosangisa (Allah) nayango;

**79.** Ya sôló, ngai na bongoli elongi na ngai epai ya oyo akeli likolo mpe mabele na bomoko bwaye, mpe nazali o kati ya basambeli ya bikeko te.

**80.** Mpe bato naye basuanisi ye, alobi: Bokosuanisa ngai mpo na Allah naye asili kokamba ngai? Mpe nazali kobanga te maye bozali kosangisa ye na yango, sé oyo Nkolo na ngai alingi, Nkolo na ngai aleka biloko nyoso na boyebi, bokokanisa te?

**81.** Mpe ndenge nini nakobanga maye bosangisi mpe bozali kobanga te ete bosangisi Allah na maye akitisela yango elembetele te? Na yango; Lisanga nini Esengeli ebatelama soki boyebi?

**82.** Baye bandima mpe balatisi bondimi na bango mabe te, bango wana nde bazali na kimia (babatelami) mpe bango nde bakambami.

**83.** Wana nde elembetele na biso eye topesaki na Ibrâhîm likolo ya bato naye. Totombolaka mpete ya nani tolingi, ya sôló, Nkolo nayo azali wa bwanya atonda boyebi.

إِنِّي وَجَّهْتُ وَجْهِيَ لِلَّذِي فَطَرَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ حَنِيفًاۖ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ
ٱلْمُشْرِكِينَ ٧٩

وَحَآجَّهُۥ قَوْمُهُۥۚ قَالَ أَتُحَٰٓجُّوٓنِّي فِي ٱللَّهِ
وَقَدْ هَدَىٰنِۚ وَلَآ أَخَافُ مَا تُشْرِكُونَ بِهِۦٓ
إِلَّآ أَن يَشَآءَ رَبِّي شَيْـًٔاۚ وَسِعَ رَبِّي كُلَّ
شَيْءٍ عِلْمًاۚ أَفَلَا تَتَذَكَّرُونَ ٨٠

وَكَيْفَ أَخَافُ مَآ أَشْرَكْتُمْ وَلَا تَخَافُونَ
أَنَّكُمْ أَشْرَكْتُم بِٱللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ
عَلَيْكُمْ سُلْطَٰنًاۚ فَأَيُّ ٱلْفَرِيقَيْنِ أَحَقُّ
بِٱلْأَمْنِۖ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ٨١

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَمْ يَلْبِسُوٓاْ إِيمَٰنَهُم
بِظُلْمٍ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلْأَمْنُ وَهُم
مُّهْتَدُونَ ٨٢

وَتِلْكَ حُجَّتُنَآ ءَاتَيْنَٰهَآ إِبْرَٰهِيمَ عَلَىٰ
قَوْمِهِۦۚ نَرْفَعُ دَرَجَٰتٍ مَّن نَّشَآءُۗ إِنَّ
رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ٨٣

**84.** Mpe Topesaki ye likabo ya Is'hâq na Ya'qûb, mpe tokambaki bango banso babale, mpe Nûh tokambaki liboso, mpe na libota naye: Dâwud, Suleyman, Ayûb, Yûsuf, Mûssa mpe Hâruna.(1) Na boye nde tofutaka bato malamu.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَۚ كُلًّا
هَدَيۡنَاۚ وَنُوحًا هَدَيۡنَا مِن قَبۡلُۖ وَمِن
ذُرِّيَّتِهِۦ دَاوُۥدَ وَسُلَيۡمَٰنَ وَأَيُّوبَ
وَيُوسُفَ وَمُوسَىٰ وَهَٰرُونَۚ وَكَذَٰلِكَ
نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٨٤

**85.** Mpe Zakariya na Yahya mpe Issa mpe Il'yâs,(2) nyoso bazalaki bato ya misala malamu;

وَزَكَرِيَّا وَيَحۡيَىٰ وَعِيسَىٰ وَإِلۡيَاسَۖ كُلّٞ
مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٨٥

**86.** Mpe Ismâîl na Al-yasa' mpe Yûnus na Loth, mpe topesaki bango koleka bato awa na mokili.

وَإِسۡمَٰعِيلَ وَٱلۡيَسَعَ وَيُونُسَ وَلُوطٗاۚ وَكُلّٗا
فَضَّلۡنَا عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨٦

**87.** Mpe basusu kati ya batata na bango mpe bana na bango mpe bandeko na bango, toponaki bango mpe tokambaki bango na nzela ya semba.

وَمِنۡ ءَابَآئِهِمۡ وَذُرِّيَّٰتِهِمۡ وَإِخۡوَٰنِهِمۡۖ
وَٱجۡتَبَيۡنَٰهُمۡ وَهَدَيۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ صِرَٰطٖ
مُّسۡتَقِيمٖ ٨٧

**88.** Wana nde bokambi ya Allah azali kokamba na yango nani alingi kati na bawumbu naye. Soki basangisaki (Allah) mbele misala na bango mibebisamaki.

ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهۡدِي بِهِۦ مَن يَشَآءُ
مِنۡ عِبَادِهِۦۚ وَلَوۡ أَشۡرَكُواْ لَحَبِطَ عَنۡهُم
مَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٨٨

**89.** Ba oyo wana nde topesaki bango buku mpe mibeko mpe bontoma, mpe soki ba oyo bapengwi na yango, kasi tosili kopesa mokumba na yango epai na bato mosusu oyo bakopengwa na yango te.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ
وَٱلۡحُكۡمَ وَٱلنُّبُوَّةَۚ فَإِن يَكۡفُرۡ بِهَا
هَٰٓؤُلَآءِ فَقَدۡ وَكَّلۡنَا بِهَا قَوۡمٗا لَّيۡسُواْ بِهَا
بِكَٰفِرِينَ ٨٩

1 **Hâruna:** Botala: suratu An-Nisâ: 163, Al-Baqarah: 248.

2 Eliya.

**90.** Ba oyo wana nde Allah akambi bango, landa nzela na bango. Loba: Nazali kosenga bino yango lifuta te, yango ezali sé bokundoli mpona molongo mobimba.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُۖ فَبِهُدَىٰهُمُ
ٱقْتَدِهْۗ قُل لَّآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًاۖ إِنْ
هُوَ إِلَّا ذِكْرَىٰ لِلْعَٰلَمِينَ ٩٠

**91.** Bapesi Allah lukumu naye te ndenge esengeli, ntango balobi ete: Allah akitisi eloko te apai na moto. Loba: Nani akitisaki buku oyo Mûssa ayaki na yango bongengi mpe bokambi mpona bato? Bokomaki yango na bamakasa bazali kobimisa yango mpe bozali kobomba ebele kati na yango. Etangisi bino na batata na bino maye boyebaki liboso te, loba: Allah, sima tika bango basakana na kati ya libunga na bango.

وَمَا قَدَرُواْ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦٓ إِذْ قَالُواْ
مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَىٰ بَشَرٍ مِّن شَىْءٍۗ
قُلْ مَنْ أَنزَلَ ٱلْكِتَٰبَ ٱلَّذِى جَآءَ
بِهِۦ مُوسَىٰ نُورًا وَهُدًى لِّلنَّاسِۖ
تَجْعَلُونَهُۥ قَرَاطِيسَ تُبْدُونَهَا وَتُخْفُونَ
كَثِيرًاۖ وَعُلِّمْتُم مَّا لَمْ تَعْلَمُوٓاْ أَنتُمْ
وَلَآ ءَابَآؤُكُمْۖ قُلِ ٱللَّهُۖ ثُمَّ ذَرْهُمْ فِى
خَوْضِهِمْ يَلْعَبُونَ ٩١

**92.** Kasi buku oyo (kurani) tokitisi yango epambolami ezali kondima na oyo ekitaki liboso, mpe mpo ete okebisa na yango mama ya bituka[1] na baye bazali zingazinga na yango.[2] Mpe na baye bandimi na mokolo ya suka bazali kondima na yango mpe bazali kobatela losambo na bango.

وَهَٰذَا كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ مُبَارَكٌ مُّصَدِّقُ
ٱلَّذِى بَيْنَ يَدَيْهِ وَلِتُنذِرَ أُمَّ ٱلْقُرَىٰ
وَمَنْ حَوْلَهَاۚ وَٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِٱلْـَٔاخِرَةِ
يُؤْمِنُونَ بِهِۦۖ وَهُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ
يُحَافِظُونَ ٩٢

**93.** Mpe nani azali moto mabe koleka moto oyo alobi lokuta na nkombo ya Allah? To mpe azali koloba

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا
أَوْ قَالَ أُوحِىَ إِلَىَّ وَلَمْ يُوحَ إِلَيْهِ شَىْءٌ

1 Makkah.

2 **Elingi koloba**: Nzinganzinga ya Makkah mpe na mokili mobimba.

وَمَن قَالَ سَأُنزِلُ مِثۡلَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُۗ
وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّـٰلِمُونَ فِي غَمَرَٰتِ
ٱلۡمَوۡتِ وَٱلۡمَلَـٰٓئِكَةُ بَاسِطُوٓاْ أَيۡدِيهِمۡ
أَخۡرِجُوٓاْ أَنفُسَكُمُۖ ٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَوۡنَ
عَذَابَ ٱلۡهُونِ بِمَا كُنتُمۡ تَقُولُونَ عَلَى
ٱللَّهِ غَيۡرَ ٱلۡحَقِّ وَكُنتُمۡ عَنۡ ءَايَٰتِهِۦ
تَسۡتَكۡبِرُونَ ٩٣

ete: Bapesi ngai emoniseli, nzoka nde bakitiseli ye eloko te? To mpe oyo akoloba: Nakokitisa emoniseli ndenge Allah akitisi? Mpe soki okomona bato mabe ndenge bakozala o kati ya molangwa ya liwa, mpe ba anzelu bakotandela bango maboko:[1] Bobimisa milimo na bino, lelo bokozua etumbu ya kosilisa lokumu mpona maye bozalaki koloba bosembo te na nkombo ya Allah, mpe bozalaki kosala lolendo na mikapo naye.

وَلَقَدۡ جِئۡتُمُونَا فُرَٰدَىٰ كَمَا
خَلَقۡنَٰكُمۡ أَوَّلَ مَرَّةٖ وَتَرَكۡتُم مَّا
خَوَّلۡنَٰكُمۡ وَرَآءَ ظُهُورِكُمۡۖ وَمَا نَرَىٰ
مَعَكُمۡ شُفَعَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُمۡ
أَنَّهُمۡ فِيكُمۡ شُرَكَـٰٓؤُاْۚ لَقَد تَّقَطَّعَ
بَيۡنَكُمۡ وَضَلَّ عَنكُم مَّا كُنتُمۡ
تَزۡعُمُونَ ٩٤

**94.** Bino wana boye liboso na biso lelo bino moko, ndenge tokelaki bino mbala ya liboso. Botiki sima na bino nyoso oyo topesaki bino mpe tozali komona te banani bakolobela bino, baye bozalaki kotuta ntolo ete bozali na basangani, kosangana na bino esili kokatana, mpe baye bozalaki kotutela ntolo basundoli bino (lokola balobeli).

۞ إِنَّ ٱللَّهَ فَالِقُ ٱلۡحَبِّ وَٱلنَّوَىٰۖ يُخۡرِجُ
ٱلۡحَيَّ مِنَ ٱلۡمَيِّتِ وَمُخۡرِجُ ٱلۡمَيِّتِ مِنَ
ٱلۡحَيِّۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُۖ فَأَنَّىٰ تُؤۡفَكُونَ ٩٥

**95.** Ya sôló, Allah nde azali kopasola mbuma mpe mokokoli. Azali kobimisa bomoyi kowuta na liwa[2] mpe mobisi liwa kowuta na bomoyi. Wana nde Allah, ndenge nini bozali komibungisa?

1 Bakobeta bango na tango milimo na bango ezali kobima.

2 **Kobimisa bomoyi kowuta na liwa:** Kobimisa moto to banyama ya bomoyi kowuta na liwa.

**96.** Ye nde azali kobimisa pole ya ntongo na molili ya butu mpe atia butu ezala bopemi, kasi moyi na sanza mpona koyeba motango. Oyo nde mokano ya Nkolo nguya atonda boyebi.

فَالِقُ ٱلۡإِصۡبَاحِ وَجَعَلَ ٱلَّيۡلَ سَكَنٗا
وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ حُسۡبَانٗاۚ ذَٰلِكَ
تَقۡدِيرُ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ٩٦

**97.** Mpe ye nde atielaki bino minzoto mpo bokambama na yango na molili ya mokili mpe ya ebale. Tosili kolimbola bilembo polele mpona bato oyo bayebi.

وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلنُّجُومَ
لِتَهۡتَدُواْ بِهَا فِي ظُلُمَٰتِ ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِۗ
قَدۡ فَصَّلۡنَا ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٩٧

**98.** Mpe ye nde akeli bino ebele kowuta na molimo moko; mpe ezali na efandelo mpe ebombelo. Tosili kolimbola bilembo mpo na bato basosolaka.

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَكُم مِّن نَّفۡسٖ
وَٰحِدَةٖ فَمُسۡتَقَرّٞ وَمُسۡتَوۡدَعٞۗ قَدۡ
فَصَّلۡنَا ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَفۡقَهُونَ ٩٨

**99.** Mpe ye nde azali kokitisa mayi kowuta na likolo. Mpe tozali kobimisa na yango milona. Mpe tobimisi bamatiti, sima tozali kobimisa bambuma ekangami ekangami mpe nzete ya tamru na mutu na yango ezali kobimisa bambuma ya tamru bizembeli pembeni pona kobuka epai na epai, mpe bilanga ya a'nâb[1] mpe ya zaïtûn[2] mpe ya rumân[3], bikokana mpe bisusu bikokana te. Tala bambuma na yango ntango

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ
فَأَخۡرَجۡنَا بِهِۦ نَبَاتَ كُلِّ شَيۡءٖ
فَأَخۡرَجۡنَا مِنۡهُ خَضِرٗا نُّخۡرِجُ مِنۡهُ
حَبّٗا مُّتَرَاكِبٗا وَمِنَ ٱلنَّخۡلِ مِن طَلۡعِهَا
قِنۡوَانٞ دَانِيَةٞ وَجَنَّٰتٖ مِّنۡ أَعۡنَابٖ
وَٱلزَّيۡتُونَ وَٱلرُّمَّانَ مُشۡتَبِهٗا وَغَيۡرَ
مُتَشَٰبِهٍۗ ٱنظُرُوٓاْ إِلَىٰ ثَمَرِهِۦٓ إِذَآ أَثۡمَرَ
وَيَنۡعِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكُمۡ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ
يُؤۡمِنُونَ ٩٩

1 **A'nâb**: Ezali bambuma ya mike mike baliaka (raisins).
2 **Zaïtûn**: Ezali bambuma baliaka mpe basalaka nayango mafuta.
3 **Rumân**: Ezali bambuma baliaka basalaka nayango masanga ya sukali.

ezali kobota mpe ntango eteli, wana bizali bilembo mpo na bato bazali na kondima.

وَجَعَلُواْ لِلَّهِ شُرَكَآءَ ٱلۡجِنَّ وَخَلَقَهُمۡۖ وَخَرَقُواْ لَهُۥ بَنِينَ وَبَنَٰتِۭ بِغَيۡرِ عِلۡمٖۚ سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يَصِفُونَ ١٠٠

**100.** Mpe batieli Allah ba mbanda ya bilima mpe yende akeli bango, mpe bapesi ye bana basi na bana mibali na kozanga koyeba, nkembo naye na maye bazali kopesa ye.

بَدِيعُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُۥ وَلَدٞ وَلَمۡ تَكُن لَّهُۥ صَٰحِبَةٞۖ وَخَلَقَ كُلَّ شَيۡءٖۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١٠١

**101.** Mokeli ya likolo na nsé. Ndenge nini akozala na mwana azali na molongani te mpe yende akela biloko binso mpe azali moyebi ya biloko binso!

ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمۡۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ خَٰلِقُ كُلِّ شَيۡءٖ فَٱعۡبُدُوهُۚ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ وَكِيلٞ ١٠٢

**102.** Wana Allah Nkolo na bino, nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te sé ye, mokeli ya biloko binso bobondela ye, mpe azali mobateli ya biloko binso.

لَّا تُدۡرِكُهُ ٱلۡأَبۡصَٰرُ وَهُوَ يُدۡرِكُ ٱلۡأَبۡصَٰرَۖ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلۡخَبِيرُ ١٠٣

**103.** Miso ekomonaka[1] ye te kasi ye nde akomona mpe azali malamu atonda bansango.

قَدۡ جَآءَكُم بَصَآئِرُ مِن رَّبِّكُمۡۖ فَمَنۡ أَبۡصَرَ فَلِنَفۡسِهِۦۖ وَمَنۡ عَمِيَ فَعَلَيۡهَاۚ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيۡكُم بِحَفِيظٖ ١٠٤

**104.** Bilembo ya polele bisili koyela bino epai ya Nkolo nabino, oyo akomona polele ezali mpona molimo naye, mpe oyo akozanga komona ezali mpe mpona molimo naye, kasi na zali mokengeli likolo na bino te.

1 **Miso ekomonaka ye te**: Awa na mokili, kasi na mokolo ya suka bandimi bokomona Nkolo na bango, kasi na mobimba naye te.

**105.** Na boye nde tozali kolimbola mikapo mpo baloba ete otangaki, mpe tozali kolimbola yango polele mpona bato oyo bayebi.

وَكَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ ٱلۡأٓيَٰتِ وَلِيَقُولُواْ دَرَسۡتَ وَلِنُبَيِّنَهُۥ لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ١٠٥

**106.** Landa maye makiteli yo epai ya Nkolo nayo, nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te sé ye, mpe zala mosika na basangisi (Allah).

ٱتَّبِعۡ مَآ أُوحِيَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ وَأَعۡرِضۡ عَنِ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٠٦

**107.** Mpe soki Allah alingaki mbele basangisaki ye na eloko te, mpe totiaki yo mokengeli likolo na bango te, mpe ozali mobateli na bango te.

وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَآ أَشۡرَكُواْۗ وَمَا جَعَلۡنَٰكَ عَلَيۡهِمۡ حَفِيظٗاۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡهِم بِوَكِيلٖ ١٠٧

**108.** Mpe bofinga te baye bazali kobondela misusu batiki Allah, bakofinga Allah na nkanda kati na kozanga mayele, na boye nde tobongisaki mosala ya umma[1] nionso, sima epai na Nkolo na bango nde bozongi na bango ezali nde akoyebisa bango na ntina ya maye bazalaki kosala.

وَلَا تَسُبُّواْ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ فَيَسُبُّواْ ٱللَّهَ عَدۡوَۢا بِغَيۡرِ عِلۡمٖۗ كَذَٰلِكَ زَيَّنَّا لِكُلِّ أُمَّةٍ عَمَلَهُمۡ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِم مَّرۡجِعُهُمۡ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٠٨

**109.** Mpe bazali kolapa na Allah na makasi ya bolapi na bango ete soki elembo eyeli bango bakondima na yango, loba: Ya sôló bilembo bizali epai na Allah, mpe eloko nini ekotinda bino kokanisa ete soki yango eye bakondima te?

وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَئِن جَآءَتۡهُمۡ ءَايَةٞ لَّيُؤۡمِنُنَّ بِهَاۚ قُلۡ إِنَّمَا ٱلۡأٓيَٰتُ عِندَ ٱللَّهِۖ وَمَا يُشۡعِرُكُمۡ أَنَّهَآ إِذَا جَآءَتۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٠٩

1 **Umma**: Awa elakisi etonga. Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 128.

**110.** Mpe tokobalola mitema na bango mpe miso na bango mpo bandimaki mbala ya liboso te, mpe totiki bango o kati ya botomboki na bango nakozanga komona.

وَنُقَلِّبُ أَفۡـِٔدَتَهُمۡ وَأَبۡصَٰرَهُمۡ كَمَا
لَمۡ يُؤۡمِنُواْ بِهِۦٓ أَوَّلَ مَرَّةٖ وَنَذَرُهُمۡ فِي
طُغۡيَٰنِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ١١٠

**111.** Mpe soki tokitisa ba anzelu likolo na bango, mpe bibembe bilobisa bango, mpe soki tosangisaki biloko binso liboso na bango, balingaki kondima sé soki Allah alingaki, nzoka nde ebele na bango bazangi koyeba.

۞ وَلَوۡ أَنَّنَا نَزَّلۡنَآ إِلَيۡهِمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ
وَكَلَّمَهُمُ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَحَشَرۡنَا عَلَيۡهِمۡ
كُلَّ شَيۡءٖ قُبُلٗا مَّا كَانُواْ لِيُؤۡمِنُوٓاْ إِلَّآ
أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ
يَجۡهَلُونَ ١١١

**112.** Mpe ndenge wana totiaki na ntoma nionso, monguna kati ya basatana ya bato mpe bilima. Bazali kopesana bimoniseli maloba ya kitoko mpe sukali maloba mazanga ntina; mpe soki Nkolo nayo alingaki nde basalaki yango te. Mpe tika bango na maye bazali kokosa.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوّٗا
شَيَٰطِينَ ٱلۡإِنسِ وَٱلۡجِنِّ يُوحِي بَعۡضُهُمۡ
إِلَىٰ بَعۡضٖ زُخۡرُفَ ٱلۡقَوۡلِ غُرُورٗاۚ
وَلَوۡ شَآءَ رَبُّكَ مَا فَعَلُوهُۖ فَذَرۡهُمۡ وَمَا
يَفۡتَرُونَ ١١٢

**113.** Mpe mpo ete mitema ya baye bandimi na mokolo ya suka te bikende epai na yango mpe basepela na yango mpe mpo bakotisa oyo balingi kokotisa!

وَلِتَصۡغَىٰٓ إِلَيۡهِ أَفۡـِٔدَةُ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ
بِٱلۡأٓخِرَةِ وَلِيَرۡضَوۡهُ وَلِيَقۡتَرِفُواْ مَا هُم
مُّقۡتَرِفُونَ ١١٣

**114.** Na boye, naluka zuzi mosusu kotika Allah mpe ye nde akitisi epai na bino buku ya polele? Mpe baye napesaki buku bayebi ete yango ekiti ya sôló kowuta epai ya Nkolo nayo na bosembo, kasi kozala te elongo na baye bazali kotia ntembe.

أَفَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَبۡتَغِي حَكَمٗا وَهُوَ ٱلَّذِيٓ
أَنزَلَ إِلَيۡكُمُ ٱلۡكِتَٰبَ مُفَصَّلٗاۚ وَٱلَّذِينَ
ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَعۡلَمُونَ أَنَّهُۥ مُنَزَّلٞ
مِّن رَّبِّكَ بِٱلۡحَقِّۖ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ
ٱلۡمُمۡتَرِينَ ١١٤

**115.** Mpe liloba ya Nkolo nayo ekokisami ya sôló mpe na bosembo, mbongwana ezali te na maloba naye azali moyoki mpe moyebi.

وَتَمَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ صِدۡقٗا وَعَدۡلٗاۚ لَّا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِهِۦۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ١١٥

**116.** Mpe soki otosi ebele ya bato awa na nsé, bakobungisa yo nzela ya Allah. Bazali kolanda sé makanisi mpe bazali kosala sé balokuta.

وَإِن تُطِعۡ أَكۡثَرَ مَن فِي ٱلۡأَرۡضِ يُضِلُّوكَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَإِنۡ هُمۡ إِلَّا يَخۡرُصُونَ ١١٦

**117.** Ya sôló Nkolo nayo ayebi banani babungi nzela naye mpe ayebi banani bakambami malamu.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ مَن يَضِلُّ عَن سَبِيلِهِۦۖ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ١١٧

**118.** Mpe bolia maye batangeli yango nkombo ya Allah soki bozali kondima na mikapo naye.

فَكُلُواْ مِمَّا ذُكِرَ ٱسۡمُ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ إِن كُنتُم بِـَٔايَٰتِهِۦ مُؤۡمِنِينَ ١١٨

**119.** Mpona nini bokolia te maye batangeli yango nkombo ya Allah mpe asili kolimbolela bino maye mapekisami, longola sé soki bokutani na kpokoso ya makasi koleka? Mpe ya sôló, ebele ya bato bazali kobungisa bato na bamposa na bango na kozanga boyebi. Ya sôló, Nkolo nayo nde ayebi mpenza bato ya mabe (balekisi ndelo).

وَمَا لَكُمۡ أَلَّا تَأۡكُلُواْ مِمَّا ذُكِرَ ٱسۡمُ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ وَقَدۡ فَصَّلَ لَكُم مَّا حَرَّمَ عَلَيۡكُمۡ إِلَّا مَا ٱضۡطُرِرۡتُمۡ إِلَيۡهِۗ وَإِنَّ كَثِيرٗا لَّيُضِلُّونَ بِأَهۡوَآئِهِم بِغَيۡرِ عِلۡمٍۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُعۡتَدِينَ ١١٩

**120.** Mpe botika masumu ya polele na ya kobatama. Ya sôló, baye bazali kosala masumu bakofutama na maye bazalaki kosala.

وَذَرُواْ ظَٰهِرَ ٱلۡإِثۡمِ وَبَاطِنَهُۥٓۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكۡسِبُونَ ٱلۡإِثۡمَ سَيُجۡزَوۡنَ بِمَا كَانُواْ يَقۡتَرِفُونَ ١٢٠

**121.** Mpe bolia te maye batangeli yango nkombo ya Allah te mpo ete ezali mbindo. Mpe ya sôló, basatana bazali kotinda bato na bango mpo na kosuanisa bino, mpe soki botosi bango bokozala basambeli ya bikeko.

وَلَا تَأۡكُلُواْ مِمَّا لَمۡ يُذۡكَرِ ٱسۡمُ ٱللَّهِ
عَلَيۡهِ وَإِنَّهُۥ لَفِسۡقٞۗ وَإِنَّ ٱلشَّيَٰطِينَ
لَيُوحُونَ إِلَىٰٓ أَوۡلِيَآئِهِمۡ لِيُجَٰدِلُوكُمۡۖ وَإِنۡ
أَطَعۡتُمُوهُمۡ إِنَّكُمۡ لَمُشۡرِكُونَ ١٢١

**122.** Boye! Moto oyo azalaki ebembe mpe topesi ye bomoyi mpe totieli ye bongengi azali kotambola na yango kati na bato, azali lokola moto oyo azali na molili akoki kobima kati na yango te? Lolenge wana nde babongisela bapengwi maye bazalaki kosala.

أَوَمَن كَانَ مَيۡتٗا فَأَحۡيَيۡنَٰهُ وَجَعَلۡنَا
لَهُۥ نُورٗا يَمۡشِي بِهِۦ فِي ٱلنَّاسِ كَمَن
مَّثَلُهُۥ فِي ٱلظُّلُمَٰتِ لَيۡسَ بِخَارِجٖ
مِّنۡهَاۚ كَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِلۡكَٰفِرِينَ مَا كَانُواْ
يَعۡمَلُونَ ١٢٢

**123.** Na boye nde totiaki na mboka moko moko batomboki ya minene minene mpona kosala bamwango, kasi bazali kosala yango sé na banzoto na bango moko kasi bazali koyeba te.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَا فِي كُلِّ قَرۡيَةٍ أَكَٰبِرَ
مُجۡرِمِيهَا لِيَمۡكُرُواْ فِيهَاۖ وَمَا يَمۡكُرُونَ
إِلَّا بِأَنفُسِهِمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ١٢٣

**124.** Mpe soki elembo moko eyeli bango, balobi: Tokondima te kino tokozua likabo ndenge moko eyelaki batindami ya Allah. Allah ayebi esika nini akoki kotia bontoma[1] naye baye basali mabe bakozala na ntina te epai ya Allah mpe bakozua etumbu ya makasi mpona bamwango bazalaki kosala.

وَإِذَا جَآءَتۡهُمۡ ءَايَةٞ قَالُواْ لَن نُّؤۡمِنَ حَتَّىٰ
نُؤۡتَىٰ مِثۡلَ مَآ أُوتِيَ رُسُلُ ٱللَّهِۘ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ
حَيۡثُ يَجۡعَلُ رِسَالَتَهُۥۗ سَيُصِيبُ ٱلَّذِينَ
أَجۡرَمُواْ صَغَارٌ عِندَ ٱللَّهِ وَعَذَابٞ
شَدِيدُۢ بِمَا كَانُواْ يَمۡكُرُونَ ١٢٤

1 Sango naye.

125. Moto oyo Allah alingi kokamba ye akofungola motema naye mpo na islam, mpe oyo alingi kobungisa, akotia motema naye ekangami ekomi moke lokola moto oyo azali kobunda mpo na komata na likolo. Ndenge wana Allah azali kotia mbindo (etumbu) likolo na baye bandimi te.

فَمَن يُرِدِ ٱللَّهُ أَن يَهۡدِيَهُۥ يَشۡرَحۡ صَدۡرَهُۥ لِلۡإِسۡلَٰمِۖ وَمَن يُرِدۡ أَن يُضِلَّهُۥ يَجۡعَلۡ صَدۡرَهُۥ ضَيِّقًا حَرَجٗا كَأَنَّمَا يَصَّعَّدُ فِي ٱلسَّمَآءِۚ كَذَٰلِكَ يَجۡعَلُ ٱللَّهُ ٱلرِّجۡسَ عَلَى ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٢٥

126. Mpe oyo ezali nzela ya Nkolo nayo ya nsemba, tosili kolimbola mikapo mpona bato bakanisa.

وَهَٰذَا صِرَٰطُ رَبِّكَ مُسۡتَقِيمٗاۗ قَدۡ فَصَّلۡنَا ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَذَّكَّرُونَ ١٢٦

127. Bazali na ndako ya kimia epai na Nkolo na bango, mpe azali mobateli na bango na maye bazalaki kosala.

۞لَهُمۡ دَارُ ٱلسَّلَٰمِ عِندَ رَبِّهِمۡۖ وَهُوَ وَلِيُّهُم بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٢٧

128. Mpe mokolo akosangisa bango banso, eh bino bilima bosili! Konyokolo bato mingi, mpe baninga na bango kati ya bato bakozongisa liloba ete: Eh Nkolo! Tozalaki kosalisana kati na biso kino tokomi na elaka na biso eye osilaki kotia. Akoloba na bango: Lifelo nde esika na bino ya kofanda libela, sé ndenge Allah akolinga. Ya sôló, Nkolo nayo azali wa bwanya atonda boyebi.

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ جَمِيعٗا يَٰمَعۡشَرَ ٱلۡجِنِّ قَدِ ٱسۡتَكۡثَرۡتُم مِّنَ ٱلۡإِنسِۖ وَقَالَ أَوۡلِيَآؤُهُم مِّنَ ٱلۡإِنسِ رَبَّنَا ٱسۡتَمۡتَعَ بَعۡضُنَا بِبَعۡضٖ وَبَلَغۡنَآ أَجَلَنَا ٱلَّذِيٓ أَجَّلۡتَ لَنَاۚ قَالَ ٱلنَّارُ مَثۡوَىٰكُمۡ خَٰلِدِينَ فِيهَآ إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٞ ١٢٨

129. Lolenge wana nde tozali kopesa babubi bokonzi likolo na baninga na bango na ntina ya maye bazalaki kozua.

وَكَذَٰلِكَ نُوَلِّي بَعۡضَ ٱلظَّٰلِمِينَ بَعۡضَۢا بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ١٢٩

**130.** Eh lisanga ya bilima mpe bato! Batindami baponamaki te kati na bino, bazali kolobela bino bilembo biangai mpe bazali kokebisa bino mpo na bokutani na bino ya lelo oyo? Bakoloba: Totatoli na nzoto na biso moko, mpe bomoyi ya nsé mokosi bango, mpe bamitatoli ete ya sôló bazalaki bapengwi.

يَٰمَعۡشَرَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ
رُسُلٞ مِّنكُمۡ يَقُصُّونَ عَلَيۡكُمۡ
ءَايَٰتِي وَيُنذِرُونَكُمۡ لِقَآءَ يَوۡمِكُمۡ
هَٰذَاۚ قَالُواْ شَهِدۡنَا عَلَىٰٓ أَنفُسِنَاۖ
وَغَرَّتۡهُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا وَشَهِدُواْ عَلَىٰٓ
أَنفُسِهِمۡ أَنَّهُمۡ كَانُواْ كَٰفِرِينَ ١٣٠

**131.** Wana ezali mpo ete Nkolo nayo akoki koboma mboka moko te na ntango oyo bato na yango bakebisami te.

ذَٰلِكَ أَن لَّمۡ يَكُن رَّبُّكَ مُهۡلِكَ
ٱلۡقُرَىٰ بِظُلۡمٖ وَأَهۡلُهَا غَٰفِلُونَ ١٣١

**132.** Mpe moto na moto na lopete kati na maye basalaki, mpe Nkolo nayo abosani te na maye bazalaki kosala.

وَلِكُلّٖ دَرَجَٰتٞ مِّمَّا عَمِلُواْۚ وَمَا رَبُّكَ
بِغَٰفِلٍ عَمَّا يَعۡمَلُونَ ١٣٢

**133.** Mpe Nkolo nayo azali na bomengo atonda ngolu, soki alingi akolongola bino mpe akokela basusu oyo alingi na esika na bino ndenge akelaki bino wuta na basusu mpe lokola.

وَرَبُّكَ ٱلۡغَنِيُّ ذُو ٱلرَّحۡمَةِۚ إِن يَشَأۡ
يُذۡهِبۡكُمۡ وَيَسۡتَخۡلِفۡ مِنۢ بَعۡدِكُم مَّا
يَشَآءُ كَمَآ أَنشَأَكُم مِّن ذُرِّيَّةِ قَوۡمٍ
ءَاخَرِينَ ١٣٣

**134.** Maye balaka bino yango ekoya sôló, mpe bokokoka kokima te.

إِنَّ مَا تُوعَدُونَ لَأٓتٖۖ وَمَآ أَنتُم
بِمُعۡجِزِينَ ١٣٤

**135.** Loba: Eh bato na ngai! Bosala na bisika na bino ngai mpe nazali kosala, mpe bokoyeba kala mingi te nani akofutama malamu mpo na lobi. Ya sôló, babubi bakoki kolonga te.

قُلۡ يَٰقَوۡمِ ٱعۡمَلُواْ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمۡ
إِنِّي عَامِلٞۖ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ مَن
تَكُونُ لَهُۥ عَٰقِبَةُ ٱلدَّارِۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ
ٱلظَّٰلِمُونَ ١٣٥

136. Mpe bazali kopesa Allah mwa eteni kati ya maye akela bibwele mpe milona mpe balobi: Oyo ezali mpona Allah na makanisi na bango, mpe oyo ezali mpona banzambe na biso, kasi oyo ya banzambe na bango ezali kokoma epai na Allah te, mpe oyo ya Allah ezali kokoma epai na banzambe na bango, mabe ndenge bazali kokata likambo.

وَجَعَلُواْ لِلَّهِ مِمَّا ذَرَأَ مِنَ ٱلۡحَرۡثِ
وَٱلۡأَنۡعَٰمِ نَصِيبٗا فَقَالُواْ هَٰذَا لِلَّهِ
بِزَعۡمِهِمۡ وَهَٰذَا لِشُرَكَآئِنَاۖ فَمَا كَانَ
لِشُرَكَآئِهِمۡ فَلَا يَصِلُ إِلَى ٱللَّهِۖ وَمَا كَانَ
لِلَّهِ فَهُوَ يَصِلُ إِلَىٰ شُرَكَآئِهِمۡۗ سَآءَ مَا
يَحۡكُمُونَ ١٣٦

137. Mpe lolenge wana nde banzambe ya basambeli bikeko babongiselaki bango mabe ya koboma bana na bango mpona konyokolo bango mpe mpona kozipa bango miso na lingomba na bango, mpe soki Allah alingaki mbele basalaki yango te, mpe tika bango na maye bazali kosala.

وَكَذَٰلِكَ زَيَّنَ لِكَثِيرٖ مِّنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ
قَتۡلَ أَوۡلَٰدِهِمۡ شُرَكَآؤُهُمۡ لِيُرۡدُوهُمۡ
وَلِيَلۡبِسُواْ عَلَيۡهِمۡ دِينَهُمۡۖ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ
مَا فَعَلُوهُۖ فَذَرۡهُمۡ وَمَا يَفۡتَرُونَ ١٣٧

138. Mpe balobaki: Oyo bibwele mpe bilona biye bipekisami nakolia, sé na ba oyo tokolinga na makanisi na bango, mpe banyama biye mikongo na yango mipekisami, mpe banyama oyo batangeli yango nkombo ya Allah te nakobukela ye lokuta, akofuta bango na maye bazalaki kosala (ya lokuta).

وَقَالُواْ هَٰذِهِۦٓ أَنۡعَٰمٞ وَحَرۡثٌ حِجۡرٞ
لَّا يَطۡعَمُهَآ إِلَّا مَن نَّشَآءُ بِزَعۡمِهِمۡ
وَأَنۡعَٰمٌ حُرِّمَتۡ ظُهُورُهَا وَأَنۡعَٰمٞ لَّا
يَذۡكُرُونَ ٱسۡمَ ٱللَّهِ عَلَيۡهَا ٱفۡتِرَآءً عَلَيۡهِۚ
سَيَجۡزِيهِم بِمَا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ١٣٨

139. Mpe balobi: Maye mazali o mabumu ya banyama oyo bizali sé mpona mibali kati nabiso, kasi

وَقَالُواْ مَا فِي بُطُونِ هَٰذِهِ ٱلۡأَنۡعَٰمِ
خَالِصَةٞ لِّذُكُورِنَا وَمُحَرَّمٌ عَلَىٰٓ أَزۡوَٰجِنَاۖ

وَإِن يَكُن مَّيۡتَةٗ فَهُمۡ فِيهِ شُرَكَآءُۚ
سَيَجۡزِيهِمۡ وَصۡفَهُمۡۚ إِنَّهُۥ حَكِيمٌ
عَلِيمٞ ١٣٩

bipekisami mpona basi na biso, mpe soki yango ebimi ya kokufa tala bango basangani likolo na yango, akofuta bango na mibeko na bango, ya sôló, azali na bwanya atonda boyebi.

قَدۡ خَسِرَ ٱلَّذِينَ قَتَلُوٓاْ أَوۡلَٰدَهُمۡ سَفَهَۢا
بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَحَرَّمُواْ مَا رَزَقَهُمُ ٱللَّهُ
ٱفۡتِرَآءً عَلَى ٱللَّهِۚ قَدۡ ضَلُّواْ وَمَا كَانُواْ
مُهۡتَدِينَ ١٤٠

**140.** Basili kozanga; baye babomaki bana na bango na bozoba mpe kozanga mayele mpe bapekisaki bozui oyo Allah apesaki bango mpona kobukela Allah lokuta, basili kopengwa mpe bakambama te.

۞ وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَ جَنَّٰتٖ مَّعۡرُوشَٰتٖ
وَغَيۡرَ مَعۡرُوشَٰتٖ وَٱلنَّخۡلَ وَٱلزَّرۡعَ
مُخۡتَلِفًا أُكُلُهُۥ وَٱلزَّيۡتُونَ وَٱلرُّمَّانَ
مُتَشَٰبِهٗا وَغَيۡرَ مُتَشَٰبِهٖۚ كُلُواْ مِن
ثَمَرِهِۦٓ إِذَآ أَثۡمَرَ وَءَاتُواْ حَقَّهُۥ يَوۡمَ
حَصَادِهِۦۖ وَلَا تُسۡرِفُوٓاْۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ
ٱلۡمُسۡرِفِينَ ١٤١

**141.** Mpe ye nde abimisa bilanga ya kokangama mpe ya kokangama te, na banzete ya tamru(1) mpe milona ya ndenge na ndenge na bambuma na yango na elengi na yango, mpe bazaïtûn(1) na barumane(1) mikokana mpe misusu mikokana te. Bolia ba mbuma na yango ntango eboti mpe bofuta zakat na yango na mokolo yango bizali kobukama mpe bolekisa ndelo te. Ya sôló, alingaka babebisi te.

وَمِنَ ٱلۡأَنۡعَٰمِ حَمُولَةٗ وَفَرۡشٗاۚ كُلُواْ مِمَّا
رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ وَلَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ
ٱلشَّيۡطَٰنِۚ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ١٤٢

**142.** Mpe banyama mosusu akela yango mpo na komatela, mpe bisusu mpona ba litomba ya ndenge na ndenge. Bolia na maye Allah apesi bino. Mpe bolanda makolo ya satana te. Mpo ete azali monguna na bino ya polele.

1 **Botala suratu Al-An'âm:** Mokapo: (90).

**143.** Na bibwele akeli balongani mwambe, mibale ya bantaba mpe mibale ya bameme. Loba: Boye mibali mibale nde apekisi to ya basi mibale to mpe maye makangami na matilisi ya basi mibale? Bopesa ngai boyebi na yango soki bozali na bosembo.

ثَمَٰنِيَةَ أَزۡوَٰجٖۖ مِّنَ ٱلضَّأۡنِ ٱثۡنَيۡنِ وَمِنَ ٱلۡمَعۡزِ ٱثۡنَيۡنِۗ قُلۡ ءَآلذَّكَرَيۡنِ حَرَّمَ أَمِ ٱلۡأُنثَيَيۡنِ أَمَّا ٱشۡتَمَلَتۡ عَلَيۡهِ أَرۡحَامُ ٱلۡأُنثَيَيۡنِۖ نَبِّـُٔونِي بِعِلۡمٍ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٤٣

**144.** Mpe mibale kati ya bakamela mpe mibale kati ya bangombe. Loba:boye; apekisi ya mibali mibale to ya basi mibale to mpe lisusu maye makangami o mabumu ya oyo ya basi mibale, to bozalaki banzeneneke na ntango Allah azalaki kopesa bino mibeko oyo? Mpe nani azali moto mabe koleka moto oyo azali kobukela Allah lokuta mpona kobungisa bato na kozanga mayele? Ya sôló, Allah akambaka babubi te.

وَمِنَ ٱلۡإِبِلِ ٱثۡنَيۡنِ وَمِنَ ٱلۡبَقَرِ ٱثۡنَيۡنِۗ قُلۡ ءَآلذَّكَرَيۡنِ حَرَّمَ أَمِ ٱلۡأُنثَيَيۡنِ أَمَّا ٱشۡتَمَلَتۡ عَلَيۡهِ أَرۡحَامُ ٱلۡأُنثَيَيۡنِۖ أَمۡ كُنتُمۡ شُهَدَآءَ إِذۡ وَصَّىٰكُمُ ٱللَّهُ بِهَٰذَاۚ فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا لِّيُضِلَّ ٱلنَّاسَ بِغَيۡرِ عِلۡمٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٤٤

**145.** Loba: Mpona maye makiteli ngai kati ya emoniseli, namoni epekisami te mpona kolia, longola nsé soki ezali ya kokufa to makila ebele oyo esopani[1] to mpe mosuni ya ngulu mpo ete yango ezali mbindo to nyama eye babomi yango mpona Allah te, kasi moto oyo akokutana nakpokoso ya makasi koleka

قُل لَّآ أَجِدُ فِي مَآ أُوحِيَ إِلَيَّ مُحَرَّمًا عَلَىٰ طَاعِمٖ يَطۡعَمُهُۥٓ إِلَّآ أَن يَكُونَ مَيۡتَةً أَوۡ دَمٗا مَّسۡفُوحًا أَوۡ لَحۡمَ خِنزِيرٖ فَإِنَّهُۥ رِجۡسٌ أَوۡ فِسۡقًا أُهِلَّ لِغَيۡرِ ٱللَّهِ بِهِۦۚ فَمَنِ ٱضۡطُرَّ غَيۡرَ بَاغٖ وَلَا عَادٖ فَإِنَّ رَبَّكَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٤٥

1 Na tango ya kokata niama kingo.

(mpe alei yango na nko te to alekisi ndelo te ayeba ete), ya sôló, Allah azali molimbisi atonda ngolu.

**146.** Mpe mpona baye bamibenga bayuda topekisaki bango nyama nyoso ya manzaka, mpe mpona bangombe na bantaba mpe bameme topekisaki bango bamafuta na yango, longola sé oyo ya mikongo na yango to mpe ya mipanzi to mpe oyo esangani na mikwa. Wana etumbu topesaki bango mpo na botomboki na bango, mpe ya sôló, biso nde tozali na bosembo.

وَعَلَى ٱلَّذِينَ هَادُواْ حَرَّمۡنَا كُلَّ ذِي
ظُفُرٖۖ وَمِنَ ٱلۡبَقَرِ وَٱلۡغَنَمِ حَرَّمۡنَا عَلَيۡهِمۡ
شُحُومَهُمَآ إِلَّا مَا حَمَلَتۡ ظُهُورُهُمَآ
أَوِ ٱلۡحَوَايَآ أَوۡ مَا ٱخۡتَلَطَ بِعَظۡمٖۚ ذَٰلِكَ
جَزَيۡنَٰهُم بِبَغۡيِهِمۡۖ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ١٤٦

**147.** Mpe soki bazui yo moto na lokuta, loba: Nkolo na bino atonda ngolu ebele etumbu naye ekoki kozangisa bato ya mabe te.

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل رَّبُّكُمۡ ذُو رَحۡمَةٖ
وَٰسِعَةٖ وَلَا يُرَدُّ بَأۡسُهُۥ عَنِ ٱلۡقَوۡمِ
ٱلۡمُجۡرِمِينَ ١٤٧

**148.** Baye basangisaki (Allah) bakoloba: Soki Allah alingaki kasi tosangisaki Allah te mpe biso na batata na biso, tokokaki kopekisa eloko te. Ndenge wana nde baye balekaki liboso na bango baboyaki kino bazuaki etumbu na biso. Loba: Boye bozali na boyebi epai na bino bobimisela yango, biso? Bozali kolanda sé makanisi mpe bozali kosala sé lokuta.

سَيَقُولُ ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ لَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَآ
أَشۡرَكۡنَا وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمۡنَا مِن
شَيۡءٖۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ
حَتَّىٰ ذَاقُواْ بَأۡسَنَاۗ قُلۡ هَلۡ عِندَكُم
مِّنۡ عِلۡمٖ فَتُخۡرِجُوهُ لَنَآۖ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا
ٱلظَّنَّ وَإِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا تَخۡرُصُونَ ١٤٨

**149.** Loba: Allah nde azali na elembetele ya makasi, mpe soki alingaki nde akambaki bino banso.

قُلْ فَلِلَّهِ ٱلْحُجَّةُ ٱلْبَٰلِغَةُ ۖ فَلَوْ شَآءَ
لَهَدَىٰكُمْ أَجْمَعِينَ ١٤٩

**150.** Loba: Boya na banzeneneke na bino batatola ete ya sôló, Allah nde apekisaki oyo. Mpe soki batatoli, kotatola na bango te, mpe kolanda te mposa ya baye baboyi mikapo na biso, mpe kolanda te baye bazali kondima na mokolo ya suka te mpe bazali kokokisa Nkolo na bango na bikelamu.

قُلْ هَلُمَّ شُهَدَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ يَشْهَدُونَ
أَنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَ هَٰذَا ۖ فَإِن شَهِدُوا۟ فَلَا
تَشْهَدْ مَعَهُمْ ۚ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَ ٱلَّذِينَ
كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ
بِٱلْءَاخِرَةِ وَهُم بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُونَ ١٥٠

**151.** Loba: Boya na tangela bino maye Nkolo na bino Apekisi bino: Ete bosangisa ye na eloko te, mpe bozala malamu na baboti na bino, mpe boboma bana na bino te mpona kozanga; biso nde tozali koleisa bino na bango, mpe bopusana na masumu te na polele to na kobombana, mpe boboma molimo ya moto te oyo Allah atie yango bule (mosantu) sé na bosembo, wana ntoli apesi bino (Allah) mpo ete bososola.

۞ قُلْ تَعَالَوْا۟ أَتْلُ مَا حَرَّمَ رَبُّكُمْ
عَلَيْكُمْ ۖ أَلَّا تُشْرِكُوا۟ بِهِۦ شَيْـًٔا ۖ
وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ إِحْسَٰنًا ۖ وَلَا تَقْتُلُوٓا۟
أَوْلَٰدَكُم مِّنْ إِمْلَٰقٍ ۖ نَّحْنُ نَرْزُقُكُمْ
وَإِيَّاهُمْ ۖ وَلَا تَقْرَبُوا۟ ٱلْفَوَٰحِشَ مَا ظَهَرَ
مِنْهَا وَمَا بَطَنَ ۖ وَلَا تَقْتُلُوا۟ ٱلنَّفْسَ
ٱلَّتِى حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلْحَقِّ ۚ ذَٰلِكُمْ
وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ١٥١

**152.** Mpe bopusana te pembeni ya bozui ya mwana etike sé ezala na lolenge ya malamu kino akokola. Mpe bopesa bimekelo na bosembo (komeka ntaka ya metele mpe kotia nkilo),

وَلَا تَقْرَبُوا۟ مَالَ ٱلْيَتِيمِ إِلَّا بِٱلَّتِى
هِىَ أَحْسَنُ حَتَّىٰ يَبْلُغَ أَشُدَّهُۥ ۖ وَأَوْفُوا۟
ٱلْكَيْلَ وَٱلْمِيزَانَ بِٱلْقِسْطِ ۖ لَا نُكَلِّفُ
نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۖ وَإِذَا قُلْتُمْ فَٱعْدِلُوا۟

وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۖ وَبِعَهْدِ ٱللَّهِ أَوْفُوا۟ ۚ
ذَٰلِكُمْ وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمْ
تَذَكَّرُونَ ﴿١٥٢﴾

tokopesa moto mokumba te sé oyo ekoki naye, mpe soki bozali koloba boloba malamu na bosembo ata soki ezali bayi libota, mpe bokokisa elaka ya Allah. Wana mibeko atindi bino na yango mpo ete bozala kokanisa.

وَأَنَّ هَٰذَا صِرَٰطِى مُسْتَقِيمًا فَٱتَّبِعُوهُ ۖ
وَلَا تَتَّبِعُوا۟ ٱلسُّبُلَ فَتَفَرَّقَ بِكُمْ
عَن سَبِيلِهِۦ ۚ ذَٰلِكُمْ وَصَّىٰكُم بِهِۦ
لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٥٣﴾

**153.** Mpe ya sôló, oyo nde nzela na ngai ya semba bolanda yango kasi bolanda banzela ya mikemike te ekokabola bino na nzela naye. Wana nde atindi bino na yango mpo ete bobanga ye.

ثُمَّ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ تَمَامًا عَلَى
ٱلَّذِىٓ أَحْسَنَ وَتَفْصِيلًا لِّكُلِّ شَىْءٍ
وَهُدًى وَرَحْمَةً لَّعَلَّهُم بِلِقَآءِ رَبِّهِمْ
يُؤْمِنُونَ ﴿١٥٤﴾

**154.** Sima topesaki Mûssa buku ya kokoka mbano mpona bolamu asalaki mpe ezala ndimbola ya eloko nyoso, bokambi mpe ngolu ntango mosusu bakondima na bokutani ya Nkolo na bango.

وَهَٰذَا كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ مُبَارَكٌ فَٱتَّبِعُوهُ
وَٱتَّقُوا۟ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿١٥٥﴾

**155.** Mpe oyo buku ya mapamboli tokitisaki yango, bolanda yango mpe bobanga mpo ete bozua ngolu.

أَن تَقُولُوٓا۟ إِنَّمَآ أُنزِلَ ٱلْكِتَٰبُ عَلَىٰ
طَآئِفَتَيْنِ مِن قَبْلِنَا وَإِن كُنَّا عَن
دِرَاسَتِهِمْ لَغَٰفِلِينَ ﴿١٥٦﴾

**156.** Mpo boloba te ete: Bakitisaki nde buku epai ya mabota mibale liboso na biso mpe tomipesaki na kotanga yango te.

أَوْ تَقُولُوا۟ لَوْ أَنَّآ أُنزِلَ عَلَيْنَا ٱلْكِتَٰبُ
لَكُنَّآ أَهْدَىٰ مِنْهُمْ ۚ فَقَدْ جَآءَكُم بَيِّنَةٌ
مِّن رَّبِّكُمْ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ ۚ فَمَنْ أَظْلَمُ

**157.** To mpe boloba ete: Soki bapesaki biso buku mbele tokambamaki koleka bango. Pole esili koyela bino epai na Nkolo

na bino bokambi mpe ngolu, mpe nani moto mabe koleka oyo azali koboya mikapo mia Allah mpe azali kopesa yango mokongo tokofuta baye bazali kopesa mikapo na biso mokongo etumbu ya mabe mpona maye bazalaki kokima.

مِمَّن كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَصَدَفَ عَنۡهَاۗ
سَنَجۡزِي ٱلَّذِينَ يَصۡدِفُونَ عَنۡ ءَايَٰتِنَا
سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ بِمَا كَانُواْ يَصۡدِفُونَ ١٥٧

**158.** Bazali kozela nini ete ba anzelu bayela bango ete Nkolo nayo aya to mpe ndambu ya bilembo ya Nkolo nayo? Mokolo oyo ndambo ya bilembo ya Nkolo nayo ekoya kondima naye ntango wana ekosalisa molimo moko te oyo andimaki te liboso to azuaki bolamu liboso na kondima naye, loba: Bozela! Biso mpe tozali kozela!

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ
أَوۡ يَأۡتِيَ رَبُّكَ أَوۡ يَأۡتِيَ بَعۡضُ ءَايَٰتِ
رَبِّكَۗ يَوۡمَ يَأۡتِي بَعۡضُ ءَايَٰتِ رَبِّكَ لَا
يَنفَعُ نَفۡسًا إِيمَٰنُهَا لَمۡ تَكُنۡ ءَامَنَتۡ
مِن قَبۡلُ أَوۡ كَسَبَتۡ فِيٓ إِيمَٰنِهَا خَيۡرٗاۗ
قُلِ ٱنتَظِرُوٓاْ إِنَّا مُنتَظِرُونَ ١٥٨

**159.** Ya sôló, baye bakabolaki lingomba na bango mabota mikemike, ozali na eloko te kati na bango. Kasi likambo na bango etali nde Allah sima akoyebisa bango na maye bazalaki kosala.

إِنَّ ٱلَّذِينَ فَرَّقُواْ دِينَهُمۡ وَكَانُواْ شِيَعٗا
لَّسۡتَ مِنۡهُمۡ فِي شَيۡءٍۚ إِنَّمَآ أَمۡرُهُمۡ إِلَى
ٱللَّهِ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ١٥٩

**160.** Oyo akoya na bolamu moko akofutama na yango mbala zomi, mpe oyo akoya na mabe, akofutama sé na lolenge na yango mpe bakobubama te.

مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ عَشۡرُ أَمۡثَالِهَاۖ
وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَلَا يُجۡزَىٰٓ إِلَّا
مِثۡلَهَا وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ١٦٠

**161.** Loba: Ya sôló, Nkolo na ngai akambi ngai na nzela ya semba

قُلۡ إِنَّنِي هَدَىٰنِي رَبِّيٓ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ

lingomba ya semba lingomba ya Ibrâhîm amisokia mobimba na Allah mpe azalaki te kati ya basangisi (Allah).

دِينًا قِيَمًا مِّلَّةَ إِبۡرَٰهِيمَ حَنِيفًاۚ وَمَا كَانَ
مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٦١

**162.** Loba: Ya sôló, losambo na ngai, kosasa na ngai, bomoyi na ngai mpe liwa na ngai mazali ya Allah Nkolo ya mikili.

قُلۡ إِنَّ صَلَاتِي وَنُسُكِي وَمَحۡيَايَ
وَمَمَاتِي لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦٢

**163.** Azali na mosangani te, mpo na yango nde na tindamaki mpe na zali wa yambo ya bamisokié (nazali moto wa yambo ya kozala mizilima na umma na ngai).

لَا شَرِيكَ لَهُۥۖ وَبِذَٰلِكَ أُمِرۡتُ وَأَنَا۠ أَوَّلُ
ٱلۡمُسۡلِمِينَ ١٦٣

**164.** Loba: Boye nakoluka Nkolo mosusu mpona kotika Allah mpe ye nde Nkolo ya biloko binso? Molimo mokozua sé lifuta ya mabe asalaki. Moko te akomema mokumba ya moninga. Sima epai na Nkolo na bino bozongi na bino ezali mpe akoyebisa bino mpo na maye bozalaki kokabwana na yango.

قُلۡ أَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَبۡغِي رَبّٗا وَهُوَ رَبُّ كُلِّ
شَيۡءٖۚ وَلَا تَكۡسِبُ كُلُّ نَفۡسٍ إِلَّا
عَلَيۡهَاۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٞ وِزۡرَ أُخۡرَىٰۚ ثُمَّ
إِلَىٰ رَبِّكُم مَّرۡجِعُكُمۡ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا
كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ١٦٤

**165.** Mpe ye nde atiaki bino bakitani na mabele mpe atomboli basusu likolo ya baninga mpona komeka bino na maye apesi bino. Ya sôló, Nkolo nayo azali lombango na kopesa etumbu, mpe ya sôló, azali molimbisi atonda ngolu.

وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَكُمۡ خَلَٰٓئِفَ ٱلۡأَرۡضِ
وَرَفَعَ بَعۡضَكُمۡ فَوۡقَ بَعۡضٖ دَرَجَٰتٖ
لِّيَبۡلُوَكُمۡ فِي مَآ ءَاتَىٰكُمۡۗ إِنَّ رَبَّكَ
سَرِيعُ ٱلۡعِقَابِ وَإِنَّهُۥ لَغَفُورٞ رَّحِيمُۢ ١٦٥

## SURATU 7 - AL-A’RÂF
## *(ESIKA YA LIKOLO)*




206 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Alif, lâm, mîm, swâd[1].
2. Buku eye ekitelaki yo. Mpe likambo moko te litungisa motema nayo kowuta na kobanga, mpo ete okebisa na yango, mpe ezali liteya mpona bandimi.
3. Bolanda maye makitelaki bino kowuta epai ya Nkolo wa bino, mpe bolanda basusu te sé ye. Bozali kokanisa sé moke.
4. Mpe bamboka boni tobomaka yango! Mpe tango etumbu na biso eyelaki bango na butu, to mpe bazalaki na bopemi ya moke na moyi.
5. Mpe kosenga na bango tango etumbu na biso eyelaki bango balobaki; ya sôló, tozalaki babubi. (balekisi ndelo).
6. Mpe tokotunaka ya sôló baye totindelaki bango batindami, mpe ya sôló, tokotunaka batindami.
7. Mpe tokoyebisaka bango na boyebi bonso, kasi mabombamelaki biso te.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الٓمٓصٓ ١
كِتَٰبٌ أُنزِلَ إِلَيۡكَ فَلَا يَكُن فِي
صَدۡرِكَ حَرَجٞ مِّنۡهُ لِتُنذِرَ بِهِۦ وَذِكۡرَىٰ
لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٢
ٱتَّبِعُواْ مَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُم مِّن رَّبِّكُمۡ
وَلَا تَتَّبِعُواْ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَۗ قَلِيلٗا مَّا
تَذَكَّرُونَ ٣
وَكَم مِّن قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَا فَجَآءَهَا بَأۡسُنَا
بَيَٰتًا أَوۡ هُمۡ قَآئِلُونَ ٤
فَمَا كَانَ دَعۡوَىٰهُمۡ إِذۡ جَآءَهُم بَأۡسُنَآ إِلَّآ
أَن قَالُوٓاْ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٥
فَلَنَسۡـَٔلَنَّ ٱلَّذِينَ أُرۡسِلَ إِلَيۡهِمۡ وَلَنَسۡـَٔلَنَّ
ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٦
فَلَنَقُصَّنَّ عَلَيۡهِم بِعِلۡمٖۖ وَمَا كُنَّا
غَآئِبِينَ ٧

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo 1.

8. Mpe emekelo ekomekama na bosembo mokolo wana, mpe oyo emekelo naye ekozalaka na kilo. Baye wana nde balongi.

وَٱلۡوَزۡنُ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡحَقُّۚ فَمَن ثَقُلَتۡ
مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٨

9. Mpe na oyo emekelo naye ekozala fafala, baye bana nde bamizangisaki bango moko kowuta na maye bazalaki kobuba na mikapo (bilembo) mia biso.

وَمَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ
خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُم بِمَا كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا
يَظۡلِمُونَ ٩

10. Mpe tosilaki kopesa bino bokonzi ya kofanda na mabele mpe totielaki bino libiki ya bomoyi o kati na yango, kasi moke nde bozali kotondo.

وَلَقَدۡ مَكَّنَّٰكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَجَعَلۡنَا
لَكُمۡ فِيهَا مَعَٰيِشَۗ قَلِيلٗا مَّا
تَشۡكُرُونَ ١٠

11. Mpe na bosôló tosilaki kokela bino, sima topesi bino lolenge, mpe sima toyebisaki na ba anzelu ete: Bogumbamela Âdam, mpe bagumbamaki, longola sé ibilisa[1] azalaki te o kati ya bagumbami.

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَٰكُمۡ ثُمَّ صَوَّرۡنَٰكُمۡ
ثُمَّ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ
فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ لَمۡ يَكُن مِّنَ
ٱلسَّٰجِدِينَ ١١

12. Alobi (Allah): Eloko nini epekisaki yo kogumbama tango napesaki yo mitindo? Alobi (Lusufelo): Ngai nazali malamu mingi koleka ye, pamba te okelaki ngai na móto mpe okelaki ye kowuta na poto poto.

قَالَ مَا مَنَعَكَ أَلَّا تَسۡجُدَ إِذۡ أَمَرۡتُكَۖ
قَالَ أَنَا۠ خَيۡرٞ مِّنۡهُ خَلَقۡتَنِي مِن نَّارٖ
وَخَلَقۡتَهُۥ مِن طِينٖ ١٢

13. Alobi (Allah): Kita na esika eye, mpe esengeli nayo te kosala lolendo kati na yango. Mpe bima, ya sôló, ozali o kati ya bazangi lokumu.

قَالَ فَٱهۡبِطۡ مِنۡهَا فَمَا يَكُونُ لَكَ
أَن تَتَكَبَّرَ فِيهَا فَٱخۡرُجۡ إِنَّكَ مِنَ
ٱلصَّٰغِرِينَ ١٣

1 Sátana, zábulu.

**14.** Alobi (Ibilis): Zelisa ngai kino mokolo moye bakosekwisama.

قَالَ أَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٤

**15.** Alobi (Allah): Ya sôló, ozali o kati ya baye bazali kozela.

قَالَ إِنَّكَ مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ١٥

**16.** Alobi: (lusufelo) na ntina été obungisi ngai, nakofandela nzela nayo ya semba (mpona kobungisa bango).

قَالَ فَبِمَآ أَغۡوَيۡتَنِي لَأَقۡعُدَنَّ لَهُمۡ
صِرَٰطَكَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ١٦

**17.** Mpe nakoyela bango liboso mpe sima na bango, mpe ngambo loboko ya mobali mpe ya mwasi. Mpe okokuta ebele kati na bango bazali kotondo yo te.

ثُمَّ لَأٓتِيَنَّهُم مِّنۢ بَيۡنِ أَيۡدِيهِمۡ وَمِنۡ
خَلۡفِهِمۡ وَعَنۡ أَيۡمَٰنِهِمۡ وَعَن شَمَآئِلِهِمۡۖ
وَلَا تَجِدُ أَكۡثَرَهُمۡ شَٰكِرِينَ ١٧

**18.** Alobi (Allah): Bima kati na yango! Ozali mabe mpe mobenganami. Oyo akolanda yo kati na bango, ya sôló, nakotondisa lifelo na baye banso bakolanda yo.

قَالَ ٱخۡرُجۡ مِنۡهَا مَذۡءُومٗا مَّدۡحُورٗاۖ لَّمَن
تَبِعَكَ مِنۡهُمۡ لَأَمۡلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكُمۡ
أَجۡمَعِينَ ١٨

**19.** Mpe Eh Âdam! Vanda yo na mwasi wayo o kati ya lola, mpe boliya binso bolingi, kasi bopusana te pene na nzete eye noki bokozala kati na babubi. (yo na mwasi wayo)

وَيَٰٓـَٔادَمُ ٱسۡكُنۡ أَنتَ وَزَوۡجُكَ ٱلۡجَنَّةَ
فَكُلَا مِنۡ حَيۡثُ شِئۡتُمَا وَلَا تَقۡرَبَا هَٰذِهِ
ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٩

**20.** Mpe satana akotisi bango na komekama mpo na kotalisa bango bolumbu na bango, mpe alobi na bango: Nkolo na bino apekisaki bino kolia nzete oyo mpo ete bokoma ba anzelu to mpe bozala kati ya baye bokotikala libela.

فَوَسۡوَسَ لَهُمَا ٱلشَّيۡطَٰنُ لِيُبۡدِيَ لَهُمَا مَا
وُۥرِيَ عَنۡهُمَا مِن سَوۡءَٰتِهِمَا وَقَالَ مَا
نَهَىٰكُمَا رَبُّكُمَا عَنۡ هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةِ
إِلَّآ أَن تَكُونَا مَلَكَيۡنِ أَوۡ تَكُونَا مِنَ
ٱلۡخَٰلِدِينَ ٢٠

**21.** Mpe alapeli bango: Ya sôló, nazali mopesi ntoli malamu mpona bino.

وَقَاسَمَهُمَآ إِنِّي لَكُمَا لَمِنَ
ٱلنَّٰصِحِينَ ٢١

**22.** Mpe akweisi bango na bokosi bwa ye, tango bameki koliya nzete, bolumbu bwa bango bomonani polele mpe bazwaki lokasa ya lola babandi komizipika na yango, mpe Nkolo wa bango abeleli bango ete: Napekisaki bino te na nzete eye? Mpe nalobaki na bino te ete zabulu azali ya sôló, monguna wa bino wa polele?

فَدَلَّىٰهُمَا بِغُرُورٖۚ فَلَمَّا ذَاقَا ٱلشَّجَرَةَ
بَدَتۡ لَهُمَا سَوۡءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخۡصِفَانِ
عَلَيۡهِمَا مِن وَرَقِ ٱلۡجَنَّةِۖ وَنَادَىٰهُمَا
رَبُّهُمَآ أَلَمۡ أَنۡهَكُمَا عَن تِلۡكُمَا ٱلشَّجَرَةِ
وَأَقُل لَّكُمَآ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ لَكُمَا عَدُوّٞ
مُّبِينٞ ٢٢

**23.** Bango balobi: O Nkolo wa biso! Tobubi milimo mia biso, mpe soki olimbisi biso te mpe oyokeli biso mawa te, ya sôló, tokozuama o kati ya bazangi.

قَالَا رَبَّنَا ظَلَمۡنَآ أَنفُسَنَا وَإِن لَّمۡ
تَغۡفِرۡ لَنَا وَتَرۡحَمۡنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ
ٱلۡخَٰسِرِينَ ٢٣

**24.** Alobi (Allah): Bokita! Bino na bino banso bokozala na kibonguna, mpe mabele ezali esika ya bovandi na bosepeli moke mpona bino.

قَالَ ٱهۡبِطُواْ بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٍ عَدُوّٞۖ
وَلَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُسۡتَقَرّٞ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ
حِينٖ ٢٤

**25.** Alobi (Allah): Kati na yango bokolekisa bomoyi mpe kati na yango bokokufa mpe bokobimisama o kati na yango.

قَالَ فِيهَا تَحۡيَوۡنَ وَفِيهَا تَمُوتُونَ وَمِنۡهَا
تُخۡرَجُونَ ٢٥

**26.** Eh bino bana ya Âdam! Ya sôló, tosilaki kokitisela bino elamba mpona kozipa bolumbu bwa bino mpe mpona bonzenga. Kasi elamba ya bobangi nde ezali malamu mingi. Wana ezali moko kati na bilembo bia Allah mpo été bakanisa.

يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ قَدۡ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكُمۡ لِبَاسٗا
يُوَٰرِي سَوۡءَٰتِكُمۡ وَرِيشٗاۖ وَلِبَاسُ
ٱلتَّقۡوَىٰ ذَٰلِكَ خَيۡرٞۚ ذَٰلِكَ مِنۡ ءَايَٰتِ
ٱللَّهِ لَعَلَّهُمۡ يَذَّكَّرُونَ ٢٦

**27.** Eh bana ya Âdam! Satana abungisa bino te lolenge abimisaki baboti ba bino o kati na lola, alongolaki bango bilamba mpo amonisa bolumbu bwa bango. Ya sôló, ye (satana) azali komona bino ye na bato baye o esika eye bino bozali. Kasi bozali komona bango te, ya sôló, totiyaki ba satana bazala Basungi ya baye baboyi kondima.

يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ لَا يَفۡتِنَنَّكُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ
كَمَآ أَخۡرَجَ أَبَوَيۡكُم مِّنَ ٱلۡجَنَّةِ يَنزِعُ
عَنۡهُمَا لِبَاسَهُمَا لِيُرِيَهُمَا سَوۡءَٰتِهِمَآۚ إِنَّهُۥ
يَرَىٰكُمۡ هُوَ وَقَبِيلُهُۥ مِنۡ حَيۡثُ لَا
تَرَوۡنَهُمۡۗ إِنَّا جَعَلۡنَا ٱلشَّيَٰطِينَ أَوۡلِيَآءَ
لِلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ ٢٧

**28.** Mpe soki basali mbeba, bakolobaka: Tokutaki yango epai ya bankoko ba biso, mpe Allah atindi biso na yango. Loba: Ya sôló, Allah atindaka na mbeba te, bozali koloba na Allah maye bozali na boyebi na yango te?

وَإِذَا فَعَلُواْ فَٰحِشَةٗ قَالُواْ وَجَدۡنَا عَلَيۡهَآ
ءَابَآءَنَا وَٱللَّهُ أَمَرَنَا بِهَاۗ قُلۡ إِنَّ ٱللَّهَ لَا
يَأۡمُرُ بِٱلۡفَحۡشَآءِۖ أَتَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا
لَا تَعۡلَمُونَ ٢٨

**29.** Loba: Nkolo wa ngai atindi bosembo. Mpe bosembolisa bilongi bia bino na bisika binso ya mabondeli, mpe bobondela ye na bomoko nyoso na botosi ye. Ndenge akelaki bino bokozongaka sé bongo.

قُلۡ أَمَرَ رَبِّي بِٱلۡقِسۡطِۖ وَأَقِيمُواْ
وُجُوهَكُمۡ عِندَ كُلِّ مَسۡجِدٖ وَٱدۡعُوهُ
مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَۚ كَمَا بَدَأَكُمۡ
تَعُودُونَ ٢٩

**30.** Akambi basusu mpe basusu Atieyi likolo na bango bobungi, pamba te mpo bazuaki basatana bazala bakonzi na bango batiki Allah, mpe bazali kokanisa ete bazali na bokambami bolamu.

فَرِيقًا هَدَىٰ وَفَرِيقًا حَقَّ عَلَيۡهِمُ
ٱلضَّلَٰلَةُۚ إِنَّهُمُ ٱتَّخَذُواْ ٱلشَّيَٰطِينَ
أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَيَحۡسَبُونَ أَنَّهُم
مُّهۡتَدُونَ ٣٠

**31.** Eh bana ya Âdam! Bozua bonzenga na bino (bolata bilamba bia kitoko bia bino) na tango

۞ يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ خُذُواْ زِينَتَكُمۡ عِندَ كُلِّ
مَسۡجِدٖ وَكُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ وَلَا تُسۡرِفُوٓاْۚ

إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلْمُسْرِفِينَ ﴿٣١﴾

ya sambela nyoso, boliya mpe bomela, kasi bolekisa ndelo te. Ya sôló, ye alingaka balekisi ndelo te.

قُلْ مَنْ حَرَّمَ زِينَةَ ٱللَّهِ ٱلَّتِيٓ أَخْرَجَ لِعِبَادِهِۦ وَٱلطَّيِّبَٰتِ مِنَ ٱلرِّزْقِۚ قُلْ هِىَ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا خَالِصَةً يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِۗ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٣٢﴾

**32.** Loba: (Muhammad) nani oyo apekisa bonzenga ya Allah mpe bozui naye ya kitoko oyo abimiseli bawumbu naye? Loba: Yango ezali mpona baye bazali na bondimi na bomoyi ya mokili oyo, na baye bazali na elikia mpona mokolo mwa suka, ndenge wana nde tozali kolimbola mikapo polele mpo Na bato oyo Bayebi.

قُلْ إِنَّمَا حَرَّمَ رَبِّىَ ٱلْفَوَٰحِشَ مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَ وَٱلْإِثْمَ وَٱلْبَغْىَ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَأَن تُشْرِكُوا۟ بِٱللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ سُلْطَٰنًا وَأَن تَقُولُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٣٣﴾

**33.** Loba: Ya sôló, Nkolo wa ngai apekisi mbeba kosala yango polele to mpe na kobatama, mpe na lisumu, na kosala kibonguna na esika esengeli te, na bosangisi Allah na maye manso akitiseli yango liloba te. (mokapo to elembo) mpe boloba te na Allah maye bozali na boyebi na yango te.

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَأْخِرُونَ سَاعَةً وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ﴿٣٤﴾

**34.** Mpe na umma[1] nyoso bazali na eleko na bango. Mpe soki eleko na bango ekoki, ngonga ekozelisamaka te mpe ekowelisama te.

يَٰبَنِىٓ ءَادَمَ إِمَّا يَأْتِيَنَّكُمْ رُسُلٌ مِّنكُمْ يَقُصُّونَ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِى فَمَنِ ٱتَّقَىٰ وَأَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٣٥﴾

**35.** Eh bana ya Âdam! Soki batindami bayeli bino mpona kolimbolela bino bilembo bia ngai, mpe baye bakobanga ngai mpe babongisi, bakozalaka na bobangi te mpe bakozala na mawa te.

1 **Umma:** Bato nionso. Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 128.

**36.** Mpe baye baboyaki kondimela bilembo bia biso mpe basaleli yango lolendo, bango nde bato ya móto. Bakozalaka kati na yango libela.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱسۡتَكۡبَرُواْ
عَنۡهَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا
خَٰلِدُونَ ٣٦

**37.** Mpe nani azali mabe koleka moto oyo akoseli Allah to aboyi kondima na mikapo mia ye? Bango wana bakozuaka mbano na bango na maye bakomelaki bango, kino batindami ba biso (ba anzelu) bakoyelaka bango mpona kolongola bango milimo, mpe (ba anzelu) bakotunaka bango: Wapi baye bozalaki kokumisa na botiki Allah? Bakoyanolaka: Tozali komona bango lisusu te, mpe bako milobaka bango moko ete: Ya sôló, tozalaki bapengwi.

فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا
أَوۡ كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِهِۦٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ يَنَالُهُمۡ
نَصِيبُهُم مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَتۡهُمۡ
رُسُلُنَا يَتَوَفَّوۡنَهُمۡ قَالُوٓاْ أَيۡنَ مَا كُنتُمۡ
تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِۖ قَالُواْ ضَلُّواْ
عَنَّا وَشَهِدُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ أَنَّهُمۡ كَانُواْ
كَٰفِرِينَ ٣٧

**38.** Akolobaka (Allah): Bokota na móto elongo na bilima mpe bato ya lisanga ya baye balekaki liboso lia bino, tango nyoso umma[1] soki ekoti, lizali kosengela mosusu botutu. Kino bakokutanaka bango banso kati na yango, lisanga lyoko likolobaka na basusu: Eh Nkolo wa biso! Ba oyo nde babungisa biso. Bakisela bango etumbu o kati ya móto, akolobaka: Na lisanga nyoso etumbu ekobakisama, kasi bozali koyeba te.

قَالَ ٱدۡخُلُواْ فِيٓ أُمَمٖ قَدۡ خَلَتۡ مِن
قَبۡلِكُم مِّنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ فِي ٱلنَّارِۖ
كُلَّمَا دَخَلَتۡ أُمَّةٞ لَّعَنَتۡ أُخۡتَهَاۖ حَتَّىٰٓ
إِذَا ٱدَّارَكُواْ فِيهَا جَمِيعٗا قَالَتۡ أُخۡرَىٰهُمۡ
لِأُولَىٰهُمۡ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ أَضَلُّونَا فَـَٔاتِهِمۡ
عَذَابٗا ضِعۡفٗا مِّنَ ٱلنَّارِۖ قَالَ لِكُلّٖ ضِعۡفٞ
وَلَٰكِن لَّا تَعۡلَمُونَ ٣٨

1 **Umma:** lisanga. Botala Al-Baqarah mokapo: 128.

**39.** Mpe lisanga lia yambo likolobaka na oyo lia suka: Bozali na lokumu moko te epai na biso. Bomeka etumbu mpona maye bozalaki kosala.

وَقَالَتۡ أُولَىٰهُمۡ لِأُخۡرَىٰهُمۡ فَمَا كَانَ
لَكُمۡ عَلَيۡنَا مِن فَضۡلٖ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ
بِمَا كُنتُمۡ تَكۡسِبُونَ ٣٩

**40.** Ya sôló, baye baboyaki kondima na mikapo mia biso mpe basaleli yango lolendo, bakofungolelaka bango bizibeli bia likolo te, mpe bakokotoko na lola te, kino djamal[1] akota na lidusu lia tonga, mpe ndenge wana nde tokofutaka batomboki.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱسۡتَكۡبَرُواْ
عَنۡهَا لَا تُفَتَّحُ لَهُمۡ أَبۡوَٰبُ ٱلسَّمَآءِ
وَلَا يَدۡخُلُونَ ٱلۡجَنَّةَ حَتَّىٰ يَلِجَ ٱلۡجَمَلُ
فِي سَمِّ ٱلۡخِيَاطِۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي
ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٤٠

**41.** Nakati ya lifelo bakozala na bambeto na bulangiti na bango, mpe bakozipamaka na molili. Mpe ndenge wana nde tokofutaka babubi.

لَهُم مِّن جَهَنَّمَ مِهَادٞ وَمِن فَوۡقِهِمۡ
غَوَاشٖۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلظَّٰلِمِينَ ٤١

**42.** Mpe baye bandimaki mpe basalaki bolamu, topesaka moto mokumba te sé moye mokoki naye, bango nde bato ya lola, bakovandaka seko kati na yango.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
لَا نُكَلِّفُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَآ أُوْلَٰٓئِكَ
أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٤٢

**43.** Mpe tokolongolela bango likunya o kati ya mitema mia bango, o nsé na bango, mingala mikotiolaka, mpe bakolobaka: Matondo na Allah oyo akambi biso na maye tozalaki na bokoki te. Soki Allah akambaki biso te nde tokambamaki te. Batindami ba Nkolo wa biso bayaki na

وَنَزَعۡنَا مَا فِي صُدُورِهِم مِّنۡ غِلّٖ تَجۡرِي
مِن تَحۡتِهِمُ ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَقَالُواْ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ
ٱلَّذِي هَدَىٰنَا لِهَٰذَا وَمَا كُنَّا لِنَهۡتَدِيَ
لَوۡلَآ أَنۡ هَدَىٰنَا ٱللَّهُۖ لَقَدۡ جَآءَتۡ رُسُلُ
رَبِّنَا بِٱلۡحَقِّۖ وَنُودُوٓاْ أَن تِلۡكُمُ ٱلۡجَنَّةُ
أُورِثۡتُمُوهَا بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٤٣

1 Niama ya monene koleka punda (chameau) Kingo naye ezali molayi.

bosôló. Mpe bakobengamaka na oyo nde lola na bino eye bapesi bino, engebene na maye bozalaki kosala.

**44.** Mpe bato ya lola bakobengaka bato ya lifelo; ya sôló, tozui maye Nkolo wa biso alakaki biso na bosembo, boye bino mpe bozui maye Nkolo wa bino alakaki bino na bosembo? Bakolobaka; iyo; mpe mobeleli akobelelaka kati na bango ete; botutu bwa Allah bozala o likolo lia babubi.

وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ أَصۡحَٰبَ ٱلنَّارِ أَن قَدۡ وَجَدۡنَا مَا وَعَدَنَا رَبُّنَا حَقّٗا فَهَلۡ وَجَدتُّم مَّا وَعَدَ رَبُّكُمۡ حَقّٗاۖ قَالُواْ نَعَمۡۚ فَأَذَّنَ مُؤَذِّنُۢ بَيۡنَهُمۡ أَن لَّعۡنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٤

**45.** Baye bazali kokanga nzela ya Allah mpe bazali kolukela yango minyokoli, mpe bango bandimaka na mokolo mwa suka te.

ٱلَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبۡغُونَهَا عِوَجٗا وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ كَٰفِرُونَ ٤٥

**46.** Mpe okati ya bango babale ekozala na ndelo (efelo), mpe likolo lia A'râf,[1] ezali na mibali bakoyebaka bato banso na bilembo bia bango, mpe bakobenga bato ba lola ete; kimiya ya (Allah) ezala likolo lia bino, mpe bakoti yango naïno te na bango bazali na posa ya kokota.

وَبَيۡنَهُمَا حِجَابٞۚ وَعَلَى ٱلۡأَعۡرَافِ رِجَالٞ يَعۡرِفُونَ كُلَّۢا بِسِيمَىٰهُمۡۚ وَنَادَوۡاْ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ أَن سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡۚ لَمۡ يَدۡخُلُوهَا وَهُمۡ يَطۡمَعُونَ ٤٦

**47.** Mpe tango miso ma bango ekotala epai ya bato ya móto, mpe bakolobaka: Eh Nkolo wa biso! kotiya biso esika moko te na babubi.

۞ وَإِذَا صُرِفَتۡ أَبۡصَٰرُهُمۡ تِلۡقَآءَ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِ قَالُواْ رَبَّنَا لَا تَجۡعَلۡنَا مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٧

1 Efelo (ndelo) oyo ekaboli lola na lifelo.

**48.** Mpe bato ya A’râf bakobengaka mibali misusu baye bayebaki bango na bilembo bia bango. Bakolobaka: Maye bobombaka mia misolo na maye bozalaki kosala lolendo esungi bino na eloko te.

وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأَعۡرَافِ رِجَالٗا يَعۡرِفُونَهُم بِسِيمَىٰهُمۡ قَالُواْ مَآ أَغۡنَىٰ عَنكُمۡ جَمۡعُكُمۡ وَمَا كُنتُمۡ تَسۡتَكۡبِرُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Boye nde ba oyo bozalaki kolapa ete bolamu bwa Allah bokozua bango te? Bokota o lola bokozala na bobangi te mpe bokozala na mawa te.

أَهَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَقۡسَمۡتُمۡ لَا يَنَالُهُمُ ٱللَّهُ بِرَحۡمَةٍۚ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ لَا خَوۡفٌ عَلَيۡكُمۡ وَلَآ أَنتُمۡ تَحۡزَنُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Mpe bato ya móto bakobenga bato ya lola, bopesa biso mwa mayi to mpe maye oyo Allah apesi bino. Bakolobaka: Ya sôló Allah apekisi yango nyoso mabale mpona bapengwi.

وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ أَنۡ أَفِيضُواْ عَلَيۡنَا مِنَ ٱلۡمَآءِ أَوۡ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُۚ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَهُمَا عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ﴿٥٠﴾

**51.** Baye bazuaki lingomba lia bango na liseki mpe na lisano, mpe mokili mwa nsé mokosaki bango. Mokolo mwa lelo tobosani[1] bango lolenge babosanaki bokutani bwa mokolo mwa bango moye, mpe mpo bazalaki kotiya tembe na bilembo bia biso.

ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَهُمۡ لَهۡوٗا وَلَعِبٗا وَغَرَّتۡهُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۚ فَٱلۡيَوۡمَ نَنسَىٰهُمۡ كَمَا نَسُواْ لِقَآءَ يَوۡمِهِمۡ هَٰذَا وَمَا كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَجۡحَدُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Toyelaki bango buku eye tolimbolaki yango, na boyebi bonso mpona bokambi mpe ngolu mpona bato baye bazali kondima.

وَلَقَدۡ جِئۡنَٰهُم بِكِتَٰبٖ فَصَّلۡنَٰهُ عَلَىٰ عِلۡمٍ هُدٗى وَرَحۡمَةٗ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ﴿٥٢﴾

1 **Elingi koloba:** Totiki bango bazwa etumbu.

**53.** Boye bazali kozela sé etumbu naye? Mokolo moye etumbu naye ekoyaka, baye babosanaki liboso bakolobaka: Batindami ya Nkolo wa biso bayaki na bosôló, boye na mokolo mwa lelo tozali na basungi baye bakosungaka biso? To, tozongisama na mokili tosala maye tozalaki kosala liboso te! Basilaki komizangisa bango moko, mpe maye bazalaki kosala ya mabe ebungisaki bango.

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّا تَأۡوِيلَهُۥۚ يَوۡمَ يَأۡتِي
تَأۡوِيلُهُۥ يَقُولُ ٱلَّذِينَ نَسُوهُ مِن قَبۡلُ
قَدۡ جَآءَتۡ رُسُلُ رَبِّنَا بِٱلۡحَقِّ فَهَل
لَّنَا مِن شُفَعَآءَ فَيَشۡفَعُواْ لَنَآ أَوۡ نُرَدُّ
فَنَعۡمَلَ غَيۡرَ ٱلَّذِي كُنَّا نَعۡمَلُۚ قَدۡ
خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ
يَفۡتَرُونَ ٥٣

**54.** Ya sôló, Nkolo wa bino nde Allah oyo akelaki likolo na mabele na mikolo motoba sima atombuami likolo na ngwende. Azali kozipa butu na mokolo. Azali kolandisa yango mpe ezali kotelema te, (akeli) moyi na sanza, na minzoto, minso mizali kotambola na botosi mitindo mia ye. Boye, bokeli na mibeko minso mizali mia ye te? Nkembo na Allah Nkolo wa molongo.

إِنَّ رَبَّكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى
ٱلۡعَرۡشِۖ يُغۡشِي ٱلَّيۡلَ ٱلنَّهَارَ يَطۡلُبُهُۥ
حَثِيثٗا وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ وَٱلنُّجُومَ
مُسَخَّرَٰتِۭ بِأَمۡرِهِۦٓۗ أَلَا لَهُ ٱلۡخَلۡقُ وَٱلۡأَمۡرُۗ
تَبَارَكَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٥٤

**55.** Bobondela Nkolo wa bino na limemya nyoso mpe na bobombami. Ya sôló, ye alingaka te balekisi ndelo.

ٱدۡعُواْ رَبَّكُمۡ تَضَرُّعٗا وَخُفۡيَةًۚ إِنَّهُۥ لَا
يُحِبُّ ٱلۡمُعۡتَدِينَ ٥٥

**56.** Mpe bobebisa te kati na mokili o sima ya kobongisama na yango. Bobenga ye na bobangi mpe na elikya, ya sôló, ngolu ya Allah ezali pene pene mpona babongisi.

وَلَا تُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ بَعۡدَ إِصۡلَٰحِهَا
وَٱدۡعُوهُ خَوۡفٗا وَطَمَعًاۚ إِنَّ رَحۡمَتَ ٱللَّهِ
قَرِيبٞ مِّنَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٥٦

57. Mpe ye nde azali kotinda mopepe na sango elamu eye ezali epai naye kino mopepe ekomi londende ya kilo, tozali kosopa yango na mboka eye ekawuka (makufa) mpe tozali kokitisela yango mayi mpe tozali kobimisa na yango bambuma ya lolenge inso. Ndenge wana nde tokobimisaka bawei, mpo bokoka kokanisa.

وَهُوَ ٱلَّذِى يُرْسِلُ ٱلرِّيَـٰحَ بُشْرًۢا بَيْنَ يَدَىْ رَحْمَتِهِۦ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَقَلَّتْ سَحَابًا ثِقَالًا سُقْنَـٰهُ لِبَلَدٍ مَّيِّتٍ فَأَنزَلْنَا بِهِ ٱلْمَآءَ فَأَخْرَجْنَا بِهِۦ مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ ۚ كَذَٰلِكَ نُخْرِجُ ٱلْمَوْتَىٰ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٥٧﴾

58. Mpe mboka elamu nde eye ezali kobimisa milona malamu na ndingisa ya Nkolo wa yango, kasi (mboka) eye ezali mabe ebimisaka te sé ndambu ya milona mike. Bongo tozali kolimbola bilembo bia biso mpo bato bakoka kotondo.

وَٱلْبَلَدُ ٱلطَّيِّبُ يَخْرُجُ نَبَاتُهُۥ بِإِذْنِ رَبِّهِۦ ۖ وَٱلَّذِى خَبُثَ لَا يَخْرُجُ إِلَّا نَكِدًا ۚ كَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ ٱلْـَٔايَـٰتِ لِقَوْمٍ يَشْكُرُونَ ﴿٥٨﴾

59. Mpe tosilaki kotinda Nûh epai ya bato naye mpe alobaki: Eh bato ba ngai! Bobondela Allah, bozali na nzambe mosusu te sé ye, ya sôló nazali kobangela bino etumbu o mokolo mwa somo enene.

لَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦ فَقَالَ يَـٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَـٰهٍ غَيْرُهُۥٓ إِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٥٩﴾

60. Bankumu ya bato naye balobi: Ya sôló, tozali komona yo na libunga lia polele.

قَالَ ٱلْمَلَأُ مِن قَوْمِهِۦٓ إِنَّا لَنَرَىٰكَ فِى ضَلَـٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٦٠﴾

61. Alobi: Eh bato ba ngai! Nazali na libunga te, kasi nazali motindami kowuta epai ya Nkolo wa molongo.

قَالَ يَـٰقَوْمِ لَيْسَ بِى ضَلَـٰلَةٌ وَلَـٰكِنِّى رَسُولٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٦١﴾

62. Mpo nakomisela bino sango ya Nkolo wa ngai mpe napesa bino ntoli. Mpe nayebi epai ya Allah, maye bino boyebi te.

أُبَلِّغُكُمْ رِسَـٰلَـٰتِ رَبِّى وَأَنصَحُ لَكُمْ وَأَعْلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Boye ezali kokamwisa bino soki liteya liwuti epai na Nkolo na bino, na moto moko kati na bino mpo akebisa bino, mpe mpo ete bokoka kobanga, mpo été bozala o nsé ya ngolu naye?

أَوَعَجِبۡتُمۡ أَن جَآءَكُمۡ ذِكۡرٞ مِّن
رَّبِّكُمۡ عَلَىٰ رَجُلٖ مِّنكُمۡ لِيُنذِرَكُمۡ
وَلِتَتَّقُواْ وَلَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ٦٣

**64.** Mpe baboyaki kondimela ye. Mpe tobikisaki ye na baye bazalaki elongo naye o kati ya masuwa, mpe tozindisaki baye bazangaki kondimela bilembo bia biso. Ya sôló, bazalaki bato baye bazalaki komona te.

فَكَذَّبُوهُ فَأَنجَيۡنَٰهُ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥ فِي
ٱلۡفُلۡكِ وَأَغۡرَقۡنَا ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآۚ
إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمًا عَمِينَ ٦٤

**65.** Mpe totindelaki bato ya aad, ndeko wa bango Hûd. Alobaki: Eh bato na ngai! Bobondela Allah, bozali na nzambe mosusu te sé ye. Boye bozali kobanga te?

۞ وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمۡ هُودٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥٓۚ
أَفَلَا تَتَّقُونَ ٦٥

**66.** Bankumu ya bato naye baye bapengwaki balobi: Ya sôló, tozali komona yo ozali na bozoba, mpe ya sôló, tozali kokanisa ete ozali kati na babuki lokuta.

قَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦٓ
إِنَّا لَنَرَىٰكَ فِي سَفَاهَةٖ وَإِنَّا لَنَظُنُّكَ مِنَ
ٱلۡكَٰذِبِينَ ٦٦

**67.** Alobi: Eh bato ba ngai! Nazali na bozoba te, kasi nazali motindami kowuta epai ya Nkolo wa molongo.

قَالَ يَٰقَوۡمِ لَيۡسَ بِي سَفَاهَةٞ وَلَٰكِنِّي
رَسُولٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦٧

**68.** Mpo nakomisela bino sango ya Nkolo wa ngai, mpe nazali mopesi toli malamu mpona bino.

أُبَلِّغُكُمۡ رِسَٰلَٰتِ رَبِّي وَأَنَا۠ لَكُمۡ
نَاصِحٌ أَمِينٌ ٦٨

**69.** Boye ezali kokamwisa bino soki liteya liwuti epai ya Nkolo wa bino eyei na moto moko o kati na

أَوَعَجِبۡتُمۡ أَن جَآءَكُمۡ ذِكۡرٞ مِّن
رَّبِّكُمۡ عَلَىٰ رَجُلٖ مِّنكُمۡ لِيُنذِرَكُمۡۚ

bino mpo akebisa bino? Bokanisa tango akitanisaki bino osima ya bato ya Nûh mpe abakiselaki bino bokasi na nzoto na bokeli. Bokanisa bolamu bwa Allah mpo bokoka kolonga!

وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ جَعَلَكُمۡ خُلَفَآءَ مِنۢ
بَعۡدِ قَوۡمِ نُوحٖ وَزَادَكُمۡ فِي ٱلۡخَلۡقِ
بَصۜۡطَةٗۖ فَٱذۡكُرُوٓاْ ءَالَآءَ ٱللَّهِ لَعَلَّكُمۡ
تُفۡلِحُونَ ٦٩

**70.** Balobi: Oyeli biso mpo tobondela Allah na bomoko bwa ye, mpe totika maye bankoko ba biso bazalaki kobondela? Yela biso maye ozali kolaka biso (etumbu) soki ozali koloba bosôló.

قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا لِنَعۡبُدَ ٱللَّهَ وَحۡدَهُۥ وَنَذَرَ
مَا كَانَ يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ
إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٧٠

**71.** Alobi. Etumbu mpe nkanda esili kokwela bino uta epai ya Nkolo wa bino. Bozali kosuanisa ngai mpona bankombo iye bino na ba tata ba bino (bankoko) bopesa yango oyo Allah akitiselaki yango elembo te? Mpe bozela (etumbu) ya sôló, nazali kozela elongo na bino.

قَالَ قَدۡ وَقَعَ عَلَيۡكُم مِّن رَّبِّكُمۡ
رِجۡسٞ وَغَضَبٌۖ أَتُجَٰدِلُونَنِي فِيٓ أَسۡمَآءٖ
سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُم مَّا نَزَّلَ ٱللَّهُ
بِهَا مِن سُلۡطَٰنٖۚ فَٱنتَظِرُوٓاْ إِنِّي مَعَكُم
مِّنَ ٱلۡمُنتَظِرِينَ ٧١

**72.** Mpe tobikisaki ye na baye azalaki elongo na bango na mawa ma biso. Mpe tosilisaki baye baboyaki kondima na bilembo bia biso mpe bazalaki bandimi te.

فَأَنجَيۡنَٰهُ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا
وَقَطَعۡنَا دَابِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَاۖ وَمَا
كَانُواْ مُؤۡمِنِينَ ٧٢

**73.** Mpe totindaki epai ya bato ya thamûd, ndeko wa bango Swâlih, alobi: Eh bato na ngai! Bobondela Allah, bozali na nzambe mosusu te sé ye. Elembo esilaki koyela bino kowuta epai ya Nkolo wa

وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمۡ صَٰلِحٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ
قَدۡ جَآءَتۡكُم بَيِّنَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡۖ هَٰذِهِۦ
نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمۡ ءَايَةٗۖ فَذَرُوهَا

bino. Oyo nâqah[1] ya Allah ezali elembo epai na bino, botika ye aliya na mabele ya Allah, kasi bosala ye mabe te noki te etumbu makasi ekozua bino.

تَأۡكُلۡ فِيٓ أَرۡضِ ٱللَّهِۖ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٧٣

**74.** Mpe bokanisa tango totiyaki bino bakitani o sima ya bato ya aad mpe tovandisi bino na mabele, mpe botongaki bandako na lolenge ya pete, mpe botongi bisusu o kati ya bangomba. Kasi bokanisa bolamu bwa Allah boye asaleli bino, kasi bovanda na mabele na ndenge ya kobebisa te.

وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ جَعَلَكُمۡ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعۡدِ عَادٖ وَبَوَّأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ تَتَّخِذُونَ مِن سُهُولِهَا قُصُورٗا وَتَنۡحِتُونَ ٱلۡجِبَالَ بُيُوتٗاۖ فَٱذۡكُرُوٓاْ ءَالَآءَ ٱللَّهِ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٧٤

**75.** Bankumu baye basalaki lolendo kati na bato baye balobaki na baye bazalaki na bokoki te baye bandimaki: Boye bozali koyeba ya sôló penza, Swâlih azali motindami kowuta epai ya Nkolo wa ye? Balobaki: ya sôló, tondimi na maye atindamaki na yango.

قَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦ لِلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ لِمَنۡ ءَامَنَ مِنۡهُمۡ أَتَعۡلَمُونَ أَنَّ صَٰلِحٗا مُّرۡسَلٞ مِّن رَّبِّهِۦۚ قَالُوٓاْ إِنَّا بِمَآ أُرۡسِلَ بِهِۦ مُؤۡمِنُونَ ٧٥

**76.** Baye basalaki lolendo balobi: Biso toboyi maye bondimeli yango.

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُوٓاْ إِنَّا بِٱلَّذِيٓ ءَامَنتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ٧٦

**77.** Mpe babomaki nâqah[2] mpe basalaki lolendo na mibeko mia Nkolo wa bango, mpe balobi: Eh! Swâlih! Yela biso maye ozali kolaka biso soki ozali solo kati ya batindami.

فَعَقَرُواْ ٱلنَّاقَةَ وَعَتَوۡاْ عَنۡ أَمۡرِ رَبِّهِمۡ وَقَالُواْ يَٰصَٰلِحُ ٱئۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٧٧

1 Niama ya monene ya mwasi koleka mpunda.
2 Botala na suratu oyo na mokapo: 73.

**78.** Mpe boningani bwa mabele (etumbu) bozuaki bango mbalakaka o kati ya bandako bia bango mpe bakomaki bibembe.

فَأَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِى دَارِهِمْ
جَٰثِمِينَ ٧٨

**79.** Mpe (Swâlih) apesaki bango mokongo (atiki bango), mpe alobi: Eh bato ba ngai! Nasilaki kokomisela bino sango[1] ya Nkolo wa ngai te, mpe napesaki bino toli te. Kasi bolingaka baye bapesaka toli te.

فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَٰقَوْمِ لَقَدْ
أَبْلَغْتُكُمْ رِسَالَةَ رَبِّى وَنَصَحْتُ لَكُمْ
وَلَٰكِن لَّا تُحِبُّونَ ٱلنَّٰصِحِينَ ٧٩

**80.** Mpe tango Loth alobaki na bato baye: Bozali kosala mabe maye ata moto moko te asalaki yango o kati ya mikili yambo na bino?

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَتَأْتُونَ ٱلْفَٰحِشَةَ
مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ
ٱلْعَٰلَمِينَ ٨٠

**81.** Ya sôló, bozali kokende kosilisa bamposa na bino epayi ya mibali, mpe botiki basi? Kasi bozali solo bato baye basili kolekisa ndelo.

إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ شَهْوَةً مِّن دُونِ
ٱلنِّسَآءِ ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ٨١

**82.** Mpe eyano ya bato naye ezalaki te sé balobaki été: Bobimisa bango o kati ya mboka na bino, mpo bazali solo bato oyo bazali komipetola.

وَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓا۟
أَخْرِجُوهُم مِّن قَرْيَتِكُمْ ۖ إِنَّهُمْ أُنَاسٌ
يَتَطَهَّرُونَ ٨٢

**83.** Mpe tobikisaki ye na libota lia ye, longola sé mwasi waye azalaki o kati ya baye bazuaki etumbu.

فَأَنجَيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ كَانَتْ مِنَ
ٱلْغَٰبِرِينَ ٨٣

**84.** Mpe tobetiselaki bango mbula (ya mabángá ya móto), tala ndenge ezalelaki lifuta ya batomboki.

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًا ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ
كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُجْرِمِينَ ٨٤

1 Maloba.

**85.** Mpe (totindaki epai ya bato) ya mad’yan, ndeko wa bango Shuaïb, alobi: Eh! Bato ba ngai! Bobondela Allah, bozali na nzambe mosusu te sé ye, elembo esilaki koyela bino kowuta epai ya Nkolo wa bino. Mpe bokokisa emekelo, mpe kilo, kasi bobuba bato biloko bia bango te. Mpe bobebisa o kati ya mokili te o sima ya kobongisama na yango. Wana nde ezali malamu mpona bino soki bozali kondima.

وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ
قَدۡ جَآءَتۡكُم بَيِّنَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡۖ فَأَوۡفُواْ
ٱلۡكَيۡلَ وَٱلۡمِيزَانَ وَلَا تَبۡخَسُواْ ٱلنَّاسَ
أَشۡيَآءَهُمۡ وَلَا تُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ
بَعۡدَ إِصۡلَٰحِهَاۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن
كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٨٥

**86.** Mpe bovandela ba nzela nyoso te mpona konyokolo mpe kopekisa nzela ya Allah moto nyoso oyo andimeli ye, mpe kolukela yango mindondo. Bokanisa tango bozalaki moke, mpe akomisi bino ebele. Botala ndenge ezalelaki lifuta ya babebisi.

وَلَا تَقۡعُدُواْ بِكُلِّ صِرَٰطٖ تُوعِدُونَ
وَتَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ مَنۡ ءَامَنَ
بِهِۦ وَتَبۡغُونَهَا عِوَجٗاۚ وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ
كُنتُمۡ قَلِيلٗا فَكَثَّرَكُمۡۖ وَٱنظُرُواْ كَيۡفَ
كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٨٦

**87.** Mpe soki basusu kati na bino bandimaka na maye natindami na yango, mpe basusu bandimaka te, bozela kino Allah akokata kati kati na biso, mpe azali zuzi malamu.

وَإِن كَانَ طَآئِفَةٞ مِّنكُمۡ ءَامَنُواْ
بِٱلَّذِيٓ أُرۡسِلۡتُ بِهِۦ وَطَآئِفَةٞ لَّمۡ يُؤۡمِنُواْ
فَٱصۡبِرُواْ حَتَّىٰ يَحۡكُمَ ٱللَّهُ بَيۡنَنَاۚ وَهُوَ
خَيۡرُ ٱلۡحَٰكِمِينَ ٨٧

**88.** Mpe bankumu baye basalaki lolendo o kati ya bato naye balobi: Tokobimisa yo na baye bandimi elongo nayo yâ Shuaïb na mboka na biso to bozonga na lingomba lia biso, alobi: (bomanyola) ata soki toyini yango?

۞ قَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ مِن
قَوۡمِهِۦ لَنُخۡرِجَنَّكَ يَٰشُعَيۡبُ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ مَعَكَ مِن قَرۡيَتِنَآ أَوۡ لَتَعُودُنَّ فِي
مِلَّتِنَاۚ قَالَ أَوَلَوۡ كُنَّا كَٰرِهِينَ ٨٨

**89.** Soki solo tosali bongo, tosili kobukela Allah lokuta osima ya kobikisa biso na yango. Esengeli na biso te kozongela yango, sé na bolingi bwa Allah Nkolo wa biso, Nkolo wa biso azali na boyebi na biloko binso, tomipesi na Allah. Oh Nkolo wa biso! Kata okati na biso na bosôló, mpo yo nde ozali mokati malamu wa bazuzi.

قَدِ ٱفۡتَرَيۡنَا عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا إِنۡ عُدۡنَا فِي
مِلَّتِكُم بَعۡدَ إِذۡ نَجَّىٰنَا ٱللَّهُ مِنۡهَاۚ وَمَا
يَكُونُ لَنَآ أَن نَّعُودَ فِيهَآ إِلَّآ أَن يَشَآءَ
ٱللَّهُ رَبُّنَاۚ وَسِعَ رَبُّنَا كُلَّ شَيۡءٍ عِلۡمًاۚ عَلَى
ٱللَّهِ تَوَكَّلۡنَاۚ رَبَّنَا ٱفۡتَحۡ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَ قَوۡمِنَا
بِٱلۡحَقِّ وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡفَٰتِحِينَ ٨٩

**90.** Mpe bankumu ya bato naye baye bapengwaki balobi: Soki bolandi Shuaïb, solo bokozanga.

وَقَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن
قَوۡمِهِۦ لَئِنِ ٱتَّبَعۡتُمۡ شُعَيۡبًا إِنَّكُمۡ إِذٗا
لَّخَٰسِرُونَ ٩٠

**91.** Mpe koningana ya mabele ezuaki bango (bwa etumbu), mpe bakomaki bibembe o bandako bia bango.

فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دَارِهِمۡ
جَٰثِمِينَ ٩١

**92.** Baye bazuaki Shuaïb na lokuta balimuaki lokola bazalaki na mokili te, baye bazuaki Shuaïb na lokuta bazalaki bazangi.

ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ شُعَيۡبٗا كَأَن لَّمۡ يَغۡنَوۡاْ
فِيهَاۚ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ شُعَيۡبٗا كَانُواْ هُمُ
ٱلۡخَٰسِرِينَ ٩٢

**93.** Mpe apesaki bango mokongo mpe alobi: Oh bato ba ngai! Ya sôló, nakomiselaki bino maloba mwa Nkolo wa ngai. Mpe napesaki bino toli, ndenge nini nakoyokela bapengwi mawa?

فَتَوَلَّىٰ عَنۡهُمۡ وَقَالَ يَٰقَوۡمِ لَقَدۡ
أَبۡلَغۡتُكُمۡ رِسَٰلَٰتِ رَبِّي وَنَصَحۡتُ
لَكُمۡۖ فَكَيۡفَ ءَاسَىٰ عَلَىٰ قَوۡمٖ
كَٰفِرِينَ ٩٣

**94.** Mpe totindaki ntoma o kati ya mboka moko te sé tozuaki bato na yango, na ba mpasi ya nzala mpe na bokono mpo ete basenga bolimbisi.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا فِي قَرۡيَةٖ مِّن نَّبِيٍّ إِلَّآ
أَخَذۡنَآ أَهۡلَهَا بِٱلۡبَأۡسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ لَعَلَّهُمۡ
يَضَّرَّعُونَ ٩٤

95. Mpe sima tobongolaki makambo ya mabe na bango na oyo ya malamu, kino bomengo na bango ekomaki ebele mpe balobi: Ya sôló, pasi na mikakatano mizuaki bankoko ba biso, mpe tosimbaki bango mbalakaka kasi bazalaki koyeba te.

ثُمَّ بَدَّلْنَا مَكَانَ ٱلسَّيِّئَةِ ٱلْحَسَنَةَ حَتَّىٰ عَفَوا۟ وَّقَالُوا۟ قَدْ مَسَّ ءَابَآءَنَا ٱلضَّرَّآءُ وَٱلسَّرَّآءُ فَأَخَذْنَٰهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٩٥﴾

96. Kasi soki bato ya bamboka bandimaka mpe babangaka, tolingaki kofongolela bango bolamu ya likolo na ya mabele. Kasi baboyaki kondima, mpe tozuaki bango mpona maye bazalaki kosala.

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ ٱلْقُرَىٰٓ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّقَوْا۟ لَفَتَحْنَا عَلَيْهِم بَرَكَٰتٍ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ وَلَٰكِن كَذَّبُوا۟ فَأَخَذْنَٰهُم بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٩٦﴾

97. Boye, bato ya bamboka bazali na elikya ete etumbu na biso ekoyela bango te na butu mpe bango bazali kolala?

أَفَأَمِنَ أَهْلُ ٱلْقُرَىٰٓ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا بَيَٰتًا وَهُمْ نَآئِمُونَ ﴿٩٧﴾

98. Boye, bato ya bamboka, bazali na elikya ete etumbu na biso ekoyela bango te mpe bango bazali kosakana?

أَوَأَمِنَ أَهْلُ ٱلْقُرَىٰٓ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا ضُحًى وَهُمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩٨﴾

99. Bazali kolikya été bakobika na mwango ya Allah? Kasi mwango ya Allah likozuaka sé bazangi.

أَفَأَمِنُوا۟ مَكْرَ ٱللَّهِ ۚ فَلَا يَأْمَنُ مَكْرَ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٩٩﴾

100. Mpe boye, esilaki kolimbolama baye bakitanaki mabele o sima ya kokufa ya baye oyo baleka, soki tolingaka mbele tobetaki bango elembo mpona masumu ma bango, mpe kokanga mitema mia bango, balingaki koyoka te.

أَوَلَمْ يَهْدِ لِلَّذِينَ يَرِثُونَ ٱلْأَرْضَ مِنۢ بَعْدِ أَهْلِهَآ أَن لَّوْ نَشَآءُ أَصَبْنَٰهُم بِذُنُوبِهِمْ ۚ وَنَطْبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَسْمَعُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Mpe tozali kobetela yo masapo ma mboka ena. Ya sôló, batindami na bango bayelaki bango bilembo bia polele, kasi bandimela te na maye basilaka kozua yango lokuta. Ndenge wana nde Allah akangaka mitema mia bapengwi.

تِلْكَ ٱلْقُرَىٰ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآئِهَا ۚ
وَلَقَدْ جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ
فَمَا كَانُوا۟ لِيُؤْمِنُوا۟ بِمَا كَذَّبُوا۟ مِن
قَبْلُ ۚ كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ
ٱلْكَٰفِرِينَ ١٠١

**102.** Mpe tokutaki ebele na bango te bazali na botosi ya elaka. Mpe tokutaki ebele na bango bazali babebisi.

وَمَا وَجَدْنَا لِأَكْثَرِهِم مِّنْ عَهْدٍ ۖ وَإِن
وَجَدْنَآ أَكْثَرَهُمْ لَفَٰسِقِينَ ١٠٢

**103.** Sima na bango, totindaki Mûssa na makamwisi ma biso epai ya falo na bankumu (bato) naye. Kasi bazangaki bosembo na bilembo bia biso, tala ndenge lifuta lia babebisi ezalaki.

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنۢ بَعْدِهِم مُّوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ
فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ فَظَلَمُوا۟ بِهَا ۖ فَٱنظُرْ
كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُفْسِدِينَ ١٠٣

**104.** Mpe Mûssa alobaki: Oh falo! Ya sôló, nazali motindami kowuta epai ya Nkolo wa molongo.

وَقَالَ مُوسَىٰ يَٰفِرْعَوْنُ إِنِّى رَسُولٌ مِّن
رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ١٠٤

**105.** Ete, nakoki koloba te mpona Allah sé bosôló. Nayeli bino elembo kowuta epai ya Nkolo wa bino. Botikela ngai bana ya isalayele nakende na bango.

حَقِيقٌ عَلَىٰٓ أَن لَّآ أَقُولَ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا
ٱلْحَقَّ ۚ قَدْ جِئْتُكُم بِبَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ
فَأَرْسِلْ مَعِىَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ١٠٥

**106.** Alobi (Falo): Soki oyei na elembo, lakisa yango soki ozali koloba bosôló.

قَالَ إِن كُنتَ جِئْتَ بِـَٔايَةٍ فَأْتِ بِهَآ إِن
كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ١٠٦

**107.** Mpe abwakaki lingenda lia ye mpe libongwani nyoka ya monene.

فَأَلْقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِىَ ثُعْبَانٌ مُّبِينٌ ١٠٧

**108.** Mpe abimisi loboko lia ye na (libenga) mpe ekomaki pembe mpona batali.

وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِيَ بَيۡضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ١٠٨

**109.** Bankumu ya bato ya falo balobi: Ya sôló, oyo nde nganga ya monene.

قَالَ ٱلۡمَلَأُ مِن قَوۡمِ فِرۡعَوۡنَ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٞ ١٠٩

**110.** Alingi abimisa bino na mabele ma bino, boye bokosala nini?

يُرِيدُ أَن يُخۡرِجَكُم مِّنۡ أَرۡضِكُمۡۖ فَمَاذَا تَأۡمُرُونَ ١١٠

**111.** Balobi: Bozelisa ye na ndeko waye, mpe botinda basangisi bato na esika ya masano ya mboka.

قَالُوٓاْ أَرۡجِهۡ وَأَخَاهُ وَأَرۡسِلۡ فِي ٱلۡمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ١١١

**112.** Bakoyelaka yo banganga banso baye bayebi.

يَأۡتُوكَ بِكُلِّ سَٰحِرٍ عَلِيمٖ ١١٢

**113.** Mpe banganga ba falo bayeli ye, balobi: Tokozua mbáno soki tolongi?

وَجَآءَ ٱلسَّحَرَةُ فِرۡعَوۡنَ قَالُوٓاْ إِنَّ لَنَا لَأَجۡرًا إِن كُنَّا نَحۡنُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ١١٣

**114.** Alobi: Iyo, mpe ya sôló, bokozala o kati ya baye bazali pene na ngai.

قَالَ نَعَمۡ وَإِنَّكُمۡ لَمِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ١١٤

**115.** Balobi: Eh Mûssa! Okobwaka liboso to biso tozala bato bayambo mpona kobwaka?

قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلۡقِيَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ نَحۡنُ ٱلۡمُلۡقِينَ ١١٥

**116.** Alobi (Mûssa): Bobwaka. Mpe tango babwaki, balokaki miso ya bato, mpe babangisaki bango mpe bayaki na bonganga bonene penza.

قَالَ أَلۡقُواْۖ فَلَمَّآ أَلۡقَوۡاْ سَحَرُوٓاْ أَعۡيُنَ ٱلنَّاسِ وَٱسۡتَرۡهَبُوهُمۡ وَجَآءُو بِسِحۡرٍ عَظِيمٖ ١١٦

**117.** Mpe toyebisaki na Mûssa ete bwaka lingenda lia yo, mpe tango abwakaki yango, emeli maye manso bango babwakaki.

۞ وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنۡ أَلۡقِ عَصَاكَۖ فَإِذَا هِيَ تَلۡقَفُ مَا يَأۡفِكُونَ ١١٧

**118.** Mpe bosôló bomonanaki mpe lokuta ebungaki mpe ekomaki pamba mpona maye bazalaki kosala.

فَوَقَعَ ٱلۡحَقُّ وَبَطَلَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١١٨

**119.** Mpe ndenge wana nde bakweisamaki mpe bazuaki soni.

فَغُلِبُواْ هُنَالِكَ وَٱنقَلَبُواْ صَٰغِرِينَ ١١٩

**120.** Mpe banganga bafukamaki na kotiya bilongi na mabele.

وَأُلۡقِيَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ١٢٠

**121.** Balobi: Tondimi na Nkolo wa molongo mobimba.

قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٢١

**122.** Nkolo wa Mûssa na Hâruna[1].

رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١٢٢

**123.** Falo alobi: Bondimi naye (Mûssa) yambo ete napesa bino ndingisa! Oyo nde mwango bosali kati na mboka mpo bobimisa bato na yango, bokoyeba kala te!

قَالَ فِرۡعَوۡنُ ءَامَنتُم بِهِۦ قَبۡلَ أَنۡ ءَاذَنَ لَكُمۡۖ إِنَّ هَٰذَا لَمَكۡرٞ مَّكَرۡتُمُوهُ فِي ٱلۡمَدِينَةِ لِتُخۡرِجُواْ مِنۡهَآ أَهۡلَهَاۖ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ١٢٣

**124.** Nakokata bino maboko na makolo na lolenge ya bokeseni, mpe nako baka bino na nzete sima nakoboma bino banso.

لَأُقَطِّعَنَّ أَيۡدِيَكُمۡ وَأَرۡجُلَكُم مِّنۡ خِلَٰفٖ ثُمَّ لَأُصَلِّبَنَّكُمۡ أَجۡمَعِينَ ١٢٤

**125.** Balobi: Ya sôló penza, tokozongaka epai ya Nkolo wa biso.

قَالُوٓاْ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ١٢٥

**126.** Ozali kotomboko na biso mpo tondimi na bilembo bia Nkolo wa biso o ntango eyeli biso? Eh Nkolo wa biso! Bakisela biso boyiki mpiko, mpe oboma biso bamizilima.

وَمَا تَنقِمُ مِنَّآ إِلَّآ أَنۡ ءَامَنَّا بِـَٔايَٰتِ رَبِّنَا لَمَّا جَآءَتۡنَاۚ رَبَّنَآ أَفۡرِغۡ عَلَيۡنَا صَبۡرٗا وَتَوَفَّنَا مُسۡلِمِينَ ١٢٦

1 **Hâruna:** Botala: suratu Al-Baqarah: 248, An-Nisâ: 163, Al-An’âm: 84.

**127.** Mpe bankumu ya bato ya falo balobi: Boye ozali kotika Mûssa na bato naye mpo babebisa o kati ya mokili Mpe ye moko atika yo na banzambe nayo? Alobi: Tokoboma bana na bango ya mibali mpe tokotika basi na bango na bomoyi mpamba te ya sôló, biso tozali na bokonzi likolo lia bango.

وَقَالَ ٱلۡمَلَأُ مِن قَوۡمِ فِرۡعَوۡنَ أَتَذَرُ
مُوسَىٰ وَقَوۡمَهُۥ لِيُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ
وَيَذَرَكَ وَءَالِهَتَكَۚ قَالَ سَنُقَتِّلُ أَبۡنَآءَهُمۡ
وَنَسۡتَحۡيِۦ نِسَآءَهُمۡ وَإِنَّا فَوۡقَهُمۡ
قَٰهِرُونَ ١٢٧

**128.** Mûssa alobi na bato baye: Bosenga lisungi epai ya Allah mpe bokanga motema. Ya sôló, mabele mazali ya Allah, akitanisaka yango na baye alingi kati ya bawumbu baye; mpe mbano ya malamu ekozala nde mpona babangi.

قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِ ٱسۡتَعِينُواْ بِٱللَّهِ
وَٱصۡبِرُوٓاْۖ إِنَّ ٱلۡأَرۡضَ لِلَّهِ يُورِثُهَا
مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۖ وَٱلۡعَٰقِبَةُ
لِلۡمُتَّقِينَ ١٢٨

**129.** Balobi: Banyokolaki biso yambo ya boyei bwa yo mpe sima ya bokomi bwa yo. Alobi: Boye Nkolo wa bino akoboma monguna wa bino mpe akitanisi bino na mabele, mpe akotalela bino ndenge nini bokosala.

قَالُوٓاْ أُوذِينَا مِن قَبۡلِ أَن تَأۡتِيَنَا وَمِنۢ
بَعۡدِ مَا جِئۡتَنَاۚ قَالَ عَسَىٰ رَبُّكُمۡ أَن
يُهۡلِكَ عَدُوَّكُمۡ وَيَسۡتَخۡلِفَكُمۡ فِي
ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرَ كَيۡفَ تَعۡمَلُونَ ١٢٩

**130.** Mpe tosilaki kozuisa bato ya falo mibu na mibu ebele na bozangi, na bokutuami ya bambuma mpo bakoka kokanisa.

وَلَقَدۡ أَخَذۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ بِٱلسِّنِينَ
وَنَقۡصٖ مِّنَ ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمۡ
يَذَّكَّرُونَ ١٣٠

**131.** Mpe soki bolamu ezui bango balobi:oyo ewuti na biso, mpe soki mpasi ezui bango balobi: Botala Mûssa na baye bazali naye, ya sôló, maye manso mazuaki bango ewutaki sé epai

فَإِذَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡحَسَنَةُ قَالُواْ لَنَا هَٰذِهِۦۖ
وَإِن تُصِبۡهُمۡ سَيِّئَةٞ يَطَّيَّرُواْ بِمُوسَىٰ
وَمَن مَّعَهُۥٓۗ أَلَآ إِنَّمَا طَٰٓئِرُهُمۡ عِندَ ٱللَّهِ
وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ١٣١

ya Allah, kasi ebele na bango bazali koyeba te.

**132.** Mpe balobi: Ata soki oyeli biso likamwisi, tokondimela na biso yo te!

وَقَالُواْ مَهۡمَا تَأۡتِنَا بِهِۦ مِنۡ ءَايَةٖ لِّتَسۡحَرَنَا
بِهَا فَمَا نَحۡنُ لَكَ بِمُؤۡمِنِينَ ١٣٢

**133.** Mpe totindelaki bango pela ya mbula ya makasi, na mabanki na basili na magbololo mpe na makila, lokola bilembo bia polele. Kasi basalaki lolendo mpe bazalaki batomboki.

فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمُ ٱلطُّوفَانَ وَٱلۡجَرَادَ
وَٱلۡقُمَّلَ وَٱلضَّفَادِعَ وَٱلدَّمَ ءَايَٰتٖ
مُّفَصَّلَٰتٖ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ وَكَانُواْ قَوۡمٗا
مُّجۡرِمِينَ ١٣٣

**134.** Mpe tango etumbu ekwelaki bango, balobi: Oh Mûssa! Sengela biso epai ya Nkolo wayo na maye apesaki yo elaka, soki alongoleli biso etumbu eye, tokondimela yo, mpe tokotikela yo bana na isalayele bokende elongo.

وَلَمَّا وَقَعَ عَلَيۡهِمُ ٱلرِّجۡزُ قَالُواْ يَٰمُوسَى
ٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَۖ لَئِن
كَشَفۡتَ عَنَّا ٱلرِّجۡزَ لَنُؤۡمِنَنَّ لَكَ
وَلَنُرۡسِلَنَّ مَعَكَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ١٣٤

**135.** Mpe tango tolongoleli bango etumbu na eleko eye eyebanaki, bango wana bazangi botosi na elaka.

فَلَمَّا كَشَفۡنَا عَنۡهُمُ ٱلرِّجۡزَ إِلَىٰٓ أَجَلٍ هُم
بَٰلِغُوهُ إِذَا هُمۡ يَنكُثُونَ ١٣٥

**136.** Mpe tosilikelaki bango mpe tozindisaki bango okati ya mayi mpo baboyaki kondima na bilembo bia biso, mpe bazalaki kotiya bokebi na yango te.

فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡ فَأَغۡرَقۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡيَمِّ
بِأَنَّهُمۡ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُواْ عَنۡهَا
غَٰفِلِينَ ١٣٦

**137.** Mpe tokitanisaki bato oyo bazalaki na bolembu moniele ya mabele na eloli na yango miye topambolaki mpe elaka elamu ya Nkolo wayo ekokaki

وَأَوۡرَثۡنَا ٱلۡقَوۡمَ ٱلَّذِينَ كَانُواْ يُسۡتَضۡعَفُونَ
مَشَٰرِقَ ٱلۡأَرۡضِ وَمَغَٰرِبَهَا ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا
فِيهَاۖ وَتَمَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ ٱلۡحُسۡنَىٰ

mpona bana ya isalayele mpona maye bakangaki mitema. Mpe tobebisaki maye falo na bato naye bazalaki kosala, mpe kotonga.

عَلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ بِمَا صَبَرُواْۖ وَدَمَّرۡنَا مَا
كَانَ يَصۡنَعُ فِرۡعَوۡنُ وَقَوۡمُهُۥ وَمَا كَانُواْ
يَعۡرِشُونَ ١٣٧

**138.** Mpe tokatisaki bana ba isalayele ebale mpe balekaki pene ya bato bazalaki kobondela bikeko. Mpe balobi: Oh Mûssa! Salela biso nzambe lokola oyo ya bango. Alobi: Ya sôló, bozali bato ya boyinga.

وَجَٰوَزۡنَا بِبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡبَحۡرَ فَأَتَوۡاْ
عَلَىٰ قَوۡمٖ يَعۡكُفُونَ عَلَىٰٓ أَصۡنَامٖ لَّهُمۡۚ قَالُواْ
يَٰمُوسَى ٱجۡعَل لَّنَآ إِلَٰهٗا كَمَا لَهُمۡ ءَالِهَةٞۚ
قَالَ إِنَّكُمۡ قَوۡمٞ تَجۡهَلُونَ ١٣٨

**139.** Ya sôló, baye wana, maye bazali kobondela ezali mabe, mpe nyoso bazali kosala ezali na ntina te (ezanga litomba).

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ مُتَبَّرٞ مَّا هُمۡ فِيهِ وَبَٰطِلٞ مَّا
كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٣٩

**140.** Alobi: Nalukela bino nzambe mosusu oyo azali Allah te mpe ye atomboli bino o kati ya mikili(otango na bango) koleka bato banso?

قَالَ أَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَبۡغِيكُمۡ إِلَٰهٗا وَهُوَ
فَضَّلَكُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٤٠

**141.** (Bokanisa) tango tobikisaki bino na etumbu ya falo, bazalaki koboma bana na bino ya mibali mpe bazali kotika basi ba bino. Mpe wana ezali momekano monene kowuta epai ya Nkolo wa bino.

وَإِذۡ أَنجَيۡنَٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ
يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ يُقَتِّلُونَ
أَبۡنَآءَكُمۡ وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ وَفِي
ذَٰلِكُم بَلَآءٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ١٤١

**142.** Mpe topesaki elaka na Mûssa ya butu ntuku misato mpe tobakisaki zomi, mpo ete akutana na Nkolo waye na butu ntuku minei. Mpe Mûssa alobi na ndeko

۞ وَوَٰعَدۡنَا مُوسَىٰ ثَلَٰثِينَ لَيۡلَةٗ
وَأَتۡمَمۡنَٰهَا بِعَشۡرٖ فَتَمَّ مِيقَٰتُ رَبِّهِۦٓ
أَرۡبَعِينَ لَيۡلَةٗۚ وَقَالَ مُوسَىٰ لِأَخِيهِ

waye Hâruna:[1] kitanela ngai na bato ba ngai, mpe zala na bango malamu mpe kolanda nzela ya babebisi te.

هَٰرُونَ ٱخۡلُفۡنِي فِي قَوۡمِي وَأَصۡلِحۡ وَلَا
تَتَّبِعۡ سَبِيلَ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ١٤٢

**143.** Mpe tango Mûssa ayaki na elaka na biso, mpe Nkolo waye asolisaki ye, alobi: Nkolo wa ngai, nalingi namona yo. (Allah) alobi: Okomona ngai te[2], kasi tala na ngomba ya libanga soki ekokoka kotelema na esika na yango nde okomona ngai. Mpe tango Nkolo waye alakisaki nguya naye, libanga epanzanaki mpe ekomaki putulu. Mpe Mûssa akueyaki lokola moto asimbami na kake tango azongisaki bomoto Mûssa alobaki: Nkembo nayo Nkolo, natubeli epai nayo, mpe nazali moto wa yambo ya bandimi[3].

وَلَمَّا جَآءَ مُوسَىٰ لِمِيقَٰتِنَا وَكَلَّمَهُۥ رَبُّهُۥ
قَالَ رَبِّ أَرِنِيٓ أَنظُرۡ إِلَيۡكَۚ قَالَ لَن تَرَىٰنِي
وَلَٰكِنِ ٱنظُرۡ إِلَى ٱلۡجَبَلِ فَإِنِ ٱسۡتَقَرَّ
مَكَانَهُۥ فَسَوۡفَ تَرَىٰنِيۚ فَلَمَّا تَجَلَّىٰ رَبُّهُۥ
لِلۡجَبَلِ جَعَلَهُۥ دَكّٗا وَخَرَّ مُوسَىٰ
صَعِقٗاۚ فَلَمَّآ أَفَاقَ قَالَ سُبۡحَٰنَكَ تُبۡتُ
إِلَيۡكَ وَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٤٣

**144.** Alobi: Oh Mûssa! Ya sôló, naponi yo likolo ya bato banso, mpona bitinda bia ngai. Mpe na maloba ma ngai, zua maye napesi yo mpe zala elongo na batondi.

قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ إِنِّي ٱصۡطَفَيۡتُكَ عَلَى ٱلنَّاسِ
بِرِسَٰلَٰتِي وَبِكَلَٰمِي فَخُذۡ مَآ ءَاتَيۡتُكَ
وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ١٤٤

**145.** Mpe tokomelaki ye likolo ya mabaya makomi mpe malendisi ya makambo nyoso, mpe ndimbola ya biloko binso, simba yango makasi mpe tinda bato

وَكَتَبۡنَا لَهُۥ فِي ٱلۡأَلۡوَاحِ مِن كُلِّ شَيۡءٖ
مَّوۡعِظَةٗ وَتَفۡصِيلٗا لِّكُلِّ شَيۡءٖ فَخُذۡهَا
بِقُوَّةٖ وَأۡمُرۡ قَوۡمَكَ يَأۡخُذُواْ بِأَحۡسَنِهَاۚ
سَأُوْرِيكُمۡ دَارَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ١٤٥

1 **Hâruna:** Botala: suratu Al-Baqarah: 248, An-Nisâ: 163, Al-An’âm: 84, mpe Al-A’râf oyo mokapo: 122.

2 Awa na mokili.

3 Na umma naye.

nayo basalela ya malamu oyo ezuami otei na yango. Kala te nakolakisa bino esika ya babebisi.

**146.** Nakotiyaka bilembo bia ngai mosika mpona baye bazali kosala lolendo na mokili, batiki bosôló, Mpe soki bamoni elembo nionso bakodimaka nango te. Mpe soki bamoni nzela ya semba bazali kolanda yango te. Mpe soki bamoni nzela ya libungi balandi yango. Wana mpo bazalaki kondima na bilembo bia biso te mpe babosanaki kolanda yango.

سَأَصۡرِفُ عَنۡ ءَايَٰتِيَ ٱلَّذِينَ يَتَكَبَّرُونَ
فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَإِن يَرَوۡاْ كُلَّ
ءَايَةٖ لَّا يُؤۡمِنُواْ بِهَا وَإِن يَرَوۡاْ سَبِيلَ
ٱلرُّشۡدِ لَا يَتَّخِذُوهُ سَبِيلٗا وَإِن يَرَوۡاْ
سَبِيلَ ٱلۡغَيِّ يَتَّخِذُوهُ سَبِيلٗاۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ
كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُواْ عَنۡهَا غَٰفِلِينَ ١٤٦

**147.** Mpe baye baboyaki kondima na bilembo bia biso na kozanga elikia ya mokolo mwa suka, babebisi misala mia bango, boye bakofutamaka te sé na maye basalaki?

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَلِقَآءِ ٱلۡأٓخِرَةِ
حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡۚ هَلۡ يُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا
كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٤٧

**148.** Mpe sima bato ya Mûssa balandaki (ekeko) ya nyama. Basali yango na lolenge ya mwa ngombe ezali kobimisa lolaka. Boye, bazali komona te ete solo akolobisa bango te, mpe ezali kokamba bango ata na nzela ya semba te? Bakamataki yango[1] na yango bamibubaki.

وَٱتَّخَذَ قَوۡمُ مُوسَىٰ مِنۢ بَعۡدِهِۦ مِنۡ
حُلِيِّهِمۡ عِجۡلٗا جَسَدٗا لَّهُۥ خُوَارٌۚ أَلَمۡ
يَرَوۡاْ أَنَّهُۥ لَا يُكَلِّمُهُمۡ وَلَا يَهۡدِيهِمۡ
سَبِيلًاۘ ٱتَّخَذُوهُ وَكَانُواْ ظَٰلِمِينَ ١٤٨

**149.** Mpe ntango bamonaki ete basili kosala mabe, mpe bamimonaki ete basili kobunga, mpe balobaki:

وَلَمَّا سُقِطَ فِيٓ أَيۡدِيهِمۡ وَرَأَوۡاْ أَنَّهُمۡ قَدۡ
ضَلُّواْ قَالُواْ لَئِن لَّمۡ يَرۡحَمۡنَا رَبُّنَا

1 Nzambe na bango.

Soki Nkolo wa biso ayokeli biso mawa te mpe alimbisi biso te, tokozala solo o kati ya bazangi.

وَيَغۡفِرۡ لَنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ١٤٩

**150.** Mpe tango Mûssa azongaki epai ya bato naye, na nkanda mpe na kolemba, alobaki étÉ: Bosali mabe ya monene sima na ngai! Boye bolingi bowelisa mokano ya Nkolo wa bino? Mpe abwakaki mabaya ya bikomeli mpe abendi mutu ya ndeko waye epai naye. Alobi: Oh mwana wa mama wa ngai! Basilisaki ngai makasi mpe balingaki koboma ngai. Kozua ngai monguna te, mpe kotiya ngai o kati ya bababi te.

وَلَمَّا رَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ غَضۡبَٰنَ
أَسِفٗا قَالَ بِئۡسَمَا خَلَفۡتُمُونِي مِنۢ بَعۡدِيٓۖ
أَعَجِلۡتُمۡ أَمۡرَ رَبِّكُمۡۖ وَأَلۡقَى ٱلۡأَلۡوَاحَ
وَأَخَذَ بِرَأۡسِ أَخِيهِ يَجُرُّهُۥٓ إِلَيۡهِۚ قَالَ
ٱبۡنَ أُمَّ إِنَّ ٱلۡقَوۡمَ ٱسۡتَضۡعَفُونِي وَكَادُواْ
يَقۡتُلُونَنِي فَلَا تُشۡمِتۡ بِيَ ٱلۡأَعۡدَآءَ وَلَا
تَجۡعَلۡنِي مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٥٠

**151.** Alobi (Mûssa): Nkolo wa ngai, limbisa ngai na ndeko wa ngai, mpe kotisa biso na ngolu nayo, yo nde ozali ngolu wa bangolu koleka.

قَالَ رَبِّ ٱغۡفِرۡ لِي وَلِأَخِي وَأَدۡخِلۡنَا فِي
رَحۡمَتِكَۖ وَأَنتَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ١٥١

**152.** Ya sôló, baye bazali kozua mwa ngombe lokola nzambe na bango, kala te kanda kowuta epai ya Nkolo wa bango ekozua bango. Mpe bakozala mpamba o kati ya mokili, mpe ndenge wana nde tokofutaka bato mabe.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ ٱلۡعِجۡلَ سَيَنَالُهُمۡ
غَضَبٞ مِّن رَّبِّهِمۡ وَذِلَّةٞ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۚ
وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُفۡتَرِينَ ١٥٢

**153.** Mpe baye basalaki mbeba, sima batubeli mpe bandimi, Nkolo wayo solo, azali molimbisi atonda mawa.

وَٱلَّذِينَ عَمِلُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ثُمَّ تَابُواْ مِنۢ
بَعۡدِهَا وَءَامَنُوٓاْ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعۡدِهَا
لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٥٣

**154.** Mpe tango kanda ya Mûssa ekutuamaki, (ekitaki) azui etanda ya makomi, mpe ezalaki na bokambi mpe ngolu mpona babangi Nkolo wa bango.

وَلَمَّا سَكَتَ عَن مُّوسَى ٱلۡغَضَبُ أَخَذَ ٱلۡأَلۡوَاحَۖ وَفِي نُسۡخَتِهَا هُدٗى وَرَحۡمَةٞ لِّلَّذِينَ هُمۡ لِرَبِّهِمۡ يَرۡهَبُونَ ١٥٤

**155.** Mpe Mûssa aponaki okati na bato naye, mibali ntuku sambo mpo bakutana na biso, mpe tango boningani bwa mabele bozuaki bango. Alobi: Nkolo wa ngai, soki olingaki koboma bango ata liboso na ngai, boye okoboma biso mpona maye bazoba kati na biso basali?, wana ezali sé bomekano bwa yo, obungisaka na yango oyo olingi, mpe okambaka na yango oyo olingi. Yo ozali mobateli na biso limbisa biso mpe yokela biso mawa, mpo ozali malamu wa balimbisi.

وَٱخۡتَارَ مُوسَىٰ قَوۡمَهُۥ سَبۡعِينَ رَجُلٗا لِّمِيقَٰتِنَاۖ فَلَمَّآ أَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ قَالَ رَبِّ لَوۡ شِئۡتَ أَهۡلَكۡتَهُم مِّن قَبۡلُ وَإِيَّٰيَۖ أَتُهۡلِكُنَا بِمَا فَعَلَ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَّآۖ إِنۡ هِيَ إِلَّا فِتۡنَتُكَ تُضِلُّ بِهَا مَن تَشَآءُ وَتَهۡدِي مَن تَشَآءُۖ أَنتَ وَلِيُّنَا فَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَاۖ وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡغَٰفِرِينَ ١٥٥

**156.** Mpe tiyela biso bomengo (bolamu) na bomoyi ya nsé, mpe o mokolo mwa suka, mpe tozongi sé epai nayo. Mpe (Allah) alobi: Etumbu nangai ekozua oyo nalingi, kasi mawa na ngai ezingi biloko binso, nakopanza yango epai ya baye bazali kobanga mpe bazali kobimisa zakat,[1] mpe bazali kondima na bilembo bia ngai.

۞ وَٱكۡتُبۡ لَنَا فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٗ وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِنَّا هُدۡنَآ إِلَيۡكَۚ قَالَ عَذَابِيٓ أُصِيبُ بِهِۦ مَنۡ أَشَآءُۖ وَرَحۡمَتِي وَسِعَتۡ كُلَّ شَيۡءٖۚ فَسَأَكۡتُبُهَا لِلَّذِينَ يَتَّقُونَ وَيُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلَّذِينَ هُم بِـَٔايَٰتِنَا يُؤۡمِنُونَ ١٥٦

1 Botala na suratu Al-Baqarah: 43, 83, 110, 177, na 277, mpe suratu An-Nisâ: 77, Al-Mâ-idah: 12.

**157.** Baye bazali kolanda motindami, ntoma wa boyinga oyo bakokuta ye akomami na torah epai na bango mpe na indjil. Azali kotinda bango na bolamu, mpe akopekisa bango mabe, mpe akopesa bango dingisa ya maye ya malamu, mpe akopekisa bango maye ya mbindo. Mpe akitiselaki bango kilo oyo bazalaki na yango na mibeko ya makasi oyo ezalaki likolo na bango. Na yango, baye bandimelaki ye mpe bapesaki ye lokumu mpe bapesaki ye lisungi, na bobongisi, mpe balandaki mwinda oyo ekitaki elongo naye, bango nde balongi.

ٱلَّذِينَ يَتَّبِعُونَ ٱلرَّسُولَ ٱلنَّبِيَّ ٱلْأُمِّيَّ ٱلَّذِى يَجِدُونَهُۥ مَكْتُوبًا عِندَهُمْ فِى ٱلتَّوْرَىٰةِ وَٱلْإِنجِيلِ يَأْمُرُهُم بِٱلْمَعْرُوفِ وَيَنْهَىٰهُمْ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَيُحِلُّ لَهُمُ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَيُحَرِّمُ عَلَيْهِمُ ٱلْخَبَٰٓئِثَ وَيَضَعُ عَنْهُمْ إِصْرَهُمْ وَٱلْأَغْلَٰلَ ٱلَّتِى كَانَتْ عَلَيْهِمْ ۚ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِهِۦ وَعَزَّرُوهُ وَنَصَرُوهُ وَٱتَّبَعُوا۟ ٱلنُّورَ ٱلَّذِىٓ أُنزِلَ مَعَهُۥٓ ۙ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ١٥٧

**158.** Loba: Oh bino bato! Ya sôló, nazali motindami wa Allah epai ya bino banso. Oyo azali Nkolo wa bokonzi bwa likolo na mabele, nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te kaka sé ye (Allah). Apesaka bomoyi mpe apesaka liwa, bondima na Allah na motindami wa ye, ntoma wa boyinga oyo azali kondima na Allah na maloba maye. Mpe bolanda ye mpo bokoka kokambama.

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنِّى رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُمْ جَمِيعًا ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۖ فَـَٔامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِ ٱلنَّبِىِّ ٱلْأُمِّىِّ ٱلَّذِى يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَكَلِمَٰتِهِۦ وَٱتَّبِعُوهُ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ١٥٨

**159.** Mpe kati na bato ya Mûssa ezali na umma[1] bazali kokamba baninga na nzela ya semba, pe na

وَمِن قَوْمِ مُوسَىٰٓ أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِٱلْحَقِّ وَبِهِۦ يَعْدِلُونَ ١٥٩

1 **Umma:** Bato botala Al-Baqarah mokapo: 128.

yango bazali kokata makambo na bosembo.

**160.** Mpe totiyaki bango na mabota zomi na mibale bitonga na motango na bango. Mpe toyebisaki na Mûssa: Tango bato naye basengaki ye mayi ya komela, beta lingenda lia yo na libanga. Mpe ebimisaki maziba zomi na mibale, mpe libota na libota liyebaki liziba lia bango ya bomeli. Mpe tozipaki bango na mapata ya molili mpe tokitiselaki bango mana na salwa[1] boliya ya malamu biye topesi bino. Mpe basali biso mabe te kasi bango moko bamisalaki mabe.

وَقَطَّعۡنَٰهُمُ ٱثۡنَتَيۡ عَشۡرَةَ أَسۡبَاطًا أُمَمٗاۚ
وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ إِذِ ٱسۡتَسۡقَىٰهُ قَوۡمُهُۥٓ
أَنِ ٱضۡرِب بِّعَصَاكَ ٱلۡحَجَرَۖ فَٱنۢبَجَسَتۡ
مِنۡهُ ٱثۡنَتَا عَشۡرَةَ عَيۡنٗاۖ قَدۡ عَلِمَ كُلُّ
أُنَاسٖ مَّشۡرَبَهُمۡۚ وَظَلَّلۡنَا عَلَيۡهِمُ ٱلۡغَمَٰمَ
وَأَنزَلۡنَا عَلَيۡهِمُ ٱلۡمَنَّ وَٱلسَّلۡوَىٰۖ كُلُواْ
مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقۡنَٰكُمۡۚ وَمَا ظَلَمُونَا
وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ١٦٠

**161.** Mpe tango bayebisaki bango été: Bokota mpe bovanda na mboka oyo, mpe boliya maye bokolinga (ya malamu) mpe boloba hitwa[2] mpe bokoto na ekuke na kogumbama, tolimbisa masumu ma bino mpe tokobakiselaka babongisi. (bolamu okati na bango)

وَإِذۡ قِيلَ لَهُمُ ٱسۡكُنُواْ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةَ
وَكُلُواْ مِنۡهَا حَيۡثُ شِئۡتُمۡ وَقُولُواْ حِطَّةٞ
وَٱدۡخُلُواْ ٱلۡبَابَ سُجَّدٗا نَّغۡفِرۡ لَكُمۡ
خَطِيٓـَٰٔتِكُمۡۚ سَنَزِيدُ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٦١

**162.** Mpe babubi o kati na bango babongoli liloba[3] na lolenge mosusu batiki oyo bayebisaki bango. Mpe totindelaki bango

فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنۡهُمۡ قَوۡلًا غَيۡرَ
ٱلَّذِي قِيلَ لَهُمۡ فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِجۡزٗا
مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُواْ يَظۡلِمُونَ ١٦٢

1 Botala na mikapo ya suratu ya Al-Baqarah: 57.

2 **Hitwa:** Elakisi: Bolimbisi na masumu na biso na mikumba mia biso.

3 **Balobaki:** "Hintwa" na o esika ya koloba "Hitwa" ndenge batindaki bango.

etumbu kowuta o likolo mpona maye bazalaki kobuba.

**163.** Mpe tuna bango mpona mboka eye ezalaki pene na ebale. Tango bazalaki kokende o mokolo mwa mposo, bambisi bazalaki koyela bango polele kowuta na mayi, mokolo ya mposo na bango mpe o mokolo mosusu ezali koyela bango te, ndenge wana nde tomekaki bango mpona maye bazalaki kobebisa.

وَسۡـَٔلۡهُمۡ عَنِ ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلَّتِي كَانَتۡ
حَاضِرَةَ ٱلۡبَحۡرِ إِذۡ يَعۡدُونَ فِي ٱلسَّبۡتِ
إِذۡ تَأۡتِيهِمۡ حِيتَانُهُمۡ يَوۡمَ سَبۡتِهِمۡ شُرَّعٗا
وَيَوۡمَ لَا يَسۡبِتُونَ لَا تَأۡتِيهِمۡۚ كَذَٰلِكَ
نَبۡلُوهُم بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ١٦٣

**164.** Mpe tango umma[1] o kati na bango balobaki: Mpona nini bazali koteya bato baye Allah akoboma to akopesa bango etumbu ya makasi? Balobaki: Mpo tolongola mokumba mwa biso liboso ya nkolo wa bino, mpe mpo bakoka kobanga.

وَإِذۡ قَالَتۡ أُمَّةٞ مِّنۡهُمۡ لِمَ تَعِظُونَ قَوۡمًا
ٱللَّهُ مُهۡلِكُهُمۡ أَوۡ مُعَذِّبُهُمۡ عَذَابٗا
شَدِيدٗاۖ قَالُواْ مَعۡذِرَةً إِلَىٰ رَبِّكُمۡ وَلَعَلَّهُمۡ
يَتَّقُونَ ١٦٤

**165.** Mpe tango babosanaki maye bayebisaki bango, tobikisaki baye bazalaki kopekisa mabe mpe topesaki etumbu na basusu, mpona mabe maye bazalaki kosala.

فَلَمَّا نَسُواْ مَا ذُكِّرُواْ بِهِۦٓ أَنجَيۡنَا ٱلَّذِينَ
يَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلسُّوٓءِ وَأَخَذۡنَا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ
بِعَذَابِۭ بَـِٔيسِۭ بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ١٦٥

**166.** Mpe tango baboyaki na maye bapesaki bango, tolobaki: Bokoma makako ya mabe na kozanga lokumu!

فَلَمَّا عَتَوۡاْ عَن مَّا نُهُواْ عَنۡهُ قُلۡنَا لَهُمۡ
كُونُواْ قِرَدَةً خَٰسِـِٔينَ ١٦٦

1 **Umma:** lisanga ya bato. Botala Al-Baqarah: 128.

**167.** Mpe tango Nkolo wayo alobaki ete: Nakomemelaka bango etumbu ya makasi kino o mokolo mwa suka, sôló Nkolo wayo azalaka noki mpona etumbu, mpe solo, azalaka molimbisi atonda mawa.

وَإِذۡ تَأَذَّنَ رَبُّكَ لَيَبۡعَثَنَّ عَلَيۡهِمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ
ٱلۡقِيَٰمَةِ مَن يَسُومُهُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِۗ
إِنَّ رَبَّكَ لَسَرِيعُ ٱلۡعِقَابِ وَإِنَّهُۥ لَغَفُورٞ
رَّحِيمٞ ١٦٧

**168.** Mpe tokabolaki bango o kati na mokili bato na bato, kati na bango ya malamu, mpe kati na bango basusu ya mabe. Mpe tomekaki bango na bolamu mpe mabe mpo bakoka kozonga. (o nzela ya semba)

وَقَطَّعۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ أُمَمٗاۖ مِّنۡهُمُ
ٱلصَّٰلِحُونَ وَمِنۡهُمۡ دُونَ ذَٰلِكَۖ
وَبَلَوۡنَٰهُم بِٱلۡحَسَنَٰتِ وَٱلسَّيِّـَٔاتِ لَعَلَّهُمۡ
يَرۡجِعُونَ ١٦٨

**169.** Sima basusu bakitanaki bango mpona kozua buku, kasi bazalaki kosepela mingi kozua oyo ya bomoyi bwa nsé, mpe bazali koloba: Bakolimbisaka biso. Mpe soki basusu bayeli bango maye makokani na yango bazui yango. Boye bazuaki elako kowuta na buku te? Ete baloba te sé bosembo mpona Allah? Mpe batangaki maye bakutaki o kati na yango, kasi bovandi bwa mokolo mwa suka bozali malamu koleka mpona babangi, boye bozali kososola te?

فَخَلَفَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ خَلۡفٞ وَرِثُواْ
ٱلۡكِتَٰبَ يَأۡخُذُونَ عَرَضَ هَٰذَا ٱلۡأَدۡنَىٰ
وَيَقُولُونَ سَيُغۡفَرُ لَنَا وَإِن يَأۡتِهِمۡ عَرَضٞ
مِّثۡلُهُۥ يَأۡخُذُوهُۚ أَلَمۡ يُؤۡخَذۡ عَلَيۡهِم
مِّيثَٰقُ ٱلۡكِتَٰبِ أَن لَّا يَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ
إِلَّا ٱلۡحَقَّ وَدَرَسُواْ مَا فِيهِۗ وَٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ
خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٦٩

**170.** Kasi baye bazali kolanda maye makomami o kati ya buku, mpe batelemisi losambo, solo penza tokobungisaka lifuta lia babongisi te.

وَٱلَّذِينَ يُمَسِّكُونَ بِٱلۡكِتَٰبِ
وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجۡرَ
ٱلۡمُصۡلِحِينَ ١٧٠

**171.** Mpe tango totombolaki ngomba o likolo lia bango, lokola elilingi. Kasi bakanisaki ete ekokwela bango. Bosimba makasi maye topesaki bino mpe bokanisa maye mazali na kati, mpo bakoka kobanga.

۞ وَإِذْ نَتَقْنَا ٱلْجَبَلَ فَوْقَهُمْ كَأَنَّهُۥ
ظُلَّةٌ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُۥ وَاقِعٌۢ بِهِمْ خُذُوا۟ مَآ
ءَاتَيْنَٰكُم بِقُوَّةٍ وَٱذْكُرُوا۟ مَا فِيهِ
لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٧١﴾

**172.** Mpe tango Nkolo nayo abimisaki bakitani na mikongo ya bana Âdam mpe amonisaki bango moko, mpe alobaki na bango été: Nazali Nkolo na bino te? Bazongisaki été: Iyo: Totatoli. Mpo bowangana yango te o mokolo mwa suka na bolobi été: Ya sôló, tosalaki angele na yango te.

وَإِذْ أَخَذَ رَبُّكَ مِنۢ بَنِىٓ ءَادَمَ مِن
ظُهُورِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَأَشْهَدَهُمْ عَلَىٰٓ
أَنفُسِهِمْ أَلَسْتُ بِرَبِّكُمْ ۖ قَالُوا۟ بَلَىٰ ۛ
شَهِدْنَآ ۛ أَن تَقُولُوا۟ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ إِنَّا كُنَّا
عَنْ هَٰذَا غَٰفِلِينَ ﴿١٧٢﴾

**173.** Too bokolobaka: Bankoko ba biso basangisaki Allah liboso, mpe tozali bakitani na bango. Boye okoboma biso mpona maye babebisi basalaki?

أَوْ تَقُولُوٓا۟ إِنَّمَآ أَشْرَكَ ءَابَآؤُنَا مِن قَبْلُ
وَكُنَّا ذُرِّيَّةً مِّنۢ بَعْدِهِمْ ۖ أَفَتُهْلِكُنَا بِمَا
فَعَلَ ٱلْمُبْطِلُونَ ﴿١٧٣﴾

**174.** Mpe ndenge wana nde tozali kolimbola bilembo (bia biso) mpo tango mosusu bakoka kozonga.

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ وَلَعَلَّهُمْ
يَرْجِعُونَ ﴿١٧٤﴾

**175.** Yebisa bango sango ya oyo topesaki ye bilembo bia biso. Mpe amitiyaki mosika na yango, mpe satana azelisaki ye mpe azalaki o kati ya babungi.

وَٱتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ ٱلَّذِىٓ ءَاتَيْنَٰهُ ءَايَٰتِنَا
فَٱنسَلَخَ مِنْهَا فَأَتْبَعَهُ ٱلشَّيْطَٰنُ فَكَانَ
مِنَ ٱلْغَاوِينَ ﴿١٧٥﴾

**176.** Kasi soki tolingaka, mbele totombola ye na yango, kasi ye alingaki mokili mpe alandaki

وَلَوْ شِئْنَا لَرَفَعْنَٰهُ بِهَا وَلَٰكِنَّهُۥٓ أَخْلَدَ
إِلَى ٱلْأَرْضِ وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ ۚ فَمَثَلُهُۥ

bisengo na bamposa na yango, ndakisa naye ezali lokola mbua oyo soki obengani ye abimisi lolemu azali kopema makasi, soki mpe otiki ye azali sé ndenge moko. Wana nde ndakisa ya baye baboyaki kondima na mikapo mia biso, betela bango masapo mpo tango mosusu bakokanisa.

كَمَثَلِ ٱلْكَلْبِ إِن تَحْمِلْ عَلَيْهِ يَلْهَثْ أَوْ
تَتْرُكْهُ يَلْهَثۚ ذَّٰلِكَ مَثَلُ ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ
كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَاۚ فَٱقْصُصِ ٱلْقَصَصَ
لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ١٧٦

**177.** Ndakisa nini ya mabe ya lolenge wana, ya baye baboyaki kondima na bilembo bia biso, mpe babubaki milimo mia bango moko.

سَآءَ مَثَلًا ٱلْقَوْمُ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا
وَأَنفُسَهُمْ كَانُوا۟ يَظْلِمُونَ ١٧٧

**178.** Oyo Allah akambi, asili kokambama. Mpe oyo abungisi, baye wana nde bazangi.

مَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِىۖ وَمَن
يُضْلِلْ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ١٧٨

**179.** Mpe tosilaki kobongisa lifelo mpona ebele ya bato mpe bilima. Bazali na mitema kasi bazali kososola na yango te, mpe bazali na miso kasi bazali komona te mpe bazali na matoyi kasi bayokaka te. Bazali lokola banyama, kasi babungi koleka banyama. Baye wana nde bazangi bososoli.

وَلَقَدْ ذَرَأْنَا لِجَهَنَّمَ كَثِيرًا مِّنَ ٱلْجِنِّ
وَٱلْإِنسِۖ لَهُمْ قُلُوبٌ لَّا يَفْقَهُونَ بِهَا
وَلَهُمْ أَعْيُنٌ لَّا يُبْصِرُونَ بِهَا وَلَهُمْ
ءَاذَانٌ لَّا يَسْمَعُونَ بِهَآۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
كَٱلْأَنْعَٰمِ بَلْ هُمْ أَضَلُّۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلْغَٰفِلُونَ ١٧٩

**180.** Mpe Allah nde azali na ba nkombo kitoko. Bobenga ye na yango. Kasi botika baye bazali kosakana na ba nkombo naye, bako futama na maye bazalaki kosala.

وَلِلَّهِ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ فَٱدْعُوهُ بِهَاۖ
وَذَرُوا۟ ٱلَّذِينَ يُلْحِدُونَ فِىٓ أَسْمَٰٓئِهِۦۚ
سَيُجْزَوْنَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١٨٠

**181.** O kati ya baye tokela ezali na umma,[1] oyo bazali kokamba mpe kokata makambo na bosembo.

وَمِمَّنْ خَلَقْنَآ أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِٱلْحَقِّ وَبِهِۦ يَعْدِلُونَ ١٨١

**182.** Mpe baye bazali koboya mikapo na biso tokomema bango moke moke o kati ya bozangi na bango epai nyoso bakoyeba te.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا سَنَسْتَدْرِجُهُم مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُونَ ١٨٢

**183.** Mpe natikeli bango mwa ntango; ya sôló mwango na ngai ezali makasi.

وَأُمْلِى لَهُمْ ۚ إِنَّ كَيْدِى مَتِينٌ ١٨٣

**184.** Boye bazali kososola te? Moninga[2] na bango azali na ligboma te, kasi azali sé mokebisi ya polele.

أَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوا۟ ۗ مَا بِصَاحِبِهِم مِّن جِنَّةٍ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ١٨٤

**185.** Bazali komona te bokonzi bwa likolo na ya nsé na biloko binso Allah akela? Ntango mosusu elaka na bango esili kokoma pene? Liloba mosusu nini bandima na yango nsima ya oyo?

أَوَلَمْ يَنظُرُوا۟ فِى مَلَكُوتِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا خَلَقَ ٱللَّهُ مِن شَىْءٍ وَأَنْ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ قَدِ ٱقْتَرَبَ أَجَلُهُمْ ۖ فَبِأَىِّ حَدِيثٍۭ بَعْدَهُۥ يُؤْمِنُونَ ١٨٥

**186.** Oyo Allah abungisi akozala na mokambi te, mpe akosundola bango, o kati ya botomboki nabango bazali koyimayima.

مَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَلَا هَادِىَ لَهُۥ ۚ وَيَذَرُهُمْ فِى طُغْيَٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ١٨٦

**187.** Bazali kotuna yo mpona mokolo ya nsuka ekokokisama ntango nini? Loba: Boyebi na yango ezali epai na Nkolo na ngai, sé ye moko nde akolakisa yango. Ezali likambo ya kilo kuna na likolo mpe na nsé ekoyela bino

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسَىٰهَا ۖ قُلْ إِنَّمَا عِلْمُهَا عِندَ رَبِّى ۖ لَا يُجَلِّيهَا لِوَقْتِهَآ إِلَّا هُوَ ۚ ثَقُلَتْ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ لَا تَأْتِيكُمْ إِلَّا بَغْتَةً ۗ يَسْـَٔلُونَكَ كَأَنَّكَ حَفِىٌّ عَنْهَا ۖ

1 **Umma:** Lisanga. Botala suratu Al-Baqarah mikapo: 128.
2 Muhammad (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye).

قُلۡ إِنَّمَا عِلۡمُهَا عِندَ ٱللَّهِ وَلَٰكِنَّ
أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ١٨٧

mbalakaka, bazali kotuna lokola osilaki koyeba yango loba: Ya sôló, boyebi na yango ezali epai na Allah kasi ebele ya bato bazali koyeba yango te.

قُل لَّآ أَمۡلِكُ لِنَفۡسِي نَفۡعٗا وَلَا ضَرًّا إِلَّا
مَا شَآءَ ٱللَّهُۚ وَلَوۡ كُنتُ أَعۡلَمُ ٱلۡغَيۡبَ
لَٱسۡتَكۡثَرۡتُ مِنَ ٱلۡخَيۡرِ وَمَا مَسَّنِيَ
ٱلسُّوٓءُۚ إِنۡ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٞ وَبَشِيرٞ لِّقَوۡمٖ
يُؤۡمِنُونَ ١٨٨

**188.** Loba: Nakoki te komizuela bolamu mpe nakoki te komilongola mpasi sé na bolingi bwa Allah. Mpe soki na yebaki mabombami mbele na mizuelaki bolamu ebele nde mabe moko ezuaki ngai te. Ngai nazali sé mokebisi mpe mopesi nsango malamu mpona bato ya kondima.

۞ هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ
وَٰحِدَةٖ وَجَعَلَ مِنۡهَا زَوۡجَهَا لِيَسۡكُنَ
إِلَيۡهَاۖ فَلَمَّا تَغَشَّىٰهَا حَمَلَتۡ حَمۡلًا خَفِيفٗا
فَمَرَّتۡ بِهِۦۖ فَلَمَّآ أَثۡقَلَت دَّعَوَا ٱللَّهَ
رَبَّهُمَا لَئِنۡ ءَاتَيۡتَنَا صَٰلِحٗا لَّنَكُونَنَّ مِنَ
ٱلشَّٰكِرِينَ ١٨٩

**189.** Ye nde akela bino kowuta na moto moko mpe kati naye abimisaki mwasi naye mpo été azua kimia epai naye (mwasi). Mpe ntango bakutanaki azuaki mokumba ya moke (zemi) azalaki kotambola na yango na libumu naye kino ekomaki kilo. Babelelaki Nkolo na bango (Âdam na eva): Soki opesi biso mwana ya malamu tokozala kati ya baye bazali kopesa yo matondi.

فَلَمَّآ ءَاتَىٰهُمَا صَٰلِحٗا جَعَلَا لَهُۥ
شُرَكَآءَ فِيمَآ ءَاتَىٰهُمَاۚ فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا
يُشۡرِكُونَ ١٩٠

**190.** Mpe ntango (Allah) apesi bango (mwana) ya malamu basangisi ye (Allah) na ba nzambe na likabo na oyo apesi bango. Lokumu na Allah ya likolo koleka na maye bazali kosangisa ye na yango.

**191.** Bakosangisa ye na baye bakela eloko moko te nzoka nde bango moko bakelama?

أَيُشۡرِكُونَ مَا لَا يَخۡلُقُ شَيۡـٔٗا وَهُمۡ
يُخۡلَقُونَ ١٩١

**192.** Bakokoka te (banzambe wana) kosunga bango mpe bakokoka te komisunga bango moko?

وَلَا يَسۡتَطِيعُونَ لَهُمۡ نَصۡرٗا وَلَآ أَنفُسَهُمۡ
يَنصُرُونَ ١٩٢

**193.** Mpe soki bobengi bango na bokambi bakoboya kolanda bino, ezali sé ndenge moko bobenga bango too bobenga te.

وَإِن تَدۡعُوهُمۡ إِلَى ٱلۡهُدَىٰ لَا يَتَّبِعُوكُمۡۚ
سَوَآءٌ عَلَيۡكُمۡ أَدَعَوۡتُمُوهُمۡ أَمۡ أَنتُمۡ
صَٰمِتُونَ ١٩٣

**194.** Ya sôló, baye bozali kobondela na kotika Allah bazali sé bato lokola bino. Bobondela bango soki bakoyanola bino soki bozali na bosembo.

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ عِبَادٌ
أَمۡثَالُكُمۡۖ فَٱدۡعُوهُمۡ فَلۡيَسۡتَجِيبُواْ
لَكُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٩٤

**195.** Boye; bazali na makolo mpo na kotambola na yango? To bazali na maboko bazali kosimba na yango? To bazali na miso mpona komona? To bazali na matoyi bazali koyoka na yango? Loba: Bobenga banzambe na bino sima bosala ngai likita mpe bozelisa ngai te.

أَلَهُمۡ أَرۡجُلٞ يَمۡشُونَ بِهَآۖ أَمۡ لَهُمۡ أَيۡدٖ
يَبۡطِشُونَ بِهَآۖ أَمۡ لَهُمۡ أَعۡيُنٞ يُبۡصِرُونَ
بِهَآۖ أَمۡ لَهُمۡ ءَاذَانٞ يَسۡمَعُونَ بِهَاۗ قُلِ
ٱدۡعُواْ شُرَكَآءَكُمۡ ثُمَّ كِيدُونِ فَلَا
تُنظِرُونِ ١٩٥

**196.** Ya sôló, mokonzi na ngai Allah nde oyo akitisi buku (kurani) mpe ye nde mobateli ya bato ya malamu.

إِنَّ وَلِـِّۧيَ ٱللَّهُ ٱلَّذِي نَزَّلَ ٱلۡكِتَٰبَۖ وَهُوَ
يَتَوَلَّى ٱلصَّٰلِحِينَ ١٩٦

**197.** Kasi baye bozali kobondela na kotika Allah bakokoka kosunga bino te mpe milimo na bango moko te.

وَٱلَّذِينَ تَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا
يَسۡتَطِيعُونَ نَصۡرَكُمۡ وَلَآ أَنفُسَهُمۡ
يَنصُرُونَ ١٩٧

**198.** Mpe soki obengi bango na nzela ya nsemba bakoyoka te, mpe ozali komona bango bazali kotala yo kasi bazali komona te.

وَإِن تَدۡعُوهُمۡ إِلَى ٱلۡهُدَىٰ لَا يَسۡمَعُواْۖ
وَتَرَىٰهُمۡ يَنظُرُونَ إِلَيۡكَ وَهُمۡ لَا
يُبۡصِرُونَ ١٩٨

**199.** Zala na mawa, tinda kosala bolamu, mpe zala mosika na baye bazanga mayele.

خُذِ ٱلۡعَفۡوَ وَأۡمُرۡ بِٱلۡعُرۡفِ وَأَعۡرِضۡ عَنِ
ٱلۡجَٰهِلِينَ ١٩٩

**200.** Mpe soki satana akoteli yo été osala mabe, luka libateli epai na Allah mpo été azali moyoki mpe moyebi.

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ نَزۡغٞ
فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِۚ إِنَّهُۥ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢٠٠

**201.** Ya sôló, baye bazali na bobangi Allah soki emoniseli ya satana ekoteli bango, bakanisi nsima, tala bango ndenge bakomi ekenge.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ إِذَا مَسَّهُمۡ طَٰٓئِفٞ
مِّنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ تَذَكَّرُواْ فَإِذَا هُم
مُّبۡصِرُونَ ٢٠١

**202.** Bandeko balongani na bango basatana bakozindisa bango na libunga mpe bakotika te.

وَإِخۡوَٰنُهُمۡ يَمُدُّونَهُمۡ فِي ٱلۡغَيِّ ثُمَّ لَا
يُقۡصِرُونَ ٢٠٢

**203.** Mpe soki oyeli bango bikamwiseli te, bakoloba: Mpona nini okosala yango na ndenge nayo te? Loba: Ngai na zali kolanda sé maye makiteli ngai epai na Nkolo wa ngai. Oyo (mikapo mia kurani) mizali bilembetele (bilembo) biwuti epai na Nkolo na bino, bokambi mpe ngolu mpo na bandimi.

وَإِذَا لَمۡ تَأۡتِهِم بِـَٔايَةٖ قَالُواْ لَوۡلَا ٱجۡتَبَيۡتَهَاۚ
قُلۡ إِنَّمَآ أَتَّبِعُ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّ مِن رَّبِّيۚ هَٰذَا
بَصَآئِرُ مِن رَّبِّكُمۡ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٞ لِّقَوۡمٖ
يُؤۡمِنُونَ ٢٠٣

**204.** Mpe soki kurani ezali kotangama boyoka yango mpe bofanda nye mpo été bozwa ngolu (ya Allah).

وَإِذَا قُرِئَ ٱلۡقُرۡءَانُ فَٱسۡتَمِعُواْ لَهُۥ
وَأَنصِتُواْ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ٢٠٤

**205.** Mpe kundola nkombo ya Nkolo nayo na kati nayo na kobanga mpe na komikitisa na mongongo ya katikati ntongo mpe mpokua. Kasi kozala te elongo na baye bazangi makanisi.

وَٱذۡكُر رَّبَّكَ فِي نَفۡسِكَ تَضَرُّعٗا وَخِيفَةٗ
وَدُونَ ٱلۡجَهۡرِ مِنَ ٱلۡقَوۡلِ بِٱلۡغُدُوِّ
وَٱلۡأٓصَالِ وَلَا تَكُن مِّنَ ٱلۡغَٰفِلِينَ ٢٠٥

**206.** Ya sôló baye bazali epai ya Nkolo nayo (ba anzelu) bazali kosala lolendo te mpona kobondela ye, mpe bazali kokumisa ye na kofukamela ye.

إِنَّ ٱلَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ
عَنۡ عِبَادَتِهِۦ وَيُسَبِّحُونَهُۥ وَلَهُۥ
يَسۡجُدُونَۤ۩ ٢٠٦

## SURATU 8 - AL-ANFÂL
## *(BOMENGO YA BITUMBA)*

سُورَةُ الأَنفَالِ

75 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Bazali kotuna yo mpona bomengo bwa bitumba, loba: Ezali ya Allah na motindami waye. Bobanga Allah mpe bobongisa bondeko o kati na bino. Mpe botosa Allah na motindami waye, soki bozali sôló bandimi.

يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡأَنفَالِۖ قُلِ ٱلۡأَنفَالُ لِلَّهِ وَٱلرَّسُولِۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَصۡلِحُواْ ذَاتَ بَيۡنِكُمۡۖ وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١

2. Bandimi ya sôló sôló nde baye bazalaka soki bayoki nkombo ya Allah, mitema mia bango milengi, mpe soki mikapo mia ye mizali kotangama, ezali kobakisela bango kondima, mpe bapesi elikya epai ya Nkolo wa bango.

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَجِلَتۡ قُلُوبُهُمۡ وَإِذَا تُلِيَتۡ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُهُۥ زَادَتۡهُمۡ إِيمَٰنٗا وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٢

3. Baye bazali kotelemisa losambo, mpe kobimisa maye topesi bango. (o nzela ya Allah)

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣

4. Bango nde bandimi ya sôló, bazali na esika ya likolo epai ya Nkolo wa bango mpe bolimbisi na bozui bolamu.

أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ حَقّٗاۚ لَّهُمۡ دَرَجَٰتٌ عِندَ رَبِّهِمۡ وَمَغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٤

5. Lokola Nkolo wayo abimisaki yo na ndako nayo na bosôló, mpe ya sôló bandimi basusu basepeli na yango te.

كَمَآ أَخۡرَجَكَ رَبُّكَ مِنۢ بَيۡتِكَ بِٱلۡحَقِّ وَإِنَّ فَرِيقٗا مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ لَكَٰرِهُونَ ٥

6. Bazali kosuanisa yo mpona bosôló sima ya bolimboli, lokola bazali kotinda bango na liwa mpe bazali komona.

يُجَٰدِلُونَكَ فِي ٱلۡحَقِّ بَعۡدَ مَا تَبَيَّنَ كَأَنَّمَا يُسَاقُونَ إِلَى ٱلۡمَوۡتِ وَهُمۡ يَنظُرُونَ ٦

7. Bokanisa tango Allah alakaki bino ete moko lisanga ya mibale ya bango ekozala ya bino, mpe boponaki lisanga liye lizalaki na bibundeli te, kasi Allah alingaki kolongisa bosôló ya maloba naye, mpe aboyelaki bapagano mpe atiya bango bazala bato ya suka.

وَإِذۡ يَعِدُكُمُ ٱللَّهُ إِحۡدَى ٱلطَّآئِفَتَيۡنِ أَنَّهَا لَكُمۡ وَتَوَدُّونَ أَنَّ غَيۡرَ ذَاتِ ٱلشَّوۡكَةِ تَكُونُ لَكُمۡ وَيُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُحِقَّ ٱلۡحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦ وَيَقۡطَعَ دَابِرَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧

8. Mpo ete alongisa bosôló mpe alimwisa lokuta ata bato mabe bazali koyina yango.

لِيُحِقَّ ٱلۡحَقَّ وَيُبۡطِلَ ٱلۡبَٰطِلَ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٨

9. (Mpe bokanisa) tango bosengaki lisungi epai ya Nkolo wa bino. Mpe andimelaki bino, ete ya sôló: ngai nakosalisa bino na ba anzelu nkoto yoko bazali kolandana. (bango na bango)

إِذۡ تَسۡتَغِيثُونَ رَبَّكُمۡ فَٱسۡتَجَابَ لَكُمۡ أَنِّي مُمِدُّكُم بِأَلۡفٖ مِّنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ مُرۡدِفِينَ ٩

10. Kasi Allah asalaki yango te sé mpo amemela bino sango, mpe mpo mitema mia bino mikoka kokita, mpe elonga ezali sé epai na Allah. Ya sôló, Allah azali wa bokasi atonda bwanya.

وَمَا جَعَلَهُ ٱللَّهُ إِلَّا بُشۡرَىٰ وَلِتَطۡمَئِنَّ بِهِۦ قُلُوبُكُمۡۚ وَمَا ٱلنَّصۡرُ إِلَّا مِنۡ عِندِ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ١٠

11. Mpe tango azipaki bino na mpongi ya moke, ezali lokola ebateli naye likolo na bino mpe akitiseli bino mayi ya mbula kowuta o likolo, mpona kopetola bino na yango, mpe alongola bino

إِذۡ يُغَشِّيكُمُ ٱلنُّعَاسَ أَمَنَةٗ مِّنۡهُ وَيُنَزِّلُ عَلَيۡكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ لِّيُطَهِّرَكُم بِهِۦ وَيُذۡهِبَ عَنكُمۡ رِجۡزَ ٱلشَّيۡطَٰنِ وَلِيَرۡبِطَ عَلَىٰ قُلُوبِكُمۡ وَيُثَبِّتَ بِهِ ٱلۡأَقۡدَامَ ١١

mbindo ya satana mpe akangisa mitema mia bino mpe alendisa makolo na bino.

**12.** Kanisa tango Nkolo wayo ayebisaki ba anzelu, ya sôló ngai nazali elongo na bino, bolendisa bandimi. Na kotiya bobangi o mitema mia bapagano. Bobeta bango bakingo mpe bobeta bango na biteni binso.

إِذۡ يُوحِي رَبُّكَ إِلَى ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ أَنِّي
مَعَكُمۡ فَثَبِّتُواْ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۚ سَأُلۡقِي فِي
قُلُوبِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلرُّعۡبَ فَٱضۡرِبُواْ
فَوۡقَ ٱلۡأَعۡنَاقِ وَٱضۡرِبُواْ مِنۡهُمۡ كُلَّ
بَنَانٖ ١٢

**13.** Pamba te, bazangi kotosa Allah na motindami waye. Kasi oyo akozanga kotosa Allah na motindami waye, ya sôló penza, Allah nde mopesi etumbu ya makasi.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ شَآقُّواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥۚ وَمَن
يُشَاقِقِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ
ٱلۡعِقَابِ ١٣

**14.** Wana nde (ndenge ekozalela bino) esengeli bomeka yango (etumbu)! Mpe ya sôló, etumbu ya bapengwi ekozalaka nde móto.

ذَٰلِكُمۡ فَذُوقُوهُ وَأَنَّ لِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابَ
ٱلنَّارِ ١٤

**15.** Eh bino baye bondimi! Soki bokutani na bapengwi, (o bisika binso mpona bitumba) bokima bango te.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا لَقِيتُمُ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ زَحۡفٗا فَلَا تُوَلُّوهُمُ ٱلۡأَدۡبَارَ ١٥

**16.** Mpe oyo kati na bino akokima banguna o mokolo wana, longola sé oyo apesi mokongo mpona koluka lolenge mosusu ya kobunda, to akei kokutana na mapinga mosusu mpona kokoba bitumba, ayeba ete asili kozua nkanda ya Allah. Mpe esika naye

وَمَن يُوَلِّهِمۡ يَوۡمَئِذٖ دُبُرَهُۥٓ إِلَّا مُتَحَرِّفٗا
لِّقِتَالٍ أَوۡ مُتَحَيِّزًا إِلَىٰ فِئَةٖ فَقَدۡ بَآءَ
بِغَضَبٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَمَأۡوَىٰهُ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ
ٱلۡمَصِيرُ ١٦

ekozalaka lifelo, mpe yango nde ekozalaka esika ya mabe.

**17.** Ezali te bino nde bobomaki bango, kasi Allah nde abomaki bango. Mpe tango obwakaki (likonga), ezali yo te nde obwakaki, kasi Allah nde mobwaki, (likonga) mpe ezali mpona kopesa bandimi bolamu na ndenge naye. Ya sôló, Allah azali moyoki atonda boyebi.

فَلَمۡ تَقۡتُلُوهُمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ قَتَلَهُمۡۚ وَمَا
رَمَيۡتَ إِذۡ رَمَيۡتَ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ رَمَىٰ
وَلِيُبۡلِيَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ مِنۡهُ بَلَآءً حَسَنًاۚ إِنَّ
ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ١٧

**18.** Yango ezali mpo oyeba lolenge kani Allah azali kobebisa mwango ya bapengwi.

ذَٰلِكُمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ مُوهِنُ كَيۡدِ
ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٨

**19.** Soki bolukaki elonga, ya sôló, elonga esilaki koyela bino. Mpe soki botiki ezali malamu mpona bino, kasi soki bozongeli tokozonga, mpe lisanga na bino ekosalisa bino na eloko te, ata soki bozali ebele ndenge nini. Kasi boyeba ete: Ya sôló, Allah azali elongo na bandimi.

إِن تَسۡتَفۡتِحُواْ فَقَدۡ جَآءَكُمُ ٱلۡفَتۡحُۖ
وَإِن تَنتَهُواْ فَهُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۖ وَإِن
تَعُودُواْ نَعُدۡ وَلَن تُغۡنِيَ عَنكُمۡ
فِئَتُكُمۡ شَيۡـًٔا وَلَوۡ كَثُرَتۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ مَعَ
ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٩

**20.** Eh bino baye bondima! Botosa Allah na motindami waye, (Muhammad) kasi boboya ye te mpe bino bozali koyoka.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥ وَلَا تَوَلَّوۡاْ عَنۡهُ وَأَنتُمۡ
تَسۡمَعُونَ ٢٠

**21.** Mpe bozala te lokola baye bazali koloba: Toyokaki, kasi bayokaka te.

وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ قَالُواْ سَمِعۡنَا وَهُمۡ
لَا يَسۡمَعُونَ ٢١

**22.** Ya sôló, bazoba koleka banyama epai ya Allah, bazali baye bakufa matoyi, baye

۞ إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلصُّمُّ
ٱلۡبُكۡمُ ٱلَّذِينَ لَا يَعۡقِلُونَ ٢٢

balobaka te (baba), bango wana bazangi kososola.

**23.** Mpe soki Allah ayebaki[1] ete bazali na bolamu, balingaki koyokisa bango maye makosunga bango, mpe soki ata ayokisaki bango balingaki sé kopesa mokongo na koboya.

**24.** Eh bino baye bondima! Boyamba mbela ya Allah na motindami, tango azali kobenga bino na maye makobikisa bino. Mpe boyeba ete ya sôló, Allah azali okati ya moto na motema naye, mpe boyeba ete ya sôló, epai naye bokosangisama.

**25.** Mpe bobanga etumbu eye ekopona te sé baye basali mabe kati na bino, mpe boyeba ya sôló, Allah azali mopesi etumbu ekasi.

**26.** Mpe bokanisa tango bozalaki motango moke, bozangaki makasi, bozalaki kobanga bato noki balimwisa bino na mokili, kasi asungi bino na elonga naye. Nasima apesaki bino bozui ya kitoko mpo botondo.

**27.** Eh bino bandimi! Boteka Allah na motindami waye te, boye bokoteka mokumba na boyambi oyo ezali na maboko na bino mpe bozali kati na koyeba?

1 Allah ayebaki ete bazali na bolamu te.

وَلَوْ عَلِمَ ٱللَّهُ فِيهِمْ خَيْرًا لَّأَسْمَعَهُمْ ۖ
وَلَوْ أَسْمَعَهُمْ لَتَوَلَّوا۟ وَّهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٢٣﴾

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱسْتَجِيبُوا۟ لِلَّهِ
وَلِلرَّسُولِ إِذَا دَعَاكُمْ لِمَا يُحْيِيكُمْ ۖ
وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَحُولُ بَيْنَ ٱلْمَرْءِ
وَقَلْبِهِۦ وَأَنَّهُۥٓ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٤﴾

وَٱتَّقُوا۟ فِتْنَةً لَّا تُصِيبَنَّ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟
مِنكُمْ خَآصَّةً ۖ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ
شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٢٥﴾
وَٱذْكُرُوٓا۟ إِذْ أَنتُمْ قَلِيلٌ مُّسْتَضْعَفُونَ
فِى ٱلْأَرْضِ تَخَافُونَ أَن يَتَخَطَّفَكُمُ
ٱلنَّاسُ فَـَٔاوَىٰكُمْ وَأَيَّدَكُم بِنَصْرِهِۦ
وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ لَعَلَّكُمْ
تَشْكُرُونَ ﴿٢٦﴾
يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَخُونُوا۟ ٱللَّهَ
وَٱلرَّسُولَ وَتَخُونُوٓا۟ أَمَٰنَٰتِكُمْ وَأَنتُمْ
تَعْلَمُونَ ﴿٢٧﴾

وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَأَوۡلَٰدُكُمۡ
فِتۡنَةٞ وَأَنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥٓ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ٢٨

**28.** Mpe boyeba, ya sôló bomengo bwa bino na bana ba bino, ezali Momekano, mpe ya sôló, Allah azali na bolamu bonene.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تَتَّقُواْ ٱللَّهَ
يَجۡعَل لَّكُمۡ فُرۡقَانٗا وَيُكَفِّرۡ عَنكُمۡ
سَيِّـَٔاتِكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۗ وَٱللَّهُ ذُو
ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٢٩

**29.** Eh bino bandimi! Soki bobangi Allah, akopesa bino bososoli mpe akolongola mabe na bino. Mpe akolimbisa masumu ma bino. Mpe Allah atonda bolamu bonene koleka.

وَإِذۡ يَمۡكُرُ بِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِيُثۡبِتُوكَ
أَوۡ يَقۡتُلُوكَ أَوۡ يُخۡرِجُوكَۚ وَيَمۡكُرُونَ
وَيَمۡكُرُ ٱللَّهُۖ وَٱللَّهُ خَيۡرُ ٱلۡمَٰكِرِينَ ٣٠

**30.** (Mpe kanisa) tango eye bapengwi basalelaki yo[1] likita été bakanga yo to koboma yo, to babengana yo. Basalaki likita yango, Allah mpe asaleli bango, kasi Allah azali Nkolo likita ya malamu koleka.

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا قَالُواْ قَدۡ
سَمِعۡنَا لَوۡ نَشَآءُ لَقُلۡنَا مِثۡلَ هَٰذَآ إِنۡ
هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٣١

**31.** Mpe tango mikapo mia biso mizali kotangema likolo na bango, bakolobaka: Tosilaki koyoka. Soki tolingaki, nde totangaki liloba lokola oyo, oyo ezali sé masapo ya kala.

وَإِذۡ قَالُواْ ٱللَّهُمَّ إِن كَانَ هَٰذَا هُوَ ٱلۡحَقَّ
مِنۡ عِندِكَ فَأَمۡطِرۡ عَلَيۡنَا حِجَارَةٗ مِّنَ
ٱلسَّمَآءِ أَوِ ٱئۡتِنَا بِعَذَابٍ أَلِيمٖ ٣٢

**32.** Mpe tango balobaki ete: Eh Nkolo! Soki likambo oyo ezali bosôló penza ewuti epai nayo, Nokisela biso mabanga na likolo lokola mbula, to oyela biso etumbu mosusu ya makasi koleka.

1 Muhammad (kimia mpe losambo ya Allah ezala likolo naye).

**33.** Kasi Allah azali te mpona kopesa bango etumbu mpe ozali kati na bango, mpe Allah azali te mpona kopesa bango etumbu mpe bango bazali kosenga bolimbisi.

وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُمۡ وَأَنتَ فِيهِمۡۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ مُعَذِّبَهُمۡ وَهُمۡ يَسۡتَغۡفِرُونَ ٣٣

**34.** Mpe ndenge nini te Allah apesa bango etumbu mpe bango bazali kopekisa bandimi kokota o ndako esantu (ya makkah), mpe bazali bakengeli na yango te? Kasi babateli na yango nde bandimi oyo babangi Allah, kasi ebele kati na bango bazali koyeba te.

وَمَا لَهُمۡ أَلَّا يُعَذِّبَهُمُ ٱللَّهُ وَهُمۡ يَصُدُّونَ عَنِ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ وَمَا كَانُوٓاْ أَوۡلِيَآءَهُۥٓۚ إِنۡ أَوۡلِيَآؤُهُۥٓ إِلَّا ٱلۡمُتَّقُونَ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٤

**35.** Mpe losambo na bango na ndako[1] ezali sé bafololo mpe kobeta maboko, bomeka etumbu ya maye bozalaki kopengwa na yango.

وَمَا كَانَ صَلَاتُهُمۡ عِندَ ٱلۡبَيۡتِ إِلَّا مُكَآءٗ وَتَصۡدِيَةٗۚ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ٣٥

**36.** Ya sôló, baye bapengwa, bazali kobimisa misolo mia bango mpona kobundisa nzela ya Allah. Bakopesaka yango mpe bakozangaka, sima bakolongamaka. Mpe bapengwi bakosangisamaka o móto ya lifelo.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُمۡ لِيَصُدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ فَسَيُنفِقُونَهَا ثُمَّ تَكُونُ عَلَيۡهِمۡ حَسۡرَةٗ ثُمَّ يُغۡلَبُونَۗ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ يُحۡشَرُونَ ٣٦

**37.** Mpo Allah akabola mabe na malamu, mpe atiya mabe likolo ya mabe, mpe asangisa yango nyoso na móto ya lifelo. Bango wana nde bazangi.

لِيَمِيزَ ٱللَّهُ ٱلۡخَبِيثَ مِنَ ٱلطَّيِّبِ وَيَجۡعَلَ ٱلۡخَبِيثَ بَعۡضَهُۥ عَلَىٰ بَعۡضٖ فَيَرۡكُمَهُۥ جَمِيعٗا فَيَجۡعَلَهُۥ فِي جَهَنَّمَۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ٣٧

1 Ka'aba (na Makkah).

**38.** Loba na baye bapengwa ete: Soki batiki mabe, bakolimbisama na maye maleka. Kasi soki bazongeli, bakozuama lokola baye balekaki liboso na bango.

قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِن يَنتَهُواْ يُغۡفَرۡ
لَهُم مَّا قَدۡ سَلَفَ وَإِن يَعُودُواْ فَقَدۡ
مَضَتۡ سُنَّتُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٣٨

**39.** Mpe bobundisa bango kino bakotika bosangisi,[1] mpe lingomba lizala lia Allah.[2] mpe soki batiki, Allah azali komona maye manso bazali kosala.

وَقَٰتِلُوهُمۡ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتۡنَةٞ
وَيَكُونَ ٱلدِّينُ كُلُّهُۥ لِلَّهِۚ فَإِنِ ٱنتَهَوۡاْ
فَإِنَّ ٱللَّهَ بِمَا يَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٣٩

**40.** Mpe soki bapesi bino mokongo, boyeba ete ya sôló, Allah nde mobateli na bino. Oyo nde suka na mobateli kitoko.

وَإِن تَوَلَّوۡاْ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَوۡلَىٰكُمۡۚ
نِعۡمَ ٱلۡمَوۡلَىٰ وَنِعۡمَ ٱلنَّصِيرُ ٤٠

**41.** Mpe boyeba ete manso bokozua na bitumba: Ya sôló, moko na mitano ezali mpona Allah na motindami mpe mpona mabota ya pene, mpe mpona bana bitike, mpe mpona babola, mpe mpona moto ya mobembo, (moleki nzela), soki ya sôló, bozali kondima na Allah mpe kondima na maye tokitisaki epai ya mowumbu wa biso o mokolo mwa bososoli, mokolo moye mapinga mibale makutanaki. Mpe Allah azali na bokoki likolo ya eloko nyoso.

۞ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا غَنِمۡتُم مِّن شَيۡءٖ
فَأَنَّ لِلَّهِ خُمُسَهُۥ وَلِلرَّسُولِ وَلِذِي
ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَٱبۡنِ
ٱلسَّبِيلِ إِن كُنتُمۡ ءَامَنتُم بِٱللَّهِ وَمَآ
أَنزَلۡنَا عَلَىٰ عَبۡدِنَا يَوۡمَ ٱلۡفُرۡقَانِ يَوۡمَ
ٱلۡتَقَى ٱلۡجَمۡعَانِۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ
قَدِيرٌ ٤١

1 Kosangisa Allah nakati ya mabondeli naye.
2 Islamu.

**42.** Bozalaki ngambu ya pene, kasi (banguna) bazalaki ngambu ya mosika, kasi mapinga ya mikumba ezalaki na nsé ya bino. Soki bopesanaka elaka bolingaki kokesene sima. Mpe bolingaki kozuama na banguna, kasi Allah akokisaki mobeko na ndenge asalaki mpona elembo ena. Mpo aboma oyo alingaki koboma, mpe abikisa oyo alingaki kobikisa. Kasi Allah azali moyoki atonda boyebi.

إِذۡ أَنتُم بِٱلۡعُدۡوَةِ ٱلدُّنۡيَا وَهُم بِٱلۡعُدۡوَةِ
ٱلۡقُصۡوَىٰ وَٱلرَّكۡبُ أَسۡفَلَ مِنكُمۡۚ
وَلَوۡ تَوَاعَدتُّمۡ لَٱخۡتَلَفۡتُمۡ فِي ٱلۡمِيعَٰدِ
وَلَٰكِن لِّيَقۡضِيَ ٱللَّهُ أَمۡرٗا كَانَ مَفۡعُولٗا
لِّيَهۡلِكَ مَنۡ هَلَكَ عَنۢ بَيِّنَةٖ وَيَحۡيَىٰ
مَنۡ حَيَّ عَنۢ بَيِّنَةٖۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَسَمِيعٌ
عَلِيمٌ ٤٢

**43.** Boye tango Allah alakisaki yo kati ya mpongi ete bazali mingi te, soki amonisaki yo ete bazali ebele mbele bokimaki na kobanga kobunda mpe bolingaki koswana na likambo yango kasi Allah abongisaki, ya sôló, ye nde moyebi ya maye mabombami o kati ya mitema.

إِذۡ يُرِيكَهُمُ ٱللَّهُ فِي مَنَامِكَ قَلِيلٗاۖ
وَلَوۡ أَرَىٰكَهُمۡ كَثِيرٗا لَّفَشِلۡتُمۡ
وَلَتَنَٰزَعۡتُمۡ فِي ٱلۡأَمۡرِ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ
سَلَّمَۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٤٣

**44.** Mpe tango bokutanaki, Allah amonisaki bino ete bango bazali moke, bango mpe lokola bamonaki bino moke liboso na bango wana ezalaki mpo mokano ya Allah mokokisama, mpe epai ya Allah nde makambo manso makozongaka.

وَإِذۡ يُرِيكُمُوهُمۡ إِذِ ٱلۡتَقَيۡتُمۡ فِيٓ
أَعۡيُنِكُمۡ قَلِيلٗا وَيُقَلِّلُكُمۡ فِيٓ
أَعۡيُنِهِمۡ لِيَقۡضِيَ ٱللَّهُ أَمۡرٗا كَانَ مَفۡعُولٗاۗ
وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٤٤

**45.** Eh bino baye bondima! Soki bokutani na lisanga lia banguna, bopika pende mpe bokumisa Allah mingi mpo bokoka kolonga.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا لَقِيتُمۡ فِئَةٗ
فَٱثۡبُتُواْ وَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ كَثِيرٗا لَّعَلَّكُمۡ
تُفۡلِحُونَ ٤٥

**46.** Mpe botosa Allah na motindami waye, mpe bosuana suana te noki bokokabwana mpe bokozanga bokasi. Na yango, bolenda na kokanga motema pamba te ya sôló Allah azali elongo na bakangi mitema.

وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَا تَنَٰزَعُواْ فَتَفۡشَلُواْ وَتَذۡهَبَ رِيحُكُمۡۖ وَٱصۡبِرُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ٤٦

**47.** Mpe bozala te lokola baye babimaki na bandako na bango na lolendo ete bato bamona bango, mpe kopekisa nzela ya Allah. Kasi Allah azingi maye bazali kosala.

وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ خَرَجُواْ مِن دِيَٰرِهِم بَطَرٗا وَرِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ بِمَا يَعۡمَلُونَ مُحِيطٞ ٤٧

**48.** Mpe tango satana abongiselaki bango misala mpe alobi na bango ete: Moto moko te akokoka bino lelo. Mpo ete ngai nazali na bino. Mpe tango mapinga mibale makutani, abaluki azongi sima mpe alobi: Ya sôló, ngai nawangani bino, mpe nazali mosika na bino, ngai nazali komona maye bozali komona te. Ya sôló, ngai nazali kobanga Allah, mpo Allah apesaka etumbu ya makasi.

وَإِذۡ زَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَعۡمَٰلَهُمۡ وَقَالَ لَا غَالِبَ لَكُمُ ٱلۡيَوۡمَ مِنَ ٱلنَّاسِ وَإِنِّي جَارٞ لَّكُمۡۖ فَلَمَّا تَرَآءَتِ ٱلۡفِئَتَانِ نَكَصَ عَلَىٰ عَقِبَيۡهِ وَقَالَ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّنكُمۡ إِنِّيٓ أَرَىٰ مَا لَا تَرَوۡنَ إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَۚ وَٱللَّهُ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٤٨

**49.** (Bokanisa) tango bato ya bilongi mibale, mpe baye bazali na bokono o kati ya mitema mia bango, balobaki na bandimi ete: Bato oyo lingomba lia bango lizali kokosa bango. Kasi oyo akomipesa na Allah, ayeba ete ya

إِذۡ يَقُولُ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ غَرَّ هَٰٓؤُلَآءِ دِينُهُمۡۗ وَمَن يَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٤٩

sôló, Allah azali na bokasi atonda bwanya.

**50.** Soki omoni tango ba anzelu babimisaka milimo mia bapengwi, bazali kobeta bango na bilongi bia bango, mpe mikongo mia bango, bazali koloba: Bomeka etumbu ya móto.

وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذۡ يَتَوَفَّى ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَضۡرِبُونَ وُجُوهَهُمۡ وَأَدۡبَٰرَهُمۡ
وَذُوقُواْ عَذَابَ ٱلۡحَرِيقِ ٥٠

**51.** Wana nde (etumbu) oyo bino moko bomisalelaki, mpe ya sôló, Allah abubaka bawumbu naye te.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيكُمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ
لَيۡسَ بِظَلَّٰمٖ لِّلۡعَبِيدِ ٥١

**52.** Ndenge moko na bato ya falo, na ba oyo bazalaki liboso lia bango, bapengwaki na bilembo bia Allah. Allah azuaki bango na masumu ma bango. Ya sôló, Allah azali na bokasi mpe mopesi etumbu ya makasi.

كَدَأۡبِ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ وَٱلَّذِينَ مِن
قَبۡلِهِمۡۚ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَأَخَذَهُمُ
ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيّٞ شَدِيدُ
ٱلۡعِقَابِ ٥٢

**53.** Wana ezali mpo ete Allah akoki kolongola te bolamu oyo apesaki bato sé soki babongola bizaleli oyo bazalaki na yango, mpe ya sôló, Allah azali moyoki atonda boyebi.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ لَمۡ يَكُ مُغَيِّرٗا نِّعۡمَةً
أَنۡعَمَهَا عَلَىٰ قَوۡمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُواْ مَا
بِأَنفُسِهِمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٥٣

**54.** Bazalaki ndenge moko na bato ba falo, na ba oyo bazalaki liboso lia bango, baboyaki kondima na mikapo na bilembo bia Nkolo wa bango. Yango topesaki bango etumbu mpona masumu ma bango. Mpe tozindisaki na mayi bato ya falo mpona bobubi bwa bango.

كَدَأۡبِ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ
كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ فَأَهۡلَكۡنَٰهُم
بِذُنُوبِهِمۡ وَأَغۡرَقۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَۚ وَكُلّٞ
كَانُواْ ظَٰلِمِينَ ٥٤

**55.** Ya sôló, bato mabe koleka banyama epai ya Allah nde bapagano, mpe bango, bandimaka ata moke te.

إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٥٥

**56.** Bango nde baye opesanaki na bango elaka mpe na tango inso bazangaki kotosa yango, mpe bazali kobanga ata moke te.

ٱلَّذِينَ عَٰهَدتَّ مِنۡهُمۡ ثُمَّ يَنقُضُونَ عَهۡدَهُمۡ فِي كُلِّ مَرَّةٖ وَهُمۡ لَا يَتَّقُونَ ٥٦

**57.** Soki ozui bokoki likolo na bango o tango ya bitumba, pesa bango etumbu eye ekoki mpo basusu oyo bazali sima na bango babanga, mpe mpo bakanisa.

فَإِمَّا تَثۡقَفَنَّهُمۡ فِي ٱلۡحَرۡبِ فَشَرِّدۡ بِهِم مَّنۡ خَلۡفَهُمۡ لَعَلَّهُمۡ يَذَّكَّرُونَ ٥٧

**58.** Mpe soki ya sôló, ozali kobanga ete bato ya bilongi mibale bateka yo, esengeli nayo koboya na polele mpe na bosembo na elaka eye ozuaki na bango, pamba te Allah alingaka te bato ya bilongi mibale.

وَإِمَّا تَخَافَنَّ مِن قَوۡمٍ خِيَانَةٗ فَٱنۢبِذۡ إِلَيۡهِمۡ عَلَىٰ سَوَآءٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡخَآئِنِينَ ٥٨

**59.** Bapengwi bakanisa te ete tozangaki kozua bango na maye basalaki, bakokoka kokima biso te.

وَلَا يَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ سَبَقُوٓاْۚ إِنَّهُمۡ لَا يُعۡجِزُونَ ٥٩

**60.** Mpe bolengele mpona bango bokasi bonso bozali na yango na bibundeli bia lolenge nyoso mpona kobangisa monguna ya Allah mpe monguna ya bino. Na basusu bazali sima boyebi bango te. Kasi Allah nde ayebi bango. Mpe boyeba ete oyo nyoso

وَأَعِدُّواْ لَهُم مَّا ٱسۡتَطَعۡتُم مِّن قُوَّةٖ وَمِن رِّبَاطِ ٱلۡخَيۡلِ تُرۡهِبُونَ بِهِۦ عَدُوَّ ٱللَّهِ وَعَدُوَّكُمۡ وَءَاخَرِينَ مِن دُونِهِمۡ لَا تَعۡلَمُونَهُمُ ٱللَّهُ يَعۡلَمُهُمۡۚ وَمَا تُنفِقُواْ مِن شَيۡءٖ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ يُوَفَّ إِلَيۡكُمۡ وَأَنتُمۡ لَا تُظۡلَمُونَ ٦٠

bokobimisa na nzela ya Allah, akozongisela bino na malamu penza, mpe bokobubamaka te.

61. Mpe soki balingi kimia batiki bitumba, yo mpe yaka na kimia, kasi tia elikia epai ya Allah. Mpo azali ya sôló moyoki mpe atonda boyebi.

62. Mpe soki balingi kokosa yo, Allah akoki mpona yo. Ye nde asalisaki yo na lisungi naye mpe na bandimi lokola.

63. Mpe asangisaki mitema mia bango, (na bondimi) ata soki obimisaka manso maye mazali o mabele, mbele osangisaki mitema mia bango te. Kasi Allah nde asangisa kati na bango, ya sôló, ye azali na bokasi atonda bwanya.

64. Eh yo ntoma! Allah akoki yo, na bandimi baye balandi yo bakoki yo mpe lokola.

65. Eh ntoma! Telemela bandimi (yebisa bango) mpona kobunda na bapagano. Soki ezali na ntuku mibale ya bakangi mitema okati na bino, bakolonga nkama mibale, mpe soki bazali mokama moko okati na bino bakolonga nkoto moko okati ya bapagano, mpo ete bazangi bososoli mpe bayebi eloko te.

۞ وَإِن جَنَحُواْ لِلسَّلۡمِ فَٱجۡنَحۡ لَهَا
وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ
ٱلۡعَلِيمُ ٦١

وَإِن يُرِيدُوٓاْ أَن يَخۡدَعُوكَ فَإِنَّ
حَسۡبَكَ ٱللَّهُۚ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَيَّدَكَ بِنَصۡرِهِۦ
وَبِٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٦٢

وَأَلَّفَ بَيۡنَ قُلُوبِهِمۡۚ لَوۡ أَنفَقۡتَ مَا فِي
ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا مَّآ أَلَّفۡتَ بَيۡنَ قُلُوبِهِمۡ
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ أَلَّفَ بَيۡنَهُمۡۚ إِنَّهُۥ عَزِيزٌ
حَكِيمٞ ٦٣

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ حَسۡبُكَ ٱللَّهُ وَمَنِ
ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٦٤

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ حَرِّضِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ عَلَى
ٱلۡقِتَالِۚ إِن يَكُن مِّنكُمۡ عِشۡرُونَ
صَٰبِرُونَ يَغۡلِبُواْ مِاْئَتَيۡنِۚ وَإِن يَكُن
مِّنكُم مِّاْئَةٞ يَغۡلِبُوٓاْ أَلۡفٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ لَّا يَفۡقَهُونَ ٦٥

**66.** Sikoyo Allah akutoli bino mokumba, mpe ayebaki ete kati na bino bolembu ezali. Soki bozali na bayiki mpiko mokama moko, bakolonga mikama mibale, mpe soki bozali nkoto moko kati na bino, bakolonga nkoto mibale na ndingisa ya Allah. Mpo ete Allah azali elongo na bakangi mitema.

ٱلۡـَٰٔنَ خَفَّفَ ٱللَّهُ عَنكُمۡ وَعَلِمَ أَنَّ
فِيكُمۡ ضَعۡفٗاۚ فَإِن يَكُن مِّنكُم
مِّاْئَةٞ صَابِرَةٞ يَغۡلِبُواْ مِاْئَتَيۡنِۚ وَإِن
يَكُن مِّنكُمۡ أَلۡفٞ يَغۡلِبُوٓاْ أَلۡفَيۡنِ
بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ٦٦

**67.** Esengelaki te na ntoma kotiya bakangami na bitumba okati ya boloko, sé bakundama na mabele. Boye bozali kolinga lokumu na bomoyi ya nsé nzoka nde Allah alingi bomoyi ya mokolo ya suka. Mpe Allah azali na bokasi atonda bwanya.

مَا كَانَ لِنَبِيٍّ أَن يَكُونَ لَهُۥٓ أَسۡرَىٰ
حَتَّىٰ يُثۡخِنَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ تُرِيدُونَ
عَرَضَ ٱلدُّنۡيَا وَٱللَّهُ يُرِيدُ ٱلۡأٓخِرَةَۗ وَٱللَّهُ
عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٦٧

**68.** Soki makomi mautaka epai ya Allah te, etumbu ya Allah ya monene elingaki kozua bino.

لَّوۡلَا كِتَٰبٞ مِّنَ ٱللَّهِ سَبَقَ لَمَسَّكُمۡ
فِيمَآ أَخَذۡتُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٦٨

**69.** Mpe bolia biloko ya malamu biye bozuaki yango na bitumba. Mpe bobanga Allah ya sôló Allah azali molimbisi atonda ngolu.

فَكُلُواْ مِمَّا غَنِمۡتُمۡ حَلَٰلٗا طَيِّبٗاۚ وَٱتَّقُواْ
ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٦٩

**70.** Eh ntoma! Loba na baye bazali na maboko na bino kati na banguna baye bakangami kati na boloko ete: Soki Allah ayebi[1] ete mitema mia bino mizali malamu, akopesa bino ya malamu koleka

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّمَن فِيٓ أَيۡدِيكُم مِّنَ
ٱلۡأَسۡرَىٰٓ إِن يَعۡلَمِ ٱللَّهُ فِي قُلُوبِكُمۡ
خَيۡرٗا يُؤۡتِكُمۡ خَيۡرٗا مِّمَّآ أُخِذَ مِنكُمۡ
وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٧٠

1 Allah ayebaki.

biye babotoli bino, akolimbisa bino, mpo Allah azali molimbisi atonda ngolu.

71. Mpe soki baponi koteka yo, yeba ete basilaki koteka Allah liboso, mpe (Allah) asukisaki bango, (o mokolo mwa badri). Kasi Allah azali moyebi atonda bwanya.

وَإِن يُرِيدُواْ خِيَانَتَكَ فَقَدْ خَانُواْ ٱللَّهَ
مِن قَبْلُ فَأَمْكَنَ مِنْهُمْۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ
حَكِيمٌ ٧١

72. Ya sôló, baye bandimaki mpe batikaki (Makkah) bakei (madinah), mpe babundaki na misolo mia bango na milimo mia bango na nzela ya Allah, na baye bayambaki bango na lisungi na (madinah), baye wana nde bazali balingami bango na bango. Kasi mpona baye bandimaki mpe batikaki (Makkah) te, esengeli na bino te kozua bango balingami kino bakolanda bino esika bozali. Mpe soki basengi bino lisungi na nkombo ya lingomba, esengeli na bino kopesa bango maboko, kasi ezala likolo ya bato oyo elaka ezali kati kati na bino na bango. Mpe Allah azali komona manso bozali kosala.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ
بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
وَٱلَّذِينَ ءَاوَواْ وَّنَصَرُوٓاْ أُوْلَٰٓئِكَ بَعْضُهُمْ
أَوْلِيَآءُ بَعْضٖۚ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَمْ
يُهَاجِرُواْ مَا لَكُم مِّن وَلَٰيَتِهِم مِّن
شَيْءٍ حَتَّىٰ يُهَاجِرُواْۚ وَإِنِ ٱسْتَنصَرُوكُمْ
فِي ٱلدِّينِ فَعَلَيْكُمُ ٱلنَّصْرُ إِلَّا عَلَىٰ
قَوْمِۭ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُم مِّيثَٰقٞۗ وَٱللَّهُ بِمَا
تَعْمَلُونَ بَصِيرٞ ٧٢

73. Kasi baye bapengwa bazali balingami kati kati na bango. Mpe soki bobundisi bango te, ekozala komekama likolo ya mabele mpe mobulu ya monene.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍۚ
إِلَّا تَفْعَلُوهُ تَكُن فِتْنَةٞ فِي ٱلْأَرْضِ
وَفَسَادٞ كَبِيرٞ ٧٣

**74.** Kasi baye bandimaki mpe batikaki (Makkah) mpe bakei kobunda o nzela ya Allah, lolenge moko na baye bayambaki bango mpe bapesaki bango maboko, bango nde bandimi ya sôló. Bakolimbisamaka mpe bakopesamaka bozui bolamu.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ
فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ ءَاوَواْ وَّنَصَرُوٓاْ
أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ حَقّٗاۚ لَّهُم مَّغۡفِرَةٞ
وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٧٤

**75.** Kasi mpona baye bandimaki sima na bino mpe batikaki (Makkah), mpe babundaki elongo na bino, bango nde bato na bino. Kasi bondeko ya makila kati na bino bandimi ezali liboso mpona bokitani, engebene na buku ya Allah. Ya sôló, Allah azali na boyebi ya biloko binso.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنۢ بَعۡدُ وَهَاجَرُواْ
وَجَٰهَدُواْ مَعَكُمۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ مِنكُمۡۚ
وَأُوْلُواْ ٱلۡأَرۡحَامِ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلَىٰ بِبَعۡضٖ
فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ
عَلِيمُۢ ٧٥

# SURATU 9 - AT-TAWBAH
*(TUBELA)*

سُورَةُ التَّوۡبَةِ

129 mikapo
Ekitaki na Madinah

1. Allah na motindami naye ba wangani basambeli bikeko baye bozuaki na bango elaka.

بَرَآءَةٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦٓ إِلَى ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّم مِّنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١

2. Botambola na mokili sanza minei mpe boyeba ete bokokitisa bokasi ya Allah te, kasi ya sôló, Allah akosambwisa bapagano.

فَسِيحُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ أَرۡبَعَةَ أَشۡهُرٖ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُمۡ غَيۡرُ مُعۡجِزِي ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱللَّهَ مُخۡزِي ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢

3. Mpe mbela ewuti epai ya Allah na motindami waye epai na bato mpona mokolo ya hajj ya monene (mobembo esantu o mboka makkah), ya sôló, Allah na motindami waye bazali mosika na basambeli ya bikeko. Soki botubeli, ezali malamu mpona bino, mpe soki boboyi mpe bopesi mikongo, boyeba ete ya sôló, bokokitisa bokasi ya Allah te. Mpe pesa sango ya etumbu ya makasi epai ya baye baboyi kondima. (bapengwi.)

وَأَذَٰنٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦٓ إِلَى ٱلنَّاسِ يَوۡمَ ٱلۡحَجِّ ٱلۡأَكۡبَرِ أَنَّ ٱللَّهَ بَرِيٓءٞ مِّنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ وَرَسُولُهُۥۚ فَإِن تُبۡتُمۡ فَهُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۖ وَإِن تَوَلَّيۡتُمۡ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُمۡ غَيۡرُ مُعۡجِزِي ٱللَّهِۗ وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٣

4. Longola sé epai ya bapagano baye bokamataki na bango elaka mpe sima balongoli mpona bino eloko te, mpe basalisaki banguna te mpona kobundisa bino mpe kosala bino mabe te, bokokisela bango elaka na bango kino tango oyo boyokanaki na bango ekoka.

إِلَّا ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّم مِّنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ثُمَّ لَمۡ يَنقُصُوكُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَمۡ يُظَٰهِرُواْ عَلَيۡكُمۡ أَحَدٗا فَأَتِمُّوٓاْ إِلَيۡهِمۡ عَهۡدَهُمۡ إِلَىٰ مُدَّتِهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُتَّقِينَ ٤

Pamba te ya sôló, Allah alingaka baye babangaka.

**5.** Mpe soki basanza esantu bileki, boboma bapagano o bisika binso bokokuta bango. Bokanga bango mpe bofandela bango, bokengele bango na bisika nyoso oyo batiyelaka bino mitambo. Kasi soki batiki mpe batubeli, mpe batelemisi losambo mpe bafuti zakat botungisa bango lisusu te, mpo ete ya sôló, Allah azali molimbisi atonda ngolu.

فَإِذَا ٱنسَلَخَ ٱلۡأَشۡهُرُ ٱلۡحُرُمُ فَٱقۡتُلُواْ ٱلۡمُشۡرِكِينَ حَيۡثُ وَجَدتُّمُوهُمۡ وَخُذُوهُمۡ وَٱحۡصُرُوهُمۡ وَٱقۡعُدُواْ لَهُمۡ كُلَّ مَرۡصَدٖۚ فَإِن تَابُواْ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُاْ ٱلزَّكَوٰةَ فَخَلُّواْ سَبِيلَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥

**6.** Mpe soki moko o kati ya basangisi nzambe asengi nayo obatela ye epai nayo, yamba ye mpo akoka koyoka liloba lia Allah. Sima komisa ye na esika naye ya kimia, mpo bazali baye bayebi te.

وَإِنۡ أَحَدٞ مِّنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٱسۡتَجَارَكَ فَأَجِرۡهُ حَتَّىٰ يَسۡمَعَ كَلَٰمَ ٱللَّهِ ثُمَّ أَبۡلِغۡهُ مَأۡمَنَهُۥۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ لَّا يَعۡلَمُونَ ٦

**7.** Ndenge nini basambeli ya bikeko bakozala na elaka epai ya Allah na motindami waye longola sé baye boyokanaki na bango pembeni ya ndako esantu? Tango inso bakomisembola epai na bino, bino mpe bozala semba epai na bango. Ya sôló, Allah alingaka babangi.

كَيۡفَ يَكُونُ لِلۡمُشۡرِكِينَ عَهۡدٌ عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ رَسُولِهِۦٓ إِلَّا ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّمۡ عِندَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِۖ فَمَا ٱسۡتَقَٰمُواْ لَكُمۡ فَٱسۡتَقِيمُواْ لَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُتَّقِينَ ٧

**8.** Ndenge nini soki balongi bino, bazali kotosa lisusu elaka te, mpe bondeko te oyo ezali kati na bino na bango? Mpe bazali kosepelisa bino na lolemu na bango, nzoka nde mitema na bango mizali koboya. Kasi ebele na bango bazali bato mabe.

كَيۡفَ وَإِن يَظۡهَرُواْ عَلَيۡكُمۡ لَا يَرۡقُبُواْ فِيكُمۡ إِلّٗا وَلَا ذِمَّةٗۚ يُرۡضُونَكُم بِأَفۡوَٰهِهِمۡ وَتَأۡبَىٰ قُلُوبُهُمۡ وَأَكۡثَرُهُمۡ فَٰسِقُونَ ٨

**9.** Bazali koteka mikapo mia Allah na talo ya moke mpe kokanga nzela naye. Ya sôló, maye bazali kosala mazali mabe.

ٱشۡتَرَوۡاْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ثَمَنٗا قَلِيلٗا فَصَدُّواْ
عَن سَبِيلِهِۦٓۚ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ
يَعۡمَلُونَ ٩

**10.** Babatelaka elaka te, bondeko mpe te ya makila oyo ezali okati na bango na bandimi. Kasi bango nde babebisi ya mibeko.

لَا يَرۡقُبُونَ فِي مُؤۡمِنٍ إِلّٗا وَلَا ذِمَّةٗۚ
وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُعۡتَدُونَ ١٠

**11.** Soki batubeli, batelemisi losambo mpe babimisi zakat, bakomi bandeko na bino o kati ya lingomba. Mpe tozali kolimbola mikapo mpo bato bayeba.

فَإِن تَابُواْ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُاْ ٱلزَّكَوٰةَ
فَإِخۡوَٰنُكُمۡ فِي ٱلدِّينِۗ وَنُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ
لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ١١

**12.** Mpe soki babebisi ndai na bango na sima ya koyokana, babundisi lingomba lia bino, bobundisa bakonzi ya bopagano mpo ete ya sôló, bango bazali na botosi te na bandai na bango. Tango mosusu bakotika.

وَإِن نَّكَثُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُم مِّنۢ بَعۡدِ عَهۡدِهِمۡ
وَطَعَنُواْ فِي دِينِكُمۡ فَقَٰتِلُوٓاْ أَئِمَّةَ
ٱلۡكُفۡرِ إِنَّهُمۡ لَآ أَيۡمَٰنَ لَهُمۡ لَعَلَّهُمۡ
يَنتَهُونَ ١٢

**13.** Boye bozali kobundisa te baye bazangi botosi na bandai na Bango, mpe bakani kobimisa motindami mpe bango nde babandi bino liboso? Boye bozali kobanga bango? Kasi Allah nde esengeli bobanga ye soki bozali bandimi.

أَلَا تُقَٰتِلُونَ قَوۡمٗا نَّكَثُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ
وَهَمُّواْ بِإِخۡرَاجِ ٱلرَّسُولِ وَهُم بَدَءُوكُمۡ
أَوَّلَ مَرَّةٍۚ أَتَخۡشَوۡنَهُمۡۚ فَٱللَّهُ أَحَقُّ أَن
تَخۡشَوۡهُ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١٣

**14.** Bobundisa bango Allah akopesa bango etumbu na maboko na bino mpe akokitisa bango mpe akolongisa bino likolo na bango. Mpe akobikisa mitema mia bandimi.

قَٰتِلُوهُمۡ يُعَذِّبۡهُمُ ٱللَّهُ بِأَيۡدِيكُمۡ
وَيُخۡزِهِمۡ وَيَنصُرۡكُمۡ عَلَيۡهِمۡ وَيَشۡفِ
صُدُورَ قَوۡمٖ مُّؤۡمِنِينَ ١٤

**15.** Mpe akolongola nkanda o mitema mia bango, mpe Allah alimbisaka oyo alingi, mpe Allah azali na boyebi atonda bwanya.

وَيُذۡهِبۡ غَيۡظَ قُلُوبِهِمۡۗ وَيَتُوبُ ٱللَّهُ عَلَىٰ
مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ١٥

**16.** Boye, bozali kokanisa ete bokotikama bongo mpe Allah ameki naino te baye babundi o kati na bino, mpe bazui balingami basusu te na batika Allah na motindami naye mpe na bandimi? Mpe Allah azali na sango ya maye bozali kosala.

أَمۡ حَسِبۡتُمۡ أَن تُتۡرَكُواْ وَلَمَّا يَعۡلَمِ ٱللَّهُ
ٱلَّذِينَ جَٰهَدُواْ مِنكُمۡ وَلَمۡ يَتَّخِذُواْ مِن
دُونِ ٱللَّهِ وَلَا رَسُولِهِۦ وَلَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ
وَلِيجَةٗۚ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٦

**17.** Esengeli te na basambeli ya binzambe nzambe kokota na bandako esantu ya Allah, na matatoli ya bopagano ya polele bazali na yango, bango wana misala mia bango misili kobeba, mpe bakozalaka libela o kati ya móto.

مَا كَانَ لِلۡمُشۡرِكِينَ أَن يَعۡمُرُواْ مَسَٰجِدَ
ٱللَّهِ شَٰهِدِينَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِم بِٱلۡكُفۡرِۚ
أُوْلَٰٓئِكَ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ وَفِي ٱلنَّارِ هُمۡ
خَٰلِدُونَ ١٧

**18.** Kasi baye bazali na ndingisa ya kokota na bandako esantu ya Allah. Sé baye bandimi na Allah, na mokolo ya suka, mpe batelemisi losambo mpe babimisi zakat, mpe babangi mususu te sé Allah, baye wana bakozala elongo na bakambami.

إِنَّمَا يَعۡمُرُ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ مَنۡ ءَامَنَ
بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَأَقَامَ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَى
ٱلزَّكَوٰةَ وَلَمۡ يَخۡشَ إِلَّا ٱللَّهَۖ فَعَسَىٰٓ
أُوْلَٰٓئِكَ أَن يَكُونُواْ مِنَ ٱلۡمُهۡتَدِينَ ١٨

**19.** Boye, bolingi kotia moto oyo azali komelisa bapaya ya hajj mayi mpe azali kobongisa ndako esantu ya Allah, lolenge moko na moto oyo andimi na Allah mpe na mokolo ya suka mpe abundi o nzela ya Allah? Bakokani te epaï

۞ أَجَعَلۡتُمۡ سِقَايَةَ ٱلۡحَآجِّ وَعِمَارَةَ
ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ كَمَنۡ ءَامَنَ بِٱللَّهِ
وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَجَٰهَدَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۚ
لَا يَسۡتَوُۥنَ عِندَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي
ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٩

ya Allah, kasi Allah akambaka babubi te.

**20.** Baye bandimaki mpe batiki (Makkah), mpe babundi o nzela ya Allah na misolo mia bango mpe na milimo mia bango, baleki kozala na esika ya likolo epai ya Allah mpe bango nde balongi.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ أَعْظَمُ دَرَجَةً عِندَ ٱللَّهِۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ ٢٠

**21.** Nkolo wa bango azali kopesa bango sango elamu ya ngolu naye, mpe esengo naye mpe bilanga ya lola mpo na bango, kati na yango kofanda ya kitoko.

يُبَشِّرُهُمْ رَبُّهُم بِرَحْمَةٍ مِّنْهُ وَرِضْوَٰنٍ وَجَنَّٰتٍ لَّهُمْ فِيهَا نَعِيمٌ مُّقِيمٌ ٢١

**22.** Libela o kati na yango mpe ya sôló, lifuta linene likozuamaka sé epai ya Allah.

خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥٓ أَجْرٌ عَظِيمٌ ٢٢

**23.** Eh bino baye bondima! Bozua baboti ba bino na bandeko ba bino lokola balingami te soki baponi bopengwi batiki bondimi. Mpe kati na bino oyo akozua bango lokola balingami, bango nde babubi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُوٓاْ ءَابَآءَكُمْ وَإِخْوَٰنَكُمْ أَوْلِيَآءَ إِنِ ٱسْتَحَبُّواْ ٱلْكُفْرَ عَلَى ٱلْإِيمَٰنِۚ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٣

**24.** Loba: Soki baboti ba bino, na bana ba bino na bandeko na bino, na basi na bino na mabota na bino, na misolo mia bino miye bozui na mombongo moye bozali na bobangi ete ekweya, na bandako kitoko bozali na yango, bilingami mingi epai na bino koleka Allah na motindami waye na kobunda na nzela naye, bozela

قُلْ إِن كَانَ ءَابَآؤُكُمْ وَأَبْنَآؤُكُمْ وَإِخْوَٰنُكُمْ وَأَزْوَٰجُكُمْ وَعَشِيرَتُكُمْ وَأَمْوَٰلٌ ٱقْتَرَفْتُمُوهَا وَتِجَٰرَةٌ تَخْشَوْنَ كَسَادَهَا وَمَسَٰكِنُ تَرْضَوْنَهَآ أَحَبَّ إِلَيْكُم مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَجِهَادٍ فِي سَبِيلِهِۦ فَتَرَبَّصُواْ حَتَّىٰ يَأْتِيَ ٱللَّهُ بِأَمْرِهِۦۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِي ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ٢٤

kino Allah akoya na mitindo (mikano) mia ye, mpe Allah akambaka babebisi te.

لَقَدۡ نَصَرَكُمُ ٱللَّهُ فِي مَوَاطِنَ كَثِيرَةٖ وَيَوۡمَ حُنَيۡنٍ إِذۡ أَعۡجَبَتۡكُمۡ كَثۡرَتُكُمۡ فَلَمۡ تُغۡنِ عَنكُمۡ شَيۡـٔٗا وَضَاقَتۡ عَلَيۡكُمُ ٱلۡأَرۡضُ بِمَا رَحُبَتۡ ثُمَّ وَلَّيۡتُم مُّدۡبِرِينَ ٢٥

**25.** Allah asilaki ya sôló, kolongisa bino obisika ebele, na o mokolo mwa (bitumba) bia Hunaïn,[1] tango bosepelaki na motango monene mwa bino, kasi yango esalisaki bino na eloko te. Mabele ekomelaki bino moke na maye bozalaki kokanisa. Sima bopesaki mikongo mpe bokimaki.

ثُمَّ أَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَعَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَأَنزَلَ جُنُودٗا لَّمۡ تَرَوۡهَا وَعَذَّبَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٦

**26.** Sima, Allah akitisaki kimia naye epai ya motindami wa ye mpe epai ya bandimi. Mpe akitisaki basoda naye baye bomonaki bango te, mpe apesaki etumbu na bapengwi. Mpe wana nde lifuta lia bapengwi.

ثُمَّ يَتُوبُ ٱللَّهُ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ عَلَىٰ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٢٧

**27.** Sima, Allah andimaka tubela ya oyo alingi. Mpe Allah azali molimbisi atonda ngolu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّمَا ٱلۡمُشۡرِكُونَ نَجَسٞ فَلَا يَقۡرَبُواْ ٱلۡمَسۡجِدَ ٱلۡحَرَامَ بَعۡدَ عَامِهِمۡ هَٰذَاۚ وَإِنۡ خِفۡتُمۡ عَيۡلَةٗ فَسَوۡفَ يُغۡنِيكُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦٓ إِن شَآءَۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٢٨

**28.** Eh bino bandimi! Ya sôló, bapagano bazali mbindo, (basambeli bikeko) bapusana pena na ndako esantu te o sima ya mobu mwa bango moye. Kasi soki bozali kobanga kimobola, Allah akopesaka bino bomengo na bolamu bwaye soki alingi, ya sôló, Allah azali moyebi atonda bwanya.

1 **Hunaïn**: Ezali ngomba, esika oyo ba mizilima ba kutanaki na etumba na ba sangisi Allah.

**29.** Bobundisa baye bazali kondima na Allah te, na mokolo ya suka te, mpe bazali kopekisa te maye Allah na motindami waye bapekisa, mpe bazali kopona lingomba lia lokuta. Batiki oyo ya bosôló, o kati ya baye bapesama buku (bayuda na baklisto), kino bakofuta lomande na maboko na bango na sima ya koyoka soni.

قَٰتِلُوا۟ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَلَا
بِٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَلَا يُحَرِّمُونَ مَا حَرَّمَ
ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَلَا يَدِينُونَ دِينَ ٱلْحَقِّ
مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ حَتَّىٰ يُعْطُوا۟
ٱلْجِزْيَةَ عَن يَدٍ وَهُمْ صَٰغِرُونَ ٢٩

**30.** Mpe bayuda balobi: Uzairi azali mwana ya Allah. Mpe baklisto balobi: Masiya azali mwana ya Allah. Wana ezali liloba oyo ebimaka na minoko mia bango. Bazali komekola liloba lia bapengwi baye bapengwa liboso. Allah aboma bango na maye bazalaki kosala. Ndenge bamitiye mosika na bosôló!

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ عُزَيْرٌ ٱبْنُ ٱللَّهِ وَقَالَتِ
ٱلنَّصَٰرَى ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ ٱللَّهِ ۖ ذَٰلِكَ قَوْلُهُم
بِأَفْوَٰهِهِمْ ۖ يُضَٰهِـُٔونَ قَوْلَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
مِن قَبْلُ ۚ قَٰتَلَهُمُ ٱللَّهُ ۚ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ٣٠

**31.** Bazui bakonzi ya mangomba na bango na masiya mwana ya Maryam lokola banzambe na botiki Allah. Kasi batindamaki te sé babondela nzambe moko oyo azali na mosangani te sé ye mei (Allah), nkembo naye oyo azali likolo ya maye bazali kosangisa ye na yango.

ٱتَّخَذُوٓا۟ أَحْبَارَهُمْ وَرُهْبَٰنَهُمْ أَرْبَابًا مِّن
دُونِ ٱللَّهِ وَٱلْمَسِيحَ ٱبْنَ مَرْيَمَ وَمَآ
أُمِرُوٓا۟ إِلَّا لِيَعْبُدُوٓا۟ إِلَٰهًا وَٰحِدًا ۖ لَّآ إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٣١

**32.** Balingi kozimisa bongengi bwa Allah na minoko mia bango, kasi Allah azali sé kokolisa bongengi bwa ye, ata soki bapengwi bazali koboya.

يُرِيدُونَ أَن يُطْفِـُٔوا۟ نُورَ ٱللَّهِ بِأَفْوَٰهِهِمْ
وَيَأْبَى ٱللَّهُ إِلَّآ أَن يُتِمَّ نُورَهُۥ وَلَوْ كَرِهَ
ٱلْكَٰفِرُونَ ٣٢

**33.** Yende atindaki motindami naye na bokambi mpe na lingomba lia bosôló, mpo été ezala likolo ya mangomba nyoso, ata soki basambeli ya bikeko (basangisi) bazali koyina yango.

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلۡهُدَىٰ وَدِينِ
ٱلۡحَقِّ لِيُظۡهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوۡ كَرِهَ
ٱلۡمُشۡرِكُونَ ٣٣

**34.** Eh bandimi! Ya sôló, ebele ya bakonzi ya lingomba epai ya bayuda na ba klisto, bazali kolia misolo mia bato na lokuta, mpe bazali kobundisa nzela ya Allah, mpe na baye bazali kobomba nkita ya wolo mpe mpalata (mbongo), mpe baboyi kobimisa yango na nzela ya Allah, pesa bango sango ya etumbu makasi.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ
ٱلۡأَحۡبَارِ وَٱلرُّهۡبَانِ لَيَأۡكُلُونَ أَمۡوَٰلَ
ٱلنَّاسِ بِٱلۡبَٰطِلِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ
ٱللَّهِۗ وَٱلَّذِينَ يَكۡنِزُونَ ٱلذَّهَبَ وَٱلۡفِضَّةَ
وَلَا يُنفِقُونَهَا فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَبَشِّرۡهُم
بِعَذَابٍ أَلِيمٖ ٣٤

**35.** Mokolo oyo wolo na mpalata na bango mikotoka na móto ya lifelo sima bakozikisaka bilongi na bango na yango, na mipanzi na bango na mikongo na bango. Oyo nde lifuta ya maye bozalaki kosangisa na nkita ya mokili. Na yango, bomeka etumbu ya maye bobombaki.

يَوۡمَ يُحۡمَىٰ عَلَيۡهَا فِي نَارِ جَهَنَّمَ فَتُكۡوَىٰ
بِهَا جِبَاهُهُمۡ وَجُنُوبُهُمۡ وَظُهُورُهُمۡۖ هَٰذَا
مَا كَنَزۡتُمۡ لِأَنفُسِكُمۡ فَذُوقُواْ مَا كُنتُمۡ
تَكۡنِزُونَ ٣٥

**36.** Ya sôló, motango ya basanza epai ya Allah mozali (sanza) zomi na mibale okati ya makomi ma Allah, uta mokolo akela likolo na nsé, okati na yango (sanza) minei mizali esantu, wana ezali lingomba lia semba, mpe bobuba milimo na bino te okati na

إِنَّ عِدَّةَ ٱلشُّهُورِ عِندَ ٱللَّهِ ٱثۡنَا
عَشَرَ شَهۡرٗا فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِ يَوۡمَ خَلَقَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ مِنۡهَآ أَرۡبَعَةٌ حُرُمٞۚ
ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلۡقَيِّمُۚ فَلَا تَظۡلِمُواْ فِيهِنَّ
أَنفُسَكُمۡۚ وَقَٰتِلُواْ ٱلۡمُشۡرِكِينَ كَآفَّةٗ
كَمَا يُقَٰتِلُونَكُمۡ كَآفَّةٗۚ

وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلۡمُتَّقِينَ ٣٦

yango, mpe bobundisa basangisi Allah mobimba, ndenge bazali kobundisi bino, mpe boyeba ete ya sôló, Allah azali elongo na babangi.

إِنَّمَا ٱلنَّسِيٓءُ زِيَادَةٞ فِي ٱلۡكُفۡرِۖ يُضَلُّ
بِهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُحِلُّونَهُۥ عَامٗا
وَيُحَرِّمُونَهُۥ عَامٗا لِّيُوَاطِـُٔواْ عِدَّةَ مَا
حَرَّمَ ٱللَّهُ فَيُحِلُّواْ مَا حَرَّمَ ٱللَّهُۚ زُيِّنَ
لَهُمۡ سُوٓءُ أَعۡمَٰلِهِمۡۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي
ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٣٧

**37.** Ya sôló, kozongisa mikolo ya sanza esantu sima, ezali kobakisa bopengwi, na yango nde ezali kobungisa ba oyo bapengwa. Mobu moye bamoni yango pamba mpe mobu mosusu babulisi yango, pona kobebisa motango ya basanza esantu biye Allah atia, boye nde bazali komona pamba maye Allah atia yango esantu, babongiseli bango misala mabe liboso na bango na bonzenga. Kasi Allah akambaka bapengwi te.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَا لَكُمۡ إِذَا قِيلَ
لَكُمُ ٱنفِرُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱثَّاقَلۡتُمۡ
إِلَى ٱلۡأَرۡضِۚ أَرَضِيتُم بِٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا
مِنَ ٱلۡأٓخِرَةِۚ فَمَا مَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا فِي
ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا قَلِيلٌ ٣٨

**38.** Eh bino baye bondima! Mpona nini soki bayebisi bino bobima na nzela ya Allah, bozali kofanda na nsé. Boye bolingi bomoyi bwa mokili koleka oyo ya mokolo ya suka? Bisengo bia mokili bizali mike, oyo ya lobi nde bileki.

إِلَّا تَنفِرُواْ يُعَذِّبۡكُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا
وَيَسۡتَبۡدِلۡ قَوۡمًا غَيۡرَكُمۡ وَلَا تَضُرُّوهُ
شَيۡـٔٗاۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٣٩

**39.** Soki bokei kobunda te, akopesa bino etumbu ya makasi mpe akokela bato basusu o esika na bino mpe eloko moko ya mabe ekosala ye te. Mpe Allah azali na bokoki likolo ya biloko binso.

إِلَّا تَنصُرُوهُ فَقَدۡ نَصَرَهُ ٱللَّهُ إِذۡ أَخۡرَجَهُ
ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ثَانِيَ ٱثۡنَيۡنِ إِذۡ هُمَا

**40.** Soki bopesi ye lisungi te, (Muhammad) Allah asilaki kolongisa ye. Tango bapengwi

babimisaki ye, ya mibale bango babale, tango bazalaki kati ya libanga, tango azali koloba na moyekoli naye: Kobanga te, ya sôló, Allah azali elongo na biso, Allah akitisaki lisungi lia ye epai naye, mpe asalisi ye na mapinga baye bomonaki bango te, mpe atiyaki liloba lia bapengwi nanse, mpe liloba lia Allah lizala likolo, mpe Allah azali na bokasi atonda bwanya.

فِي ٱلۡغَارِ إِذۡ يَقُولُ لِصَٰحِبِهِۦ لَا تَحۡزَنۡ
إِنَّ ٱللَّهَ مَعَنَاۖ فَأَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ
عَلَيۡهِ وَأَيَّدَهُۥ بِجُنُودٖ لَّمۡ تَرَوۡهَا وَجَعَلَ
كَلِمَةَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلسُّفۡلَىٰۗ وَكَلِمَةُ ٱللَّهِ
هِيَ ٱلۡعُلۡيَاۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٤٠

**41.** Bokende moko moko to na lisanga kobunda na nzela na Allah na misolo na bino mpe na nzoto na bino, wana ezali malamu mpona bino soki bozali koyeba.

ٱنفِرُواْ خِفَافٗا وَثِقَالٗا وَجَٰهِدُواْ
بِأَمۡوَٰلِكُمۡ وَأَنفُسِكُمۡ فِي سَبِيلِ
ٱللَّهِۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ
تَعۡلَمُونَ ٤١

**42.** Soki bozui (ya bitumba) ezalaki pete, mpe mobembo ezalaki pembeni kasi balandaki yo, kasi etamboli ya mosika epekisaki bango mikakatano, mpe bazali kolapa na nkombo ya Allah été: Soki tozalaka na makasi, tolingaki kobima elongo na bino. Bazali komibebisa sé bango moko. Mpe Allah ayebi ya sôló, bazali babuki lokuta.

لَوۡ كَانَ عَرَضٗا قَرِيبٗا وَسَفَرٗا قَاصِدٗا
لَّٱتَّبَعُوكَ وَلَٰكِنۢ بَعُدَتۡ عَلَيۡهِمُ
ٱلشُّقَّةُۚ وَسَيَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ لَوِ ٱسۡتَطَعۡنَا
لَخَرَجۡنَا مَعَكُمۡ يُهۡلِكُونَ أَنفُسَهُمۡ
وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ إِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٤٢

**43.** Allah alimbisa yo na maye opesaki bango ndingisa, kino oyeba bato ya bosôló, mpe oyeba babuki lokuta.

عَفَا ٱللَّهُ عَنكَ لِمَ أَذِنتَ لَهُمۡ حَتَّىٰ
يَتَبَيَّنَ لَكَ ٱلَّذِينَ صَدَقُواْ وَتَعۡلَمَ
ٱلۡكَٰذِبِينَ ٤٣

**44.** Baye bandimi na Allah mpe na mokolo ya suka basenga yo nzela te liboso ya kokende kobunda o nzela ya Allah na misolo na bango na banzoto na bango. Allah nde moyebi wa babangi.

لَا يَسۡتَـٔۡذِنُكَ ٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ
وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ أَن يُجَٰهِدُواْ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ
وَأَنفُسِهِمۡۗ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلۡمُتَّقِينَ ٤٤

**45.** Ya sôló, baye bazali kosenga yo nzela, bandimi na Allah te, mpe na mokolo ya suka te, mpo mitema mia bango mitondi na ntembe, mpona ntembe wa bango bazali sé koyimayima.

إِنَّمَا يَسۡتَـٔۡذِنُكَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ
وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَٱرۡتَابَتۡ قُلُوبُهُمۡ فَهُمۡ فِي
رَيۡبِهِمۡ يَتَرَدَّدُونَ ٤٥

**46.** Kasi soki balingaka kobima (mpona kobunda), balingaki komilengele mpona yango. Kasi Allah asepelaki te na kobima na bango. Mpe avandisi bango. Mpe ayebisaki bango: Botikala elongo na baye batikalaki.

۞ وَلَوۡ أَرَادُواْ ٱلۡخُرُوجَ لَأَعَدُّواْ لَهُۥ عُدَّةٗ
وَلَٰكِن كَرِهَ ٱللَّهُ ٱنۢبِعَاثَهُمۡ فَثَبَّطَهُمۡ
وَقِيلَ ٱقۡعُدُواْ مَعَ ٱلۡقَٰعِدِينَ ٤٦

**47.** Soki babimaka elongo na bino, balingaki sé kotiela bino mobulu o mapinga mpe kobakisela bino mabe, mpe koluka kokabola. Mpe kati na bino ezali na bato bazali koyoka bango, kasi Allah ayebaka babubi.

لَوۡ خَرَجُواْ فِيكُم مَّا زَادُوكُمۡ إِلَّا خَبَالٗا
وَلَأَوۡضَعُواْ خِلَٰلَكُمۡ يَبۡغُونَكُمُ ٱلۡفِتۡنَةَ
وَفِيكُمۡ سَمَّٰعُونَ لَهُمۡۗ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ
بِٱلظَّٰلِمِينَ ٤٧

**48.** Ya sôló, basilaki kotiya songi songi liboso, mpe bakangeli yo makambo kino bosôló boyaki, mpe bokasi na mibeko mia Allah mimonanaki, mpe bango bazali koboya.

لَقَدِ ٱبۡتَغَوُاْ ٱلۡفِتۡنَةَ مِن قَبۡلُ وَقَلَّبُواْ لَكَ
ٱلۡأُمُورَ حَتَّىٰ جَآءَ ٱلۡحَقُّ وَظَهَرَ أَمۡرُ ٱللَّهِ
وَهُمۡ كَٰرِهُونَ ٤٨

**49.** Mpe kati na bango, basusu bazali koloba: Pesa ngai ndingisa (ya kotikala), kasi komeka ngai te! Kasi basilaki kokweya na kati yakomekama, mpe ya sôló móto mwa lifelo mokozinga bapangano.

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ ٱئْذَن لِّي وَلَا تَفْتِنِّيٓۚ
أَلَا فِي ٱلْفِتْنَةِ سَقَطُواْۗ وَإِنَّ جَهَنَّمَ
لَمُحِيطَةُۢ بِٱلْكَٰفِرِينَ ٤٩

**50.** Soki bolamu bozui yo bamoni yango mabe, soki mabe mazui yo balobi: Soki tomilengeleke te oyo ezui ye, elingaki ezua biso mpe bapesi mikongo bakei na kosepela.

إِن تُصِبْكَ حَسَنَةٞ تَسُؤْهُمْۖ وَإِن تُصِبْكَ
مُصِيبَةٞ يَقُولُواْ قَدْ أَخَذْنَآ أَمْرَنَا مِن
قَبْلُ وَيَتَوَلَّواْ وَّهُمْ فَرِحُونَ ٥٠

**51.** Loba: Mpasi ekoki kozua biso te, sé eye Allah akomela biso, ye nde mobateli wa biso, mpe epai ya Allah esengeli na bandimi komipesa.

قُل لَّن يُصِيبَنَآ إِلَّا مَا كَتَبَ ٱللَّهُ
لَنَا هُوَ مَوْلَىٰنَاۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
ٱلْمُؤْمِنُونَ ٥١

**52.** Loba: Boye bozali kozela nini mpona biso okati ya bolamu mibale ya malamu (elonga to kokufa mpona Allah)? Kasi biso tozali kozela mpona bino, été Allah apesa bino etumbu to, ewuta na maboko na biso. Na yango bozela, biso mpe tozali kozela elongo na bino.

قُلْ هَلْ تَرَبَّصُونَ بِنَآ إِلَّآ إِحْدَى
ٱلْحُسْنَيَيْنِۖ وَنَحْنُ نَتَرَبَّصُ بِكُمْ
أَن يُصِيبَكُمُ ٱللَّهُ بِعَذَابٖ مِّنْ عِندِهِۦٓ
أَوْ بِأَيْدِينَاۖ فَتَرَبَّصُوٓاْ إِنَّا مَعَكُم
مُّتَرَبِّصُونَ ٥٢

**53.** Loba: Bopesa na kosepela to nakoyina, bakondimela bino yango te, ya sôló, bozalaki bato mabe.

قُلْ أَنفِقُواْ طَوْعًا أَوْ كَرْهٗا لَّن يُتَقَبَّلَ
مِنكُمْ إِنَّكُمْ كُنتُمْ قَوْمٗا فَٰسِقِينَ ٥٣

**54.** Makabo na bango endimamaki te mpo baboyaki kondima na Allah na motindami naye, mpe basambelaka te, sé batelema

وَمَا مَنَعَهُمْ أَن تُقْبَلَ مِنْهُمْ نَفَقَٰتُهُمْ
إِلَّآ أَنَّهُمْ كَفَرُواْ بِٱللَّهِ وَبِرَسُولِهِۦ وَلَا
يَأْتُونَ ٱلصَّلَوٰةَ إِلَّا وَهُمْ كُسَالَىٰ

na bolembu, mpe babimisaka mabonza na esengo te.

وَلَا يُنفِقُونَ إِلَّا وَهُمۡ كَٰرِهُونَ ٥٤

**55.** Bomengo na bana na bango bikamwisa yo te. Kasi Allah alingi kopesa bango etumbu mpona yango o kati ya mokili, mpe alongola milimo mia bango mpe bazali o kati na bopengwi.

فَلَا تُعۡجِبۡكَ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُمۡۚ إِنَّمَا
يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُم بِهَا فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا
وَتَزۡهَقَ أَنفُسُهُمۡ وَهُمۡ كَٰفِرُونَ ٥٥

**56.** Mpe bazali kolapa na Allah, (bato ya bilongi mibale) ete bazali penza bato ba bino, kasi bazali na bino te, mpe ya sôló bango bazali kobanga bino.

وَيَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ إِنَّهُمۡ لَمِنكُمۡ وَمَا هُم
مِّنكُمۡ وَلَٰكِنَّهُمۡ قَوۡمٞ يَفۡرَقُونَ ٥٦

**57.** Soki bazuaka esika ya bokimi to lidusu o nsé ya ngomba, to esika ya kokotela, balingaki bakima epai wana bango banso na lombango.

لَوۡ يَجِدُونَ مَلۡجَـًٔا أَوۡ مَغَٰرَٰتٍ أَوۡ
مُدَّخَلٗا لَّوَلَّوۡاْ إِلَيۡهِ وَهُمۡ يَجۡمَحُونَ ٥٧

**58.** Mpe basusu kati na bango bazali kotongo yo mpona mabonza. Soki bapesi bango yango, basepeli, mpe soki bapesi bango te, basiliki.

وَمِنۡهُم مَّن يَلۡمِزُكَ فِي ٱلصَّدَقَٰتِ فَإِنۡ
أُعۡطُواْ مِنۡهَا رَضُواْ وَإِن لَّمۡ يُعۡطَوۡاْ مِنۡهَآ
إِذَا هُمۡ يَسۡخَطُونَ ٥٨

**59.** Mpe soki bango ya sôló, basepelaki na maye Allah na motindami waye bapesaki bango mpe balobi été: Allah akoki na biso. Allah akopesa biso bolamu bwaye, mpe motindami naye, ya sôló epai ya Allah nde tokozongisa makambo na baposa ya biso.

وَلَوۡ أَنَّهُمۡ رَضُواْ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ
وَرَسُولُهُۥ وَقَالُواْ حَسۡبُنَا ٱللَّهُ سَيُؤۡتِينَا
ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ وَرَسُولُهُۥٓ إِنَّآ إِلَى ٱللَّهِ
رَٰغِبُونَ ٥٩

**60.** Ya sôló, makabo mazali mpona babola na bazangi nyoso na baye bazali kosala mosala wana ya

۞ إِنَّمَا ٱلصَّدَقَٰتُ لِلۡفُقَرَآءِ وَٱلۡمَسَٰكِينِ
وَٱلۡعَٰمِلِينَ عَلَيۡهَا وَٱلۡمُؤَلَّفَةِ قُلُوبُهُمۡ

kokongola yango, mpe mpona kolendisa mitema ya bandimi ya sika, ezali mpe mpona kokangola bawumbu to bakangami na boloko, ezali mpe mpona baye bazangi makoki ya kofuta ba nyongo, ezali mpe mpona baye babimi na nzela ya Allah, ezali mpe mpona mopaya na moto ya mobembo oyo azali na bokoki te, wana ezali lotomo oyo ewuti epai ya Allah, mpe Allah azali moyebi atonda bwanya.

**61.** Mpe basusu kati na bango bazali komonisa ntoma pasi mpe bazali koloba: Afungoli litoyi naye mpona kolanda nyoso tozali koloba, loba: Litoyi yango ezali mpona bolamu na bino, azali kondima na Allah mpe azali na makanisi ya malamu likolo ya bandimi. Mpe azali mawa mpona basusu. Kati na bino bazali na kondima kasi baye bazali konyokolo motindami ya Allah, bakozua etumbu ya makasi.

**62.** Bazali kolapa na nkombo ya Allah mpona kosepelisa bino, kasi Allah na motindami waye nde esengeli basepelisa soki bazali bandimi ya sôló.

**63.** Boye boyebi te ete ya sôló, oyo akozanga kotosa Allah na motindami waye, ya sôló ye

وَفِي ٱلرِّقَابِ وَٱلۡغَٰرِمِينَ وَفِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِۖ فَرِيضَةٗ مِّنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ
عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٦٠

وَمِنۡهُمُ ٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ ٱلنَّبِيَّ وَيَقُولُونَ
هُوَ أُذُنٞۚ قُلۡ أُذُنُ خَيۡرٖ لَّكُمۡ يُؤۡمِنُ
بِٱللَّهِ وَيُؤۡمِنُ لِلۡمُؤۡمِنِينَ وَرَحۡمَةٞ لِّلَّذِينَ
ءَامَنُواْ مِنكُمۡۚ وَٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ رَسُولَ
ٱللَّهِ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٦١

يَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ لَكُمۡ لِيُرۡضُوكُمۡ وَٱللَّهُ
وَرَسُولُهُۥٓ أَحَقُّ أَن يُرۡضُوهُ إِن كَانُواْ
مُؤۡمِنِينَ ٦٢

أَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّهُۥ مَن يُحَادِدِ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥ فَأَنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ

خَٰلِدٗا فِيهَاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡخِزۡيُ ٱلۡعَظِيمُ ٦٣

akozalaka na móto mwa lifelo, libela kati na yango? Wana nde ekozala etumbu ya monene.

يَحۡذَرُ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ أَن تُنَزَّلَ عَلَيۡهِمۡ سُورَةٞ تُنَبِّئُهُم بِمَا فِي قُلُوبِهِمۡۚ قُلِ ٱسۡتَهۡزِءُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ مُخۡرِجٞ مَّا تَحۡذَرُونَ ٦٤

**64.** Bazali kobanga bato ya bilongi mibale été suratu ekitela bango, mpo ekundola makambo maye mazali o mitema mia bango. Loba: Bosala litio, ya sôló, Allah nde mobimisi ya maye bozali kobangela.

وَلَئِن سَأَلۡتَهُمۡ لَيَقُولُنَّ إِنَّمَا كُنَّا نَخُوضُ وَنَلۡعَبُۚ قُلۡ أَبِٱللَّهِ وَءَايَٰتِهِۦ وَرَسُولِهِۦ كُنتُمۡ تَسۡتَهۡزِءُونَ ٦٥

**65.** Mpe soki otuni bango, bakolobaka: Ya sôló, tozali nde kosolola mpe kosakana. Loba: Boye Allah, na mikapo mia ye, mpe na motindami waye bozali kotiola?

لَا تَعۡتَذِرُواْ قَدۡ كَفَرۡتُم بَعۡدَ إِيمَٰنِكُمۡۚ إِن نَّعۡفُ عَن طَآئِفَةٖ مِّنكُمۡ نُعَذِّبۡ طَآئِفَةَۢ بِأَنَّهُمۡ كَانُواْ مُجۡرِمِينَ ٦٦

**66.** Bokolimbisama te, bosilaki ya sôló, kopengwa o sima ya bondimi bwa bino, soki tolimbisi basusu kati na bino, tokopesa etumbu na basusu. Ya sôló, bango bazalaki batomboki.

ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتُ بَعۡضُهُم مِّنۢ بَعۡضٖۚ يَأۡمُرُونَ بِٱلۡمُنكَرِ وَيَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡمَعۡرُوفِ وَيَقۡبِضُونَ أَيۡدِيَهُمۡۚ نَسُواْ ٱللَّهَ فَنَسِيَهُمۡۚ إِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٦٧

**67.** Basi mpe mibali ya bilongi mibale bango na bango, bazali kotinda na mabe, mpe bazali kopekisa bolamu. Mpe bazali kokanga maboko na bango mpona kosala bolamu, babosani Allah, mpe atiki bango. Ya sôló, bango bazali babebisi.

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلۡكُفَّارَ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ هِيَ حَسۡبُهُمۡۚ وَلَعَنَهُمُ ٱللَّهُۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ مُّقِيمٞ ٦٨

**68.** Allah alaki basi mpe mibali ya bilongi mibale, na bapengwi, bakozalaka libela o móto ya lifelo, wana ekoki na bango. Mpe Allah alakeli bango botutu, mpe bakozalaka na etumbu ya suka te.

**69.** Lolenge moko na baye bazalaki liboso lia bino, bazalaki makasi mingi koleka bino ezala na misolo, mpe bana mingi koleka bino. Basepelaki na bomengo oyo bakitanaki na mokili. Bino mpe bozali kosepela na oyo ya bino, lolenge bato ya liboso basepelaki, (kokitana), mpe bazali kosuanisa na bosôló te lolenge bato ya liboso basuanisaki na bosôló te, bango basili kobebisa misala mia bango o kati ya mokili mpe o mokolo mwa suka, mpe bango nde bazangi.

كَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ كَانُوٓاْ أَشَدَّ
مِنكُمۡ قُوَّةٗ وَأَكۡثَرَ أَمۡوَٰلٗا وَأَوۡلَٰدٗا
فَٱسۡتَمۡتَعُواْ بِخَلَٰقِهِمۡ فَٱسۡتَمۡتَعۡتُم
بِخَلَٰقِكُمۡ كَمَا ٱسۡتَمۡتَعَ ٱلَّذِينَ
مِن قَبۡلِكُم بِخَلَٰقِهِمۡ وَخُضۡتُمۡ كَٱلَّذِي
خَاضُوٓاْۚ أُوْلَٰٓئِكَ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ
فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡخَٰسِرُونَ ٦٩

**70.** Boye eyelaki bango te sango ya baye baleka o liboso lia bango bato ba Nûh, na bato ya aad, na Thamûd, na bato ya Ibrâhîm na bato ya madiyanat, na baye tobalusaki (o kati ya bato ya Loth)? Batindami ba bango bayelaki bango bilembo, Allah azalaki te mpona kobuba bango, kasi bango moko nde bamibubaki.

أَلَمۡ يَأۡتِهِمۡ نَبَأُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ
قَوۡمِ نُوحٖ وَعَادٖ وَثَمُودَ وَقَوۡمِ إِبۡرَٰهِيمَ
وَأَصۡحَٰبِ مَدۡيَنَ وَٱلۡمُؤۡتَفِكَٰتِۚ
أَتَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِۖ فَمَا كَانَ
ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ
يَظۡلِمُونَ ٧٠

**71.** Mpe bandimi ya mibali mpe ya basi, bango na bango bazali balingami. Bazali kotinda na bolamu mpe bazali kopekisa mabe. Mpe bazali kotelemisa losambo mpe kobimisa zakat, mpe bazali kotosa Allah na motindami waye. Baye wana nde Allah akoyokelaka mawa, ya sôló, Allah azali na bokasi atonda bwanya.

وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ
بَعۡضٖۚ يَأۡمُرُونَ بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَيَنۡهَوۡنَ
عَنِ ٱلۡمُنكَرِ وَيُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ
ٱلزَّكَوٰةَ وَيُطِيعُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓۚ
أُوْلَٰٓئِكَ سَيَرۡحَمُهُمُ ٱللَّهُۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ
حَكِيمٞ ٧١

**72.** Allah alaki bandimi ya mibali mpe ya basi, lola, eye ezali koleka o nsé na yango mingala, bakozalaka libela o kati na yango, mpe bivandeli bilamu o lola ya edeni. Mpe bosepeli bonene bokowutaka epai ya Allah. Wana nde elonga enene.

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ جَنَّٰتٍ
تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا
وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةً فِى جَنَّٰتِ عَدْنٍۚ
وَرِضْوَٰنٌ مِّنَ ٱللَّهِ أَكْبَرُۚ ذَٰلِكَ هُوَ
ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ٧٢

**73.** Eh ntoma! Bundisa bato ya bilongi mibale na bapagano, mpe kozala na mawa epai na bango te. Mpe esika na bango bikozalaka nde na lifelo, mpe bozongi ya mabe nini wana!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ جَٰهِدِ ٱلْكُفَّارَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ
وَٱغْلُظْ عَلَيْهِمْۚ وَمَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُۖ وَبِئْسَ
ٱلْمَصِيرُ ٧٣

**74.** Bazali kolapa na Allah été basali eloko te, mpe basilaki solo koloba liloba lia bopagano, mpe babwaki kondima na bango bazongeli bopagano, mpe bakokisaki te na maye bakanaki (koboma ntoma), mpe bazali na nkanda te sé epai ya Allah na motindami naye, kowuta na maye Allah, na motindami naye bapesaki bango bozui mpe soki batubeli ekozala malamu mpona bango, kasi soki baboyi bapesi mikongo, Allah akopesa bango etumbu ya makasi, o kati ya mokili na o mokolo mwa suka. Mpe bakozuaka mobateli te mpe mosungi te na mokili.

يَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ مَا قَالُوا۟ وَلَقَدْ قَالُوا۟ كَلِمَةَ
ٱلْكُفْرِ وَكَفَرُوا۟ بَعْدَ إِسْلَٰمِهِمْ وَهَمُّوا۟
بِمَا لَمْ يَنَالُوا۟ۚ وَمَا نَقَمُوٓا۟ إِلَّآ أَنْ أَغْنَىٰهُمُ
ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ مِن فَضْلِهِۦۚ فَإِن يَتُوبُوا۟
يَكُ خَيْرًا لَّهُمْۖ وَإِن يَتَوَلَّوْا۟ يُعَذِّبْهُمُ ٱللَّهُ
عَذَابًا أَلِيمًا فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِۚ وَمَا لَهُمْ
فِى ٱلْأَرْضِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ٧٤

**75.** Mpe basusu o kati na bango bazuaki elaka na Allah, (balobi) soki tozui bolamu bwa Allah, tokopesa makabo, mpe tokozala o kati ya basali bolamu.

۞ وَمِنْهُم مَّنْ عَٰهَدَ ٱللَّهَ لَئِنْ ءَاتَىٰنَا
مِن فَضْلِهِۦ لَنَصَّدَّقَنَّ وَلَنَكُونَنَّ مِنَ
ٱلصَّٰلِحِينَ ٧٥

**76.** Mpe tango apesi bango bolamu bwaye, bakangi maboko mpona yango, mpe baboyi bapesi mikongo, balandi nzela mosusu.

فَلَمَّآ ءَاتَىٰهُم مِّن فَضْلِهِۦ بَخِلُوا۟ بِهِۦ
وَتَوَلَّوا۟ وَّهُم مُّعْرِضُونَ ٧٦

**77.** Mpe bazui etumbu o kati na mitema mia bango kino mokolo mwa bokutani, mpona maye bazangaki kotosa, mpe mpona maye balaki Allah, mpe na maye bazalaki kokosa.

فَأَعْقَبَهُمْ نِفَاقًا فِى قُلُوبِهِمْ إِلَىٰ يَوْمِ
يَلْقَوْنَهُۥ بِمَآ أَخْلَفُوا۟ ٱللَّهَ مَا وَعَدُوهُ
وَبِمَا كَانُوا۟ يَكْذِبُونَ ٧٧

**78.** Bazali koyeba te été Allah ayebi sekele na bango mpe ayebi masolo na bango ya kobombama mpe Allah azali moyebi ya mabombami?

أَلَمْ يَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ سِرَّهُمْ
وَنَجْوَىٰهُمْ وَأَنَّ ٱللَّهَ عَلَّٰمُ ٱلْغُيُوبِ ٧٨

**79.** Baye bazali kotongo bandimi baye bazali kobanga (Allah) mpe kobimisa makabo, Mpe baye bazali kozwa moke kowuta na bokasi bwa bango. Mpe lisusu bazali kofinga bandimi baye bazali na bozui moke, mpe kotiola, Allah atioli bango, kasi bakozalaka na etumbu monene.

ٱلَّذِينَ يَلْمِزُونَ ٱلْمُطَّوِّعِينَ مِنَ
ٱلْمُؤْمِنِينَ فِى ٱلصَّدَقَٰتِ وَٱلَّذِينَ لَا
يَجِدُونَ إِلَّا جُهْدَهُمْ فَيَسْخَرُونَ مِنْهُمْ
سَخِرَ ٱللَّهُ مِنْهُمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٧٩

**80.** Osengela bango bolimbisi to te, ata soki osengeli bango bolimbisi mbala ntuku sambo, Allah akolimbisa bango te, mpo bapengwi na Allah na motindami waye. Mpe Allah akambaka babebisi te.

ٱسْتَغْفِرْ لَهُمْ أَوْ لَا تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ إِن
تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ سَبْعِينَ مَرَّةً فَلَن يَغْفِرَ
ٱللَّهُ لَهُمْ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ
وَرَسُولِهِۦ ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ
ٱلْفَٰسِقِينَ ٨٠

**81.** Baye batikalaki sima, basepeli mpo batikali epai na bango, sima ya motindami wa Allah, baboyi

فَرِحَ ٱلْمُخَلَّفُونَ بِمَقْعَدِهِمْ خِلَٰفَ
رَسُولِ ٱللَّهِ وَكَرِهُوٓا۟ أَن يُجَٰهِدُوا۟

kobunda na misolo mia bango na milimo mia bango o nzela ya Allah. Mpe balobi: Bokende kobunda te na molunge oyo. Loba: Móto ya lifelo moleki molunge, soki bazali koyeba.

بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَقَالُوا۟
لَا تَنفِرُوا۟ فِى ٱلْحَرِّ ۗ قُلْ نَارُ جَهَنَّمَ أَشَدُّ
حَرًّا ۚ لَّوْ كَانُوا۟ يَفْقَهُونَ ٨١

**82.** Baseka[1] moke mpe balela[2] mingi, lifuta lia maye bazalaki kosala.

فَلْيَضْحَكُوا۟ قَلِيلًا وَلْيَبْكُوا۟ كَثِيرًا
جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ٨٢

**83.** Soki Allah azongisi yo o ngambu ya (bato bana) mpe soki batuni yo ndingisa mpona kokende kobunda, loba: Bokobimaka na ngai te, mpe bokobundisaka banguna elongo na ngai te. Bosepelaki kotikala mbala ya yambo epai na bino, bovanda esika moko na batikali.

فَإِن رَّجَعَكَ ٱللَّهُ إِلَىٰ طَآئِفَةٍ مِّنْهُمْ
فَٱسْتَـْٔذَنُوكَ لِلْخُرُوجِ فَقُل لَّن تَخْرُجُوا۟
مَعِىَ أَبَدًا وَلَن تُقَـٰتِلُوا۟ مَعِىَ عَدُوًّا ۖ
إِنَّكُمْ رَضِيتُم بِٱلْقُعُودِ أَوَّلَ مَرَّةٍ
فَٱقْعُدُوا۟ مَعَ ٱلْخَـٰلِفِينَ ٨٣

**84.** Mpe kosambelela te mpona bango soki moko wa bango akufi, mpe kotelema na lilita lia ye te. Mpo ya sôló, bango basili kopengwa na Allah na motindami waye, mpe bakufaki bazali babebisi.

وَلَا تُصَلِّ عَلَىٰٓ أَحَدٍ مِّنْهُم مَّاتَ أَبَدًا
وَلَا تَقُمْ عَلَىٰ قَبْرِهِۦٓ ۖ إِنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ
وَرَسُولِهِۦ وَمَاتُوا۟ وَهُمْ فَـٰسِقُونَ ٨٤

**85.** Bana na misolo mia bango mikamwisa yo te. Mpo ya sôló, Allah alingi nde kopesa bango etumbu mpona yango awa na mokili, mpe azua milimo mia bango bazali na bopengwi.

وَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَٰلُهُمْ وَأَوْلَـٰدُهُمْ ۚ إِنَّمَا
يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُعَذِّبَهُم بِهَا فِى ٱلدُّنْيَا
وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ وَهُمْ كَـٰفِرُونَ ٨٥

---

1 Awa na mokili.

2 O kati ya etumbu ya mokolo ya suka.

**86.** Mpe soki mokapo moko ekiti kowuta epai ya Allah été bandima na Allah mpe babunda elongo na motindami waye, okomona baye bazali na makoki nyoso ya kobunda bazali kosenga yo nzela mpo batikala elongo na baye batikali.

وَإِذَآ أُنزِلَتۡ سُورَةٌ أَنۡ ءَامِنُواْ بِٱللَّهِ
وَجَٰهِدُواْ مَعَ رَسُولِهِ ٱسۡتَـٔۡذَنَكَ أُوْلُواْ
ٱلطَّوۡلِ مِنۡهُمۡ وَقَالُواْ ذَرۡنَا نَكُن مَّعَ
ٱلۡقَٰعِدِينَ ٨٦

**87.** Bazali kosepela kotikala elongo na baye oyo bazwaki ndingisa ya kotikala mpe mitema na bango masili kokangama mpe bazali koyeba eloko te.

رَضُواْ بِأَن يَكُونُواْ مَعَ ٱلۡخَوَالِفِ وَطُبِعَ
عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ لَا يَفۡقَهُونَ ٨٧

**88.** Kasi motindami na baye bandimaki naye, babundaki na misolo mia bango na milimo mia bango. Mpe bango nde bakozalaka na bolamu, mpe bango nde balongi.

لَٰكِنِ ٱلرَّسُولُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ
جَٰهَدُواْ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمُ
ٱلۡخَيۡرَٰتُۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٨٨

**89.** Allah asila kolengelela bango solo lola eye ezali koleka o nsé na yango mingala. Bakozalaka libela o kati na yango, wana nde elonga enene.

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ
ٱلۡعَظِيمُ ٨٩

**90.** Mpe o kati na baye bavandaka na bamboka, bayei kosenga ndingisa,[1] mpe na baye bakoselaki Allah na motindami waye batikali epai na bango. Bapengwi kati na bango bakozuaka etumbu ya makasi.

وَجَآءَ ٱلۡمُعَذِّرُونَ مِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ لِيُؤۡذَنَ
لَهُمۡ وَقَعَدَ ٱلَّذِينَ كَذَبُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥۚ
سَيُصِيبُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡهُمۡ عَذَابٌ
أَلِيمٞ ٩٠

1 Mpo bakende kobunda te.

**91.** Kasi baye bazangi makasi ya nzoto, na bato ya bokono, na baye bazangi eloko ya kobimisa (mpona Allah) bazali na lisumu te soki bakei kobunda te, soki bazali na bosembo na mitema mia bango mpona Allah na motindami waye. Mpe basali bolamu, bazali na Likebisi te mpe Allah azali molimbisi atonda ngolu.

لَّيْسَ عَلَى ٱلضُّعَفَآءِ وَلَا عَلَى ٱلْمَرْضَىٰ
وَلَا عَلَى ٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ مَا يُنفِقُونَ
حَرَجٌ إِذَا نَصَحُوا۟ لِلَّهِ وَرَسُولِهِۦ ۚ مَا عَلَى
ٱلْمُحْسِنِينَ مِن سَبِيلٍ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ
رَّحِيمٌ ٩١

**92.** Ezali mabe te mpona baye bayelaki yo mpo opesa bango bibundeli ya komatela, olobi na bango été: Nazali na bibundeli ya komatele te mpona bino. Bazongi na kolela mayi ya miso ezali kotanga na mawa nyoso été bazui eloko te ya kobimisa.

وَلَا عَلَى ٱلَّذِينَ إِذَا مَآ أَتَوْكَ لِتَحْمِلَهُمْ
قُلْتَ لَآ أَجِدُ مَآ أَحْمِلُكُمْ عَلَيْهِ تَوَلَّوا۟
وَّأَعْيُنُهُمْ تَفِيضُ مِنَ ٱلدَّمْعِ حَزَنًا أَلَّا
يَجِدُوا۟ مَا يُنفِقُونَ ٩٢

**93.** Kasi mabe (lisumu) ezali nde na baye bazali kosenga yo nzela ya kotikala mpe bazali na makoki nyoso ya bitumba, basepeli kotikala elongo na baye bakendeke bitumba te. Yango wana Allah abeti palata o mitema mia bango kasi bazali koyeba te.

۞ إِنَّمَا ٱلسَّبِيلُ عَلَى ٱلَّذِينَ يَسْتَـْٔذِنُونَكَ
وَهُمْ أَغْنِيَآءُ ۚ رَضُوا۟ بِأَن يَكُونُوا۟ مَعَ
ٱلْخَوَالِفِ وَطَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ
لَا يَعْلَمُونَ ٩٣

**94.** Bazali kosenga bino bolimbisi soki bozongeli bango (kowuta na bitumba). Loba: Bosenga bolimbisi te, tokoki kondimela bino te. Allah asilaki sôló koyebisa biso ba sango na bino. Mpe Allah akotalaka misala ma bino, na motindami waye

يَعْتَذِرُونَ إِلَيْكُمْ إِذَا رَجَعْتُمْ إِلَيْهِمْ ۚ
قُل لَّا تَعْتَذِرُوا۟ لَن نُّؤْمِنَ لَكُمْ قَدْ
نَبَّأَنَا ٱللَّهُ مِنْ أَخْبَارِكُمْ ۚ وَسَيَرَى ٱللَّهُ
عَمَلَكُمْ وَرَسُولُهُۥ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَٰلِمِ
ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ
تَعْمَلُونَ ٩٤

lokola, sima bokozongaka epai ya oyo ayebaka makambo ma polele na maye mabombami mpe akoyebisaka bino maye bozalaki kosala.

**95.** Bakolapela bino ndayi na nkombo ya Allah na bozongi na bino été boleka epai na bango, mpo bolimbisa, bozala mosika na bango! Ya sôló, bango bazali mbindo, mpe esika na bango ekozala nde o móto ya lifelo, lifuta lia maye bazalaki kosala.

سَيَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ لَكُمۡ إِذَا ٱنقَلَبۡتُمۡ
إِلَيۡهِمۡ لِتُعۡرِضُواْ عَنۡهُمۡۖ فَأَعۡرِضُواْ عَنۡهُمۡۖ
إِنَّهُمۡ رِجۡسٞۖ وَمَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُ جَزَآءَۢ بِمَا
كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٩٥

**96.** Bazali kolapela bino ndayi mpo bosepela na bango. Kasi soki bosepeli na bango, ya sôló Allah asepelaka na babebisi te.

يَحۡلِفُونَ لَكُمۡ لِتَرۡضَوۡاْ عَنۡهُمۡۖ فَإِن
تَرۡضَوۡاْ عَنۡهُمۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يَرۡضَىٰ عَنِ
ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٩٦

**97.** Ba arabo,[1] bazalaki na bopagano makasi koleka, mpe kozala bato ya bilongi mibale mpe bato ya liboso ya koboya mibeko miye Allah akitisaki epai ya motindami waye. Kasi Allah azali moyebi atonda bwanya.

ٱلۡأَعۡرَابُ أَشَدُّ كُفۡرٗا وَنِفَاقٗا وَأَجۡدَرُ
أَلَّا يَعۡلَمُواْ حُدُودَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَىٰ
رَسُولِهِۦۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٩٧

**98.** Mpe o kati ya ba arabo basusu bazali kozua maye bazali kobimisa lokola nyongo mpe bazali kozela mabe ezua bino, mabe ya makasi ekozua nde bango! Mpe Allah azali moyoki atonda boyebi.

وَمِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ مَن يَتَّخِذُ مَا يُنفِقُ
مَغۡرَمٗا وَيَتَرَبَّصُ بِكُمُ ٱلدَّوَآئِرَۚ عَلَيۡهِمۡ
دَآئِرَةُ ٱلسَّوۡءِۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٩٨

1 Bato ya Bamboka.

**99.** Mpe lisusu o kati ya ba arabo basusu bazali kondima na Allah mpe na mokolo mwa suka, mpe bazali kozua mabonza maye bazali kobimisa na nzela ya bopusani pene ya Allah, mpo été azua litomba ya mabondeli ya motindami. Ya sôló, wana mbeka mpona bango epai na Allah. Mpe Allah akokotisaka bango na nsé ya ngolu naye, ya sôló, Allah azali molimbisi atonda ngolu.

وَمِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ مَن يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ
ٱلۡأٓخِرِ وَيَتَّخِذُ مَا يُنفِقُ قُرُبَٰتٍ عِندَ
ٱللَّهِ وَصَلَوَٰتِ ٱلرَّسُولِۚ أَلَآ إِنَّهَا قُرۡبَةٞ
لَّهُمۡۚ سَيُدۡخِلُهُمُ ٱللَّهُ فِي رَحۡمَتِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٩٩

**100.** Allah asepeli na bandimi ya liboso baye batikaki (Makkah) na baye bayambaki bango, (na Madinah) lolenge moko na basusu baye bayaki sima na bango na bolamu, bango mpe basepeli naye. Mpe abongiseli bango lola eye ezali koleka o nsé na yango mingala, bakozalaka libela na libela kati na yango, wana nde elonga enene.

وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلۡأَوَّلُونَ مِنَ ٱلۡمُهَٰجِرِينَ
وَٱلۡأَنصَارِ وَٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُم بِإِحۡسَٰنٖ
رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ وَرَضُواْ عَنۡهُ وَأَعَدَّ
لَهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي تَحۡتَهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ
خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ
ٱلۡعَظِيمُ ١٠٠

**101.** Mpe ezali na basusu bazali pembeni na bino bato ya bilongi mibale, mpe na ndambu ya bato ya mboka Madinah, balendi na bokono ya kozala bato ya bilongi mibale, (yo ntoma) oyebi bango te, kasi biso nde toyebi bango. Tokopesaka bango etumbu mbala mibale, sima bakozuaka etumbu ya monene.

وَمِمَّنۡ حَوۡلَكُم مِّنَ ٱلۡأَعۡرَابِ
مُنَٰفِقُونَۖ وَمِنۡ أَهۡلِ ٱلۡمَدِينَةِ مَرَدُواْ
عَلَى ٱلنِّفَاقِ لَا تَعۡلَمُهُمۡۖ نَحۡنُ نَعۡلَمُهُمۡۚ
سَنُعَذِّبُهُم مَّرَّتَيۡنِ ثُمَّ يُرَدُّونَ إِلَىٰ عَذَابٍ
عَظِيمٖ ١٠١

102. Mpe basusu kati na bango bayebi masumu ma bango. Basangisi misala ya malamu na ya mabe. Mpo tango mosusu Allah akolimbisa bango. Ya sôló, Allah azali molimbisi atonda ngolu.

وَءَاخَرُونَ ٱعۡتَرَفُواْ بِذُنُوبِهِمۡ خَلَطُواْ عَمَلٗا صَٰلِحٗا وَءَاخَرَ سَيِّئًا عَسَى ٱللَّهُ أَن يَتُوبَ عَلَيۡهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٠٢

103. Zua okati ya misolo na bango suadaka (makabo) oyo ekopetola mpe kopambola bango. Sima osengela bango, pamba te libondeli nayo ekofandisa bango na kimia. Ya sôló, Allah azali moyoki atonda boyebi.

خُذۡ مِنۡ أَمۡوَٰلِهِمۡ صَدَقَةٗ تُطَهِّرُهُمۡ وَتُزَكِّيهِم بِهَا وَصَلِّ عَلَيۡهِمۡۖ إِنَّ صَلَوٰتَكَ سَكَنٞ لَّهُمۡۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ١٠٣

104. Boye bayebi te ete Allah nde moyambi tubela ya bawumbu naye, mpe ayambaka makabo na bango? Kasi ya sôló, Allah nde mondimeli tubela atonda mawa.

أَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ هُوَ يَقۡبَلُ ٱلتَّوۡبَةَ عَنۡ عِبَادِهِۦ وَيَأۡخُذُ ٱلصَّدَقَٰتِ وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ١٠٤

105. Mpe loba: bosala, Allah akomona mosala na bino, mpe motindami waye lokola, na bandimi. Mpe sima bokozongisama epai ya oyo amonaka makambo ya polele na maye mabombami, mpe akoyebisaka bino mpona maye bozalaki kosala.

وَقُلِ ٱعۡمَلُواْ فَسَيَرَى ٱللَّهُ عَمَلَكُمۡ وَرَسُولُهُۥ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَۖ وَسَتُرَدُّونَ إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٠٥

106. Mpe basusu bazali kozela mokano ya Allah: Apesa bango etumbu, to akoki kondimela bango, mpe Allah azali moyebi atonda bwanya.

وَءَاخَرُونَ مُرۡجَوۡنَ لِأَمۡرِ ٱللَّهِ إِمَّا يُعَذِّبُهُمۡ وَإِمَّا يَتُوبُ عَلَيۡهِمۡۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ١٠٦

107. Mpe baye batongi Masdjid mpo bazua yango esika ya bonyokoli mpe bopengwi mpe

وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مَسۡجِدٗا ضِرَارٗا وَكُفۡرٗا وَتَفۡرِيقَۢا بَيۡنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَإِرۡصَادٗا

mpona kokabola bandimi mpe kolengele yango mpona moto oyo abundisaki Allah na motindami waye liboso. Mpe bazali kolapa été balingi eloko mosusu te sé kobongisa, kasi Allah ayebi ete ya sôló bango bazali babuki lokuta.

لِّمَنْ حَارَبَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ مِن قَبْلُ ۚ وَلَيَحْلِفُنَّ إِنْ أَرَدْنَآ إِلَّا ٱلْحُسْنَىٰ ۖ وَٱللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ١٠٧

**108.** Kotelama o kati na yango te mpo na kosambela (masdjid). Kasi ndako esantu oyo etongama na bobangi Allah o mokolo ya ebandeli ezali malamu mpo otelema na kati. Okati na yango, mibali baye balingi komipetuama. Mpe Allah alingaka bapetolami.

لَا تَقُمْ فِيهِ أَبَدًا ۚ لَّمَسْجِدٌ أُسِّسَ عَلَى ٱلتَّقْوَىٰ مِنْ أَوَّلِ يَوْمٍ أَحَقُّ أَن تَقُومَ فِيهِ ۚ فِيهِ رِجَالٌ يُحِبُّونَ أَن يَتَطَهَّرُوا۟ ۚ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلْمُطَّهِّرِينَ ١٠٨

**109.** Boye, oyo atongi ndako naye likolo ya bobangi Allah mpe esengo naye, azali malamu to ezali oyo atongi ya ye ndako pembeni ya libulu ya monene, oyo ekokweisa ye na móto ya lifelo? Mpe Allah akambaka babubi te.

أَفَمَنْ أَسَّسَ بُنْيَٰنَهُۥ عَلَىٰ تَقْوَىٰ مِنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنٍ خَيْرٌ أَم مَّنْ أَسَّسَ بُنْيَٰنَهُۥ عَلَىٰ شَفَا جُرُفٍ هَارٍ فَٱنْهَارَ بِهِۦ فِى نَارِ جَهَنَّمَ ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠٩

**110.** Ndako na bango batongi, ekotikala sé liziba ya koyimayima o mitema na bango kino mitema na bango mikopasuka. Mpe Allah azali wa boyebi atonda bwanya.

لَا يَزَالُ بُنْيَٰنُهُمُ ٱلَّذِى بَنَوْا۟ رِيبَةً فِى قُلُوبِهِمْ إِلَّآ أَن تَقَطَّعَ قُلُوبُهُمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ١١٠

**111.** Ya sôló, Allah asila kosomba epai na bandimi milimo na bango na misolo mia bango mpo ete bazua lola. Bazali kobunda na nzela ya Allah, na yango ba bomaka mpe ba bomaka bango.,

۞ إِنَّ ٱللَّهَ ٱشْتَرَىٰ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ أَنفُسَهُمْ وَأَمْوَٰلَهُم بِأَنَّ لَهُمُ ٱلْجَنَّةَ ۚ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَيَقْتُلُونَ وَيُقْتَلُونَ ۖ وَعْدًا عَلَيْهِ حَقًّا

elaka ya sôló esila kokomama okati ya torah mpe indjil na kurani. Mpe nani aleki Allah nakokokisa elaka? Bosepela na mombongo na bino oyo bosali, mpe oyo wana nde elonga enene.

فِي ٱلتَّوْرَىٰةِ وَٱلْإِنجِيلِ وَٱلْقُرْءَانِۚ وَمَنْ
أَوْفَىٰ بِعَهْدِهِۦ مِنَ ٱللَّهِۚ فَٱسْتَبْشِرُواْ
بِبَيْعِكُمُ ٱلَّذِي بَايَعْتُم بِهِۦۚ وَذَٰلِكَ هُوَ
ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ١١١

**112.** Bazali baye batubelaka, basambelaka, bakumisaka, bakangaka ngizi, bagumbamaka, bafukamaka, batindaka kosala bolamu mpe bapekisaka kosala mabe mpe babatelaka mibeko ya Allah. Mpe pesa nsango elamu epai na bandimi.

ٱلتَّـٰٓئِبُونَ ٱلْعَـٰبِدُونَ ٱلْحَـٰمِدُونَ
ٱلسَّـٰٓئِحُونَ ٱلرَّٰكِعُونَ ٱلسَّـٰجِدُونَ
ٱلْـَٔامِرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ وَٱلنَّاهُونَ عَنِ
ٱلْمُنكَرِ وَٱلْحَـٰفِظُونَ لِحُدُودِ ٱللَّهِۗ وَبَشِّرِ
ٱلْمُؤْمِنِينَ ١١٢

**113.** Mpe esengeli te na ntoma na bandimi kosengela bapagano bolimbisi ata soki bazali libota na bango na ntango emonisami polele ete bazali solo bato ya móto.

مَا كَانَ لِلنَّبِيِّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن
يَسْتَغْفِرُواْ لِلْمُشْرِكِينَ وَلَوْ كَانُوٓاْ أُوْلِي
قُرْبَىٰ مِنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُمْ
أَصْحَـٰبُ ٱلْجَحِيمِ ١١٣

**114.** Mpe bolimbisi ya Ibrâhîm mpona tata naye ezalaki te sé mpona elaka eye alakaki ye, mpe ntango emonanaki ete azali monguna ya Allah, asundolaki ye. Ya sôló, Ibrâhîm azalaka moto ya komikitisa mpe motema ya ngolu.

وَمَا كَانَ ٱسْتِغْفَارُ إِبْرَٰهِيمَ لِأَبِيهِ إِلَّا
عَن مَّوْعِدَةٍ وَعَدَهَآ إِيَّاهُ فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهُۥٓ
أَنَّهُۥ عَدُوٌّ لِّلَّهِ تَبَرَّأَ مِنْهُۚ إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ
لَأَوَّٰهٌ حَلِيمٌ ١١٤

**115.** Mpe Allah akoki kobungisa bato te wana asili kokamba bango kino akomonisa bango eloko oyo bakoki kobanga. Ya sôló, Allah azali naboyebi likolo na biloko binso.

وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُضِلَّ قَوْمًۢا بَعْدَ إِذْ
هَدَىٰهُمْ حَتَّىٰ يُبَيِّنَ لَهُم مَّا يَتَّقُونَۚ إِنَّ
ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ١١٥

**116.** Ya sôló, Allah azali na bokonzi ya likolo mpe ya nsé, apesaka bomoyi mpe liwa, mpe bozali na mobateli te mpe mosungi te sé kaka Allah.

إِنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ
يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۚ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ
مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٖ ١١٦

**117.** Allah asili koyamba tubela ya ntoma na bato ya (makkah) mpe bato ya (madinah), bango oyo balandaki ye na ntango ya mpasi, tango etikalaki moke mitema ya basusu mitengama, mpe alimbisaki bango. Ya sôló, azalaki na bolingo mpe ngolu mingi mpo na bango.

لَّقَد تَّابَ ٱللَّهُ عَلَى ٱلنَّبِيِّ وَٱلۡمُهَٰجِرِينَ
وَٱلۡأَنصَارِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ فِي سَاعَةِ
ٱلۡعُسۡرَةِ مِنۢ بَعۡدِ مَا كَادَ يَزِيغُ قُلُوبُ
فَرِيقٖ مِّنۡهُمۡ ثُمَّ تَابَ عَلَيۡهِمۡۚ إِنَّهُۥ بِهِمۡ
رَءُوفٞ رَّحِيمٞ ١١٧

**118.** Mpe andimelaki bato misato oyo batikalaki na nsima kino bamonaki ete mabele ekomelaki bango moke, makambo makomelaki bango mpasi kino bakanisaki ete esika mosusu yakokimela ezali te sé epai ya Allah. Sima andimi tubela na bango mpo ete bazonga epai naye. Ya sôló, Allah azali moyambi monene ya tubela atonda ngolu.

وَعَلَى ٱلثَّلَٰثَةِ ٱلَّذِينَ خُلِّفُواْ حَتَّىٰٓ إِذَا
ضَاقَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَرۡضُ بِمَا رَحُبَتۡ
وَضَاقَتۡ عَلَيۡهِمۡ أَنفُسُهُمۡ وَظَنُّوٓاْ أَن لَّا
مَلۡجَأَ مِنَ ٱللَّهِ إِلَّآ إِلَيۡهِ ثُمَّ تَابَ عَلَيۡهِمۡ
لِيَتُوبُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ١١٨

**119.** Eh bino bandimi! Bobanga Allah mpe bozala elongo moko na bato ya bosembo.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَكُونُواْ
مَعَ ٱلصَّٰدِقِينَ ١١٩

**120.** Mpe esengeli te na bato ya madinah na bato ya zingazinga na yango kati ya ba arabo ete batikala sima mosika na motindami, esengeli mpe te na

مَا كَانَ لِأَهۡلِ ٱلۡمَدِينَةِ وَمَنۡ حَوۡلَهُم مِّنَ
ٱلۡأَعۡرَابِ أَن يَتَخَلَّفُواْ عَن رَّسُولِ ٱللَّهِ
وَلَا يَرۡغَبُواْ بِأَنفُسِهِمۡ عَن نَّفۡسِهِۦۚ ذَٰلِكَ
بِأَنَّهُمۡ لَا يُصِيبُهُمۡ ظَمَأٞ

bango kobatela nzoto na bango koleka ya motindami. Mpo ete bakoyoka mposa ya mayi te mpe bakoyoka bolembu te, bakoyoka mpe nzala te na nzela ya Allah, bakoleka na mboka moko te kino bapagano batomboka, mpe elonga nyoso bakozala na yango likolo na banguna kino bakotiela bango bolamu monene. Ya sôló, Allah abungisaka lifuta ya basali malamu te.

وَلَا نَصَبٌ وَلَا مَخْمَصَةٌ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
وَلَا يَطَـُٔونَ مَوْطِئًا يَغِيظُ ٱلْكُفَّارَ وَلَا
يَنَالُونَ مِنْ عَدُوٍّ نَّيْلًا إِلَّا كُتِبَ لَهُم
بِهِۦ عَمَلٌ صَٰلِحٌۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ
ٱلْمُحْسِنِينَ ١٢٠

**121.** Mpe bakobimisa eloko moko te ya moke to ya monene, mpe bakokatisa ngomba moko te kino bakoma yango mpona bango mpo ete Allah afuta bango maye ya kitoko bazalaki kosala.

وَلَا يُنفِقُونَ نَفَقَةً صَغِيرَةً وَلَا
كَبِيرَةً وَلَا يَقْطَعُونَ وَادِيًا إِلَّا كُتِبَ
لَهُمْ لِيَجْزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحْسَنَ مَا كَانُوا۟
يَعْمَلُونَ ١٢١

**122.** Mpe esengeli te bandimi babima bango nyoso na mboka (pona koluka boyebi). Kasi esengeli na ndambu okati ya libota na libota mpo na koyekola mpe kokebisa bato na bango ntango bakozonga epai na bango mpo ete bazala na bokebi.

۞ وَمَا كَانَ ٱلْمُؤْمِنُونَ لِيَنفِرُوا۟ كَآفَّةًۚ
فَلَوْلَا نَفَرَ مِن كُلِّ فِرْقَةٍ مِّنْهُمْ طَآئِفَةٌ
لِّيَتَفَقَّهُوا۟ فِي ٱلدِّينِ وَلِيُنذِرُوا۟ قَوْمَهُمْ إِذَا
رَجَعُوٓا۟ إِلَيْهِمْ لَعَلَّهُمْ يَحْذَرُونَ ١٢٢

**123.** Eh bino bandimi! Bobundisa bapengwi oyo bazali pembeni na bino mpe bozala mpete te epai na bango. Mpe boyeba ete ya sôló, Allah azali elongo na babangi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قَٰتِلُوا۟ ٱلَّذِينَ
يَلُونَكُم مِّنَ ٱلْكُفَّارِ وَلْيَجِدُوا۟ فِيكُمْ
غِلْظَةًۚ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلْمُتَّقِينَ ١٢٣

**124.** Mpe soki suratu ekiti, moko kati na bango akoloba: Nani liloba

وَإِذَا مَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ فَمِنْهُم مَّن يَقُولُ

oyo ebakiseli ye kondima? Kasi, mpo na bandimi ekobakisela bango kondima mpe batondi na esengo.

أَيُّكُمْ زَادَتْهُ هَٰذِهِۦٓ إِيمَٰنًاۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ فَزَادَتْهُمْ إِيمَٰنًا وَهُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ١٢٤

125. Kasi, mpo na baye mitema na bango mitondi na malali (bokono), ekobakisela bango mbindo likolo ya mbindo na bango, mpe bakokufa bazali bapagano.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ فَزَادَتْهُمْ رِجْسًا إِلَىٰ رِجْسِهِمْ وَمَاتُواْ وَهُمْ كَٰفِرُونَ ١٢٥

126. Boye, bazali komona te ete mbula na mbula bazali komekama mbala moko to mbala mibale, mpe bazali kotubela te mpe bazali kokanisa te?

أَوَلَا يَرَوْنَ أَنَّهُمْ يُفْتَنُونَ فِي كُلِّ عَامٍ مَّرَّةً أَوْ مَرَّتَيْنِ ثُمَّ لَا يَتُوبُونَ وَلَا هُمْ يَذَّكَّرُونَ ١٢٦

127. Mpe soki suratu ekiti bakotalana bango na bango mpe balobi: Boye moto moko azali komona bino? Sima bakimi. Allah mpe akimisi mitema na bango mpo ete bazali bato oyo bazanga mayele.

وَإِذَا مَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ نَّظَرَ بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ هَلْ يَرَىٰكُم مِّنْ أَحَدٍ ثُمَّ ٱنصَرَفُواْۚ صَرَفَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُم بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ١٢٧

128. Ya sôló, motindami awuti kati na bino aye mpona bino na ntina ya mpasi ya kilo makasi bozalaki na yango, azalaki koyokela bino mawa mpe kotala bino, azalaki na bolingo mpe ngolu epai ya bandimi.

لَقَدْ جَآءَكُمْ رَسُولٌ مِّنْ أَنفُسِكُمْ عَزِيزٌ عَلَيْهِ مَا عَنِتُّمْ حَرِيصٌ عَلَيْكُم بِٱلْمُؤْمِنِينَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ١٢٨

129. mpe soki baboyi mpe bapesi mokongo, loba: Allah akoki na ngai, nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te kaka sé ye. Epai naye na mikabi mpe azali Nkolo ngwende ya monene.

فَإِن تَوَلَّوْاْ فَقُلْ حَسْبِيَ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُۖ وَهُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ١٢٩

# SURATU 10 - YÛNUS
*(YONA)*



109 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Alif, lâm, râ[1]. Wana ezali mikapo ya buku ya bwanya.

2. Ezali kokamwisa bato ete topesaki boyebi na mobali moko kati na bango mpo akebisa bato mpe apesa sango elamu epai ya baye bazali kondima, ya sôló, bango bazali na lokumu epai ya Nkolo wa bango (mpona mokolo mwa lobi)? Mpe bapengwi balobi oyo azali nganga ya polele.

3. Ya sôló, Nkolo wa bino nde Allah oyo akelaki likolo na mabele na mikolo motoba, sima atombuami likolo ya ngwende azali kotambwisa makambo manso. Moko te akolobelela moninga sé sima ya ye kopesa ndingisa. Wana nde Allah Nkolo wa bino, bobondela ye. Boye bozali kokanisa te?

4. Epai naye nde bokozongisama bino banso; elaka ya Allah ezali sôló, yende abanda kokela bikelamu bia ye mbala ya liboso, sima akosekwisa biango lisusu, mpo

1 Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡحَكِيمِ ١

أَكَانَ لِلنَّاسِ عَجَبًا أَنۡ أَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ
رَجُلٖ مِّنۡهُمۡ أَنۡ أَنذِرِ ٱلنَّاسَ وَبَشِّرِ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَنَّ لَهُمۡ قَدَمَ صِدۡقٍ عِندَ
رَبِّهِمۡۗ قَالَ ٱلۡكَٰفِرُونَ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٞ
مُّبِينٌ ٢

إِنَّ رَبَّكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى
ٱلۡعَرۡشِۖ يُدَبِّرُ ٱلۡأَمۡرَۖ مَا مِن شَفِيعٍ إِلَّا
مِنۢ بَعۡدِ إِذۡنِهِۦۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمۡ
فَٱعۡبُدُوهُۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٣

إِلَيۡهِ مَرۡجِعُكُمۡ جَمِيعٗاۖ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقًّاۚ
إِنَّهُۥ يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ لِيَجۡزِيَ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
بِٱلۡقِسۡطِۚ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ

afuta na bosembo baye bandimaki mpe basalaki misala milamu. Mpe bapengwi bakomelaka mayi ya móto mpe bakozala na etumbu ya makasi na ntina ete bazalaki bapengwi.

لَهُمْ شَرَابٌ مِّنْ حَمِيمٍ وَعَذَابٌ أَلِيمٌۢ بِمَا
كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ ٤

**5.** Ye nde akela mwese (moyi) lokola muinda mpe akela sanza engengisaka, mpe akokisaki botamboli bia yango, mpo boyeba kotanga mibu, mpe boyeba mituya. Allah akelaki yango te sé na bosôló, azali kolimbola bilembo bia ye mpo bato bayeba.

هُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ ٱلشَّمْسَ ضِيَآءً
وَٱلْقَمَرَ نُورًا وَقَدَّرَهُۥ مَنَازِلَ لِتَعْلَمُوا۟
عَدَدَ ٱلسِّنِينَ وَٱلْحِسَابَ ۚ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ
ذَٰلِكَ إِلَّا بِٱلْحَقِّ ۚ يُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ
يَعْلَمُونَ ٥

**6.** Ya sôló, na kati ya bokeseni ya butu mpe moyi mpe na manso maye Allah akela na likolo mpe na mabele, ezali bilembo mpona bato baye bazali kobanga.

إِنَّ فِى ٱخْتِلَٰفِ ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ وَمَا خَلَقَ
ٱللَّهُ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ
يَتَّقُونَ ٦

**7.** Ya sôló, baye bazali kolikya te kokutana na biso, mpe basepeli na bomoyi ya nsé mpe bamoni ete bazali na kimia mpona yango, ndenge moko na baye bazali kokanisa te na mikapo mpe bilembo bia biso.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا وَرَضُوا۟
بِٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَٱطْمَأَنُّوا۟ بِهَا وَٱلَّذِينَ هُمْ
عَنْ ءَايَٰتِنَا غَٰفِلُونَ ٧

**8.** Baye bana esika na bango ekozalaka nde na móto mpona maye bazalaki kosala.

أُو۟لَٰٓئِكَ مَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ بِمَا كَانُوا۟
يَكْسِبُونَ ٨

**9.** Ya sôló, baye bandimaki mpe basalaki misala milamu, Nkolo wa bango akokambaka bango mpona bondimi. Na bango bakozalaka o lola eye ezali koleka o nsé na

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
يَهْدِيهِمْ رَبُّهُم بِإِيمَٰنِهِمْ ۖ تَجْرِى مِن
تَحْتِهِمُ ٱلْأَنْهَٰرُ فِى جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٩

yango mingala, bakovandaka o lola eye etonda bomengo.

**10.** Kuna na kati kosenga na bango ekozalaka sé ete: Lokumu nayo Nzambe, mpe losako na bango ekozala sé kimia, mpe mabondeli na bango ya suka nde ete matondi na Allah Nkolo wa molongo.

دَعْوَىٰهُمْ فِيهَا سُبْحَٰنَكَ ٱللَّهُمَّ وَتَحِيَّتُهُمْ
فِيهَا سَلَٰمٌۚ وَءَاخِرُ دَعْوَىٰهُمْ أَنِ ٱلْحَمْدُ
لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ١٠

**11.** Mpe soki Allah atiyelaka bato mabe ezua bango na lombango ndenge balukaka bolamu na lombangu, nde suka ya bomoyi bwa bango esila kokoka. Mpe topesi elaka na baye bazali kolikya te na bokutani bwa biso. Bazali na koyimayima na kati ya kolekisa ndelo.

۞ وَلَوْ يُعَجِّلُ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ ٱلشَّرَّ
ٱسْتِعْجَالَهُم بِٱلْخَيْرِ لَقُضِيَ إِلَيْهِمْ
أَجَلُهُمْۖ فَنَذَرُ ٱلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا
فِي طُغْيَٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ١١

**12.** Mpe soki pasi ezui moto, abengi biso, mpe alali na mopanzi to azali ya kovanda to ya kotelema; mpe tango tokolongola ye pasi ena, akomi kotambola lokola moto abelelaki biso na pasi ezuaki ye te. Na boye nde ebongisami mpo na bato mabe maye bazalaki kosala.

وَإِذَا مَسَّ ٱلْإِنسَٰنَ ٱلضُّرُّ دَعَانَا لِجَنۢبِهِۦٓ
أَوْ قَاعِدًا أَوْ قَآئِمًا فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُ
ضُرَّهُۥ مَرَّ كَأَن لَّمْ يَدْعُنَآ إِلَىٰ ضُرٍّ
مَّسَّهُۥۚ كَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِلْمُسْرِفِينَ مَا كَانُوا۟
يَعْمَلُونَ ١٢

**13.** Mpe ya sôló, tosilaki koboma mapinga ebele maye malekaki liboso lia bino, mpona bobubi bwa bango, mpe batindami ba bango bayelaki bango bilembo bia polele, kasi bandimaki te. Ndenge wana nde tokofutaka batomboki.

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا ٱلْقُرُونَ مِن قَبْلِكُمْ
لَمَّا ظَلَمُوا۟ وَجَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ
وَمَا كَانُوا۟ لِيُؤْمِنُوا۟ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْقَوْمَ
ٱلْمُجْرِمِينَ ١٣

**14.** Sima na bango, tokitanisaki bino o kati ya mokili, mpo totala ndenge nini bokosala.

ثُمَّ جَعَلۡنَٰكُمۡ خَلَٰٓئِفَ فِي ٱلۡأَرۡضِ مِنۢ
بَعۡدِهِمۡ لِنَنظُرَ كَيۡفَ تَعۡمَلُونَ ١٤

**15.** Mpe soki batangeli bango mikapo mia biso mia polele, baye bazali kolikya na bokutani na biso te, bakolobaka: Yaka na kurani mosusu kasi oyo te, to bobongola yango! Loba: Esengeli na ngai te kobalola yango na lolenge na ngai, nazali kolanda bobele maye bayebisaki ngai. Ya sôló, nazali kobanga soki nazangi botosi na Nkolo wa ngai, noki nakozua etumbu enene o mokolo mwa suka.

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَاتُنَا بَيِّنَٰتٖ قَالَ
ٱلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ لِقَآءَنَا ٱئۡتِ بِقُرۡءَانٍ
غَيۡرِ هَٰذَآ أَوۡ بَدِّلۡهُۚ قُلۡ مَا يَكُونُ لِيٓ
أَنۡ أُبَدِّلَهُۥ مِن تِلۡقَآيِٕ نَفۡسِيٓۖ إِنۡ أَتَّبِعُ
إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّۖ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنۡ عَصَيۡتُ
رَبِّي عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٥

**16.** Loba ete: Soki Allah alingaki, nde natangeli bino yango te, nde mpe nalakisi bino yango te.[1] nasilaki kofanda na bino mibu miyike liboso na yango, boye bozali kokanisa te?

قُل لَّوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا تَلَوۡتُهُۥ عَلَيۡكُمۡ
وَلَآ أَدۡرَىٰكُم بِهِۦۖ فَقَدۡ لَبِثۡتُ فِيكُمۡ
عُمُرٗا مِّن قَبۡلِهِۦٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٦

**17.** Mpe oyo alekisi kobuba nde oyo azali kobukela Allah lokuta, to aboyi kondimela mikapo mia ye? Ya sôló, ye akolongisa batomboki te.

فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ
كَذِبًا أَوۡ كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ
ٱلۡمُجۡرِمُونَ ١٧

**18.** Mpe bazali kobondela basusu baye bakoki kosala bango mabe to malamu te, batiki Allah, mpe bazali koloba: Ba oyo nde bakolobelela biso epai ya Allah. Loba: Bolingi koloba ete Allah ayebi te maye mazali o likolo na

وَيَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُمۡ
وَلَا يَنفَعُهُمۡ وَيَقُولُونَ هَٰٓؤُلَآءِ شُفَعَٰٓؤُنَا
عِندَ ٱللَّهِۚ قُلۡ أَتُنَبِّـُٔونَ ٱللَّهَ بِمَا لَا يَعۡلَمُ
فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ سُبۡحَٰنَهُۥ
وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ١٨

1 Kurani.

mabele? Lokumu naye Nkolo wa likolo na maye bazali kosangisa ye na yango.

**19.** Mpe bato bazalaki (na ebandeli) sé umma[1] moko sima bakabwani na bokeseni na bango. Soki ezalaki na mokano ya Nkolo nayo te, nde likambo lisilaki kokatama kati na bango na ntina ya maye bazalaki kokesene na yango.

وَمَا كَانَ ٱلنَّاسُ إِلَّآ أُمَّةً وَٰحِدَةً
فَٱخۡتَلَفُواْۚ وَلَوۡلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتۡ مِن رَّبِّكَ
لَقُضِيَ بَيۡنَهُمۡ فِيمَا فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ١٩

**20.** Bakolobaka ete: Soki ata Nkolo naye akitiselaka ye likamwisi liwuta epai ya Nkolo waye! Mpe loba: Ya sôló, mabombami mazali ya Allah, na yango bozela, ya sôló, ngai mpe nazali kozela elongo na bino.

وَيَقُولُونَ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ ءَايَةٞ مِّن
رَّبِّهِۦۖ فَقُلۡ إِنَّمَا ٱلۡغَيۡبُ لِلَّهِ فَٱنتَظِرُوٓاْ
إِنِّي مَعَكُم مِّنَ ٱلۡمُنتَظِرِينَ ٢٠

**21.** Mpe soki topesi bato bolamu o sima ya mabe kozua bango, bakomi kobundisa mikapo mia biso. Loba: Allah azali lombango na mwango. Ya sôló batindami na biso (ba anzelu) bazali kokoma mwango bozali kosala.

وَإِذَآ أَذَقۡنَا ٱلنَّاسَ رَحۡمَةٗ مِّنۢ بَعۡدِ ضَرَّآءَ
مَسَّتۡهُمۡ إِذَا لَهُم مَّكۡرٞ فِيٓ ءَايَاتِنَاۚ قُلِ ٱللَّهُ
أَسۡرَعُ مَكۡرًاۚ إِنَّ رُسُلَنَا يَكۡتُبُونَ مَا
تَمۡكُرُونَ ٢١

**22.** Yende azali kotambwisa bino na mokili mpe na ebale. Kino tango bozalaka o kati ya masua, azali kotindela bino mopepe ya kitoko, bozali kosepela na yango. Kino mopepe makasi ya mabe mpe na mbonge moko wuta bipai na bipai mpe bamoni, ete basili kozingama

هُوَ ٱلَّذِي يُسَيِّرُكُمۡ فِي ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِۖ
حَتَّىٰٓ إِذَا كُنتُمۡ فِي ٱلۡفُلۡكِ وَجَرَيۡنَ بِهِم
بِرِيحٖ طَيِّبَةٖ وَفَرِحُواْ بِهَا جَآءَتۡهَا رِيحٌ
عَاصِفٞ وَجَآءَهُمُ ٱلۡمَوۡجُ مِن كُلِّ مَكَانٖ
وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُمۡ أُحِيطَ بِهِمۡ دَعَوُاْ ٱللَّهَ
مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ لَئِنۡ أَنجَيۡتَنَا

1 **Umma**: Awa elakisi lingomba, botala suratu Al-Baqarah mokapo: 128.

mpe bakomi kobelela Allah na bosembo mpenza, koloba: Soki obikisi biso na oyo, tokozala kati ya baye bazali kotonda yo.

مِنْ هَٰذِهِۦ لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ٢٢

**23.** Mpe soki abikisi bango, okomona bango bakomi kobebisa na bobubi o kati na mokili, batiki bosôló. Oh bino bato! Botomboki bwa bino, bokozongela sé bino moko. Bomoyi bua nsé bisengo ya ntango moke, sima epai na biso nde bokozongisama, mpe tokoyebisaka bino maye bozalaki kosala.

فَلَمَّآ أَنجَىٰهُمْ إِذَا هُمْ يَبْغُونَ فِى ٱلْأَرْضِ
بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ ۗ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّمَا بَغْيُكُمْ
عَلَىٰٓ أَنفُسِكُم ۖ مَّتَٰعَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ ثُمَّ
إِلَيْنَا مَرْجِعُكُمْ فَنُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ
تَعْمَلُونَ ٢٣

**24.** Ya sôló, ndakisa ya bomoyi bwa nsé ezali lokola mayi tokitisaka kowuta o likolo, mpe esangani na milona (matiti) ya mabele, ezali koleisa bato na banyama, kino mabele ekozua bonzenga na yango mpe ekomisi bilanga kitoko, bakolo na yango bazali kokanisa ete bazali na bokoki likolo na yango, mpe mokano na biso moko eyelaki yango butu to moyi, mpe tokomisi yango pamba lolenge mosusu lokola eloko ezalaki te liboso. Lolenge wana nde tozali kolimbola bilembo bia biso, mpo bato bakoka kososolo.

إِنَّمَا مَثَلُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا كَمَآءٍ أَنزَلْنَٰهُ
مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخْتَلَطَ بِهِۦ نَبَاتُ ٱلْأَرْضِ
مِمَّا يَأْكُلُ ٱلنَّاسُ وَٱلْأَنْعَٰمُ حَتَّىٰٓ
إِذَآ أَخَذَتِ ٱلْأَرْضُ زُخْرُفَهَا وَٱزَّيَّنَتْ
وَظَنَّ أَهْلُهَآ أَنَّهُمْ قَٰدِرُونَ عَلَيْهَآ أَتَىٰهَآ
أَمْرُنَا لَيْلًا أَوْ نَهَارًا فَجَعَلْنَٰهَا حَصِيدًا
كَأَن لَّمْ تَغْنَ بِٱلْأَمْسِ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ
ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ٢٤

**25.** Allah azali kobenga bato na ndako ya kimia, mpe akambaka oyo alingi o nzela ya semba.

وَٱللَّهُ يَدْعُوٓا۟ إِلَىٰ دَارِ ٱلسَّلَٰمِ وَيَهْدِى
مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٢٥

**26.** Mpona baye bazali kosala bolamu, babombeli bango (lifuti)

۞ لِّلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ ٱلْحُسْنَىٰ وَزِيَادَةٌ ۖ

وَلَا يَرۡهَقُ وُجُوهَهُمۡ قَتَرٞ وَلَا ذِلَّةٌۚ
أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۖ هُمۡ فِيهَا
خَٰلِدُونَ ٢٦

ya kitoko koleka na litabisi[1] mpe bilongi bia bango bikoyindaka na milinga te, mpe bikokitisama te. Bango nde bato ba lola, bakovandaka libela kati na yango.

وَٱلَّذِينَ كَسَبُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ جَزَآءُ سَيِّئَةِۭ
بِمِثۡلِهَا وَتَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۖ مَّا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ
مِنۡ عَاصِمٖۖ كَأَنَّمَآ أُغۡشِيَتۡ وُجُوهُهُمۡ
قِطَعٗا مِّنَ ٱلَّيۡلِ مُظۡلِمًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ
أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٧

**27.** Mpe baye basalaki mabe, bakofutamaka na mabe lokola yango, mpe milinga miyindo mia mabe mikolinga bango. Bakosalisaka bango na etumbu ya Allah te, lokola eteni ya butu na molili ya makasi mozipaki bilongi bia bango. Bango nde bato ba móto, bakovandaka libela o kati na yango.

وَيَوۡمَ نَحۡشُرُهُمۡ جَمِيعٗا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ
أَشۡرَكُواْ مَكَانَكُمۡ أَنتُمۡ وَشُرَكَآؤُكُمۡۚ
فَزَيَّلۡنَا بَيۡنَهُمۡۖ وَقَالَ شُرَكَآؤُهُم مَّا كُنتُمۡ
إِيَّانَا تَعۡبُدُونَ ٢٨

**28.** Mpe kanisa mokolo moye tokosangisaka bango banso, sima tokolobaka na baye basangisaki (ngai na banzambe mosusu): Wapi esika na bino na banzambe na bino! Mpe tokaboli kati na bango mpe banzambe na bango bakoloba ete: Bozalaki kobondela biso te.

فَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدَۢا بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكُمۡ إِن
كُنَّا عَنۡ عِبَادَتِكُمۡ لَغَٰفِلِينَ ٢٩

**29.** Allah akoki lokola nzeneneke kati na biso na bino. Ya sôló, penza tozalaki na bokeseni na mabondeli na bino.

هُنَالِكَ تَبۡلُواْ كُلُّ نَفۡسٖ مَّآ أَسۡلَفَتۡۚ
وَرُدُّوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ مَوۡلَىٰهُمُ ٱلۡحَقِّۖ وَضَلَّ
عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٣٠

**30.** Na tango wana molimo na molimo akoyeba maye awelisaki kosala liboso. Mpe sima, bakozongisama epai ya Allah mokonzi na bango ya sôló, mpe bakobungisa maye manso basalaki.

---

1 **Litabisi**: Komona elongi ya Allah.

**31.** Loba: Nani azali koleisa bino kowuta na likolo mpe na nsé?, mpe nani apesaka bomoni na boyoki? Mpe nani apesaka bomoyi kowuta na liwa, mpe liwa kowuta na bomoyi, mpe nani azali kokamba mokili? Bakolobaka: Allah. Mpe loba na bango: Boye bozali kobanga te?

قُلۡ مَن يَرۡزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ
أَمَّن يَمۡلِكُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَمَن
يُخۡرِجُ ٱلۡحَيَّ مِنَ ٱلۡمَيِّتِ وَيُخۡرِجُ
ٱلۡمَيِّتَ مِنَ ٱلۡحَيِّ وَمَن يُدَبِّرُ ٱلۡأَمۡرَۚ
فَسَيَقُولُونَ ٱللَّهُۚ فَقُلۡ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٣١

**32.** Wana nde Allah, Nkolo wa bino ya sôló. Nini sima ya bosembo eyaka sé libungi, kasi mpona nini bozali kotengama?

فَذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمُ ٱلۡحَقُّۖ فَمَاذَا بَعۡدَ
ٱلۡحَقِّ إِلَّا ٱلضَّلَٰلُۖ فَأَنَّىٰ تُصۡرَفُونَ ٣٢

**33.** Ndenge wana nde liloba lia Nkolo wayo lizalaki solo epai ya baye babebisaki, mpo solo penza bazalaki kondima te.

كَذَٰلِكَ حَقَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى ٱلَّذِينَ
فَسَقُوٓاْ أَنَّهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٣٣

**34.** Loba: Nalingi koyeba banzambe na bino, basusu kati na bango bakelaka mpe bazongisaka ekelamu na bomoyi (o sima ya liwa?) loba: Allah ye mei nde abandaki ekelamu mpe akozongisa ye, mpona nini bolingi komitiya mosika na kokumisa ye?

قُلۡ هَلۡ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَبۡدَؤُاْ
ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥۚ قُلِ ٱللَّهُ يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ
ثُمَّ يُعِيدُهُۥۖ فَأَنَّىٰ تُؤۡفَكُونَ ٣٤

**35.** Loba: Boye okati ya banzambe na bino, ezali na moko oyo azali kokamba na nzela ya bosembo? Loba: Allah nde akambaka na bosôló, boye oyo akambaka na nzela ya bosôló nde akoki ete balanda to oyo akambaka sé soki akambami? Ndenge nini bozali kokata likambo na motindo oyo?

قُلۡ هَلۡ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَهۡدِيٓ
إِلَى ٱلۡحَقِّۚ قُلِ ٱللَّهُ يَهۡدِي لِلۡحَقِّۗ أَفَمَن
يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلۡحَقِّ أَحَقُّ أَن يُتَّبَعَ أَمَّن لَّا
يَهِدِّيٓ إِلَّآ أَن يُهۡدَىٰۖ فَمَا لَكُمۡ كَيۡفَ
تَحۡكُمُونَ ٣٥

**36.** Mpe ebele kati na bango bazali kolanda sé makanisi, kasi makanisi ekosala bosembo eloko moko te, ya sôló Allah ayebi malamu maye bazali kosala.

وَمَا يَتَّبِعُ أَكۡثَرُهُمۡ إِلَّا ظَنًّاۚ إِنَّ ٱلظَّنَّ لَا
يُغۡنِي مِنَ ٱلۡحَقِّ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِمَا
يَفۡعَلُونَ ٣٦

**37.** Kurani oyo ekoki kokelama te mpe bakoki kopesa yango na moto mosusu te na esika ya Allah, kasi; eyei mpona kondima na oyo ekitaki liboso na yango, mpe ezali ndimbola ya buku, tembe ezali te kati na yango, ewuti epai ya Nkolo ya molongo.

وَمَا كَانَ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانُ أَن يُفۡتَرَىٰ مِن
دُونِ ٱللَّهِ وَلَٰكِن تَصۡدِيقَ ٱلَّذِى بَيۡنَ
يَدَيۡهِ وَتَفۡصِيلَ ٱلۡكِتَٰبِ لَا رَيۡبَ فِيهِ
مِن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٧

**38.** To bazali koloba ete: (Muhammad) nde asalaki yango na ndenge naye, loba: Boya na suratu lokola oyo, mpe bobenga baye banso bakoki kosalisa bino na botiki Allah soki bozali bato ya bosembo.

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ فَأۡتُواْ بِسُورَةٖ
مِّثۡلِهِۦ وَٱدۡعُواْ مَنِ ٱسۡتَطَعۡتُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٣٨

**39.** Kasi baboyaki kondima na eloko ya motuya oyo bazali na boyebi na yango te mpe bososoli na yango ekomelaki mpe bango te, lolenge moko na baye balekaki liboso na bango babukaki lokuta. Mpe tala ndenge nini bato mabe basukaki.

بَلۡ كَذَّبُواْ بِمَا لَمۡ يُحِيطُواْ بِعِلۡمِهِۦ وَلَمَّا
يَأۡتِهِمۡ تَأۡوِيلُهُۥۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ
مِن قَبۡلِهِمۡۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٣٩

**40.** O kati na bango, basusu bazali kondima na yango, mpe basusu bazali kondima na yango te. Kasi Nkolo wayo ayebi malamu babebisi koleka.

وَمِنۡهُم مَّن يُؤۡمِنُ بِهِۦ وَمِنۡهُم
مَّن لَّا يُؤۡمِنُ بِهِۦۚ وَرَبُّكَ أَعۡلَمُ
بِٱلۡمُفۡسِدِينَ ٤٠

**41.** Mpe soki baboyi kondimela yo, loba: Nazali na mosala mwa ngai, mpe bozali na mosala mia bino. Bino bozali kowangana maye nazali kosala, ngai mpe nawangani maye bozali kosala.

وَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل لِّى عَمَلِى وَلَكُمۡ
عَمَلُكُمۡۖ أَنتُم بَرِيٓـُٔونَ مِمَّآ أَعۡمَلُ وَأَنَا۠
بَرِىٓءٞ مِّمَّا تَعۡمَلُونَ ٤١

**42.** Mpe kati na bango ezali na baye bazali koyokela yo. Boye yo nde okoyokisa bakufi matoyi, ata soki bazali koyeba te?

وَمِنۡهُم مَّن يَسۡتَمِعُونَ إِلَيۡكَۚ أَفَأَنتَ
تُسۡمِعُ ٱلصُّمَّ وَلَوۡ كَانُواْ لَا يَعۡقِلُونَ ٤٢

**43.** Mpe kati na bango, baye bazali kotala yo. Boye yo nde okambaka bakufi miso, ata soki bazali komona te?

وَمِنۡهُم مَّن يَنظُرُ إِلَيۡكَۚ أَفَأَنتَ تَهۡدِى
ٱلۡعُمۡىَ وَلَوۡ كَانُواْ لَا يُبۡصِرُونَ ٤٣

**44.** Ya sôló, Allah abubaka bato na eloko te, bato bango moko nde bazali komibuba.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَظۡلِمُ ٱلنَّاسَ شَيۡـٔٗا وَلَٰكِنَّ
ٱلنَّاسَ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٤٤

**45.** Mpe mokolo oyo akosangisa bango, ekozala lokola bavandaki ngonga moko ya mokolo, bakoyebana bango na bango. Kasi baye bazali koboya kondima na bokutani na Allah, bango nde bazangi, mpe bakambami te.

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ كَأَن لَّمۡ يَلۡبَثُوٓاْ إِلَّا سَاعَةٗ
مِّنَ ٱلنَّهَارِ يَتَعَارَفُونَ بَيۡنَهُمۡۚ قَدۡ خَسِرَ
ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِلِقَآءِ ٱللَّهِ وَمَا كَانُواْ
مُهۡتَدِينَ ٤٥

**46.** Mpe soki tolingi tokolakisa yo ndambu ya etumbu oyo tokani mpona bango, to mpe okokufa liboso mpo ete eyela bango sima nayo, mpe na sima epai na biso nde bakozongisama, mpe na suka Allah azali nzeneneke likolo ya maye bazali kosala.

وَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعۡضَ ٱلَّذِى نَعِدُهُمۡ أَوۡ
نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيۡنَا مَرۡجِعُهُمۡ ثُمَّ ٱللَّهُ
شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا يَفۡعَلُونَ ٤٦

**47.** Mpe umma[1] nionso ezali na motindami. Mpe tango motindami na bango ayaki makambo ekatanaki na bosembo, mpe moko te abubamaki.

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولٌ فَإِذَا جَآءَ رَسُولُهُمْ
قُضِيَ بَيْنَهُم بِٱلْقِسْطِ وَهُمْ لَا
يُظْلَمُونَ ٤٧

**48.** Mpe bazali koloba: Elaka ekokokaka tango nini soki bozali bato ya bosembo?.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ
صَٰدِقِينَ ٤٨

**49.** Loba: Nazali na eloko moko te ya kosala na nzoto na ngai kowuta na pasi to bisengo sé maye Allah akolinga. Mpe umma nionso bazali na elaka na bango. Soki ngonga yango ekoki, bakozongisa yango sima te, mpe bakotindika yango liboso te.

قُل لَّآ أَمْلِكُ لِنَفْسِي ضَرًّا وَلَا نَفْعًا
إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُ لِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌ إِذَا جَآءَ
أَجَلُهُمْ فَلَا يَسْتَـْٔخِرُونَ سَاعَةً وَلَا
يَسْتَقْدِمُونَ ٤٩

**50.** Loba: Bomoni boni, soki etumbu naye eyeli bino na butu mpe na moyi? Boye batomboki bakoki kokima yango?

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَتَىٰكُمْ عَذَابُهُۥ
بَيَٰتًا أَوْ نَهَارًا مَّاذَا يَسْتَعْجِلُ مِنْهُ
ٱلْمُجْرِمُونَ ٥٠

**51.** Mpe boye soki (etumbu) ekweyeli bino bokondimaka na yango? (bakoyebisaka bino) sikoyo; bozalaki kolinga eyela bino noki?

أَثُمَّ إِذَا مَا وَقَعَ ءَامَنتُم بِهِۦٓ ءَآلْـَٰٔنَ وَقَدْ
كُنتُم بِهِۦ تَسْتَعْجِلُونَ ٥١

**52.** Sima ekolobama na baye basalaki mabe ete: Bomeka etumbu ya libela, boye bokofutama sé na maye bosalaki?

ثُمَّ قِيلَ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ ذُوقُواْ عَذَابَ
ٱلْخُلْدِ هَلْ تُجْزَوْنَ إِلَّا بِمَا كُنتُمْ
تَكْسِبُونَ ٥٢

---

1 **Umma**: Ezali etonga: Allah azalaki kotinda na etonga nionso motindami to ntoma, kowuta na Âdam, kino Muhammad oyo azali motindami mpe ntoma yasuka na ndembe na biso botala mpe na suratu Al-Baqarah mokapo: 128.

**53.** Mpe bazali kotuna yo sango ya etumbu mpe lisekwa ete: Ezali ya sôló? Loba: Iyo; nalapi na Nkolo wa ngai! Ezali ya sôló penza. Mpe bokokoka kokima yango te.

۞ وَيَسْتَنۢبِـُٔونَكَ أَحَقٌّ هُوَ ۖ قُلْ إِى وَرَبِّىٓ
إِنَّهُۥ لَحَقٌّ ۖ وَمَآ أَنتُم بِمُعْجِزِينَ ٥٣

**54.** Soki maye mazali na mabele ezalaki na maboko ya moto oyo asili kosala masumu ebele, alingaki kopesa yango na lombango mpona komikangola na etumbu na biso. Mpe bakobombaka mawa na bango tango bamoni etumbu, mpe bakata makambo kati na bango na bosembo, mpe bakobubamaka te.

وَلَوْ أَنَّ لِكُلِّ نَفْسٍ ظَلَمَتْ مَا فِى
ٱلْأَرْضِ لَٱفْتَدَتْ بِهِۦ ۗ وَأَسَرُّوا۟ ٱلنَّدَامَةَ
لَمَّا رَأَوُا۟ ٱلْعَذَابَ ۖ وَقُضِىَ بَيْنَهُم بِٱلْقِسْطِ
وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ٥٤

**55.** Maye manso mazali kati na likolo na mabele, mazali ma Allah. Elaka ya Allah ezali solo, kasi ebele kati na bango bazali koyeba te.

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ أَلَآ
إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا
يَعْلَمُونَ ٥٥

**56.** Ye nde apesaka bomoyi mpe liwa, mpe epai naye nde bokozonga.

هُوَ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٥٦

**57.** Oh bino bato! Ya sôló, malendisi masili koyela bino kowuta epai ya Nkolo wa bino, mpe yango ezali libiki (kurani) ya maye mazali okati ya mitema, ezali mpe lisungi na nzela ya bokambi mpe ngolu mpona bandimi.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدْ جَآءَتْكُم مَّوْعِظَةٌ
مِّن رَّبِّكُمْ وَشِفَآءٌ لِّمَا فِى ٱلصُّدُورِ
وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ ٥٧

**58.** Loba: Oyo ewuti na ngolu ya Allah na bolamu naye, mpe wana ezali mpo basepela na yango koleka maye bazali kosangisa.

قُلْ بِفَضْلِ ٱللَّهِ وَبِرَحْمَتِهِۦ فَبِذَٰلِكَ
فَلْيَفْرَحُوا۟ هُوَ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ ٥٨

**59.** Loba: Bomoni boni mpona bozui oyo Allah akitiseli bino, sima bokaboli yango, ya mabe na ya malamu? Loba: Boye Allah nde apesi bino ndingisa wana to bozali kobukela Allah lokuta?

قُلۡ أَرَءَيۡتُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ لَكُم مِّن
رِّزۡقٖ فَجَعَلۡتُم مِّنۡهُ حَرَامٗا وَحَلَٰلٗا
قُلۡ ءَآللَّهُ أَذِنَ لَكُمۡۖ أَمۡ عَلَى ٱللَّهِ
تَفۡتَرُونَ ٥٩

**60.** Mpe baye bazali kobukela Allah lokuta bakanisaka nini mpona mokolo mwa suka? Ya sôló, Allah azali Nkolo bolamu mpona bato, kasi ebele na bango bazali kotondo te.

وَمَا ظَنُّ ٱلَّذِينَ يَفۡتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ
ٱلۡكَذِبَ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو
فَضۡلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا
يَشۡكُرُونَ ٦٠

**61.** Ozalaka kati ya moko ya likambo te, otangaka kurani te mpe bosalaka eloko te, sé ete tozala na yango ba nzeneneke tango bozali kokana mpona kosala. Mpe Nkolo nayo abungisaka eloko te ata ezali moke lokola mbuma ya zelo ezali na nsé to likolo, ata ezali moke lisusu koleka wana, na ya monene lokola, esila kokomama na buku ya polele.

وَمَا تَكُونُ فِي شَأۡنٖ وَمَا تَتۡلُواْ مِنۡهُ
مِن قُرۡءَانٖ وَلَا تَعۡمَلُونَ مِنۡ عَمَلٍ إِلَّا
كُنَّا عَلَيۡكُمۡ شُهُودًا إِذۡ تُفِيضُونَ فِيهِۚ
وَمَا يَعۡزُبُ عَن رَّبِّكَ مِن مِّثۡقَالِ ذَرَّةٖ
فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ وَلَآ أَصۡغَرَ
مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكۡبَرَ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ
مُّبِينٍ ٦١

**62.** Talá ya sôló, balingami ya Allah, kobanga ezali mpona bango te mpe bakoyoka mawa te.

أَلَآ إِنَّ أَوۡلِيَآءَ ٱللَّهِ لَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا
هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٦٢

**63.** Baye bandimaki mpe bazalaki na bobangi (Allah).

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَكَانُواْ يَتَّقُونَ ٦٣

**64.** Bakopesama sango elamu na bomoyi bwa mokili na o mokolo mwa suka, mpe liloba lia Allah likobongwamaka te. Wana nde elonga enene.

لَهُمُ ٱلۡبُشۡرَىٰ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَفِي
ٱلۡأٓخِرَةِۚ لَا تَبۡدِيلَ لِكَلِمَٰتِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ
هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٦٤

**65.** Koyoka mpasi te mpona maye bazali koloba. Ya sôló, bokasi bonso bozali bwa Allah. Azali moyoki atonda boyebi.

وَلَا يَحْزُنكَ قَوْلُهُمْ ۘ إِنَّ ٱلْعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا ۚ
هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٦٥﴾

**66.** Yeba ete, maye manso mazuami o likolo mpe o mabele mazali ma Allah. Baye bazali kokumisa banzambe basusu na botiki Allah, bazali kolanda nini? Bazali kolanda sé makanisi, kasi bazali sé komikosa.

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِى
ٱلْأَرْضِ ۗ وَمَا يَتَّبِعُ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن
دُونِ ٱللَّهِ شُرَكَآءَ ۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ
وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Ye nde atiyelaki bino butu mpo bopema na yango, mpe moyi mpo botala mpe botambola. Wana ezali sôló bilembo mpo ete bato bakokaka koyoka.

هُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ لِتَسْكُنُوا۟
فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ
لِّقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Bazali koloba ete: Allah azui mwana nkembo naye. Atonda bomengo, manso mazali na likolo na mabele mazali ya ye. Boye bozali na elembetele moko mpona yango? (mpo bozali koloba ete; Allah abota), boye Bozali koloba na Allah (makambo) maye bozali na boyebi na yango te?

قَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدًا ۗ سُبْحَٰنَهُۥ ۖ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ۖ
لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ إِنْ
عِندَكُم مِّن سُلْطَٰنٍۭ بِهَٰذَآ ۚ أَتَقُولُونَ
عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Loba: Baye bazali kobukela Allah lokuta, bakolongaka te.

قُلْ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ
لَا يُفْلِحُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Bazali sé na bosepeli (moke) kati ya mokili, sima bakozongisamaka epai na biso, mpe tokomekisaka bango etumbu ekasi mpona maye bapengwaki na yango,.

مَتَٰعٌ فِى ٱلدُّنْيَا ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ
نُذِيقُهُمُ ٱلْعَذَابَ ٱلشَّدِيدَ بِمَا كَانُوا۟
يَكْفُرُونَ ﴿٧٠﴾

71. Mpe betela bango sango ya Nûh, tango alobaki na bato naye: Oh bato na ngai! Soki kofanda na ngai na bino, mpe mateya na ngai mpona bilembo ya Allah eleki bino kilo, kasi namipesi (mobimba mwa ngai) nyonso epai ya Allah. Boyokana na basangani ba bino banso mpe bobomba makanisi ma bino te. Sima bozuela ngai mokano, kasi bozelisa te.

۞ وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ نُوحٍ إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِۦ
يَٰقَوۡمِ إِن كَانَ كَبُرَ عَلَيۡكُم مَّقَامِي
وَتَذۡكِيرِي بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَعَلَى ٱللَّهِ
تَوَكَّلۡتُ فَأَجۡمِعُوٓاْ أَمۡرَكُمۡ وَشُرَكَآءَكُمۡ ثُمَّ
لَا يَكُنۡ أَمۡرُكُمۡ عَلَيۡكُمۡ غُمَّةً ثُمَّ
ٱقۡضُوٓاْ إِلَيَّ وَلَا تُنظِرُونِ ﴿٧١﴾

72. Kasi soki bopesi mikongo na koboya, nasengi bino lifuta te, lifuta lia ngai likowutaka sé epai ya Allah, mpe natindamaki mpo nazala o kati ya bamizilima.

فَإِن تَوَلَّيۡتُمۡ فَمَا سَأَلۡتُكُم مِّنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ
أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِۖ وَأُمِرۡتُ أَنۡ أَكُونَ
مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ﴿٧٢﴾

73. Baboyaki kondimela ye, mpe tobikisaki ye na baye bazalaki elongo naye o kati ya masuwa, mpe totiyelaki bango bakitani (kati na mokili) mpe tozindisaki baye baboyaki kondima na bilembo bia biso. Tala ndenge suka ya bakebisami ezalaka.

فَكَذَّبُوهُ فَنَجَّيۡنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ فِي ٱلۡفُلۡكِ
وَجَعَلۡنَٰهُمۡ خَلَٰٓئِفَ وَأَغۡرَقۡنَا ٱلَّذِينَ
كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَاۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ
ٱلۡمُنذَرِينَ ﴿٧٣﴾

74. Sima naye, totindaki batindami epai ya bato ba bango, bayelaki bango bilembo, kasi bandimaki te, sé lokola baye baboyaki kondima liboso. Ndenge wana nde tokangaka mitema mia balekisi ndelo.

ثُمَّ بَعَثۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِۦ رُسُلًا إِلَىٰ قَوۡمِهِمۡ
فَجَآءُوهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَمَا كَانُواْ لِيُؤۡمِنُواْ
بِمَا كَذَّبُواْ بِهِۦ مِن قَبۡلُۚ كَذَٰلِكَ نَطۡبَعُ
عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلۡمُعۡتَدِينَ ﴿٧٤﴾

**75.** Totindaki Mûssa na Hâruna[1] sima na bango, epai ya falo na bankumu naye na bilembo bia biso, basalaki lolendo, mpe bazalaki batomboki.

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنۢ بَعْدِهِم مُّوسَىٰ
وَهَٰرُونَ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِيْهِۦ بِـَٔايَٰتِنَا
فَٱسْتَكْبَرُوا۟ وَكَانُوا۟ قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ٧٥

**76.** Mpe tango bosôló bwa biso boyelaki bango, balobi: Ya sôló, oyo ezali bonganga ya polele!

فَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ مِنْ عِندِنَا قَالُوٓا۟ إِنَّ
هَٰذَا لَسِحْرٌ مُّبِينٌ ٧٦

**77.** Mpe Mûssa alobaki na bango été: Bokolobela bosôló na tango esili koyela bino? Kasi yango ezali bonganga mpe banganga balongaka te?

قَالَ مُوسَىٰٓ أَتَقُولُونَ لِلْحَقِّ لَمَّا
جَآءَكُمْ ۖ أَسِحْرٌ هَٰذَا وَلَا يُفْلِحُ
ٱلسَّٰحِرُونَ ٧٧

**78.** Balobi: Oyeli biso mpo otiya biso mosika na maye tokutaki bankoko ba biso na yango mpo bokoma bato minene awa na mokili bino mibale? Kasi tokondimelaka bino te.

قَالُوٓا۟ أَجِئْتَنَا لِتَلْفِتَنَا عَمَّا وَجَدْنَا عَلَيْهِ
ءَابَآءَنَا وَتَكُونَ لَكُمَا ٱلْكِبْرِيَآءُ فِى
ٱلْأَرْضِ وَمَا نَحْنُ لَكُمَا بِمُؤْمِنِينَ ٧٨

**79.** Mpe falo alobi: Boyela ngai banganga banso baye bayebi.

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ٱئْتُونِى بِكُلِّ سَٰحِرٍ
عَلِيمٍ ٧٩

**80.** Mpe tango banganga bayei, Mûssa alobi na bango: Bobwaka maye bolingi kobwaka.

فَلَمَّا جَآءَ ٱلسَّحَرَةُ قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ
أَلْقُوا۟ مَآ أَنتُم مُّلْقُونَ ٨٠

**81.** Tango babwaki, Mûssa alobi: Oyo boyeyi na yango ezali sé bonganga, Allah akobebisa yango. Ya sôló, Allah abongisaka misala mia babebisi te.

فَلَمَّآ أَلْقَوْا۟ قَالَ مُوسَىٰ مَا جِئْتُم بِهِ
ٱلسِّحْرُ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ سَيُبْطِلُهُۥٓ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا
يُصْلِحُ عَمَلَ ٱلْمُفْسِدِينَ ٨١

1 **Hâruna**: Botala suratu: Al-A'râf: 142, Al-An'âm: 84, An-Nisâ: 163, na sarati mokapo: 248.

**82.** Mpe Allah azali kolongisa bosembo na maloba naye ata soki batomboki bazali koboya.

وَيُحِقُّ ٱللَّهُ ٱلْحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَوْ كَرِهَ
ٱلْمُجْرِمُونَ ٨٢

**83.** Mpe bandimaki na Mûssa te sé lisanga moko ya bilenge ya bato ya falo mpo été bazalaki kobanga falo mpe bankumu ya pembeni naye, noki basala bango mabe. Kasi ya sôló, falo amitombolaki o kati ya mokili, mpe azalaki o kati ya balekisi ndelo.

فَمَآ ءَامَنَ لِمُوسَىٰٓ إِلَّا ذُرِّيَّةٌ مِّن قَوْمِهِۦ
عَلَىٰ خَوْفٍ مِّن فِرْعَوْنَ وَمَلَإِيْهِمْ أَن
يَفْتِنَهُمْ ۚ وَإِنَّ فِرْعَوْنَ لَعَالٍ فِى ٱلْأَرْضِ
وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلْمُسْرِفِينَ ٨٣

**84.** Mpe Mûssa alobaki: Oh bato ba ngai! Soki bondimi na Allah, bomipesa naye. Soki bozali batosi. (bamizilima)

وَقَالَ مُوسَىٰ يَٰقَوْمِ إِن كُنتُمْ ءَامَنتُم بِٱللَّهِ
فَعَلَيْهِ تَوَكَّلُوٓا۟ إِن كُنتُم مُّسْلِمِينَ ٨٤

**85.** Balobaki: Tomipesi na Allah, Oh Nkolo wa biso! Kotiyela biso etumbu ya babubi te.

فَقَالُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ تَوَكَّلْنَا رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا
فِتْنَةً لِّلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٨٥

**86.** Mpe kangola biso na mawa mayo, o maboko ya bapagano.

وَنَجِّنَا بِرَحْمَتِكَ مِنَ ٱلْقَوْمِ
ٱلْكَٰفِرِينَ ٨٦

**87.** Mpe toyebisaki na Mûssa na ndeko waye, bosalela bato ba bino bandako na egipito, mpe botiyela yango bisika ya kosambela, mpe botelemisa losambo. Mpe pesa sango elamu epai ya bandimi.

وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰ وَأَخِيهِ أَن تَبَوَّءَا
لِقَوْمِكُمَا بِمِصْرَ بُيُوتًا وَٱجْعَلُوا۟
بُيُوتَكُمْ قِبْلَةً وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ ۗ وَبَشِّرِ
ٱلْمُؤْمِنِينَ ٨٧

**88.** Mpe Mûssa alobi: Nkolo wa biso! Sôló opesi falo na bato baye bolamu na mokili. Bazali kobungisa na yango (bato) nzela nayo. Oh Nkolo wa biso! Bebisa misolo mia bango, mpe kanga mitema mia bango ete bandima te,

وَقَالَ مُوسَىٰ رَبَّنَآ إِنَّكَ ءَاتَيْتَ فِرْعَوْنَ
وَمَلَأَهُۥ زِينَةً وَأَمْوَٰلًا فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا
رَبَّنَا لِيُضِلُّوا۟ عَن سَبِيلِكَ ۖ رَبَّنَا ٱطْمِسْ
عَلَىٰٓ أَمْوَٰلِهِمْ وَٱشْدُدْ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَلَا
يُؤْمِنُوا۟ حَتَّىٰ يَرَوُا۟ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ٨٨

kino bakomona etumbu ya makasi ekoyelaka bango.

**89.** Alobi:[1] kosenga na bino esili kondimama. Botikala na bokambami o nzela ya semba, kasi bolanda te nzela ya baye bazanga boyebi.

قَالَ قَدۡ أُجِيبَت دَّعۡوَتُكُمَا فَٱسۡتَقِيمَا وَلَا تَتَّبِعَآنِّ سَبِيلَ ٱلَّذِينَ لَا يَعۡلَمُونَ ٨٩

**90.** Mpe tokatisaki bana ya isalayele ebale. Mpe falo na basoda naye balandaki bango na bonguna mpe likunya, kino amonaki liwa na miso naye okati ya ebale, alobaki: Nandimi ya sôló été, nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te sé bobele oyo bana ya isalayele bandimi naye, mpe ngai nazali o kati ya bamisilima.

۞ وَجَٰوَزۡنَا بِبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡبَحۡرَ فَأَتۡبَعَهُمۡ فِرۡعَوۡنُ وَجُنُودُهُۥ بَغۡيٗا وَعَدۡوًاۖ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَدۡرَكَهُ ٱلۡغَرَقُ قَالَ ءَامَنتُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱلَّذِيٓ ءَامَنَتۡ بِهِۦ بَنُوٓاْ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَأَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٩٠

**91.** (Allah alobi): Sik'oyo nde ondimi; kasi oboyaki kotosa liboso, mpe ozalaki o kati ya babebisi?

ءَآلۡـَٰٔنَ وَقَدۡ عَصَيۡتَ قَبۡلُ وَكُنتَ مِنَ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٩١

**92.** Lelo, tokobomba nzoto nayo mpo etikala elembo na baye bakoya sima nayo, kasi ebele ya bato bazali kokeba te na bilembo bia biso.

فَٱلۡيَوۡمَ نُنَجِّيكَ بِبَدَنِكَ لِتَكُونَ لِمَنۡ خَلۡفَكَ ءَايَةٗۚ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلنَّاسِ عَنۡ ءَايَٰتِنَا لَغَٰفِلُونَ ٩٢

**93.** Sôló mpenza tovandisaki bana ya isalayele na esika ya lokumu, mpe topesaki bango bilei ya kitoko. Na sima bakabwanaki sé wana boyebi ekomeli bango. Ya sôló, Nkolo wayo akosambisa kati na bango o mokolo mwa suka mpona maye bazalaki kokesene na yango.

وَلَقَدۡ بَوَّأۡنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ مُبَوَّأَ صِدۡقٖ وَرَزَقۡنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ فَمَا ٱخۡتَلَفُواْ حَتَّىٰ جَآءَهُمُ ٱلۡعِلۡمُۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقۡضِي بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ٩٣

1 Allah.

**94.** Mpe soki ozali na tembe mpona maye tokitiselaki yo, tuna baye bazali kotanga buku eye ekitaki liboso nayo. Bosôló bosili koyela yo kowuta epai ya Nkolo wayo. Kasi kozala te elongo ya baye bazali kotiya tembe mpe koyimayima.

فَإِن كُنتَ فِي شَكّٖ مِّمَّآ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ
فَسۡـَٔلِ ٱلَّذِينَ يَقۡرَءُونَ ٱلۡكِتَٰبَ مِن
قَبۡلِكَۚ لَقَدۡ جَآءَكَ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا
تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُمۡتَرِينَ ٩٤

**95.** Mpe kozala te elongo na baye bazali kozua mikapo mpe bilembo bia Allah été yango ezali lokuta, noki okozala o kati ya bazangi.

وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ
ٱللَّهِ فَتَكُونَ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٩٥

**96.** Ya sôló, baye liloba lia Nkolo wayo lisila kokweyela bango, bakotikalaka kondima te.

إِنَّ ٱلَّذِينَ حَقَّتۡ عَلَيۡهِمۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ لَا
يُؤۡمِنُونَ ٩٦

**97.** Ata soki bilembo binso biyeli bango, kino bakomonaka etumbu ya makasi.

وَلَوۡ جَآءَتۡهُمۡ كُلُّ ءَايَةٍ حَتَّىٰ يَرَوُاْ
ٱلۡعَذَابَ ٱلۡأَلِيمَ ٩٧

**98.** Mpe soki ezalaki na etuka oyo ekokaki kondima (na Allah), longola sé etuka ya Yûnus tango endimaki mpe bondimi na bango esungaki bango? Na yango tolongolaki bango etumbu oyo esilisaki bango lokumu awa na nsé, mpe sima topesaki bango nkembo ya bomoyi ya mwa tango moke.

فَلَوۡلَا كَانَتۡ قَرۡيَةٌ ءَامَنَتۡ فَنَفَعَهَآ
إِيمَٰنُهَآ إِلَّا قَوۡمَ يُونُسَ لَمَّآ ءَامَنُواْ
كَشَفۡنَا عَنۡهُمۡ عَذَابَ ٱلۡخِزۡيِ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ
ٱلدُّنۡيَا وَمَتَّعۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ حِينٖ ٩٨

**99.** Mpe soki Nkolo wayo alingaki nde bato banso awa na mokili bakomi bandimi, boye yo nde okondimisa bato nionso na makasi?

وَلَوۡ شَآءَ رَبُّكَ لَأٓمَنَ مَن فِي ٱلۡأَرۡضِ
كُلُّهُمۡ جَمِيعًاۚ أَفَأَنتَ تُكۡرِهُ ٱلنَّاسَ حَتَّىٰ
يَكُونُواْ مُؤۡمِنِينَ ٩٩

**100.** Mpe moto akoki kondima te sé na ndingisa ya Allah. Mpe apesaka etumbu na baye bakanisaka te.

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ أَن تُؤْمِنَ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ وَيَجْعَلُ ٱلرِّجْسَ عَلَى ٱلَّذِينَ لَا يَعْقِلُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Loba: Botala nini ezali na likolo na mabele. Kasi bilembo ya bokamwisi mpe na bakebisi,[1] bakokaki te kosalisa bato bazanga kondima.

قُلِ ٱنظُرُوا۟ مَاذَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَمَا تُغْنِى ٱلْءَايَٰتُ وَٱلنُّذُرُ عَن قَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿١٠١﴾

**102.** Boye, bazali kozela eloko esusu, lokola etumbu eye ezalaki o tango ya baye babebisaki liboso? Loba: Bozela, ngai lokola nakozela elongo na bino.

فَهَلْ يَنتَظِرُونَ إِلَّا مِثْلَ أَيَّامِ ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلِهِمْ ۚ قُلْ فَٱنتَظِرُوٓا۟ إِنِّى مَعَكُم مِّنَ ٱلْمُنتَظِرِينَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Sima tokangolaki batindami na biso elongo na baye bandimaki. Ndenge wana nde ezalaki lotomo epai na biso mpona kokangola bandimi.

ثُمَّ نُنَجِّى رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ كَذَٰلِكَ حَقًّا عَلَيْنَا نُنجِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Loba: Oh bino bato! Soki bozali na tembe na lingomba lia ngai na kobondela te oyo bozali kobondela na botiki Allah, kasi nakobondela Allah oyo akoboma bino, mpe natindamaki mpona kozala moko o kati ya bandimi.

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِن كُنتُمْ فِى شَكٍّ مِّن دِينِى فَلَآ أَعْبُدُ ٱلَّذِينَ تَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَٰكِنْ أَعْبُدُ ٱللَّهَ ٱلَّذِى يَتَوَفَّىٰكُمْ ۖ وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Mpe balola elongi nayo okati na lingomba ya bopeto ya bomoko ya Allah, kasi kozala elongo na basambeli bikeko na binzambe nzambe te.

وَأَنْ أَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٠٥﴾

1 **Bakebisi**: Elingi koloba! Batindami.

**106.** Mpe kobondela basusu te na botiki Allah baye bakoki kosala yo bolamu mpe mabe te. Soki osali yango, sôló okozuama o kati ya babubi.

وَلَا تَدۡعُ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكَ
وَلَا يَضُرُّكَۖ فَإِن فَعَلۡتَ فَإِنَّكَ إِذٗا مِّنَ
ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠٦

**107.** Mpe soki Allah atiki ete pasi ezua yo, moto mosusu akoki kolongola yo yango te sé ye moko. Soki mpe alingeli yo bolamu, moko te akoki koboya bolamu naye, apesaka yango na oyo alingi o kati ya bawumbu naye. Mpe azali molimbisi atonda ngolu.

وَإِن يَمۡسَسۡكَ ٱللَّهُ بِضُرّٖ فَلَا كَاشِفَ
لَهُۥٓ إِلَّا هُوَۖ وَإِن يُرِدۡكَ بِخَيۡرٖ فَلَا رَآدَّ
لِفَضۡلِهِۦۚ يُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنۡ
عِبَادِهِۦۚ وَهُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ١٠٧

**108.** Loba: Oh Bino bato! bosôló bosilaki koyela bino kowuta epai ya Nkolo wa bino. Oyo akomikamba, amikambi mpona ye moko (o nzela ya semba) mpe oyo akomibungisa, amibungisi ye moko. Mpe nazali mobateli wa bino te.

قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدۡ جَآءَكُمُ ٱلۡحَقُّ
مِن رَّبِّكُمۡۖ فَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهۡتَدِي
لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيۡهَاۖ
وَمَآ أَنَا۠ عَلَيۡكُم بِوَكِيلٖ ١٠٨

**109.** Mpe landa maye makiteli yo, mpe kanga motema kino Allah akosambisa; mpo ye azali zuzi malamu wa ba zuzi.

وَٱتَّبِعۡ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيۡكَ وَٱصۡبِرۡ حَتَّىٰ
يَحۡكُمَ ٱللَّهُۚ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلۡحَٰكِمِينَ ١٠٩

# SURATU 11 - HÛD




123 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Alif, lâm, râ[1]. Buku eye mikapo miango mibongisami na lolenge ya kitoko mpe milimbolami na oyo atonda bwanya, moyebi ya ba sango.

الٓرۚ كِتَٰبٌ أُحۡكِمَتۡ ءَايَٰتُهُۥ ثُمَّ فُصِّلَتۡ مِن لَّدُنۡ حَكِيمٍ خَبِيرٍ ١

**2.** Bobondela te sé Allah, ya sôló nazali mokebisi mpe mopesi sango mpona bino.

أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَۚ إِنَّنِي لَكُم مِّنۡهُ نَذِيرٌ وَبَشِيرٌ ٢

**3.** Mpe bosenga bolimbisi epai ya Nkolo wa bino, sima botubela epai naye, akopesa bino bomengo kitoko kino na ntango oyo eyebani, mpe akopesa moto nyoso bolamu boye bokokani naye. Kasi soki boboyi solo ngai nazali kobangela bino etumbu o mokolo ya monene.

وَأَنِ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِ يُمَتِّعۡكُم مَّتَٰعًا حَسَنًا إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمًّى وَيُؤۡتِ كُلَّ ذِي فَضۡلٖ فَضۡلَهُۥۖ وَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٖ كَبِيرٍ ٣

**4.** Bokozongisama epai ya Allah, mpe azali na bokoki na biloko binso.

إِلَى ٱللَّهِ مَرۡجِعُكُمۡۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٤

**5.** Kasi sôló, bazali kotondisa mitema mia bango na kobomba (ki bonguna), ata soki bazali

أَلَآ إِنَّهُمۡ يَثۡنُونَ صُدُورَهُمۡ لِيَسۡتَخۡفُواْ مِنۡهُۚ أَلَا حِينَ يَسۡتَغۡشُونَ ثِيَابَهُمۡ

1 **Alif, Lâm, Râ**: Botala suratu Al-Baqarah mokopo: 1.

يَعۡلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعۡلِنُونَۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٥

komibomba na bilamba bia bango, ayebi maye bazali kobomba mpe maye bazali komonisa polele, ya sôló, ye ayebaka maye mabombami o kati ya mitema.

۞ وَمَا مِن دَآبَّةٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ رِزۡقُهَا وَيَعۡلَمُ مُسۡتَقَرَّهَا وَمُسۡتَوۡدَعَهَاۚ كُلّٞ فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٖ ٦

**6.** Mpe ezali na nyama[1] moko te na mabele sé bozui naye ezali kowuta epai ya Allah, mpe ayebi esika avandaka, na esika abombamaka. Nyoso esila kokomama o kati ya buku ya polele ya bosembo.

وَهُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ وَكَانَ عَرۡشُهُۥ عَلَى ٱلۡمَآءِ لِيَبۡلُوَكُمۡ أَيُّكُمۡ أَحۡسَنُ عَمَلٗاۗ وَلَئِن قُلۡتَ إِنَّكُم مَّبۡعُوثُونَ مِنۢ بَعۡدِ ٱلۡمَوۡتِ لَيَقُولَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ مُّبِينٞ ٧

**7.** Mpe ye nde akela mapata na mabele sima ya mikolo motoba, mpe ngwende naye ezalaki likolo ya mayi. Mpo ete ameka bino mpe ayeba nani kati na bino akosala misala ya malamu, mpe soki alobi na bango ete: Ya sôló bino bokosekwa sima ya liwa na bino, baye bapengwa bakolobaka été: Ya sôló, oyo ezali bondoki ya polele.

وَلَئِنۡ أَخَّرۡنَا عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابَ إِلَىٰٓ أُمَّةٖ مَّعۡدُودَةٖ لَّيَقُولُنَّ مَا يَحۡبِسُهُۥٓۗ أَلَا يَوۡمَ يَأۡتِيهِمۡ لَيۡسَ مَصۡرُوفًا عَنۡهُمۡ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٨

**8.** Mpe soki tozelisi bango etumbu kino o mokolo moye moyebani, bakolobaka: Nini ezali kokanga yango? Mokolo moye ekoyelaka bango, bakokoka kokima yango te, na maye bazalaki kotiola.

1 **Nyama**: Elakisi: Bikelamo nionso oyo etambolaka likolo ya mabele, botala mpe na suratu: Al-An'âm(Banyama) mokapo: 38.

9. Mpe soki tomekisi moto bolamu bwa biso, sima tolongoli ye yango, ayokaka mabe mingi, mpe azangi kolikya.

وَلَئِنۡ أَذَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِنَّا رَحۡمَةٗ ثُمَّ
نَزَعۡنَٰهَا مِنۡهُ إِنَّهُۥ لَيَـُٔوسٞ كَفُورٞ ٩

10. Mpe soki topesi ye bolamu sima ya pasi oyo azalaki na yango, akosepela na kokumisa mpona mabe oyo elongwe, mpe alobi: Pasi esili.

وَلَئِنۡ أَذَقۡنَٰهُ نَعۡمَآءَ بَعۡدَ ضَرَّآءَ مَسَّتۡهُ
لَيَقُولَنَّ ذَهَبَ ٱلسَّيِّـَٔاتُ عَنِّيٓۚ إِنَّهُۥ
لَفَرِحٞ فَخُورٌ ١٠

11. Longola sé baye bazelaki, mpe basalaki misala milamu, bango bakozalaka na bolimbisi na lifuta linene.

إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
أُوْلَٰٓئِكَ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٞ ١١

12. Tango mosusu ozali kosundola ndambu ya maye makiteli yo, mpe motema nayo etondi na pasi ndenge bazali kotiola yo na koloba: Mpona nini bakitiseli ye sanduku ya bomengo te to mpe anzelu aya epai naye? Yo ozali sé mokebisi. Mpe Allah azali mobateli ya biloko binso.

فَلَعَلَّكَ تَارِكُۢ بَعۡضَ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيۡكَ
وَضَآئِقُۢ بِهِۦ صَدۡرُكَ أَن يَقُولُواْ لَوۡلَآ
أُنزِلَ عَلَيۡهِ كَنزٌ أَوۡ جَآءَ مَعَهُۥ مَلَكٌۚ
إِنَّمَآ أَنتَ نَذِيرٞۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ
وَكِيلٌ ١٢

13. To bazali koloba été: Ezali lokuta asali yango ye moko (kurani). Loba: Boya na mikapo zomi lokola oyo nayei na yango, oyo bosala bino moko, mpe bobenga nani bolingi oyo akoki kosalisa bino na yango na botiki Allah, soki bozali na bosôló.

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ فَأۡتُواْ بِعَشۡرِ
سُوَرٖ مِّثۡلِهِۦ مُفۡتَرَيَٰتٖ وَٱدۡعُواْ مَنِ
ٱسۡتَطَعۡتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ١٣

14. Mpe soki bakoki te koya na yango, boyeba ya sôló, été yango ekiti na mayele naye moko Allah, mpe ezali na nzambe mosusu te ya kobondela na bosôló sé ye, mpe boye bozali bamisokia.

فَإِلَّمْ يَسْتَجِيبُواْ لَكُمْ فَٱعْلَمُوٓاْ أَنَّمَآ أُنزِلَ بِعِلْمِ ٱللَّهِ وَأَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ فَهَلْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٤﴾

15. Baye bakolinga bomoyi bwa mokili na bisengo bia yango, tokopesa bango o kati ya mokili mpe tokokutolaka te.

مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا وَزِينَتَهَا نُوَفِّ إِلَيْهِمْ أَعْمَٰلَهُمْ فِيهَا وَهُمْ فِيهَا لَا يُبْخَسُونَ ﴿١٥﴾

16. Bango nde bakozalaka na eloko te o mokolo mwa suka sé móto ya lifelo, maye basalaki awa na nsé, makozala pamba mpe makolimwa.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَيْسَ لَهُمْ فِي ٱلْأٓخِرَةِ إِلَّا ٱلنَّارُۖ وَحَبِطَ مَا صَنَعُواْ فِيهَا وَبَٰطِلٞ مَّا كَانُواْ يَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾

17. Boye moto oyo azali na buku ya bosembo ya polele na maboko naye, ewuti epai na Nkolo naye, mpe nzeneneke akiti (anzelu gabiliyele) azali kotanga yango, boye akokani na moto oyo azali na eloko moko te ya bosembo na maboko naye? Mpe buku ya Mûssa ekitaki liboso naye, (Muhammad) ezalaki bokambi mpe ngolu, baye wana bandimi na yango, kasi baye bakosangisa bakopengwa na yango o kati ya bato, móto nde elaka na bango, kozala na tembe te mpona yango. Ezali solo kowuta epai ya Nkolo wa yo, kasi ebele ya bato bazali kondima na yango te.

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّهِۦ وَيَتْلُوهُ شَاهِدٞ مِّنْهُ وَمِن قَبْلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامٗا وَرَحْمَةًۚ أُوْلَٰٓئِكَ يُؤْمِنُونَ بِهِۦۚ وَمَن يَكْفُرْ بِهِۦ مِنَ ٱلْأَحْزَابِ فَٱلنَّارُ مَوْعِدُهُۥۚ فَلَا تَكُ فِي مِرْيَةٖ مِّنْهُۚ إِنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Mpe nani oyo azali moto mabe koleka oyo abukeli Allah lokuta? Bango wana bakomemama epai ya Nkolo wa bango, mpe banzeneneke bakolobaka été: (ba anzelu): Baye wana nde bakoselaki Nkolo wa bango, na yango botutu ya Allah bokozala likolo ya bato mabe.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ۚ أُو۟لَـٰٓئِكَ يُعْرَضُونَ عَلَىٰ رَبِّهِمْ وَيَقُولُ ٱلْأَشْهَـٰدُ هَـٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ كَذَبُوا۟ عَلَىٰ رَبِّهِمْ ۚ أَلَا لَعْنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Baye bazali kokanga nzela ya Allah, mpe bazali kolukela yango mbilinga mbilinga. Mpe bazali kondima na mokolo mwa suka te.

ٱلَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبْغُونَهَا عِوَجًا وَهُم بِٱلْـَٔاخِرَةِ هُمْ كَـٰفِرُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Baye wana bakoki kokitisa nguya (ya Allah) te awa na mokili, mpe bakozua baye bakosalisa bango te liboso ya Allah. Etumbu na bango ekobakisama mpo bakokaki koyoka mpe kotala te.

أُو۟لَـٰٓئِكَ لَمْ يَكُونُوا۟ مُعْجِزِينَ فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا كَانَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِنْ أَوْلِيَآءَ ۘ يُضَـٰعَفُ لَهُمُ ٱلْعَذَابُ ۚ مَا كَانُوا۟ يَسْتَطِيعُونَ ٱلسَّمْعَ وَمَا كَانُوا۟ يُبْصِرُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Baye wana nde bamibebisi bango moko, mpe babungisi binzambi nzambi oyo bazalaki kobondela mpe bazalaki kotia elikya ete bakosunga bango.

أُو۟لَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Tembe ezali te été: Bakozala bazangi penza na mokolo ya suka.

لَا جَرَمَ أَنَّهُمْ فِى ٱلْـَٔاخِرَةِ هُمُ ٱلْأَخْسَرُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ya sôló, baye bandimaki mpe basalaki misala milamu, mpe babangaki Nkolo wa bango, bango nde bato ya lola, bakozalaka libela o kati na yango.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ وَأَخْبَتُوٓا۟ إِلَىٰ رَبِّهِمْ أُو۟لَـٰٓئِكَ أَصْحَـٰبُ ٱلْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَـٰلِدُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Lisanga oyo na oyo mosusu ndakisa na bango ezali lokola bato mibale: Oyo amonaka te, mpe ayokaka te, oyo mosusu amonaka mpe ayokaka. Boye bazali lolenge moko? Na yango bozali kokanisa te?

۞ مَثَلُ ٱلْفَرِيقَيْنِ كَٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْأَصَمِّ
وَٱلْبَصِيرِ وَٱلسَّمِيعِ ۚ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا ۚ
أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Mpe tosilaki ya sôló, kotinda Nûh epai ya bato baye, (alobi): Ya sôló, ngai nazali mokebisi ya polele.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦٓ إِنِّى
لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Ete bobondela te sé Allah, ya sôló nazali kobangela bino etumbu o mokolo mwa pasi ya makasi.

أَن لَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّا ٱللَّهَ ۖ إِنِّىٓ أَخَافُ
عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ أَلِيمٍ ﴿٢٦﴾

**27.** Bankumu ya bato naye baye bapengwaki balobaki naye ete: Tozali komona yo ozali moto lokola biso, tomoni baye bazali kolanda yo, sé bato ya ntina te kati na biso, baye bazali na mayele moke. Mpe tozali komona bino boleki biso te, kasi tozali kokanisa ete bozali babuki lokuta.

فَقَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ
مَا نَرَىٰكَ إِلَّا بَشَرًا مِّثْلَنَا وَمَا نَرَىٰكَ
ٱتَّبَعَكَ إِلَّا ٱلَّذِينَ هُمْ أَرَاذِلُنَا بَادِىَ
ٱلرَّأْىِ وَمَا نَرَىٰ لَكُمْ عَلَيْنَا مِن
فَضْلٍۭ بَلْ نَظُنُّكُمْ كَٰذِبِينَ ﴿٢٧﴾

**28.** Alobaki ete: Oh bato na ngai! Bomoni boni soki nazali na elembo ya bosembo kowuta epai ya Nkolo wa ngai, mpe apesi ngai ngolu kowuta epai naye mpe bozangi yango, biso tokokanga bino na makasi te mpo bozua yango mpe bino bozali koyina?

قَالَ يَٰقَوْمِ أَرَءَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ
مِّن رَّبِّى وَءَاتَىٰنِى رَحْمَةً مِّنْ عِندِهِۦ
فَعُمِّيَتْ عَلَيْكُمْ أَنُلْزِمُكُمُوهَا وَأَنتُمْ
لَهَا كَٰرِهُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Oh! Bato ba ngai! Nazali kosenga bino yango misolo te. Lifuta lia ngai likowuta sé epai ya Allah. Mpe nakoki kobengana bandimi te, ya sôló, bango bakokutanaka na Nkolo wa bango. Kasi ngai nazali komona bino bozali koyeba te;

وَيَٰقَوۡمِ لَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مَالًاۖ إِنۡ
أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِۚ وَمَآ أَنَا۠ بِطَارِدِ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْۚ إِنَّهُم مُّلَٰقُواْ رَبِّهِمۡ
وَلَٰكِنِّيٓ أَرَىٰكُمۡ قَوۡمٗا تَجۡهَلُونَ ٢٩

**30.** Oh bato ba ngai! Nani akosalisa ngai na (etumbu) ya Allah soki nabengani bango? Boye bozali kokanisa te?

وَيَٰقَوۡمِ مَن يَنصُرُنِي مِنَ ٱللَّهِ إِن
طَرَدتُّهُمۡۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٣٠

**31.** Mpe nakoki koloba na bino te ete: Nazali na sanduku ya bomengo ya Allah. Nakoloba mpe te ete nayebi mabombami, mpe nakoloba te ete: Nazali anzelu. Mpe nakoloba te na baye bozali kotala mpamba ete: Allah akopesa bango bolamu te. Allah ayebi malamu maye mazali o kati na bango, noki te nakozala elongo na bato mabe.

وَلَآ أَقُولُ لَكُمۡ عِندِي خَزَآئِنُ ٱللَّهِ
وَلَآ أَعۡلَمُ ٱلۡغَيۡبَ وَلَآ أَقُولُ إِنِّي مَلَكٞ
وَلَآ أَقُولُ لِلَّذِينَ تَزۡدَرِيٓ أَعۡيُنُكُمۡ لَن
يُؤۡتِيَهُمُ ٱللَّهُ خَيۡرًاۖ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا فِيٓ
أَنفُسِهِمۡ إِنِّيٓ إِذٗا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣١

**32.** Balobi: Oh Nûh! Osili kosuanisa biso ya koleka, yela biso (etumbu) oyo ozali kolobela soki ezali ya sôló (elembo).

قَالُواْ يَٰنُوحُ قَدۡ جَٰدَلۡتَنَا فَأَكۡثَرۡتَ
جِدَٰلَنَا فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ
ٱلصَّٰدِقِينَ ٣٢

**33.** Alobi: Ya sôló, Allah nde akoyela bino yango soki alingi. Kasi bokokokaka kokima te.

قَالَ إِنَّمَا يَأۡتِيكُم بِهِ ٱللَّهُ إِن شَآءَ وَمَآ
أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ ٣٣

**34.** Toli na ngai ezali kosalisa bino te tango nazali kopesa bino yango, soki Allah alingi kobungisa bino, azali Nkolo wa bino, mpe bokozongisama epai naye.

وَلَا يَنفَعُكُمۡ نُصۡحِيٓ إِنۡ أَرَدتُّ
أَنۡ أَنصَحَ لَكُمۡ إِن كَانَ ٱللَّهُ يُرِيدُ
أَن يُغۡوِيَكُمۡۚ هُوَ رَبُّكُمۡ وَإِلَيۡهِ
تُرۡجَعُونَ ٣٤

**35.** Mpe bazali koloba été azali kokosa! Loba: Soki nakosi lisumu yango ekozala na molimo na ngai moko. Mpe nazali mosika na makambo mabe oyo bozali kosala.

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ إِنِ ٱفۡتَرَيۡتُهُۥ فَعَلَيَّ إِجۡرَامِي وَأَنَا۠ بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُجۡرِمُونَ ٣٥

**36.** Mpe emoniseli ekitelaki Nûh ete: Ya sôló, bato nayo oyo bakondimaka nayo lisusu te, longola sé baye bandimaki liboso. Kasi komitungisama te mpona maye bazali kosala.

وَأُوحِيَ إِلَىٰ نُوحٍ أَنَّهُۥ لَن يُؤۡمِنَ مِن قَوۡمِكَ إِلَّا مَن قَدۡ ءَامَنَ فَلَا تَبۡتَئِسۡ بِمَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ٣٦

**37.** Mpe tonga masuwa, na miso na biso mpe na emoniseli na biso, kasi kotuna ngai lisusu te mpona bato mabe. Ya sôló, bango bakozinda.

وَٱصۡنَعِ ٱلۡفُلۡكَ بِأَعۡيُنِنَا وَوَحۡيِنَا وَلَا تُخَٰطِبۡنِي فِي ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ إِنَّهُم مُّغۡرَقُونَ ٣٧

**38.** Mpe abandi kotonga masuwa, mpe tango nyoso bankumu na bango bazali koleka, bazali koseka ye. Azongiseli bango eyano alobi: Soki bozali koseka biso, ya sôló, biso mpe tokosekaka bino ndenge bozali koseka.

وَيَصۡنَعُ ٱلۡفُلۡكَ وَكُلَّمَا مَرَّ عَلَيۡهِ مَلَأٞ مِّن قَوۡمِهِۦ سَخِرُواْ مِنۡهُۚ قَالَ إِن تَسۡخَرُواْ مِنَّا فَإِنَّا نَسۡخَرُ مِنكُمۡ كَمَا تَسۡخَرُونَ ٣٨

**39.** Mpe ezali na tango molai te bokoyebaka nani oyo etumbu ekoyela ye, etumbu ya makasi mpe ya kosilisa lokumu, mpe esengeli naye kozua etumbu oyo ekotikala libela.

فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ مَن يَأۡتِيهِ عَذَابٞ يُخۡزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيۡهِ عَذَابٞ مُّقِيمٌ ٣٩

**40.** Kino tango mokano (mitindo) mia biso eyaki, mayi etombokaki na mpela ya makasi tolobaki

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَمۡرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ قُلۡنَا ٱحۡمِلۡ فِيهَا مِن كُلّٖ زَوۡجَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِ

naye été (Nûh): Kotisa okati ya masuwa lolenge ya banyama mibale mibale (mwasi na mobali) okotisa mpe libota nayo, longola sé ba oyo ekomamaki été esengeli bakufa, mpe baye bandimaki, kasi bandimaki naye te sé bato moke penza.

وَأَهْلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيْهِ ٱلْقَوْلُ
وَمَنْ ءَامَنَ ۚ وَمَآ ءَامَنَ مَعَهُۥٓ إِلَّا
قَلِيلٌ ﴿٤٠﴾

**41.** Mpe alobaki: Bomata okati na yango na nkombo ya Allah oyo afandisi yango likolo ya etamboli na yango. Ya sôló, Nkolo na ngai azali penza molimbisi atonda ngolu.

۞ وَقَالَ ٱرْكَبُوا۟ فِيهَا بِسْمِ ٱللَّهِ مَجْر۪ىٰهَا
وَمُرْسَىٰهَآ ۚ إِنَّ رَبِّى لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٤١﴾

**42.** Mpe ebandi kotepatepa likolo ya mayi kino ememaki bango kati kati ya mbonge ya makasi lokola ba ngomba ya minene, mpe Nûh abengi mwana naye oyo aboyaki komata na masuwa: Eh mwana na ngai! Mata elongo na biso, kasi kotikala te elongo na bapengwi.

وَهِىَ تَجْرِى بِهِمْ فِى مَوْجٍ كَٱلْجِبَالِ
وَنَادَىٰ نُوحٌ ٱبْنَهُۥ وَكَانَ فِى مَعْزِلٍ
يَٰبُنَىَّ ٱرْكَب مَّعَنَا وَلَا تَكُن مَّعَ
ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** (Mwana) ayanoli été: Nakomata likolo ya ngomba oyo mpona komibatela na mayi. (Nûh) alobaki naye été: Lelo mobateli akozala te mpona etumbu ya Allah, longola sé oyo akoyokela ye mawa. Na sima mbonge ekaboli bango, mpe (mwana waye) atikalaki elongo na baye bazindisamaki (na mayi).

قَالَ سَـَٔاوِىٓ إِلَىٰ جَبَلٍ يَعْصِمُنِى مِنَ
ٱلْمَآءِ ۚ قَالَ لَا عَاصِمَ ٱلْيَوْمَ مِنْ أَمْرِ
ٱللَّهِ إِلَّا مَن رَّحِمَ ۚ وَحَالَ بَيْنَهُمَا ٱلْمَوْجُ
فَكَانَ مِنَ ٱلْمُغْرَقِينَ ﴿٤٣﴾

**44.** Mpe motindo epesamaki été: Oh mabele! Mela mayi nayo, oh mapata! Tika (konokisa mbula) mayi makutolamaki mpe masuwa makendeki kotelema likolo ya ngomba, nkombo na yango djudi. Mpe motindo ekweyaki été: Bato mabe balimwa.

وَقِيلَ يَٰٓأَرۡضُ ٱبۡلَعِي مَآءَكِ وَيَٰسَمَآءُ أَقۡلِعِي وَغِيضَ ٱلۡمَآءُ وَقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ وَٱسۡتَوَتۡ عَلَى ٱلۡجُودِيِّۖ وَقِيلَ بُعۡدٗا لِّلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٤﴾

**45.** Mpe Nûh abelelaki Nkolo waye: Oh Nkolo wa ngai! Ya sôló, mwana wa ngai azali o kati ya libota lia ngai, mpe elaka nayo ezali solo, mpe ozali zuzi ya bosembo koleka ba zuzi banso.

وَنَادَىٰ نُوحٞ رَّبَّهُۥ فَقَالَ رَبِّ إِنَّ ٱبۡنِي مِنۡ أَهۡلِي وَإِنَّ وَعۡدَكَ ٱلۡحَقُّ وَأَنتَ أَحۡكَمُ ٱلۡحَٰكِمِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Azongisi été (Allah): Eh Nûh! Azali o kati ya libota lia yo te, mpo mosala naye ezali malamu te. Mpe kotuna ngai te likambo liye ozali na boyebi na yango te. Ya sôló, nazali kopesa yo toli été: Ozala mosika na baye bazangi boyebi.

قَالَ يَٰنُوحُ إِنَّهُۥ لَيۡسَ مِنۡ أَهۡلِكَۖ إِنَّهُۥ عَمَلٌ غَيۡرُ صَٰلِحٖۖ فَلَا تَسۡـَٔلۡنِ مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٌۖ إِنِّيٓ أَعِظُكَ أَن تَكُونَ مِنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** (Nûh) alobaki été: Eh Nkolo! Ya sôló, nasengi libateli nayo mpo été nasenga yo maye nazali na boyebi na yango te, mpe soki olimbisi ngai te, mpe oyokeli ngai mawa te, nakozala elongo na bazangi.

قَالَ رَبِّ إِنِّيٓ أَعُوذُ بِكَ أَنۡ أَسۡـَٔلَكَ مَا لَيۡسَ لِي بِهِۦ عِلۡمٞۖ وَإِلَّا تَغۡفِرۡ لِي وَتَرۡحَمۡنِيٓ أَكُن مِّنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Mpe motindo mopesamaki été: Eh Nûh! Kita na masuwa na kimia na biso, mpe mapamboli ebele likolo nayo na bato baye bazali elongo nayo. Mpe basusu

قِيلَ يَٰنُوحُ ٱهۡبِطۡ بِسَلَٰمٖ مِّنَّا وَبَرَكَٰتٍ عَلَيۡكَ وَعَلَىٰٓ أُمَمٖ مِّمَّن مَّعَكَۚ وَأُمَمٞ سَنُمَتِّعُهُمۡ ثُمَّ يَمَسُّهُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿٤٨﴾

bakoya sima nayo, tokopesa bango bomengo ya tango moke, sima etumbu ya biso ya makasi ekozua bango.

**49.** Wana ezali ba sango ya mabombami tozali kokitisa epai nayo, kasi oyebaki yango liboso te, yo (mohamed) na bato nayo liboso nayo. Na yango, esengeli nayo koyika mpiko, mpo été suka ya malamu ezali mpona babangi (Allah).

تِلْكَ مِنْ أَنبَآءِ ٱلْغَيْبِ نُوحِيهَآ إِلَيْكَ ۖ
مَا كُنتَ تَعْلَمُهَآ أَنتَ وَلَا قَوْمُكَ
مِن قَبْلِ هَٰذَا ۖ فَٱصْبِرْ ۖ إِنَّ ٱلْعَٰقِبَةَ
لِلْمُتَّقِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Mpe (totindelaki) bato ya aad, ndeko wa bango Hûd. Alobaki: Oh bato bangai! Bobondela Allah, bozali na nzambe mosusu te sé ye, kasi bozali sé babuki lokuta.

وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمْ هُودًا ۚ قَالَ يَٰقَوْمِ
ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ ۖ
إِنْ أَنتُمْ إِلَّا مُفْتَرُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Oh bato bangai! Nazali kosenga bino yango lifuta te, lifuta lia ngai lizali sé epai ya mokeli wa ngai. Boye bozali koyeba te?

يَٰقَوْمِ لَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًا ۖ إِنْ
أَجْرِىَ إِلَّا عَلَى ٱلَّذِى فَطَرَنِىٓ ۚ أَفَلَا
تَعْقِلُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Mpe oh bato bangai! Bosenga bolimbisi epai ya Nkolo wa bino, sima botubela epai naye. Akonokisela bino mbula kowuta o likolo ya kolandana, mpe akobakisela bino bokasi likolo lia bokasi. Kasi boboya (ye te), noki bokokoma batomboki.

وَيَٰقَوْمِ ٱسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوبُوٓا۟
إِلَيْهِ يُرْسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيْكُم مِّدْرَارًا
وَيَزِدْكُمْ قُوَّةً إِلَىٰ قُوَّتِكُمْ وَلَا تَتَوَلَّوْا۟
مُجْرِمِينَ ﴿٥٢﴾

**53.** Balobi: Eh Hûd! Oyeli biso bilembo te, mpe tokotika banzambe ba biso te mpona maloba nayo, mpe tokondimela yo te.

قَالُوا۟ يَٰهُودُ مَا جِئْتَنَا بِبَيِّنَةٍ وَمَا نَحْنُ
بِتَارِكِىٓ ءَالِهَتِنَا عَن قَوْلِكَ وَمَا نَحْنُ لَكَ
بِمُؤْمِنِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Biso tokoloba sé été: Moko kati na ba nzambe na biso asili kosala yo mabe, alobaki na bango ete: Ya sôló, ngai nazui Allah nzeneneke wa ngai, bino mpe bozala nzeneneke été ngai nawangani mpe nazali mosika na bikeko na bino na maye bozali kosangisa (Allah).

إِن نَّقُولُ إِلَّا ٱعۡتَرَىٰكَ بَعۡضُ ءَالِهَتِنَا
بِسُوٓءٖۗ قَالَ إِنِّيٓ أُشۡهِدُ ٱللَّهَ وَٱشۡهَدُوٓاْ أَنِّي
بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُشۡرِكُونَ ٥٤

**55.** Soki ye te (kotika Allah), bosalela ngai likita bino banso (na banzambe na bino), mpe bozelisa ngai te.

مِن دُونِهِۦۖ فَكِيدُونِي جَمِيعٗا ثُمَّ لَا
تُنظِرُونِ ٥٥

**56.** Ya sôló, natie elikia na ngai epai ya Allah Nkolo wa ngai mpe Nkolo wa bino. Eloko moko te ekoki kozala na esika na yango sé ayeba yango (mpe azala na bokoki mpona yango). Ya sôló Nkolo wa ngai azali na nzela ya semba.

إِنِّي تَوَكَّلۡتُ عَلَى ٱللَّهِ رَبِّي وَرَبِّكُمۚ مَّا
مِن دَآبَّةٍ إِلَّا هُوَ ءَاخِذُۢ بِنَاصِيَتِهَآۚ إِنَّ
رَبِّي عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٥٦

**57.** Mpe soki boboyi, ya sôló, ngai nasili kokomisa maye natindamaki na yango epai na bino. Mpe Nkolo wa ngai akolongola bino mpe akoya na bato ya malamu na esika na bino, mpe bokosala ye eloko moko te. Ya sôló, Nkolo wa ngai azali mobateli ya biloko binso.

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَقَدۡ أَبۡلَغۡتُكُم مَّآ
أُرۡسِلۡتُ بِهِۦٓ إِلَيۡكُمۡۚ وَيَسۡتَخۡلِفُ رَبِّي
قَوۡمًا غَيۡرَكُمۡ وَلَا تَضُرُّونَهُۥ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ
رَبِّي عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٍ حَفِيظٞ ٥٧

**58.** Mpe tango mitindo mia biso miyaki, tobikisaki Hûd na baye bandimaki elongo naye, na mawa ma biso, mpe tobikisaki bango na etumbu ya ekasi.

وَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا هُودٗا وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَنَجَّيۡنَٰهُم مِّنۡ
عَذَابٍ غَلِيظٖ ٥٨

**59.** Mpe wana nde bato ya aad (etuka ya mboka ya ntoma Hûd) baye babundisaki bilembo bia Nkolo wa bango, mpe bazangaki kotosa batindami ba bango, mpe balandaki likambo lia lolendo mpe mabe.

وَتِلۡكَ عَادٞۖ جَحَدُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ وَعَصَوۡاْ رُسُلَهُۥ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَمۡرَ كُلِّ جَبَّارٍ عَنِيدٖ ٥٩

**60.** Mpe botutu elandaki bango awa nanse mpe kino o mokolo mwa suka ekozala lokola, ya sôló ba aad bapengwaki penza na Nkolo wa bango, kasi ba aad bazala mosika (babebisama) bato ya Hûd?

وَأُتۡبِعُواْ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا لَعۡنَةٗ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ أَلَآ إِنَّ عَادٗا كَفَرُواْ رَبَّهُمۡۗ أَلَا بُعۡدٗا لِّعَادٖ قَوۡمِ هُودٖ ٦٠

**61.** Mpe (totindaki) epai ya bato ya Thamûd, ndeko wa bango Swâlih. Alobaki: Oh bato bangai! Bobondela Allah. Bozali na nzambe mosusu te ya kobondela na bosôló sé ye. Ye nde akela bino kowuta na mabele, mpe akomisi bino ebele o kati na yango. Bosenga ye bolimbisi, sima botubela epai naye. Ya sôló, Nkolo wa ngai azalaka pene mpona koyanola. (ba mbela)

۞وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمۡ صَٰلِحٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ هُوَ أَنشَأَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ وَٱسۡتَعۡمَرَكُمۡ فِيهَا فَٱسۡتَغۡفِرُوهُ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِۚ إِنَّ رَبِّي قَرِيبٞ مُّجِيبٞ ٦١

**62.** Balobaki: Eh Swâlih! Yo ozalaki elikia na biso liboso. Okomi kopekisa biso tobondela banzambe ya bankoko na biso? Ya sôló penza, tozali na tembe mingi mpona maye ozali kobenga biso na yango.

قَالُواْ يَٰصَٰلِحُ قَدۡ كُنتَ فِينَا مَرۡجُوّٗا قَبۡلَ هَٰذَآۖ أَتَنۡهَىٰنَآ أَن نَّعۡبُدَ مَا يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِي شَكّٖ مِّمَّا تَدۡعُونَآ إِلَيۡهِ مُرِيبٖ ٦٢

**63.** Alobi: Oh bato bangai! Bomoni boni soki nazali na elembo kowuta epai ya Nkolo wa ngai mpe apesi ngai ngolu kowuta na yango? Nani oyo akosunga ngai epai ya Allah soki na zangi kotosa ye (Allah)? Noki bokobakisela ngai pasi likolo ya pasi.

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّي وَءَاتَىٰنِي مِنۡهُ رَحۡمَةٗ فَمَن يَنصُرُنِي مِنَ ٱللَّهِ إِنۡ عَصَيۡتُهُۥۖ فَمَا تَزِيدُونَنِي غَيۡرَ تَخۡسِيرٖ ٦٣

**64.** Mpe Oh bino bato na ngai! Oyo ezali nâqat ya Allah, atindeli bino lokola elembo. Botika ye aliya na mabele ya Allah, kasi bosala ye mabe moko te, noki etumbu ekozua bino na lombangu.

وَيَٰقَوۡمِ هَٰذِهِۦ نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمۡ ءَايَةٗۖ فَذَرُوهَا تَأۡكُلۡ فِيٓ أَرۡضِ ٱللَّهِۖ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ عَذَابٞ قَرِيبٞ ٦٤

**65.** Kasi babomaki yango mpe basasi yango, mpe alobi na bango: Bokokangama kati na bandako na bino mikolo misato, wana ezali elaka ya tembe te.

فَعَقَرُوهَا فَقَالَ تَمَتَّعُواْ فِي دَارِكُمۡ ثَلَٰثَةَ أَيَّامٖۖ ذَٰلِكَ وَعۡدٌ غَيۡرُ مَكۡذُوبٖ ٦٥

**66.** Mpe tango mitindo mia biso mikweyaki, tobikisaki Swâlih na baye bandimaki elongo naye na mawa ma biso mokolo ya bozangi lokumu. Ya sôló, Nkolo wayo azali na bokasi atonda nguya.

فَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا صَٰلِحٗا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَمِنۡ خِزۡيِ يَوۡمِئِذٍۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلۡقَوِيُّ ٱلۡعَزِيزُ ٦٦

**67.** Mpe bogangi bwa etumbu bozuaki babubi, mpe bakomaki bibembe o kati ya ba ndako bia bango.

وَأَخَذَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلصَّيۡحَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دِيَٰرِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٦٧

**68.** Lokola bazalaki na nkembo liboso te okati na yango. Ya sôló, bato ya Thamûd bapengwaki

كَأَن لَّمۡ يَغۡنَوۡاْ فِيهَآۗ أَلَآ إِنَّ ثَمُودَاْ كَفَرُواْ رَبَّهُمۡۗ أَلَا بُعۡدٗا لِّثَمُودَ ٦٨

na Nkolo wa bango kasi bato ya Thamûd babebisamaki.

69. Mpe ya sôló, batindami[1] na biso bamemelaki Ibrâhîm sango elamu[2], tango bakutanaki naye balobi: Kimia[3] ezala nayo! Alobaki été: Kimia na bino mpe lokola! Mpe ewumelaki te abonzelaki bango libonza lia nyama. (ngombe) ya kotumba.

وَلَقَدۡ جَآءَتۡ رُسُلُنَآ إِبۡرَٰهِيمَ بِٱلۡبُشۡرَىٰ
قَالُواْ سَلَٰمٗاۖ قَالَ سَلَٰمٞۖ فَمَا لَبِثَ أَن
جَآءَ بِعِجۡلٍ حَنِيذٖ ٦٩

70. Mpe tango amoni ete bazali kozua te, abangi, balobi: Kobanga te. Ya sôló, totindami epai ya bato ba Loth.

فَلَمَّا رَءَآ أَيۡدِيَهُمۡ لَا تَصِلُ إِلَيۡهِ
نَكِرَهُمۡ وَأَوۡجَسَ مِنۡهُمۡ خِيفَةٗۚ قَالُواْ لَا
تَخَفۡ إِنَّآ أُرۡسِلۡنَآ إِلَىٰ قَوۡمِ لُوطٖ ٧٠

71. Mwasi waye azalaki ya kotelema, (sarah) mpe aseki, mpe topesaki ye sango elamu ya kobotama ya Is'hâq mpe sima naye Ya'qûb.

وَٱمۡرَأَتُهُۥ قَآئِمَةٞ فَضَحِكَتۡ فَبَشَّرۡنَٰهَا
بِإِسۡحَٰقَ وَمِن وَرَآءِ إِسۡحَٰقَ
يَعۡقُوبَ ٧١

72. Alobi: Oh mawa na ngai! Nabota mpe ngai nakomi mobange, mpe mobali wa ngai oyo mpe mobange. Ya sôló oyo ezali (likambo) ya kokamwisa.

قَالَتۡ يَٰوَيۡلَتَىٰٓ ءَأَلِدُ وَأَنَا۠ عَجُوزٞ
وَهَٰذَا بَعۡلِي شَيۡخًاۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيۡءٌ
عَجِيبٞ ٧٢

73. Balobi: Ozali kokamwa na mikano mia Allah? Tika été mawa mpe mapamboli ya Allah ezala likolo na bino bato ya libota oyo. Pamba te ya sôló, Allah akumama mpe asanzolama na lokumu mingi.

قَالُوٓاْ أَتَعۡجَبِينَ مِنۡ أَمۡرِ ٱللَّهِۖ رَحۡمَتُ
ٱللَّهِ وَبَرَكَٰتُهُۥ عَلَيۡكُمۡ أَهۡلَ ٱلۡبَيۡتِۚ
إِنَّهُۥ حَمِيدٞ مَّجِيدٞ ٧٣

1 **Batindami**: Ba anzelu.
2 **Sango elamu**: Mbotama ya Is'hâq.
3 **Kimia**: Mbote ya bamizilima.

**74.** Mpe tango bobangi esili Ibrâhîm, sango elamu eyeli ye ete azali kosolola na biso mpona likambo lia bato ba Loth.

فَلَمَّا ذَهَبَ عَنۡ إِبۡرَٰهِيمَ ٱلرَّوۡعُ وَجَآءَتۡهُ ٱلۡبُشۡرَىٰ يُجَٰدِلُنَا فِي قَوۡمِ لُوطٍ ﴿٧٤﴾

**75.** Ya sôló, Ibrâhîm azalaki moto malamu, azalaki kozonga mpe kotubela mingi epai ya Nkolo naye.

إِنَّ إِبۡرَٰهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّٰهٞ مُّنِيبٞ ﴿٧٥﴾

**76.** Eh Ibrâhîm! Mitiya mosika na oyo. Mpo ya sôló, mitindo mia Nkolo wayo misili koya. Mpe ya sôló, etumbu ezongisama te ekozua bango.

يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُ أَعۡرِضۡ عَنۡ هَٰذَآۖ إِنَّهُۥ قَدۡ جَآءَ أَمۡرُ رَبِّكَۖ وَإِنَّهُمۡ ءَاتِيهِمۡ عَذَابٌ غَيۡرُ مَرۡدُودٖ ﴿٧٦﴾

**77.** Mpe tango batindami[1] na biso bakomaki epai ya Loth, ayokaki pasi mpe mawa mpona bango. Alobaki: Lelo nde mokolo mwa etumbu ya somo.

وَلَمَّا جَآءَتۡ رُسُلُنَا لُوطٗا سِيٓءَ بِهِمۡ وَضَاقَ بِهِمۡ ذَرۡعٗا وَقَالَ هَٰذَا يَوۡمٌ عَصِيبٞ ﴿٧٧﴾

**78.** Mpe bato baye bayeli ye mbangu. Mpe liboso bazalaki kosala makambo mabe, mpe alobaki na bato naye été: Oh bato bangai! Botala bana ba ngai ya basi bango oyo, bazali peto mpe malamu mpona bino. Bobanga Allah kasi boyokisa ngai soni te mpona bapaya ba ngai. Boye bozali ata na moto moko ya malamu o kati na bino te?

وَجَآءَهُۥ قَوۡمُهُۥ يُهۡرَعُونَ إِلَيۡهِ وَمِن قَبۡلُ كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِي هُنَّ أَطۡهَرُ لَكُمۡۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُخۡزُونِ فِي ضَيۡفِيٓۖ أَلَيۡسَ مِنكُمۡ رَجُلٞ رَّشِيدٞ ﴿٧٨﴾

**79.** Bayanoli: Oyebi malamu penza ete tozali na posa ya bana nayo ya basi te, (bango bazalaki kolinga

قَالُواْ لَقَدۡ عَلِمۡتَ مَا لَنَا فِي بَنَاتِكَ مِنۡ حَقّٖ وَإِنَّكَ لَتَعۡلَمُ مَا نُرِيدُ ﴿٧٩﴾

---

1 **Batindami**: Ba anzelu.

kozua basi na mboka ena te) ya sôló, oyebi eloko nini tozali kolinga.

**80.** Alobaki na bango été: Ah soki nazalaki na makasi ya kotelemela bino, to mpe nazua ata lisungi mosusu ya makasi koleka!

قَالَ لَوۡ أَنَّ لِي بِكُمۡ قُوَّةً أَوۡ ءَاوِيٓ إِلَىٰ
رُكۡنٖ شَدِيدٖ ٨٠

**81.** (Bapaya) balobi: Eh Loth! Ya sôló, tozali batindami ya Nkolo wa yo. Bakosala yo eloko te, kende noki na libota lia yo okati na butu. Mpe moko te kati na bino abongola elongi sima te, longola sé mwasi wayo (oyo azangaki kotosa), mpe akozua oyo ekozua basusu. Solo elaka na bango ekozala na ntongo, boye ntongo ezali pene te?

قَالُواْ يَٰلُوطُ إِنَّا رُسُلُ رَبِّكَ لَن يَصِلُوٓاْ
إِلَيۡكَۖ فَأَسۡرِ بِأَهۡلِكَ بِقِطۡعٖ مِّنَ ٱلَّيۡلِ
وَلَا يَلۡتَفِتۡ مِنكُمۡ أَحَدٌ إِلَّا ٱمۡرَأَتَكَۖ
إِنَّهُۥ مُصِيبُهَا مَآ أَصَابَهُمۡۚ إِنَّ مَوۡعِدَهُمُ
ٱلصُّبۡحُۚ أَلَيۡسَ ٱلصُّبۡحُ بِقَرِيبٖ ٨١

**82.** Mpe tango motindo mwa biso mokweyaki, tobalusaki (mboka yango) na ba ngambu inso, mpe tobebisaki yango, mbula ya mabanga esangani na mabele ya móto ekitelaki bango na bango:

فَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا جَعَلۡنَا عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا
وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهَا حِجَارَةٗ مِّن سِجِّيلٖ
مَّنضُودٖ ٨٢

**83.** (Mabanga yango) ezalaki na bilembo yango kowuta epai ya Nkolo nayo, mpe yango ezalaki mosika te na bato mabe (babubi).

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَۖ وَمَا هِيَ مِنَ
ٱلظَّٰلِمِينَ بِبَعِيدٖ ٨٣

**84.** Mpe (totindaki) epai ya bato ya mad'yan, ndeko wa bango Shuaïb, alobaki na bango été: Oh bato na ngai! Bobondela Allah

۞ وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗاۚ قَالَ
يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ
غَيۡرُهُۥۖ وَلَا تَنقُصُواْ ٱلۡمِكۡيَالَ وَٱلۡمِيزَانَۖ

oyo bozali na nzambe mosusu te sé ye. Mpe bokutola emekelo, na kilo te. Ya sôló, na moni bino na bomengo, mpe ya sôló, nazali kobangela bino etumbu o mokolo oyo ekozinga biloko binso.

إِنِّيٓ أَرَىٰكُم بِخَيۡرٖ وَإِنِّيٓ أَخَافُ
عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٖ مُّحِيطٖ ٨٤

**85.** Oh bato bangai! Bomeka bimekelo na bakilo na bosembo, kasi kokutolela bato bimekelo bia bango te, mpe bosala mabe o kati ya mokili te.

وَيَٰقَوۡمِ أَوۡفُواْ ٱلۡمِكۡيَالَ وَٱلۡمِيزَانَ
بِٱلۡقِسۡطِۖ وَلَا تَبۡخَسُواْ ٱلنَّاسَ أَشۡيَآءَهُمۡ
وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٨٥

**86.** Bomengo ya libela epai ya Allah ezali malamu mpona bino soki ya sôló bozali bandimi, mpe nazali mokengeli likolo na bino te.

بَقِيَّتُ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُم
مُّؤۡمِنِينَۚ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيۡكُم بِحَفِيظٖ ٨٦

**87.** Balobi naye été: Eh Shuaïb! Losambo nayo nde ezali kotinda yo mpo totika kobondela biye bankoko na biso babondelaki to epekisa biso ete tosalela bozui na biso lolenge tolingi? Ya sôló penza, ozali moto malamu ya bosôló koleka?

قَالُواْ يَٰشُعَيۡبُ أَصَلَوٰتُكَ تَأۡمُرُكَ أَن
نَّتۡرُكَ مَا يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَآ أَوۡ أَن نَّفۡعَلَ فِيٓ
أَمۡوَٰلِنَا مَا نَشَٰٓؤُاْۖ إِنَّكَ لَأَنتَ ٱلۡحَلِيمُ
ٱلرَّشِيدُ ٨٧

**88.** Alobaki été: Oh bato ba ngai! Bomoni ndenge nini soki nazali na elembo ya bosôló kowuta epai ya Nkolo wa ngai, mpe apesi ngai bozui bolamu kowuta epai naye? Mpe mposa na ngai ezali te été na zala na bino na bokeseni na maye nazali kopekisa bino. Kasi nazali kolinga sé mbongwana

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ
مِّن رَّبِّي وَرَزَقَنِي مِنۡهُ رِزۡقًا حَسَنٗاۚ وَمَآ
أُرِيدُ أَنۡ أُخَالِفَكُمۡ إِلَىٰ مَآ أَنۡهَىٰكُمۡ
عَنۡهُۚ إِنۡ أُرِيدُ إِلَّا ٱلۡإِصۡلَٰحَ مَا
ٱسۡتَطَعۡتُۚ وَمَا تَوۡفِيقِيٓ إِلَّا بِٱللَّهِۚ عَلَيۡهِ
تَوَكَّلۡتُ وَإِلَيۡهِ أُنِيبُ ٨٨

ya malamu na ndenge ya bokoki na ngai. Kasi elonga na ngai ekowuta sé epai na Allah. Nati elikia na ngai epai naye mpe epai naye nazali kotubela.

**89.** Mpe oh bato na ngai! Bomemela ngai bokeseni na kotungisa ngai te, noki etumbu ekozua bino, ndenge ezuaki bato ba Nûh na bato ba Hûd na bato ba Swâlih, mpe (ndakisa) ya bato ba Loth ezali mosika te mpona bino.

وَيَٰقَوۡمِ لَا يَجۡرِمَنَّكُمۡ شِقَاقِيٓ أَن
يُصِيبَكُم مِّثۡلُ مَآ أَصَابَ قَوۡمَ نُوحٍ أَوۡ
قَوۡمَ هُودٍ أَوۡ قَوۡمَ صَٰلِحٖۚ وَمَا قَوۡمُ لُوطٖ
مِّنكُم بِبَعِيدٖ ٨٩

**90.** Mpe bosenga bolimbisi epai ya Nkolo wa bino mpe botubela epai naye. Ya sôló, Nkolo wa ngai azali Nkolo wa mawa atonda bolingo.

وَٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِۚ إِنَّ
رَبِّي رَحِيمٞ وَدُودٞ ٩٠

**91.** Balobi: Eh Shuaïb! Tozali kososola te ebele ya maye ozali koloba, mpe tozali komona yo ozali sé motawu o kati na biso soki ezalaki libota nayo te, tolingaki kosala yo mabe. (kobamba yo mabanga) mpe ozali na nguya moko te likolo na biso.

قَالُواْ يَٰشُعَيۡبُ مَا نَفۡقَهُ كَثِيرٗا مِّمَّا
تَقُولُ وَإِنَّا لَنَرَىٰكَ فِينَا ضَعِيفٗاۖ وَلَوۡلَا
رَهۡطُكَ لَرَجَمۡنَٰكَۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡنَا
بِعَزِيزٖ ٩١

**92.** Alobaki: Oh bato ya mboka na ngai! Bozali komona ete libota na ngai ezali na lokumu epaï na bino koleka Allah, mpona maye bozali kopesa mikongo? Ya sôló, Nkolo wa ngai (ayebi) manso bozali kosala.

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَهۡطِيٓ أَعَزُّ عَلَيۡكُم مِّنَ
ٱللَّهِ وَٱتَّخَذۡتُمُوهُ وَرَآءَكُمۡ ظِهۡرِيًّاۖ إِنَّ
رَبِّي بِمَا تَعۡمَلُونَ مُحِيطٞ ٩٢

**93.** Mpe oh bato ba ngai! Bosala maye bokolinga, ngai mpe nakosala. Kala te bokoyebaka nani oyo etumbu ekozua ye, oyo ekopesa ye soni mpe nani azalaki mobuki lokuta. Bozela, (eloko nini ekosalema) ngai mpe nazali kozela elongo na bino.

وَيَٰقَوۡمِ ٱعۡمَلُواْ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمۡ إِنِّي
عَٰمِلٞۖ سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ مَن يَأۡتِيهِ
عَذَابٞ يُخۡزِيهِ وَمَنۡ هُوَ كَٰذِبٞۖ
وَٱرۡتَقِبُوٓاْ إِنِّي مَعَكُمۡ رَقِيبٞ ٩٣

**94.** Mpe tango mobeko mwa biso moyaki, tobikisaki Shuaïb na baye bandimaki elongo naye, na mawa kowuta epai na biso, mpe babubi bazuaki bogangi (bwa etumbu) mpe bakomaki bibembe o kati na bandako bia bango,

وَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا شُعَيۡبٗا وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَأَخَذَتِ ٱلَّذِينَ
ظَلَمُواْ ٱلصَّيۡحَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دِيَٰرِهِمۡ
جَٰثِمِينَ ٩٤

**95.** Lokola bavandaki kala te kati na yango, kasi ba mad'yan bazalaki mosika, ndenge moko ba Thamûd bazalaki mosika na ngolu (ya Allah).

كَأَن لَّمۡ يَغۡنَوۡاْ فِيهَآۗ أَلَا بُعۡدٗا لِّمَدۡيَنَ
كَمَا بَعِدَتۡ ثَمُودُ ٩٥

**96.** Mpe tosilaki solo kotinda Mûssa na makamwisi ma biso na bokonzi bwa polele,

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٖ
مُّبِينٍ ٩٦

**97.** Epai na falo na bankumu ba ye. Kasi balandaki makambo ma falo, kasi makambo ma falo mazalaki na bokambi te.

إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦ فَٱتَّبَعُوٓاْ أَمۡرَ
فِرۡعَوۡنَۖ وَمَآ أَمۡرُ فِرۡعَوۡنَ بِرَشِيدٖ ٩٧

**98.** Akozalaka liboso lia bato baye o mokolo mwa suka, mpe akomemaka bango na móto. Nde oyo suka ya liziba ya mabe.

يَقۡدُمُ قَوۡمَهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ
فَأَوۡرَدَهُمُ ٱلنَّارَۖ وَبِئۡسَ ٱلۡوِرۡدُ
ٱلۡمَوۡرُودُ ٩٨

**99.** Mpe botutu ekolanda bango awa na nsé, mpe na mokolo ya suka lokola. Mpe oyo likabo mabe bakopesama!

وَأُتْبِعُوا۟ فِى هَٰذِهِۦ لَعْنَةً وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ
بِئْسَ ٱلرِّفْدُ ٱلْمَرْفُودُ ﴿٩٩﴾

**100.** Wana nde ba sango ya bituka tozali kopesa yo, (Muhammad), kati na yango misusu mizali kino moyi mwa lelo, mpe misusu misilaki kolimwa kala.

ذَٰلِكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْقُرَىٰ نَقُصُّهُۥ عَلَيْكَ ۖ
مِنْهَا قَآئِمٌ وَحَصِيدٌ ﴿١٠٠﴾

**101.** Tobubaki bango te kasi bango moko bamibubaki. Mpona banzambe na bango baye bazalaki kobondela batiki Allah, esalisaki bango na eloko te tango mobeko mwa Nkolo wayo moyaki, kasi ebakiselaki bango sé bozangi.

وَمَا ظَلَمْنَٰهُمْ وَلَٰكِن ظَلَمُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ ۖ
فَمَآ أَغْنَتْ عَنْهُمْ ءَالِهَتُهُمُ ٱلَّتِى
يَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ لَّمَّا
جَآءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَمَا زَادُوهُمْ غَيْرَ
تَتْبِيبٍ ﴿١٠١﴾

**102.** Ndenge wana nde Nkolo wayo asalaka, soki alingi kobeta mboka ya babubi. Ya sôló, etumbu naye ezalaka mpasi mpe makasi.

وَكَذَٰلِكَ أَخْذُ رَبِّكَ إِذَآ أَخَذَ ٱلْقُرَىٰ
وَهِىَ ظَٰلِمَةٌ ۚ إِنَّ أَخْذَهُۥٓ أَلِيمٌ شَدِيدٌ ﴿١٠٢﴾

**103.** Wana ezali solo elembo na oyo akobanga etumbu ya mokolo ya suka. Mokolo moye bato bakosanganaka, mpe mokolo wana nde ekotatolama.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّمَنْ خَافَ عَذَابَ
ٱلْءَاخِرَةِ ۚ ذَٰلِكَ يَوْمٌ مَّجْمُوعٌ لَّهُ ٱلنَّاسُ
وَذَٰلِكَ يَوْمٌ مَّشْهُودٌ ﴿١٠٣﴾

**104.** Mpe tokozelisaka yango te, sé na tango eye etiyamaki.

وَمَا نُؤَخِّرُهُۥٓ إِلَّا لِأَجَلٍ مَّعْدُودٍ ﴿١٠٤﴾

**105.** Mokolo moye ata molimo moko te akolobaka, sé na ndingisa naye kati na bango bakolelaka mpe basusu bakosepelaka.

يَوْمَ يَأْتِ لَا تَكَلَّمُ نَفْسٌ إِلَّا بِإِذْنِهِۦ ۚ
فَمِنْهُمْ شَقِىٌّ وَسَعِيدٌ ﴿١٠٥﴾

**106.** Soki mpona bato ya mpasi, bakozala na móto wapi epai bakonyokwama mpe bakolela makasi,

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ شَقُواْ فَفِي ٱلنَّارِ لَهُمۡ فِيهَا
زَفِيرٞ وَشَهِيقٌ ١٠٦

**107.** Bakozalaka kati na yango libela, ndenge likolo na mabele ekowumela, sé kaka oyo Nkolo nayo alingi.[1] ya sôló, Nkolo wayo asalaka maye alingi.

خَٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ
وَٱلۡأَرۡضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَۚ إِنَّ رَبَّكَ
فَعَّالٞ لِّمَا يُرِيدُ ١٠٧

**108.** Mpe baye bakozala na bisengo, bakozalaka o kati ya lola libela, ndenge bowumeli ya likolo na mabele sé kaka Nkolo wayo akolinga lolenge mosusu, likabo oyo ezali kokatana te.

۞ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ سُعِدُواْ فَفِي ٱلۡجَنَّةِ
خَٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ
وَٱلۡأَرۡضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَۖ عَطَآءً غَيۡرَ
مَجۡذُوذٖ ١٠٨

**109.** Mpe kozala na tembe te mpona maye bazali kobondela. Bazali sé kobondela maye bankoko ba bango babondelaki liboso. Mpe ya sôló, tokopesaka bango manso maye masengeli mpona bango, kasi makokutolama te.

فَلَا تَكُ فِي مِرۡيَةٖ مِّمَّا يَعۡبُدُ هَٰٓؤُلَآءِۚ
مَا يَعۡبُدُونَ إِلَّا كَمَا يَعۡبُدُ ءَابَآؤُهُم
مِّن قَبۡلُۚ وَإِنَّا لَمُوَفُّوهُمۡ نَصِيبَهُمۡ غَيۡرَ
مَنقُوصٖ ١٠٩

**110.** Mpe tosilaki solo kopesa Mûssa buku, kasi bakabwanaki mpona yango. Soki liloba litiyamaka liboso kowuta epai ya Nkolo wa yo te, elingaki kokatama kati kati na bango. Mpe ya sôló bango bazalaki na tembe o kati na yango.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ فَٱخۡتُلِفَ
فِيهِۚ وَلَوۡلَا كَلِمَةٞ سَبَقَتۡ مِن رَّبِّكَ
لَقُضِيَ بَيۡنَهُمۡۚ وَإِنَّهُمۡ لَفِي شَكّٖ مِّنۡهُ
مُرِيبٖ ١١٠

---

1 **Kaka oyo Nkolo nayo alingi**: Allah akobimisa na lifelo bandimi oyo bakufaki na masumu mosusu kasi basangisaki Allah te na binzambi nzambi.

**111.** Mpe ya sôló Nkolo wayo akofutaka bango banso engebene na misala mia bango. Ya sôló, azali moyebi na maye bazalaki kosala.

وَإِنَّ كُلًّا لَّمَّا لَيُوَفِّيَنَّهُمْ رَبُّكَ أَعْمَٰلَهُمْۚ
إِنَّهُۥ بِمَا يَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ١١١

**112.** Misembola o nzela ya semba na ndenge batindaki yo elongo na baye batubeli (epai ya Allah), kasi kotomboko te, ya sôló ye amonaka maye bosalaka.

فَٱسْتَقِمْ كَمَآ أُمِرْتَ وَمَن تَابَ
مَعَكَ وَلَا تَطْغَوْاْۚ إِنَّهُۥ بِمَا تَعْمَلُونَ
بَصِيرٌ ١١٢

**113.** Kasi bomipesa epai ya babubi te, soki te móto mokozua bino. Bozali na basungi basusu te, sé Allah ye mei, soki te bokosalisamaka te.

وَلَا تَرْكَنُوٓاْ إِلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ
فَتَمَسَّكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ مِنْ أَوْلِيَآءَ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ١١٣

**114.** Mpe telemisa losambo na ebandeli ya moyi mpe nasuka na ntango moko ya butu. Ya sôló, misala milamu milongolaka miye ya mabe. Wana ezali bokundoli mpona baye bazali kokanisa.

وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ طَرَفَيِ ٱلنَّهَارِ وَزُلَفًا مِّنَ
ٱلَّيْلِۚ إِنَّ ٱلْحَسَنَٰتِ يُذْهِبْنَ ٱلسَّيِّـَٔاتِۚ
ذَٰلِكَ ذِكْرَىٰ لِلذَّٰكِرِينَ ١١٤

**115.** Kanga motema, ya sôló, Allah abungisaka lifuta lia babongisi te.

وَٱصْبِرْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ
ٱلْمُحْسِنِينَ ١١٥

**116.** Soki ya sôló, bato ba kala bazalaka liboso na bino, baye bakoki kopekisa kosala mabe, kati na mokili, bazalaki sé moke baye tobikisaki o kati na bango? Kasi babubi balandaki mabe mpe balekisaka ndelo o bisika bazalaki, mpe bazalaki bato mabe (babomi).

فَلَوْلَا كَانَ مِنَ ٱلْقُرُونِ مِن قَبْلِكُمْ
أُوْلُواْ بَقِيَّةٍ يَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْفَسَادِ فِي
ٱلْأَرْضِ إِلَّا قَلِيلًا مِّمَّنْ أَنجَيْنَا مِنْهُمْۗ
وَٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مَآ أُتْرِفُواْ فِيهِ
وَكَانُواْ مُجْرِمِينَ ١١٦

**117.** Mpe Nkolo wayo akoki kobebisa mboka moko te, soki bato na yango bazali babongisi.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ لِيُهۡلِكَ ٱلۡقُرَىٰ بِظُلۡمٖ
وَأَهۡلُهَا مُصۡلِحُونَ ١١٧

**118.** Mpe soki Nkolo wayo alingaki, nde atiaki bato bazala umma[1] moko. Kasi balingaki sé kokabuana.

وَلَوۡ شَآءَ رَبُّكَ لَجَعَلَ ٱلنَّاسَ أُمَّةٗ
وَٰحِدَةٗۖ وَلَا يَزَالُونَ مُخۡتَلِفِينَ ١١٨

**119.** Longola sé baye Nkolo nayo akoyokela mawa. Mpo na yango wana nde akelaki bango. Mpe liloba lia Nkolo wayo likoki: Nakotondisa lifelo na bilima (badjini) na bato banso.

إِلَّا مَن رَّحِمَ رَبُّكَۚ وَلِذَٰلِكَ خَلَقَهُمۡۗ
وَتَمَّتۡ كَلِمَةُ رَبِّكَ لَأَمۡلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ
ٱلۡجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجۡمَعِينَ ١١٩

**120.** Mpe manso tozali koyebisa mpona makomi ma batindami, mazali mpona kolendisa motema mwa yo. Nakati na yango solo esili kokomela yo mpe mateya na bokundoli mpona bandimi.

وَكُلّٗا نَّقُصُّ عَلَيۡكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلرُّسُلِ
مَا نُثَبِّتُ بِهِۦ فُؤَادَكَۚ وَجَآءَكَ فِي هَٰذِهِ
ٱلۡحَقُّ وَمَوۡعِظَةٞ وَذِكۡرَىٰ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ١٢٠

**121.** Mpe loba na baye bazali koboya kondima ete: Bosala ndenge bolingi, biso mpe tozali kosala.

وَقُل لِّلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ ٱعۡمَلُواْ عَلَىٰ
مَكَانَتِكُمۡ إِنَّا عَٰمِلُونَ ١٢١

**122.** Mpe bozela, ya sôló, tozali kozela lokola.

وَٱنتَظِرُوٓاْ إِنَّا مُنتَظِرُونَ ١٢٢

**123.** Mpe Allah ayebaka mabombami manso maye mazali o likolo na o mabele, mpe epai naye nde makambo manso makozongaka. Bondela ye mpe mipesa naye, kasi Nkolo wayo azangaka koyeba te maye bozali kosala.

وَلِلَّهِ غَيۡبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ
وَإِلَيۡهِ يُرۡجَعُ ٱلۡأَمۡرُ كُلُّهُۥ فَٱعۡبُدۡهُ
وَتَوَكَّلۡ عَلَيۡهِۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا
تَعۡمَلُونَ ١٢٣

---

1 **Umma**: Lingomba, botala suratu Al-Baqarah 128.

## SURATU 12 - YÛSUF
## *(ZOZEFU)*




111 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah* wa *boboto atonda ngolu*

1. Alif, lâm, râ[1]. Wana ezali mikapo mia buku ya polele.

2. Ya sôló, tokitisaki yango kurani na lokota ya arabo mpo ete bososola.

3. Tozali koyebisa yo masolo ma kitoko maye tokitisaki kurani eye epai nayo, mpe ata soki ozalaka liboso na yango o kati ya baye bazangaki bokebi.

4. Tango Yûsuf alobaki na tata waye: Oh tata na ngai! Ya sôló, ngai namoni na ndoto minzoto zomi na moko, mpe mwese na sanza, mizali kogumbamela ngai.

5. Alobaki: Oh mwana wa ngai! Kobetela bandeko bayo ndoto nayo eye te, mpo bakoki kosalela yo likita ya mabe. Ya sôló satana azali monguna ya polele mpona moto.

6. Mpe ndenge wana nde Nkolo wayo akopona yo, mpe akolakisa yo ndimbola ya bandoto mpe

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ١

إِنَّآ أَنزَلۡنَٰهُ قُرۡءَٰنًا عَرَبِيّٗا لَّعَلَّكُمۡ
تَعۡقِلُونَ ٢

نَحۡنُ نَقُصُّ عَلَيۡكَ أَحۡسَنَ ٱلۡقَصَصِ
بِمَآ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ وَإِن
كُنتَ مِن قَبۡلِهِۦ لَمِنَ ٱلۡغَٰفِلِينَ ٣

إِذۡ قَالَ يُوسُفُ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ إِنِّي رَأَيۡتُ
أَحَدَ عَشَرَ كَوۡكَبٗا وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ
رَأَيۡتُهُمۡ لِي سَٰجِدِينَ ٤

قَالَ يَٰبُنَيَّ لَا تَقۡصُصۡ رُءۡيَاكَ عَلَىٰٓ
إِخۡوَتِكَ فَيَكِيدُواْ لَكَ كَيۡدًاۖ إِنَّ
ٱلشَّيۡطَٰنَ لِلۡإِنسَٰنِ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٥

وَكَذَٰلِكَ يَجۡتَبِيكَ رَبُّكَ وَيُعَلِّمُكَ مِن
تَأۡوِيلِ ٱلۡأَحَادِيثِ وَيُتِمُّ نِعۡمَتَهُۥ

1 Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

akokokisa bolamu bwa ye likolo nayo, mpe likolo lia bana ba Ya'qûb, lolenge akokisaki yango liboso epai ya baboti nayo mibale, Ibrâhîm na Is'hâq. Ya sôló Nkolo wayo azali moyebi atonda bwanya.

عَلَيْكَ وَعَلَىٰٓ ءَالِ يَعْقُوبَ كَمَآ أَتَمَّهَا
عَلَىٰٓ أَبَوَيْكَ مِن قَبْلُ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْحَٰقَ ۚ
إِنَّ رَبَّكَ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٦﴾

7. Ezalaki ya sôló, epai ya Yûsuf na bandeko baye bilembo mpona batuni mituna.

۞ لَّقَدْ كَانَ فِى يُوسُفَ وَإِخْوَتِهِۦٓ
ءَايَٰتٌ لِّلسَّآئِلِينَ ﴿٧﴾

8. Tango balobaki ete: Yûsuf na ndeko waye balingami epai ya tata wa biso koleka, mpe biso tozali lisanga lia makasi. Ya sôló, tata wa biso azali na libunga lia polele.

إِذْ قَالُوا۟ لَيُوسُفُ وَأَخُوهُ أَحَبُّ إِلَىٰٓ أَبِينَا
مِنَّا وَنَحْنُ عُصْبَةٌ إِنَّ أَبَانَا لَفِى ضَلَٰلٍ
مُّبِينٍ ﴿٨﴾

9. Boboma Yûsuf to botinda ye o mboka nyoso ya mosika. Wana nde elongi ya tata wa bino ekotala bino mbala moko, mpe bokozala sima na yango bato balamu.

ٱقْتُلُوا۟ يُوسُفَ أَوِ ٱطْرَحُوهُ أَرْضًا يَخْلُ
لَكُمْ وَجْهُ أَبِيكُمْ وَتَكُونُوا۟ مِنۢ
بَعْدِهِۦ قَوْمًا صَٰلِحِينَ ﴿٩﴾

10. Moko kati na bango alobi: Boboma Yûsuf te, kasi bobwaka ye o kati ya libulu lia mayi ya mozindo, bakozua ye na baleki nzela, soki bokosala.

قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ لَا تَقْتُلُوا۟ يُوسُفَ
وَأَلْقُوهُ فِى غَيَٰبَتِ ٱلْجُبِّ يَلْتَقِطْهُ
بَعْضُ ٱلسَّيَّارَةِ إِن كُنتُمْ فَٰعِلِينَ ﴿١٠﴾

11. Balobaki: Eh tata wa biso! Mpona nini te ozali kondimela biso mpona Yûsuf mpe tozali na makanisi malamu epai naye mpe biso tokopesa ye toli?

قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَا مَا لَكَ لَا تَأْمَ۫نَّا عَلَىٰ
يُوسُفَ وَإِنَّا لَهُۥ لَنَٰصِحُونَ ﴿١١﴾

**12.** Tinda ye akende elongo na biso lobi kotambola mpe kosakana, kasi ya sôló tokobatela ye.

أَرۡسِلۡهُ مَعَنَا غَدٗا يَرۡتَعۡ وَيَلۡعَبۡ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ١٢

**13.** Alobaki: Solo, ezali kopesa ngai mawa ete bokende naye mpe nazali kobanga ete mbwa ya zamba eliya ye. O tango eye bokozala na bokebi naye te.

قَالَ إِنِّي لَيَحۡزُنُنِيٓ أَن تَذۡهَبُواْ بِهِۦ وَأَخَافُ أَن يَأۡكُلَهُ ٱلذِّئۡبُ وَأَنتُمۡ عَنۡهُ غَٰفِلُونَ ١٣

**14.** Balobaki: Soki mbwa ya zamba elei ye na biso tozali ebele, wana nde tozali bazangi.

قَالُواْ لَئِنۡ أَكَلَهُ ٱلذِّئۡبُ وَنَحۡنُ عُصۡبَةٌ إِنَّآ إِذٗا لَّخَٰسِرُونَ ١٤

**15.** Mpe tango bakendeki naye, bayokani ete ba bwaka ye na libulu lia mayi ya mozindo liye bakoki komona ye te, mpe tomonisa naye ete: Okoyebisa bango likambo lia bango liye, mpe bakoyeba te.

فَلَمَّا ذَهَبُواْ بِهِۦ وَأَجۡمَعُوٓاْ أَن يَجۡعَلُوهُ فِي غَيَٰبَتِ ٱلۡجُبِّۚ وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡهِ لَتُنَبِّئَنَّهُم بِأَمۡرِهِمۡ هَٰذَا وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ١٥

**16.** Mpe bazongi epai ya tata wa bango na pokwa bazali kolela,

وَجَآءُوٓ أَبَاهُمۡ عِشَآءٗ يَبۡكُونَ ١٦

**17.** Balobi: Eh tata wa biso! Ya sôló, tokendeki komekana mpona kobwaka makonga na mokili, mpe totikaki Yûsuf pene na biloko bia biso mpe mbwa ya zamba alei ye. Mpe yo okoki kondimela biso te ata soki tolobi bosembo.

قَالُواْ يَٰٓأَبَانَآ إِنَّا ذَهَبۡنَا نَسۡتَبِقُ وَتَرَكۡنَا يُوسُفَ عِندَ مَتَٰعِنَا فَأَكَلَهُ ٱلذِّئۡبُۖ وَمَآ أَنتَ بِمُؤۡمِنٖ لَّنَا وَلَوۡ كُنَّا صَٰدِقِينَ ١٧

**18.** Mpe bamemi simisi naye, bapakolo yango makila ya lokuta. Alobi: Milimo mia bino mitindaki na likambo moko boye, kasi kokanga motema ezali malamu. Allah akosalisa ngai na maye bosali.

وَجَآءُو عَلَىٰ قَمِيصِهِۦ بِدَمٖ كَذِبٖۚ قَالَ بَلۡ سَوَّلَتۡ لَكُمۡ أَنفُسُكُمۡ أَمۡرٗاۖ فَصَبۡرٞ جَمِيلٞۖ وَٱللَّهُ ٱلۡمُسۡتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ١٨

**19.** Mpe baleki nzela bato ya mombongo batindi moko wa bango mpo akende kotoka mayi mpona bango, tango akitisi katini naye mpo atoka mayi, alobi: Sango elamu, oyo elenge mobali! Mpe batiaki ye na mikumba mpo bateka ye. Kasi Allah nde moyebi na oyo bakosala.

وَجَآءَتۡ سَيَّارَةٞ فَأَرۡسَلُواْ وَارِدَهُمۡ فَأَدۡلَىٰ
دَلۡوَهُۥۖ قَالَ يَٰبُشۡرَىٰ هَٰذَا غُلَٰمٞۚ وَأَسَرُّوهُ
بِضَٰعَةٗۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِمَا يَعۡمَلُونَ ١٩

**20.** Mpe bateki ye na talo ya moke, na ndambu ya misolo mia dirhams mia kotanga, bazuaki ye na motuya te.

وَشَرَوۡهُ بِثَمَنِۭ بَخۡسٖ دَرَٰهِمَ مَعۡدُودَةٖ
وَكَانُواْ فِيهِ مِنَ ٱلزَّٰهِدِينَ ٢٠

**21.** Mpe oyo asombaki ye azalaki moto ya ezipito, mpe alobaki na mwasi naye: Zua ye mpe bokolo ye malamu, mpo tango mosusu akosalisa biso to mpe tozua ye mwana na biso. Mpe ndenge wana nde tosalaki na Yûsuf o kati na mokili, mpe totangisaki ye ndimbola ya bandoto. Mpe Allah azali ye moko mokonzi ya makambo naye kasi ebele ya bato bazali koyeba te.

وَقَالَ ٱلَّذِي ٱشۡتَرَىٰهُ مِن مِّصۡرَ لِٱمۡرَأَتِهِۦٓ
أَكۡرِمِي مَثۡوَىٰهُ عَسَىٰٓ أَن يَنفَعَنَآ
أَوۡ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدٗاۚ وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا
لِيُوسُفَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلِنُعَلِّمَهُۥ مِن
تَأۡوِيلِ ٱلۡأَحَادِيثِۚ وَٱللَّهُ غَالِبٌ عَلَىٰٓ
أَمۡرِهِۦ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا
يَعۡلَمُونَ ٢١

**22.** Mpe tango akoli, topesaki ye bwanya mpe boyebi. Mpe ndenge wana nde tofutaka babongisi.

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥٓ ءَاتَيۡنَٰهُ حُكۡمٗا وَعِلۡمٗاۚ
وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٢٢

**23.** Mpe kasi (mwasi wa mokonzi) oyo ayambaki ye o ndako naye amekaki mpo akweisa ye na ekobo, mpe akangelaki ye bizibeli bia ndako mpe alobi: Yaka; na sili kobongama mpona yo, alobi

وَرَٰوَدَتۡهُ ٱلَّتِي هُوَ فِي بَيۡتِهَا عَن نَّفۡسِهِۦ
وَغَلَّقَتِ ٱلۡأَبۡوَٰبَ وَقَالَتۡ هَيۡتَ لَكَۚ
قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ رَبِّيٓ أَحۡسَنَ مَثۡوَايَۖ
إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٣

ete: ( Yûsuf) Allah abatela ngai. Ya sôló azali Nkolo wa ngai, apesi ngai libateli ya malamu, ya sôló bato mabe bakolongaka te.

وَلَقَدۡ هَمَّتۡ بِهِۦۖ وَهَمَّ بِهَا لَوۡلَآ أَن رَّءَا
بُرۡهَٰنَ رَبِّهِۦۚ كَذَٰلِكَ لِنَصۡرِفَ عَنۡهُ
ٱلسُّوٓءَ وَٱلۡفَحۡشَآءَۚ إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا
ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٢٤

**24.** Mpe asilaki kolula ye. Ye (Yûsuf) mpe lokola, alulaki ye (mwasi ya mokonzi) soki amonaki elembo ya Nkolo waye te, na boye nde totiyaki ye mosika na mabe mpe mosika ya ekobo, ya sôló ye azalaki moko ya bawumbu na biso ya malamu.

وَٱسۡتَبَقَا ٱلۡبَابَ وَقَدَّتۡ قَمِيصَهُۥ مِن
دُبُرٖ وَأَلۡفَيَا سَيِّدَهَا لَدَا ٱلۡبَابِۚ قَالَتۡ
مَا جَزَآءُ مَنۡ أَرَادَ بِأَهۡلِكَ سُوٓءًا إِلَّآ أَن
يُسۡجَنَ أَوۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢٥

**25.** Mpe bango banso babale balandanaki mbangu o ngambu ya bizibeli bia ndako mpe apasolaki simisi naye apasoli simisi ya Yûsuf osima ya mokongo mpe bakutani na mobali (wa mwasi ona) na ezibeli ya ndako. Alobi: Lifuta nini okopesa na oyo alingaki kosala mwasi wayo mabe sé ezala boloko to etumbu ekasi?

قَالَ هِيَ رَٰوَدَتۡنِي عَن نَّفۡسِيۚ وَشَهِدَ
شَاهِدٞ مِّنۡ أَهۡلِهَآ إِن كَانَ قَمِيصُهُۥ
قُدَّ مِن قُبُلٖ فَصَدَقَتۡ وَهُوَ مِنَ
ٱلۡكَٰذِبِينَ ٢٦

**26.** Alobi (Yûsuf): Ezali ye nde alingaki kokweya na ngai, mpe nzeneneke moko o kati ya libota lia ye alobi: Soki simisi naye epasuki liboso, wana alobi[1] bosôló, mpe ye[2] azali kati ya babuki lokuta.

1 Alobi bosôló, awa ezali mwasi.
2 Ye: Ezali: Yûsuf.

**27.** (Kasi) soki simisi naye epasuki na sima, akosi, mpe ye (Yûsuf) azali kati ya balobi bosôló.

وَإِن كَانَ قَمِيصُهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٖ
فَكَذَبَتۡ وَهُوَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٢٧

**28.** Mpe tango (mobali) amoni simisi epasuki na sima alobi: Ya sôló, ezali motambo ya bino (basi) ya mabe, ya sôló motambo na bino (basi) ezali monene koleka.

فَلَمَّا رَءَا قَمِيصَهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٖ قَالَ
إِنَّهُۥ مِن كَيۡدِكُنَّۖ إِنَّ كَيۡدَكُنَّ
عَظِيمٞ ٢٨

**29.** Yûsuf, kokanisa lisusu na oyo te, mpe yo (mwasi) senga bolimbisi mpona lisumu lia yo, mpo ozalaki o kati ya basali mbeba.

يُوسُفُ أَعۡرِضۡ عَنۡ هَٰذَاۚ وَٱسۡتَغۡفِرِي
لِذَنۢبِكِۖ إِنَّكِ كُنتِ مِنَ ٱلۡخَاطِـِٔينَ ٢٩

**30.** Mpe tango basi okati ya mboka balobi ete: Mwasi ya mokonzi alingaki kokweisa elenge mobali naye ye moko! Ya sôló penza, asili kolangwa ye bolingo, ya sôló biso tomoni été asili kobunga nzela penza.

۞ وَقَالَ نِسۡوَةٞ فِي ٱلۡمَدِينَةِ ٱمۡرَأَتُ
ٱلۡعَزِيزِ تُرَٰوِدُ فَتَىٰهَا عَن نَّفۡسِهِۦۖ
قَدۡ شَغَفَهَا حُبًّاۖ إِنَّا لَنَرَىٰهَا فِي ضَلَٰلٖ
مُّبِينٖ ٣٠

**31.** Mpe tango ayoki biloba loba bia bango, abengi bango mpe alengeleli bango lipati mpe akaboleli bango ba mbeli, sima alobi: Bima liboso lia bango. Tango bamoni ye basepeli naye mpe bamikati bapota na maboko ma bango na bolobi: Ah Allah! Abongisa ye, oyo azali moto te, akoki kozala anzelu wa lokumu!

فَلَمَّا سَمِعَتۡ بِمَكۡرِهِنَّ أَرۡسَلَتۡ إِلَيۡهِنَّ
وَأَعۡتَدَتۡ لَهُنَّ مُتَّكَـٔٗا وَءَاتَتۡ كُلَّ
وَٰحِدَةٖ مِّنۡهُنَّ سِكِّينٗا وَقَالَتِ ٱخۡرُجۡ
عَلَيۡهِنَّۖ فَلَمَّا رَأَيۡنَهُۥٓ أَكۡبَرۡنَهُۥ
وَقَطَّعۡنَ أَيۡدِيَهُنَّ وَقُلۡنَ حَٰشَ لِلَّهِ
مَا هَٰذَا بَشَرًا إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا مَلَكٞ
كَرِيمٞ ٣١

**32.** Alobaki na bango été: Wana nde oyo bozalaki koloba mpona ngai. Ya sôló ngai nalukaki kokweisa

قَالَتۡ فَذَٰلِكُنَّ ٱلَّذِي لُمۡتُنَّنِي فِيهِۖ
وَلَقَدۡ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفۡسِهِۦ فَٱسۡتَعۡصَمَۖ

وَلَئِن لَّمۡ يَفۡعَلۡ مَآ ءَامُرُهُۥ لَيُسۡجَنَنَّ
وَلَيَكُونٗا مِّنَ ٱلصَّٰغِرِينَ ٣٢

ye kasi ye amibatelaki. Na yango soki asali te oyo na lingi, akokoto boloko mpe akokitisama na kosila lokumu.

قَالَ رَبِّ ٱلسِّجۡنُ أَحَبُّ إِلَيَّ مِمَّا
يَدۡعُونَنِيٓ إِلَيۡهِۖ وَإِلَّا تَصۡرِفۡ عَنِّي
كَيۡدَهُنَّ أَصۡبُ إِلَيۡهِنَّ وَأَكُن مِّنَ
ٱلۡجَٰهِلِينَ ٣٣

**33.** Alobi: Oh Nkolo wa ngai! Boloko ezali malamu mpona ngai koleka oyo bazali kobenga ngai na yango. Mpe soki obateli ngai te na likita na bango, nakokweya na bango, mpe nakozala o kati ya bazoba.

فَٱسۡتَجَابَ لَهُۥ رَبُّهُۥ فَصَرَفَ عَنۡهُ
كَيۡدَهُنَّۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٤

**34.** Nkolo waye andimelaki ye, atiye mosika na mayele ma bango mabe: Ya sôló, ye azali moyoki atonda boyebi.

ثُمَّ بَدَا لَهُم مِّنۢ بَعۡدِ مَا رَأَوُاْ ٱلۡأٓيَٰتِ
لَيَسۡجُنُنَّهُۥ حَتَّىٰ حِينٖ ٣٥

**35.** Sima emonanaki polele na liboso na bango été (Yûsuf) asali eloko te, bamonaki été esengeli kokotisa ye na boloko kino tango oyo esengeli.

وَدَخَلَ مَعَهُ ٱلسِّجۡنَ فَتَيَانِۖ قَالَ
أَحَدُهُمَآ إِنِّيٓ أَرَىٰنِيٓ أَعۡصِرُ خَمۡرٗاۖ
وَقَالَ ٱلۡأٓخَرُ إِنِّيٓ أَرَىٰنِيٓ أَحۡمِلُ فَوۡقَ
رَأۡسِي خُبۡزٗا تَأۡكُلُ ٱلطَّيۡرُ مِنۡهُۖ
نَبِّئۡنَا بِتَأۡوِيلِهِۦٓۖ إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ
ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٣٦

**36.** Mpe akotaki boloko elongo na bilenge mibali mibale. Moko wa bango alobi na Yûsuf: Ya sôló, namoni na ndoto été nazali kosala masanga. Mpe mosusu alobi: Ngai namoni namemi mapa na mutu na ngai bandeke bazali kolia yango. Limbola biso ntina na yango nyoso, mpo ya sôló tozali komona yo moto ya malamu.

**37.** Alobaki bileyi oyo bitiyami mpona bino bikoki koyela bino te, sé kaka nayebisa bino ndimbola na yango yambo eyela bino. Ezali mpona bino, ndenge Nkolo wa ngai atangisi ngai. Ya sôló, natikaki lingomba lia bato baye bandimaka na Allah te, mpe bazali kondima na mokolo ya suka te,

قَالَ لَا يَأۡتِيكُمَا طَعَامٞ تُرۡزَقَانِهِۦٓ إِلَّا
نَبَّأۡتُكُمَا بِتَأۡوِيلِهِۦ قَبۡلَ أَن يَأۡتِيَكُمَاۚ
ذَٰلِكُمَا مِمَّا عَلَّمَنِي رَبِّيٓۚ إِنِّي تَرَكۡتُ
مِلَّةَ قَوۡمٖ لَّا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَهُم
بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ كَٰفِرُونَ ٣٧

**38.** Mpe nalandi lingomba lia baboti na ngai, Ibrâhîm na Is’hâq na Ya’qûb. Esengeli na biso te tosangisa Allah na eloko mosusu. Wana nde bolamu bwa Allah epai na biso na epai ya bato banso, kasi ebele ya bato bazali kotondo te.

وَٱتَّبَعۡتُ مِلَّةَ ءَابَآءِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡحَٰقَ
وَيَعۡقُوبَۚ مَا كَانَ لَنَآ أَن نُّشۡرِكَ بِٱللَّهِ
مِن شَيۡءٖۚ ذَٰلِكَ مِن فَضۡلِ ٱللَّهِ عَلَيۡنَا
وَعَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا
يَشۡكُرُونَ ٣٨

**39.** Oh! Bato ba ngai ba boloko! Boye binzambe nzambe bazali malamu koleka to Allah wa bomoko mpe wa bokoki?

يَٰصَٰحِبَيِ ٱلسِّجۡنِ ءَأَرۡبَابٞ مُّتَفَرِّقُونَ
خَيۡرٌ أَمِ ٱللَّهُ ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّارُ ٣٩

**40.** Bozali kobondela basusu botiki ye, bazali sé bankombo oyo bopesi bino moko na bankoko na bino biye Allah akitisaki elembetele te. Kasi mobeko ezali sé ya Allah atindaka sé bobondela ye moko. Wana nde lingomba lia semba, kasi ebele ya bato bazali koyeba te.

مَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ أَسۡمَآءٗ
سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ
ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلۡطَٰنٍۚ إِنِ ٱلۡحُكۡمُ إِلَّا
لِلَّهِ أَمَرَ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّآ إِيَّاهُۚ ذَٰلِكَ
ٱلدِّينُ ٱلۡقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا
يَعۡلَمُونَ ٤٠

**41.** Oh bato ba ngai ba boloko! Mpona ndoto na bino, moko kati na bino akomelisa mokonzi naye

يَٰصَٰحِبَيِ ٱلسِّجۡنِ أَمَّآ أَحَدُكُمَا فَيَسۡقِي
رَبَّهُۥ خَمۡرٗاۖ وَأَمَّا ٱلۡأٓخَرُ فَيُصۡلَبُ

فَتَأْكُلُ ٱلطَّيْرُ مِن رَّأْسِهِۦۚ قُضِىَ
ٱلْأَمْرُ ٱلَّذِى فِيهِ تَسْتَفْتِيَانِ ﴿٤١﴾

masanga, mpe mosusu bakobaka ye, mpe bandeke bakolia motu naye. Likambo liye botunaki ngai lisili kokatama.

وَقَالَ لِلَّذِى ظَنَّ أَنَّهُۥ نَاجٍ مِّنْهُمَا
ٱذْكُرْنِى عِندَ رَبِّكَ فَأَنسَىٰهُ ٱلشَّيْطَٰنُ
ذِكْرَ رَبِّهِۦ فَلَبِثَ فِى ٱلسِّجْنِ بِضْعَ
سِنِينَ ﴿٤٢﴾

**42.** Mpe (Yûsuf) alobi na oyo abimaki na boloko: Lobela ngai epai ya mokonzi nayo. Kasi satana abosanisi ye bokundoli bwa Nkolo naye, yango awumelaki na boloko pene na mibu ebele.

وَقَالَ ٱلْمَلِكُ إِنِّىٓ أَرَىٰ سَبْعَ بَقَرَٰتٍ
سِمَانٍ يَأْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ وَسَبْعَ
سُنۢبُلَٰتٍ خُضْرٍ وَأُخَرَ يَابِسَٰتٍۖ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلْمَلَأُ أَفْتُونِى فِى رُءْيَٰىَ إِن كُنتُمْ
لِلرُّءْيَا تَعْبُرُونَ ﴿٤٣﴾

**43.** Mpe mokonzi alobi: Ya sôló namoni na ndoto, bangombe sambo ya nzoto kolongonu bizali koliama na bangombe sambo ya kokondo, mpe bambuma sambo ya mayi mapondu mpe misusu ya kokauka. Eh bankumu! Bopesa ngai ndimbola ya ndoto ya ngai, soki boyebi kolimbola ndoto.

قَالُوٓا۟ أَضْغَٰثُ أَحْلَٰمٍۖ وَمَا نَحْنُ بِتَأْوِيلِ
ٱلْأَحْلَٰمِ بِعَٰلِمِينَ ﴿٤٤﴾

**44.** Balobaki: Bandoto bizali ya kosangana mpe bizali mabe, mpe biso toyebi kolimbola ndoto yango te.

وَقَالَ ٱلَّذِى نَجَا مِنْهُمَا وَٱدَّكَرَ بَعْدَ أُمَّةٍ
أَنَا۠ أُنَبِّئُكُم بِتَأْوِيلِهِۦ فَأَرْسِلُونِ ﴿٤٥﴾

**45.** Kasi oyo abimaka na boloko, akanisi mpe alobi: Ngai nakolimbola bino ndoto yango, botinda ngai.

يُوسُفُ أَيُّهَا ٱلصِّدِّيقُ أَفْتِنَا فِى سَبْعِ
بَقَرَٰتٍ سِمَانٍ يَأْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ
وَسَبْعِ سُنۢبُلَٰتٍ خُضْرٍ

**46.** Oh Yûsuf moto wa bosôló! Yebisa biso mpona likambo lia ngombe sambo ya nzoto kolongonu bizali koliama na bangombe sambo ya kokonda, mpe mbuma sambo lia

وَأُخَرَ يَابِسَٰتٖ لَّعَلِّيٓ أَرۡجِعُ إِلَى ٱلنَّاسِ
لَعَلَّهُمۡ يَعۡلَمُونَ ٤٦

malamu, mpe bisusu lia kokauka mpo nakende koyebisa bato tango nakozonga, mpo bakoka koyeba.

قَالَ تَزۡرَعُونَ سَبۡعَ سِنِينَ دَأَبٗا فَمَا
حَصَدتُّمۡ فَذَرُوهُ فِي سُنۢبُلِهِۦٓ إِلَّا قَلِيلٗا
مِّمَّا تَأۡكُلُونَ ٤٧

**47.** Alobi (Yûsuf): Bokolona milona mibu sambo ya kolandana. Mpe botika yango na banzete na yango, longola sé moke ya kolia nde bokobuka.

ثُمَّ يَأۡتِي مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ سَبۡعٞ شِدَادٞ
يَأۡكُلۡنَ مَا قَدَّمۡتُمۡ لَهُنَّ إِلَّا قَلِيلٗا مِّمَّا
تُحۡصِنُونَ ٤٨

**48.** Sima na yango, mibu sambo mikolanda mikozala mia pasi, bato na yango bakolia biye bobombaki longola sé moke ya biye bokolona.

ثُمَّ يَأۡتِي مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ عَامٞ فِيهِ يُغَاثُ
ٱلنَّاسُ وَفِيهِ يَعۡصِرُونَ ٤٩

**49.** Sima mobu moko mokoya, mbula ekonoka mpona kosalisa bato, mpe nakati na yango (mobu) bakokamola (bambuma).

وَقَالَ ٱلۡمَلِكُ ٱئۡتُونِي بِهِۦۖ فَلَمَّا جَآءَهُ
ٱلرَّسُولُ قَالَ ٱرۡجِعۡ إِلَىٰ رَبِّكَ فَسۡـَٔلۡهُ مَا
بَالُ ٱلنِّسۡوَةِ ٱلَّٰتِي قَطَّعۡنَ أَيۡدِيَهُنَّۚ إِنَّ
رَبِّي بِكَيۡدِهِنَّ عَلِيمٞ ٥٠

**50.** Mpe mokonzi alobi: Bomemela ngai ye, tango motindami ayei kopesa ye (Yûsuf) sango ena, (Yûsuf) alobi: Zonga epai ya mokonzi wayo, tuna ye boni sango ya basi baye bamizokisaki maboko? Ya sôló, Nkolo wa ngai ayebi likita ya mabe na bango.

قَالَ مَا خَطۡبُكُنَّ إِذۡ رَٰوَدتُّنَّ يُوسُفَ
عَن نَّفۡسِهِۦۚ قُلۡنَ حَٰشَ لِلَّهِ مَا عَلِمۡنَا
عَلَيۡهِ مِن سُوٓءٖۚ قَالَتِ ٱمۡرَأَتُ ٱلۡعَزِيزِ
ٱلۡـَٰٔنَ حَصۡحَصَ ٱلۡحَقُّ أَنَا۠ رَٰوَدتُّهُۥ عَن
نَّفۡسِهِۦ وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٥١

**51.** (Mokonzi alobi na bango): Eloko nini etindaki bino bokweyela Yûsuf? Bayanoli: Na Allah nde mosepelisi, toyebi ye na eloko ya mabe te. Mpe mwasi wa mokonzi alobi: Sikoyo nde bosôló boyebani. Ezalaki nde ngai

nalingaki komikweisa epai naye, mpe ye azalaki o kati ya balobi bosôló.

**52.** Wana nde mpo ayeba ete nasalaki ye mabe te tango azalaki te, mpe ya sôló, Allah akambaka likita ya bato ya mabe te.

ذَٰلِكَ لِيَعۡلَمَ أَنِّي لَمۡ أَخُنۡهُ بِٱلۡغَيۡبِ وَأَنَّ
ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي كَيۡدَ ٱلۡخَآئِنِينَ ٥٢

**53.** Mpe nakoki komilongola te. Ya sôló, molimo motindaka na mabe, longola sé oyo Nkolo wa ngai akoyokela ye mawa. Ya sôló, Nkolo wa ngai azali molimbisi atonda mawa.

۞ وَمَآ أُبَرِّئُ نَفۡسِيٓۚ إِنَّ ٱلنَّفۡسَ
لَأَمَّارَةُۢ بِٱلسُّوٓءِ إِلَّا مَا رَحِمَ رَبِّيٓۚ إِنَّ
رَبِّي غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥٣

**54.** Mpe mokonzi alobi été: Boyela ngai ye azala ya ngai moko. Mpe tango asololi na mokonzi, alobaki été: Banda lelo okomi moto wa bosembo mpe ya lokumu epai na biso.

وَقَالَ ٱلۡمَلِكُ ٱئۡتُونِي بِهِۦٓ أَسۡتَخۡلِصۡهُ
لِنَفۡسِيۖ فَلَمَّا كَلَّمَهُۥ قَالَ إِنَّكَ ٱلۡيَوۡمَ
لَدَيۡنَا مَكِينٌ أَمِينٞ ٥٤

**55.** Alobi (Yûsuf): Tiya ngai nazala mobateli ya sanduku ya mboka, ya sôló, ngai nayebi kobatela.

قَالَ ٱجۡعَلۡنِي عَلَىٰ خَزَآئِنِ ٱلۡأَرۡضِۖ إِنِّي
حَفِيظٌ عَلِيمٞ ٥٥

**56.** Mpe lolenge wana nde topesaki Yûsuf bokonzi na mboka wana, asalaki manso maye alingaki kosala. Topesaka ngolu na biso na nani tolingi, mpe tokobungisaka lifuta lia bato malamu te.

وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي ٱلۡأَرۡضِ
يَتَبَوَّأُ مِنۡهَا حَيۡثُ يَشَآءُۚ نُصِيبُ
بِرَحۡمَتِنَا مَن نَّشَآءُۖ وَلَا نُضِيعُ أَجۡرَ
ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٥٦

**57.** Mpe lifuta lia mokolo ya suka lileka kitoko mpona bandimi, mpo bazalaki kobanga.

وَلَأَجۡرُ ٱلۡأٓخِرَةِ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ
وَكَانُواْ يَتَّقُونَ ٥٧

**58.** Mpe bandeko ba Yûsuf bayei bakoti epai naye, ayebi bango kasi bango bayebi ye te.

وَجَآءَ إِخۡوَةُ يُوسُفَ فَدَخَلُواْ عَلَيۡهِ
فَعَرَفَهُمۡ وَهُمۡ لَهُۥ مُنكِرُونَ ٥٨

**59.** Mpe tango apesi bango biloko biye alengeleki mpona bango, alobi: Boyela ngai ndeko wa bino, oyo atikalaki epai ya tata wa bino. Boye bozali komona te ete nazali kokokisa emekeli (kilo) bwa ngai Mpe nazali malamu koleka?

وَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمۡ قَالَ ٱئۡتُونِي بِأَخٖ
لَّكُم مِّنۡ أَبِيكُمۡۚ أَلَا تَرَوۡنَ أَنِّيٓ أُوفِي
ٱلۡكَيۡلَ وَأَنَا۠ خَيۡرُ ٱلۡمُنزِلِينَ ٥٩

**60.** Kasi soki boyeli ngai ye te, bokozua biloko te epai na ngai, mpe bopusana pene na ngai te.

فَإِن لَّمۡ تَأۡتُونِي بِهِۦ فَلَا كَيۡلَ لَكُمۡ
عِندِي وَلَا تَقۡرَبُونِ ٦٠

**61.** Mpe balobi: Tokomeka koyebisa tata waye. Mpe ya sôló, tokomeka kosala yango.

قَالُواْ سَنُرَٰوِدُ عَنۡهُ أَبَاهُ وَإِنَّا
لَفَٰعِلُونَ ٦١

**62.** Mpe alobi na basali baye: Botiya biloko bia bango na basaki bia bango. Mpo bakoka koyeba yango tango bakozonga kowuta na libota lia bango, mpe mpo bakoka kozonga.

وَقَالَ لِفِتۡيَٰنِهِ ٱجۡعَلُواْ بِضَٰعَتَهُمۡ فِي
رِحَالِهِمۡ لَعَلَّهُمۡ يَعۡرِفُونَهَآ إِذَا ٱنقَلَبُوٓاْ
إِلَىٰٓ أَهۡلِهِمۡ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٦٢

**63.** Mpe tango bazongeli tata wa bango, balobi: Oh tata wa biso! Baboyi kopesa biso biloko. Pesa biso ndeko wa biso mpo tokoka kozua biloko, mpe ya sôló, biso tokobatela ye.

فَلَمَّا رَجَعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَبِيهِمۡ قَالُواْ يَٰٓأَبَانَا
مُنِعَ مِنَّا ٱلۡكَيۡلُ فَأَرۡسِلۡ مَعَنَآ أَخَانَا
نَكۡتَلۡ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ٦٣

**64.** Alobaki na bango été: Bokanisi été nakopesa bino ye lokola ezalaki na ndeko naye liboso? Kasi Allah azali mobateli malamu aleka mawa.

قَالَ هَلۡ ءَامَنُكُمۡ عَلَيۡهِ إِلَّا كَمَآ
أَمِنتُكُمۡ عَلَىٰٓ أَخِيهِ مِن قَبۡلُ فَٱللَّهُ
خَيۡرٌ حَٰفِظٗاۖ وَهُوَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ٦٤

**65.** Mpe tango bafungoli mikumba mia bango, bakuti biloko oyo batiyelaki bango bizali. Balobi: Oh tata wa biso! Tokolinga nini lisusu, bazongiseli biso biloko na biso nyoso. Mpe tokoleisa libota lia biso, mpe tokobatela ndeko wa biso, mpe tokobakisa mokumba ya mpunda moko mpe wana ezali pasi te.

وَلَمَّا فَتَحُوا۟ مَتَـٰعَهُمْ وَجَدُوا۟ بِضَـٰعَتَهُمْ
رُدَّتْ إِلَيْهِمْ ۖ قَالُوا۟ يَـٰٓأَبَانَا مَا نَبْغِى ۖ
هَـٰذِهِۦ بِضَـٰعَتُنَا رُدَّتْ إِلَيْنَا ۖ وَنَمِيرُ
أَهْلَنَا وَنَحْفَظُ أَخَانَا وَنَزْدَادُ كَيْلَ بَعِيرٍ ۖ
ذَٰلِكَ كَيْلٌ يَسِيرٌ ٦٥

**66.** Mpe alobi été: Nakotinda ye na bino te. Kino bosalela ngai malako epai ya Allah ete bokoyela ngai ye, longola sé bokufa bino banso. Tango bayeli ye yango, alobi: Allah nde mobateli wa manso na maye tolobi!

قَالَ لَنْ أُرْسِلَهُۥ مَعَكُمْ حَتَّىٰ تُؤْتُونِ
مَوْثِقًا مِّنَ ٱللَّهِ لَتَأْتُنَّنِى بِهِۦٓ إِلَّآ أَن
يُحَاطَ بِكُمْ ۖ فَلَمَّآ ءَاتَوْهُ مَوْثِقَهُمْ قَالَ
ٱللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ ٦٦

**67.** Mpe alobi été: Oh bana na ngai! Bokota na ekoteli moko te, (bino banso), kasi bokota bipai na bipai. Nakoki kosalisa bino koleka Allah te, mobeko ezali sé ya Allah, mpe natiye elikya na ngai epai naye, mpe tika ete baye bamipesaka ba mipesa sé epai naye.

وَقَالَ يَـٰبَنِىَّ لَا تَدْخُلُوا۟ مِنۢ بَابٍ وَٰحِدٍ
وَٱدْخُلُوا۟ مِنْ أَبْوَٰبٍ مُّتَفَرِّقَةٍ ۖ وَمَآ
أُغْنِى عَنكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ ۖ إِنِ
ٱلْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۖ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ ۖ وَعَلَيْهِ
فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ٦٧

**68.** Mpe tango bakoti na bisika biye balakisaki bango na tata wa bango, esalisaki bango na eloko te koleka mibeko mia Allah, ezalaki sé makanisi ma Ya'qûb maye atiyaki. Kasi azalaki na boyebi mingi na maye tolakisaki ye, kasi ebele ya bato bazali koyeba te.

وَلَمَّا دَخَلُوا۟ مِنْ حَيْثُ أَمَرَهُمْ أَبُوهُم
مَّا كَانَ يُغْنِى عَنْهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ
إِلَّا حَاجَةً فِى نَفْسِ يَعْقُوبَ قَضَىٰهَا ۚ
وَإِنَّهُۥ لَذُو عِلْمٍ لِّمَا عَلَّمْنَـٰهُ وَلَـٰكِنَّ
أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ٦٨

69. Mpe tango bakotaki epai ya Yûsuf, batikeli ye ndeko waye, alobi: Ya sôló, ngai nazali ndeko wayo, koyoka pasi te na maye bazalaki kosala.

وَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيۡهِ أَخَاهُۖ قَالَ إِنِّيٓ أَنَا۠ أَخُوكَ فَلَا تَبۡتَئِسۡ بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٦٩

70. Mpe tango abongiseli bango mikumba ya bilei, atiye wolo ya emekeli na mokumba ya ndeko naye sima mobeleli abeleli bango ete: Eh bino bapaya bozali sôló bayibi.

فَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمۡ جَعَلَ ٱلسِّقَايَةَ فِي رَحۡلِ أَخِيهِ ثُمَّ أَذَّنَ مُؤَذِّنٌ أَيَّتُهَا ٱلۡعِيرُ إِنَّكُمۡ لَسَٰرِقُونَ ٧٠

71. Babaluki mpe balobi: Nini bobungisi?

قَالُواْ وَأَقۡبَلُواْ عَلَيۡهِم مَّاذَا تَفۡقِدُونَ ٧١

72. Balobi: Tobungisi nkeni ya walo ya mokonzi. Tozali koluka yango na mikumba, soki nani oyo azui yango, mpe ngai nazali moyangeli.

قَالُواْ نَفۡقِدُ صُوَاعَ ٱلۡمَلِكِ وَلِمَن جَآءَ بِهِۦ حِمۡلُ بَعِيرٖ وَأَنَا۠ بِهِۦ زَعِيمٞ ٧٢

73. Balobi: Na Allah, boyebi malamu penza ete biso toyaki te mpo tobebisa na mboka eye, tozali mpe bayibi te.

قَالُواْ تَٱللَّهِ لَقَدۡ عَلِمۡتُم مَّا جِئۡنَا لِنُفۡسِدَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا كُنَّا سَٰرِقِينَ ٧٣

74. Balobi: Etumbu ekozala nini soki bozali kokosa?

قَالُواْ فَمَا جَزَٰٓؤُهُۥٓ إِن كُنتُمۡ كَٰذِبِينَ ٧٤

75. Balobi: Etumbu ekozala sé epai ya oyo bokokuta eloko ena (bozali koluka) na mokumba naye, wana nde lifuta lia babubi.

قَالُواْ جَزَٰٓؤُهُۥ مَن وُجِدَ فِي رَحۡلِهِۦ فَهُوَ جَزَٰٓؤُهُۥۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلظَّٰلِمِينَ ٧٥

76. Mpe abandaki na mikumba na bango liboso, na sima abandi na oyo ya ndeko naye mpe

فَبَدَأَ بِأَوۡعِيَتِهِمۡ قَبۡلَ وِعَآءِ أَخِيهِ ثُمَّ ٱسۡتَخۡرَجَهَا مِن وِعَآءِ أَخِيهِۚ

كَذَٰلِكَ كِدۡنَا لِيُوسُفَۖ مَا كَانَ لِيَأۡخُذَ أَخَاهُ فِي دِينِ ٱلۡمَلِكِ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ نَرۡفَعُ دَرَجَٰتٖ مَّن نَّشَآءُۗ وَفَوۡقَ كُلِّ ذِي عِلۡمٍ عَلِيمٞ ٧٦

akutaki yango na mokumba ya ndeko naye. Ndenge wana nde tosalaki na Yûsuf, kasi alingaki kokanga ndeko waye te, engebene na mobeko mwa mokonzi, longola sé maye Allah alingaki. Totombolaka bisika bia baye tolingi, mpe likolo lia moto nyoso topesi ye boyebi, okokuta oyo aleki ye na boyebi.

۞ قَالُوٓاْ إِن يَسۡرِقۡ فَقَدۡ سَرَقَ أَخٞ لَّهُۥ مِن قَبۡلُۚ فَأَسَرَّهَا يُوسُفُ فِي نَفۡسِهِۦ وَلَمۡ يُبۡدِهَا لَهُمۡۚ قَالَ أَنتُمۡ شَرّٞ مَّكَانٗاۖ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا تَصِفُونَ ٧٧

77. Balobi: Soki ayibi, (alandi) sé ndeko naye asilaki mpe koyiba liboso. Mpe Yûsuf, ayokaki yango mpasi na motema, kasi amonisaki bango yango te, mpe alobi na motema ete: Mabe na bino oyo eleki, mpe Allah ayebi maye bozali koloba.

قَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡعَزِيزُ إِنَّ لَهُۥٓ أَبٗا شَيۡخٗا كَبِيرٗا فَخُذۡ أَحَدَنَا مَكَانَهُۥٓۖ إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٧٨

78. Balobi: Eh mokonzi! Tata waye azali mobange wa kala. Zua moko o kati na biso na esika naye. Ya sôló, tozali komona yo o kati ya babongisi.

قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِ أَن نَّأۡخُذَ إِلَّا مَن وَجَدۡنَا مَتَٰعَنَا عِندَهُۥٓ إِنَّآ إِذٗا لَّظَٰلِمُونَ ٧٩

79. Alobi: Allah Abatela ngai! Tokozua sé oyo tokuti ye na biloko bia biso, ya sôló soki te, tokozala o kati ya babubi.

فَلَمَّا ٱسۡتَيۡـَٔسُواْ مِنۡهُ خَلَصُواْ نَجِيّٗاۖ قَالَ كَبِيرُهُمۡ أَلَمۡ تَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ أَبَاكُمۡ قَدۡ أَخَذَ عَلَيۡكُم مَّوۡثِقٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَمِن قَبۡلُ مَا فَرَّطتُمۡ فِي يُوسُفَۖ

80. Mpe tango elikya ya komema ye esili bango, basololi na bobombami. Mpe yaya wa bango alobi: Boye boyebi ete tata wa bino asilaki kozua elaka na bino epai ya Allah liboso mpona

Yûsuf? Kasi bozangaki kokokisa yango, nakolongwa awa te kino tata wa ngai akopesa ngai ndingisa, to Allah alongisa ngai na likambo liye, mpe (ye) azali mokati malamu. (ya likambo)

فَلَنْ أَبْرَحَ ٱلْأَرْضَ حَتَّىٰ يَأْذَنَ لِىٓ
أَبِىٓ أَوْ يَحْكُمَ ٱللَّهُ لِى ۖ وَهُوَ خَيْرُ
ٱلْحَٰكِمِينَ ﴿٨٠﴾

**81.** Bozonga epai ya tata wa bino, mpe boloba; Oh tata wa biso! Ya sôló, mwana wayo ayibi. Mpe tokotatola sé oyo toyebi, kasi, toyebi mabombami te.

ٱرْجِعُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَبِيكُمْ فَقُولُوا۟ يَٰٓأَبَانَآ إِنَّ
ٱبْنَكَ سَرَقَ وَمَا شَهِدْنَآ إِلَّا بِمَا عَلِمْنَا
وَمَا كُنَّا لِلْغَيْبِ حَٰفِظِينَ ﴿٨١﴾

**82.** Mpe tuna mboka (bato ya mboka) epai towuti, esika eye tokomelaki, mpe lisanga na biso bato ya mobembo. Ya sôló tozali penza koloba bosôló.

وَسْـَٔلِ ٱلْقَرْيَةَ ٱلَّتِى كُنَّا فِيهَا وَٱلْعِيرَ
ٱلَّتِىٓ أَقْبَلْنَا فِيهَا ۖ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Alobi (ya'qûb): Milimo mia bino mitindi bino na likambo mabe. Kasi kokanga motema ezali kitoko mpe malamu, tango mosusu Allah akozongisela ngai bango banso. Ya sôló, ye azali moyebi atonda bwanya.

قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ أَنفُسُكُمْ أَمْرًا ۖ
فَصَبْرٌ جَمِيلٌ ۖ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَأْتِيَنِى بِهِمْ
جَمِيعًا ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٨٣﴾

**84.** Mpe apesi bango mokongo mpe alobi: Nazali na mawa mpona Yûsuf! Mpe miso maye matondi na pizoli na mawa, mpe ye akangi motema.

وَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَٰٓأَسَفَىٰ عَلَىٰ
يُوسُفَ وَٱبْيَضَّتْ عَيْنَاهُ مِنَ ٱلْحُزْنِ
فَهُوَ كَظِيمٌ ﴿٨٤﴾

**85.** Balobi: Na nkombo ya Allah okotika kokanisa Yûsuf te, kino mabe ekozua yo to okokufa?

قَالُوا۟ تَٱللَّهِ تَفْتَؤُا۟ تَذْكُرُ يُوسُفَ
حَتَّىٰ تَكُونَ حَرَضًا أَوْ تَكُونَ مِنَ
ٱلْهَٰلِكِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Alobi: Na pasi mpe mawa na ngai, nazali komilela sé na Allah, mpe nayebi mpona Allah oyo bino boyebi te.

قَالَ إِنَّمَآ أَشۡكُواْ بَثِّي وَحُزۡنِيٓ إِلَى ٱللَّهِ
وَأَعۡلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٨٦

**87.** Oh! Bana bangai! Bokende koluka Yûsuf na ndeko waye, mpe bozanga elikya te na Allah. Longola sé bapengwi mpo bango bazanga elikya epai ya Allah.

يَٰبَنِيَّ ٱذۡهَبُواْ فَتَحَسَّسُواْ مِن يُوسُفَ
وَأَخِيهِ وَلَا تَاْيۡـَٔسُواْ مِن رَّوۡحِ ٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ
لَا يَاْيۡـَٔسُ مِن رَّوۡحِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡقَوۡمُ
ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٧

**88.** Mpe tango bakoti epai naye balobi: Oh mokonzi! Nzala ezui biso na mabota ma biso, mpe toyei na biloko bisusu biye bizali na talo te, mekela biso mpe salisa biso, ya sôló Allah afutaka basali bolamu.

فَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَيۡهِ قَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡعَزِيزُ
مَسَّنَا وَأَهۡلَنَا ٱلضُّرُّ وَجِئۡنَا بِبِضَٰعَةٖ
مُّزۡجَىٰةٖ فَأَوۡفِ لَنَا ٱلۡكَيۡلَ وَتَصَدَّقۡ
عَلَيۡنَآۖ إِنَّ ٱللَّهَ يَجۡزِي ٱلۡمُتَصَدِّقِينَ ٨٨

**89.** Alobi Boye: Bozali koyeba maye bosalaki na Yûsuf na ndeko naye tango bozalaki na kozanga koyeba?

قَالَ هَلۡ عَلِمۡتُم مَّا فَعَلۡتُم بِيُوسُفَ
وَأَخِيهِ إِذۡ أَنتُمۡ جَٰهِلُونَ ٨٩

**90.** Balobi: Ya sôló, yonde Yûsuf? Alobi: Ngai Yûsuf mpe oyo ndeko wa ngai Allah asili kosalisa biso. Ya sôló, oyo akobanga ye mpe akangi motema, ya sôló penza, Allah abungisaka bolamu bwa babongisi te.

قَالُوٓاْ أَءِنَّكَ لَأَنتَ يُوسُفُۖ قَالَ أَنَا۠
يُوسُفُ وَهَٰذَآ أَخِيۖ قَدۡ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡنَآۖ
إِنَّهُۥ مَن يَتَّقِ وَيَصۡبِرۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا
يُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٩٠

**91.** Balobi: Na nkombo ya Allah! Ya sôló, Allah atomboli yo koleka biso, mpe tozalaki bato ya mbeba.

قَالُواْ تَٱللَّهِ لَقَدۡ ءَاثَرَكَ ٱللَّهُ عَلَيۡنَا وَإِن
كُنَّا لَخَٰطِـِٔينَ ٩١

**92.** Alobi: Kobanda lelo oyo etumbu ezali te mpona bino. Allah alimbisa bino, ye nde azali na ngolu koleka.

قَالَ لَا تَثۡرِيبَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡيَوۡمَۖ يَغۡفِرُ
ٱللَّهُ لَكُمۡۖ وَهُوَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ٩٢

**93.** Bokende na simisi na ngai oyo, mpe bobwaka yango na elongi ya tata na ngai, miso naye ekofungwama. Mpe na sima boyela ngaï libota nabino mobimba.

ٱذۡهَبُواْ بِقَمِيصِي هَٰذَا فَأَلۡقُوهُ عَلَىٰ وَجۡهِ
أَبِي يَأۡتِ بَصِيرٗا وَأۡتُونِي بِأَهۡلِكُمۡ
أَجۡمَعِينَ ٩٣

**94.** Mpe tango bakotaki na ndelo ya mboka tata na bango alobaki été: Ya sôló, ngai nazali koyoka solo ya Yûsuf, ata soki bozali kozua ngai na lokuta.

وَلَمَّا فَصَلَتِ ٱلۡعِيرُ قَالَ أَبُوهُمۡ
إِنِّي لَأَجِدُ رِيحَ يُوسُفَۖ لَوۡلَآ أَن
تُفَنِّدُونِ ٩٤

**95.** Balobaki naye: Na nkombo ya Allah! Ya sôló, yo ozali penza na libunga nayo ya kala.

قَالُواْ تَٱللَّهِ إِنَّكَ لَفِي ضَلَٰلِكَ
ٱلۡقَدِيمِ ٩٥

**96.** Mpe tango momemi sango malamu akomaki, abwakaki simisi na elongi naye mpe miso naye efungwamaki. Mpe alobaki na bana été: Boye nayebisaki bino te ete ya sôló, Allah apesi ngai boyebi boye bozali na yango te?

فَلَمَّآ أَن جَآءَ ٱلۡبَشِيرُ أَلۡقَىٰهُ عَلَىٰ
وَجۡهِهِۦ فَٱرۡتَدَّ بَصِيرٗاۖ قَالَ أَلَمۡ أَقُل
لَّكُمۡ إِنِّيٓ أَعۡلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا
تَعۡلَمُونَ ٩٦

**97.** Balobi: Oh tata wa biso! Sengela biso tubela na masumu ma biso, ya sôló, tosalaki mabe.

قَالُواْ يَٰٓأَبَانَا ٱسۡتَغۡفِرۡ لَنَا ذُنُوبَنَآ إِنَّا كُنَّا
خَٰطِـِٔينَ ٩٧

**98.** Alobi: Nakosengelaka bino bolimbisi epai ya Nkolo wa ngai, ya sôló, ye azali molimbisi atonda ngolu.

قَالَ سَوۡفَ أَسۡتَغۡفِرُ لَكُمۡ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ هُوَ
ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ٩٨

**99.** Mpe tango bakotaki epai ya Yûsuf akendeki koyamba baboti naye (tata na mama), mpe alobaki: Bokota na ezipito na kimia nyoso mpe na bolingo ya Allah.

فَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيۡهِ أَبَوَيۡهِ وَقَالَ ٱدۡخُلُواْ مِصۡرَ إِن شَآءَ ٱللَّهُ ءَامِنِينَ ٩٩

**100.** Mpe amatisaki baboti naye likolo ya kiti ya bokonzi, mpe sima bafukamelaki ye. Mpe alobaki: Oh tata na ngai! Oyo ezali ndimbola ya ndoto na ngai nalotaka kala, Allah asili kokokisa yango na bosôló. Mpe asalelaki ngai bolamu ebele sima ya kobimisa ngai na boloko. Mpe abimisi bino kowuta na zamba sima oyo satana akotaki o kati na ngai na bandeko na ngai. Ya sôló, Nkolo wa ngai azali malamu na nyoso alingi. Ya sôló, ye azali moyebi atonda bwanya.

وَرَفَعَ أَبَوَيۡهِ عَلَى ٱلۡعَرۡشِ وَخَرُّواْ لَهُۥ سُجَّدٗاۖ وَقَالَ يَٰٓأَبَتِ هَٰذَا تَأۡوِيلُ رُءۡيَٰيَ مِن قَبۡلُ قَدۡ جَعَلَهَا رَبِّي حَقّٗاۖ وَقَدۡ أَحۡسَنَ بِيٓ إِذۡ أَخۡرَجَنِي مِنَ ٱلسِّجۡنِ وَجَآءَ بِكُم مِّنَ ٱلۡبَدۡوِ مِنۢ بَعۡدِ أَن نَّزَغَ ٱلشَّيۡطَٰنُ بَيۡنِي وَبَيۡنَ إِخۡوَتِيٓۚ إِنَّ رَبِّي لَطِيفٞ لِّمَا يَشَآءُۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ١٠٠

**101.** Oh Nkolo! Osilaki kopesa ngai bokonzi, mpe otangisaki ngai koyeba ndimbola ya bandoto, yonde mokeli wa likolo na mabele, yonde ozali molongisi wa ngai o kati ya mokili mpe na mokolo mwa suka, boma ngai mizilima, tia ngai elongo na bato malamu.

۞ رَبِّ قَدۡ ءَاتَيۡتَنِي مِنَ ٱلۡمُلۡكِ وَعَلَّمۡتَنِي مِن تَأۡوِيلِ ٱلۡأَحَادِيثِۚ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ أَنتَ وَلِيِّۦ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۖ تَوَفَّنِي مُسۡلِمٗا وَأَلۡحِقۡنِي بِٱلصَّٰلِحِينَ ١٠١

**102.** Wana ezali basango oyo eyebani te tozali koyebisa nayo, mpe ozalaki te na bango elongo tango basanganaki mpona kosala likita

ذَٰلِكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهِ إِلَيۡكَۖ وَمَا كُنتَ لَدَيۡهِمۡ إِذۡ أَجۡمَعُوٓاْ أَمۡرَهُمۡ وَهُمۡ يَمۡكُرُونَ ١٠٢

na bango, mpe bazalaki kondima mpona kosala likita. (lia mabe)

**103.** Kasi ebele ya bato bazali kondima te ata soki ozali kotelemela bango.

وَمَآ أَكۡثَرُ ٱلنَّاسِ وَلَوۡ حَرَصۡتَ
بِمُؤۡمِنِينَ ١٠٣

**104.** Nzoka nde okosenga bango lifuta te mpona yango, wana ezali sé bokundoli mpona molongo mobimba.

وَمَا تَسۡـَٔلُهُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۚ إِنۡ هُوَ إِلَّا
ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٠٤

**105.** Kati na likolo mpe na nsé, ezali na bilembo boni bato bazali koleka na bopesi biango mokongo?

وَكَأَيِّن مِّنۡ ءَايَةٖ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ يَمُرُّونَ عَلَيۡهَا وَهُمۡ عَنۡهَا
مُعۡرِضُونَ ١٠٥

**106.** Mpe ebele kati na bango bazali kondima na Allah, mpe bazali sé basangisi.

وَمَا يُؤۡمِنُ أَكۡثَرُهُم بِٱللَّهِ إِلَّا وَهُم
مُّشۡرِكُونَ ١٠٦

**107.** Boye, bakanisi bazali na kimia na boyeyi etumbu ya Allah oyo ekozipa bango to mpe mokolo ya suka ekoyela bango mbalakaka mpe bango bazali koyeba te?

أَفَأَمِنُوٓاْ أَن تَأۡتِيَهُمۡ غَٰشِيَةٞ مِّنۡ عَذَابِ
ٱللَّهِ أَوۡ تَأۡتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغۡتَةٗ وَهُمۡ لَا
يَشۡعُرُونَ ١٠٧

**108.** Loba: Oyo nde nzela na ngai. Nazali kobenga bato epai ya Allah na boyebi, ngai na baye bakolanda ngai. Mpe nkembo na Allah! Mpe ngai nazali o kati ya basangisi te.

قُلۡ هَٰذِهِۦ سَبِيلِيٓ أَدۡعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِۚ عَلَىٰ
بَصِيرَةٍ أَنَا۠ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِيۖ وَسُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ
وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٠٨

**109.** Mpe totindaki te liboso nayo sé mibali, moto na moto na etuka naye na bimoniseli oyo tokitiselaki bango. Mpe

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ
إِلَيۡهِم مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡقُرَىٰٓۗ أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي
ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ

batambolaki na mokili te mpo batala ndenge nini bato ya liboso lolenge basukaki? Kasi ndako ya lobi nde ezali malamu mpona babangi (Allah), boye bozali kososolo te?

عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۗ وَلَدَارُ ٱلۡأٓخِرَةِ
خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٠٩

**110.** Kino tango batindami balingaki kokoma nakozanga elikia, mpe bakanisaki ete bato na bango basili koboya bango, kasi elonga na biso eyaki tango wana. Mpe tobikisaki nani tolingaki kati na bango, kasi etumbu na biso ezangisaka batomboki te.

حَتَّىٰٓ إِذَا ٱسۡتَيۡـَٔسَ ٱلرُّسُلُ وَظَنُّوٓاْ
أَنَّهُمۡ قَدۡ كُذِبُواْ جَآءَهُمۡ نَصۡرُنَا فَنُجِّيَ
مَن نَّشَآءُۖ وَلَا يُرَدُّ بَأۡسُنَا عَنِ ٱلۡقَوۡمِ
ٱلۡمُجۡرِمِينَ ١١٠

**111.** Ezalaki o kati ya masapo na bango, liteya mpona bato ya mayele. Ezali masese ya lokuta te mpe ya pamba pamba te kasi ezali nde bosembo oyo ezali kondima na maye makitaki liboso, mpe ndimbola ya makambo manso, ezali mpe bokambi mpe ngolu mpona bandimi.

لَقَدۡ كَانَ فِي قَصَصِهِمۡ عِبۡرَةٞ لِّأُوْلِي
ٱلۡأَلۡبَٰبِۗ مَا كَانَ حَدِيثٗا يُفۡتَرَىٰ
وَلَٰكِن تَصۡدِيقَ ٱلَّذِي بَيۡنَ يَدَيۡهِ
وَتَفۡصِيلَ كُلِّ شَيۡءٖ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ
لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ١١١

# SURATU 13 - AR-RA'D
*(NKAKE)*




43 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah* wa *boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Alif, lâm, mîm, râ.[1] wana ezali mikapo mia buku, mpe oyo ekiti epai nayo kowuta epai ya Nkolo nayo ezali bosôló. Kasi ebele ya bato bazali kondima na yango te.

الٓمٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِۗ وَٱلَّذِيٓ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ ٱلۡحَقُّ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤۡمِنُونَ ١

**2.** Allah nde atelemisi mapata likolo na bino ezali na makonzi te, bozali komona yango, mpe sima atombuami likolo ya ngwende. Mpe akeli mwese na sanza ezali kotambola moko na moko na tango na yango, azali kokamba makambo (kotia mibeko) mpe azali kolimbola mikapo na bilembo, mpo été bobanga mpe bondima na bokutani na Nkolo wa bino.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي رَفَعَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ بِغَيۡرِ عَمَدٖ تَرَوۡنَهَاۖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ يَجۡرِي لِأَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ يُدَبِّرُ ٱلۡأَمۡرَ يُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّكُم بِلِقَآءِ رَبِّكُمۡ تُوقِنُونَ ٢

**3.** Mpe ye nde atandi mabele mpe apiki piki bangomba likolo na yango, mpe mingala mpe ba mbuma ya ndenge na ndenge, mpe akeli biloko binso mibale mibale, azali kozipa moyi na butu. Ya sôló, wana ezali bilembo mpo bato bakoka kokanisa.

وَهُوَ ٱلَّذِي مَدَّ ٱلۡأَرۡضَ وَجَعَلَ فِيهَا رَوَٰسِيَ وَأَنۡهَٰرٗاۖ وَمِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ جَعَلَ فِيهَا زَوۡجَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِۖ يُغۡشِي ٱلَّيۡلَ ٱلنَّهَارَۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ٣

1 Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

**4.** Mpe okokuta na mokili ya nsé (mabele) mapango ekangama kangama, mpe bilanga ya a'nâb[1] mpe mbuma, mpe ba nzete ya tamru bibotama ebele ya kokangama esika moko. Mpe bisusu bizali na bituka kati kati na yango (biteni biteni) mayi mazali kobwakama na yango, mpe tozali kopesa elengi na misusu koleka misusu mpona kolia. Ya sôló, nyoso wana ezali bilembo mpo bato basosolo.

وَفِي ٱلۡأَرۡضِ قِطَعٞ مُّتَجَٰوِرَٰتٞ وَجَنَّٰتٞ
مِّنۡ أَعۡنَٰبٖ وَزَرۡعٞ وَنَخِيلٞ صِنۡوَانٞ
وَغَيۡرُ صِنۡوَانٖ يُسۡقَىٰ بِمَآءٖ وَٰحِدٖ
وَنُفَضِّلُ بَعۡضَهَا عَلَىٰ بَعۡضٖ فِي
ٱلۡأُكُلِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ
يَعۡقِلُونَ ٤

**5.** Mpe soki ozali kokamwa kasi liloba na bango nde ezali kokamwisa koleka, tango bazali koloba été: Soki tokufi mpe tokomi mputulu, boye tokozonga lisusu bikelamu ya sika? Baye wana nde bapengwi na Nkolo na bango, mpe bango nde miniololo makozalaka na bakingo na bango, bango nde bato ya móto bakozala okati na yango seko na seko.

۞ وَإِن تَعۡجَبۡ فَعَجَبٞ قَوۡلُهُمۡ أَءِذَا
كُنَّا تُرَٰبًا أَءِنَّا لَفِي خَلۡقٖ جَدِيدٍۗ
أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡۖ
وَأُوْلَٰٓئِكَ ٱلۡأَغۡلَٰلُ فِيٓ أَعۡنَاقِهِمۡۖ
وَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا
خَٰلِدُونَ ٥

**6.** Mpe bazali kowela kosenga yo été mabe eyela bango noki, kasi bazali kowelela te kosenga bolamu. Mpe ya sôló, bitumbu ya ndenge wana esi esalami liboso na bango, mpe ya sôló, Nkolo nayo atonda bolimbisi mpona

وَيَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلسَّيِّئَةِ قَبۡلَ
ٱلۡحَسَنَةِ وَقَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِمُ
ٱلۡمَثُلَٰتُۗ وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغۡفِرَةٖ
لِّلنَّاسِ عَلَىٰ ظُلۡمِهِمۡۖ وَإِنَّ رَبَّكَ
لَشَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٦

1 **A'nâb:** Ezali ba mbuma ya mike mike ba liaka (raisin) botala lisusu na suratu Al-An'âm: 99.

bato likolo ya mabe na bango, mpe ya sôló, Nkolo nayo apesaka etumbu ya makasi.

7. Mpe bapengwi bazali koloba: Boye mpona nini te makamwisi mikitelaki ye (Muhammad) kowuta epai ya Nkolo waye? Ya sôló, ozali nde mokebisi, mpe bato na bato bazali na mokambi.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوْلَآ أُنزِلَ
عَلَيْهِ ءَايَةٌ مِّن رَّبِّهِۦٓۗ إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرٌۖ
وَلِكُلِّ قَوْمٍ هَادٍ ٧

8. Allah ayebi oyo mwasi amemi okati ya libumu naye, na eleko oyo ekosala o kati ya libumu, na bozingami bona, mpe atiya eloko na eloko na ndelo na yango.

ٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا تَحْمِلُ كُلُّ أُنثَىٰ وَمَا
تَغِيضُ ٱلْأَرْحَامُ وَمَا تَزْدَادُۚ وَكُلُّ شَيْءٍ
عِندَهُۥ بِمِقْدَارٍ ٨

9. (Ye nde) moyebi ya oyo mabombami nyoso na maye mazali komonana polele, azali monene, azali likolo koleka.

عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلْكَبِيرُ
ٱلْمُتَعَالِ ٩

10. Bakeseni te epai naye oyo azali kobomba maloba naye, mpe oyo mosusu azali kobimisa ya ye polele, oyo azali komibomba na butu, mpe oyo azali komibimisa na moyi.

سَوَآءٌ مِّنكُم مَّنْ أَسَرَّ ٱلْقَوْلَ وَمَن
جَهَرَ بِهِۦ وَمَنْ هُوَ مُسْتَخْفٍۭ بِٱلَّيْلِ
وَسَارِبٌۢ بِٱلنَّهَارِ ١٠

11. Moto azali na ba anzelu sima naye mpe liboso naye bazali kokita tango nyoso mpona kobatela ye na mokano kowuta epai ya Allah. Ya sôló, Allah akobongola makambo ya bato te kino bango moko bakobongola maye bazali na yango kowuta na

لَهُۥ مُعَقِّبَٰتٌ مِّنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ
خَلْفِهِۦ يَحْفَظُونَهُۥ مِنْ أَمْرِ ٱللَّهِۗ إِنَّ
ٱللَّهَ لَا يُغَيِّرُ مَا بِقَوْمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُواْ
مَا بِأَنفُسِهِمْۗ وَإِذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِقَوْمٍ
سُوٓءًا فَلَا مَرَدَّ لَهُۥۚ وَمَا لَهُم مِّن
دُونِهِۦ مِن وَالٍ ١١

milimo mia bango, soki Allah alingi mabe ezua bato, moto moko ya kopekisa azali te. Mpe bakozala na mobateli ata moko te na botiki ye.

**12.** Yende azali komonisa bino bongengi, ezali kobangisa bino na nkake mpe ezali kopesa bino elikya mpe azali kokomisa mapata mazala kilo.

هُوَ ٱلَّذِى يُرِيكُمُ ٱلْبَرْقَ خَوْفًا
وَطَمَعًا وَيُنشِئُ ٱلسَّحَابَ ٱلثِّقَالَ ١٢

**13.** Mpe nkake ezali kokumisa ye na lolaka na yango, na ba anzelu kati na bobangi naye. Mpe azali kotinda mikalali mpo ezwa oyo alingi, kasi bazali kobunda o nzela ya Allah mpe azali makasi na etumbu.

وَيُسَبِّحُ ٱلرَّعْدُ بِحَمْدِهِۦ وَٱلْمَلَـٰٓئِكَةُ
مِنْ خِيفَتِهِۦ وَيُرْسِلُ ٱلصَّوَٰعِقَ
فَيُصِيبُ بِهَا مَن يَشَآءُ وَهُمْ يُجَـٰدِلُونَ
فِى ٱللَّهِ وَهُوَ شَدِيدُ ٱلْمِحَالِ ١٣

**14.** Mbela ya bosôló ezali epai naye. Mpe baye bazali kobondela ba nzambe misusu kotika ye, banzambe wana bakoyanola bango na eloko moko te, bazali lokola moto oyo atandi maboko na mayi mpona komema yango na monoko naye, mpe azali kokoka te. Kasi kosenga ya bapagano ezali sé na libungi.

لَهُۥ دَعْوَةُ ٱلْحَقِّ ۖ وَٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن
دُونِهِۦ لَا يَسْتَجِيبُونَ لَهُم بِشَىْءٍ إِلَّا
كَبَـٰسِطِ كَفَّيْهِ إِلَى ٱلْمَآءِ لِيَبْلُغَ فَاهُ
وَمَا هُوَ بِبَـٰلِغِهِۦ ۚ وَمَا دُعَآءُ ٱلْكَـٰفِرِينَ
إِلَّا فِى ضَلَـٰلٍ ١٤

**15.** Mpe mpona Allah, baye banso bazali na likolo na mabele bazali kofukamela ye, na esengo to na koyina, lolenge moko na bililingi na bango kobanda tongo kino mpokwa.

وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَن فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ طَوْعًا وَكَرْهًا وَظِلَـٰلُهُم
بِٱلْغُدُوِّ وَٱلْـَٔاصَالِ ۩ ١٥

**16.** Loba na bango:nani azali Nkolo ya likolo na mabele? Loba: Allah, loba: Boye botiki ye bozui bakonzi basusu baye bakoki komisalisa te mpe komisala mabe te? Loba: Boye bakokani, oyo akufa miso na oyo azali na miso? To boye mwinda na molili ekokani? To bazali nde kotiyela Allah banzambe misusu, bazali kokela lokola Allah akela, mpo été bikelamu bikokana? Loba: Allah nde mokeli wa biloko binso, mpe azali sé ye moko na bokasi.

قُلۡ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ قُلِ
ٱللَّهُۚ قُلۡ أَفَٱتَّخَذۡتُم مِّن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَ
لَا يَمۡلِكُونَ لِأَنفُسِهِمۡ نَفۡعٗا وَلَا ضَرّٗاۚ
قُلۡ هَلۡ يَسۡتَوِي ٱلۡأَعۡمَىٰ وَٱلۡبَصِيرُ
أَمۡ هَلۡ تَسۡتَوِي ٱلظُّلُمَٰتُ وَٱلنُّورُۗ أَمۡ
جَعَلُواْ لِلَّهِ شُرَكَآءَ خَلَقُواْ كَخَلۡقِهِۦ
فَتَشَٰبَهَ ٱلۡخَلۡقُ عَلَيۡهِمۡۚ قُلِ ٱللَّهُ خَٰلِقُ
كُلِّ شَيۡءٖ وَهُوَ ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّٰرُ ١٦

**17.** Akitisaki mayi kowuta na mapata, mpe mibongisi mbeto ya botioli na yango, engebene na bonene bwa yango, tango etondi koleka. Ezali komema bafulufulu mpe biloko ya ndenge ne ndenge, ya wolo mpe mabende biye bakotisaka na móto, mpona kosalela biloko ya bonzenga ya kolata, to mpe bisaleli. Ndenge wana nde Allah abetaka ndakisa ya malamu na ya mabe. Kasi mpona bafulufulu na bosoto mosusu oyo ezalaki likolo ya mayi, bikotiola mpe bilimwi, kasi mpona biloko biye bizali na litomba mpona bato, bikotikala na mabele. Ndenge wana nde Allah abetaka ba ndakisa bia ye.

أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَسَالَتۡ أَوۡدِيَةُۢ
بِقَدَرِهَا فَٱحۡتَمَلَ ٱلسَّيۡلُ زَبَدٗا رَّابِيٗاۖ
وَمِمَّا يُوقِدُونَ عَلَيۡهِ فِي ٱلنَّارِ ٱبۡتِغَآءَ
حِلۡيَةٍ أَوۡ مَتَٰعٖ زَبَدٞ مِّثۡلُهُۥۚ كَذَٰلِكَ
يَضۡرِبُ ٱللَّهُ ٱلۡحَقَّ وَٱلۡبَٰطِلَۚ فَأَمَّا
ٱلزَّبَدُ فَيَذۡهَبُ جُفَآءٗۖ وَأَمَّا مَا يَنفَعُ
ٱلنَّاسَ فَيَمۡكُثُ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ كَذَٰلِكَ
يَضۡرِبُ ٱللَّهُ ٱلۡأَمۡثَالَ ١٧

**18.** Suka ya malamu ezali mpona baye bazali koyanola na mbela ya Nkolo wa bango, kasi baye baboyaki koyanola ye, soki ezalaki été bazua biloko nyoso oyo ezali na mabele mbala mibale, mpona bango été basomba na etumbu, balingaki kosala yango na lombango. Bango wana nde bazali na mbano ya mabe, mpe esika na bango ya kovanda ekozala lifelo oyo ezali efandelo ya mabe.

لِلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ لِرَبِّهِمُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ
وَٱلَّذِينَ لَمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَهُۥ لَوۡ أَنَّ لَهُم
مَّا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا وَمِثۡلَهُۥ مَعَهُۥ
لَٱفۡتَدَوۡاْ بِهِۦٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ سُوٓءُ
ٱلۡحِسَابِ وَمَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ
ٱلۡمِهَادُ ١٨

**19.** Boye moto oyo ayebi été maye makiteli yo ezali bosôló kowuta epai ya Nkolo wa yo, akokani na moto oyo miso makangama kati na libungi?, sé banganga ya mayele nde bazali kokanisa malamu.

۞ أَفَمَن يَعۡلَمُ أَنَّمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن
رَّبِّكَ ٱلۡحَقُّ كَمَنۡ هُوَ أَعۡمَىٰٓۚ إِنَّمَا
يَتَذَكَّرُ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٩

**20.** Baye bazali kokokisa malako ma bango epai ya Allah, mpe bazali kozangisa yango te;

ٱلَّذِينَ يُوفُونَ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ وَلَا يَنقُضُونَ
ٱلۡمِيثَٰقَ ٢٠

**21.** Mpe baye bazali kokangisa maye Allah atindaki ete ekangisama, (bondeko), mpe bazali kobanga Nkolo wa bango, mpe bazali kobanga lifuta ya mabe,

وَٱلَّذِينَ يَصِلُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن
يُوصَلَ وَيَخۡشَوۡنَ رَبَّهُمۡ وَيَخَافُونَ
سُوٓءَ ٱلۡحِسَابِ ٢١

**22.** Mpe baye bakangaki mitema mpona koluka elongi ya Nkolo wa bango, mpe batelemisaki losambo, mpe babimisi maye topesaki bango na kobombana mpe na polele, mpe bazali koya

وَٱلَّذِينَ صَبَرُواْ ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ رَبِّهِمۡ
وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنفَقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ
سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ وَيَدۡرَءُونَ بِٱلۡحَسَنَةِ
ٱلسَّيِّئَةَ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عُقۡبَى ٱلدَّارِ ٢٢

na bolamu mpona kolongola mabe. Bango nde bakozuaka mbano elama,

**23.** Bakokota na lola (ya edeni) lolenge moko na baye bazali kosala bolamu kowuta na baboti na bango, na basi ba bango, na mabota ma bango. Na baye banso bazali na bondimi ya malamu, mpe ba anzelu bakokotela bango na bizibeli (bikuke) binso,

جَنَّٰتُ عَدۡنٖ يَدۡخُلُونَهَا وَمَن صَلَحَ
مِنۡ ءَابَآئِهِمۡ وَأَزۡوَٰجِهِمۡ وَذُرِّيَّٰتِهِمۡۖ
وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَدۡخُلُونَ عَلَيۡهِم مِّن كُلِّ
بَابٖ ٢٣

**24.** Kimia ezala o kati na bino mpona maye bozalaki kokanga mitema mpe koyika mpiko. Mpe oyo nde suka ya efandelo ya malamu!

سَلَٰمٌ عَلَيۡكُم بِمَا صَبَرۡتُمۡۚ فَنِعۡمَ
عُقۡبَى ٱلدَّارِ ٢٤

**25.** Kasi baye bazali kotosa malako ma bango te o sima ya kolakana mpona Allah, mpe bazali kokabola maye Allah asangisaki yango, mpe bazali kotiya mobulu na kobebisa o kati ya mokili, bakozala na elakeli ya mabe mpe bakozalaka na suka ya mabe.

وَٱلَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهۡدَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ
مِيثَٰقِهِۦ وَيَقۡطَعُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ
أَن يُوصَلَ وَيُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ
أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱللَّعۡنَةُ وَلَهُمۡ سُوٓءُ
ٱلدَّارِ ٢٥

**26.** Allah apesaka ebele bomengo na oyo alingi, mpe akutolaka, bazali kosepela na bomoyi ya nsé, kasi bisengo ya nsé liboso ya bisengo ya mokolo ya suka ezali lokola masano ya tangu moke.

ٱللَّهُ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ
وَفَرِحُواْ بِٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَمَا ٱلۡحَيَوٰةُ
ٱلدُّنۡيَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا مَتَٰعٞ ٢٦

**27.** Bapengwi bakolobaka: Mpona nini bakitiseli ye (Muhammad) makamwisi to bilembo kowuta epai ya Nkolo waye te? Loba:

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ
عَلَيۡهِ ءَايَةٞ مِّن رَّبِّهِۦۚ قُلۡ إِنَّ ٱللَّهَ يُضِلُّ
مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِيٓ إِلَيۡهِ مَنۡ أَنَابَ ٢٧

Ya sôló, Allah abungisaka oyo alingi, mpe akambaka oyo azali kotubela.

**28.** Baye bandimi mitema mia bango mikitaka na bokundoli lia Allah. Boye bokundoli ya Allah te nde ekitisaka mitema?

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَطۡمَئِنُّ قُلُوبُهُم
بِذِكۡرِ ٱللَّهِۗ أَلَا بِذِكۡرِ ٱللَّهِ تَطۡمَئِنُّ
ٱلۡقُلُوبُ ٢٨

**29.** Baye bandimaki mpe basalaki misala milamu, bakozalaka na bomoyi bwa kitoko o mokolo mwa suka, mpe bozongi elamu.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
طُوبَىٰ لَهُمۡ وَحُسۡنُ مَـَٔابٖ ٢٩

**30.** Yango wana nde totinda yo okati ya umma[1] oyo bituka ebele esilaki koleka liboso nayo, été otangela bango emoniseli oyo tokitisaki epai nayo. Mpe bazali kopengwa na Ar-Rahmân,[2] loba: Ye nde Nkolo wa ngai nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te sé ye, epai naye namipesaka mpe natiye elikya na ngai, mpe epai naye nde nazali komizongisa mpona kotubela.

كَذَٰلِكَ أَرۡسَلۡنَٰكَ فِيٓ أُمَّةٖ قَدۡ خَلَتۡ
مِن قَبۡلِهَآ أُمَمٞ لِّتَتۡلُوَاْ عَلَيۡهِمُ ٱلَّذِيٓ
أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ وَهُمۡ يَكۡفُرُونَ
بِٱلرَّحۡمَٰنِۚ قُلۡ هُوَ رَبِّي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ
عَلَيۡهِ تَوَكَّلۡتُ وَإِلَيۡهِ مَتَابِ ٣٠

**31.** Soki ezalaki ete kurani moko ekoka kozwama eye na yango bangomba bikokaki kotambwisama to mpe mabele kopasuka, to elobisaka bibembe, kasi mitindo minso mizali mia Allah. Bandimi bazali koyeba te ete soki Allah alingaki, nde

وَلَوۡ أَنَّ قُرۡءَانٗا سُيِّرَتۡ بِهِ ٱلۡجِبَالُ أَوۡ
قُطِّعَتۡ بِهِ ٱلۡأَرۡضُ أَوۡ كُلِّمَ بِهِ ٱلۡمَوۡتَىٰۗ
بَل لِّلَّهِ ٱلۡأَمۡرُ جَمِيعًاۗ أَفَلَمۡ يَاْيۡـَٔسِ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن لَّوۡ يَشَآءُ ٱللَّهُ لَهَدَى
ٱلنَّاسَ جَمِيعٗاۗ وَلَا يَزَالُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
تُصِيبُهُم بِمَا صَنَعُواْ قَارِعَةٌ أَوۡ تَحُلُّ

1 **Umma:** Lingomba, botala suratu Al-Baqarah 128.
2 **Ar-Rahmân:** Ezali moko ya kombo ya Allah, Elakisi: oyo atonda ngolu.

قَرِيبًا مِّن دَارِهِمْ حَتَّىٰ يَأْتِيَ وَعْدُ ٱللَّهِۚ
إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخْلِفُ ٱلْمِيعَادَ ٣١

akambaki bato banso o nzela ya semba, na yango mpona baye bazali kondima te, bakozangaka te na maye basalaki ya mabe, bakobetamaka na bitumbu, to mpe bitumbu yango ebeta pene ya bandako na bango kino elaka ya Allah eyela bango. Ya sôló, Allah azangisaka elaka naye te.

وَلَقَدِ ٱسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ
فَأَمْلَيْتُ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ثُمَّ أَخَذْتُهُمْۖ
فَكَيْفَ كَانَ عِقَابِ ٣٢

**32.** Mpe basilaki kotiola na batindami liboso nayo, mpe napesaki bapengwi etumbu, sima bazuamaki, mpe lolenge nini etumbu na ngai ezalaki!

أَفَمَنْ هُوَ قَآئِمٌ عَلَىٰ كُلِّ نَفْسٍۭ بِمَا
كَسَبَتْۗ وَجَعَلُوا۟ لِلَّهِ شُرَكَآءَ قُلْ
سَمُّوهُمْۚ أَمْ تُنَبِّـُٔونَهُۥ بِمَا لَا يَعْلَمُ فِى
ٱلْأَرْضِ أَم بِظَـٰهِرٍ مِّنَ ٱلْقَوْلِۗ بَلْ زُيِّنَ
لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مَكْرُهُمْ وَصُدُّوا۟ عَنِ
ٱلسَّبِيلِۗ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ
هَادٍ ٣٣

**33.** Boye oyo azali komona nyoso oyo molimo na molimo ezali kosala? Mpe bazali kopesa Allah balongani, loba: Bopesa bango bankombo, to bozali koyebisa ye (Allah) eloko nini ayebi te o kati ya mabele? To bozalaki sé kokosa bango na bankombo ya lokuta? Na yango, tobongiseli bapengwi mabe na bango mpe toboyisi bango nzela ya semba. Mpe na oyo Allah abungisi mosusu azali te mpona kokamba ye.

لَّهُمْ عَذَابٌ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَاۖ وَلَعَذَابُ
ٱلْـَٔاخِرَةِ أَشَقُّۖ وَمَا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن
وَاقٍ ٣٤

**34.** Bazali na etumbu na bomoyi ya nsé, mpe etumbu o mokolo mwa suka ekozala makasi mingi, mpe bakozua mobateli moko te (na etumbu) ya Allah.

۞ مَّثَلُ ٱلۡجَنَّةِ ٱلَّتِي وُعِدَ ٱلۡمُتَّقُونَۖ
تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ أُكُلُهَا
دَآئِمٞ وَظِلُّهَاۚ تِلۡكَ عُقۡبَى ٱلَّذِينَ ٱتَّقَواْۚ
وَّعُقۡبَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٱلنَّارُ ٣٥

**35.** Ndakisa ya lola eye elengelami mpona babangi, ezali koleka onse na yango mingala, mbuma na yango ya koliya ekosilaka te. Na elili na yango, wana nde ekozala litomba lia baye bazalaki kobanga, mpe litomba lia bapengwi likozalaka nde móto.

وَٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَفۡرَحُونَ
بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَۖ وَمِنَ ٱلۡأَحۡزَابِ مَن
يُنكِرُ بَعۡضَهُۥۚ قُلۡ إِنَّمَآ أُمِرۡتُ أَنۡ
أَعۡبُدَ ٱللَّهَ وَلَآ أُشۡرِكَ بِهِۦٓۚ إِلَيۡهِ أَدۡعُواْ
وَإِلَيۡهِ مَـَٔابِ ٣٦

**36.** Mpe baye topesaki bango buku, bazali kosepela na maye ekiti Epai nayo, basusu bazali koboya eteni na yango. Loba: Ya sôló, natindamaki mpona kobondela Allah, mpe nasangisa ye na eloko te, epai naye nde nazali kobenga (bato) mpe epai naye nde bozongi na ngai.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَٰهُ حُكۡمًا عَرَبِيّٗاۚ وَلَئِنِ
ٱتَّبَعۡتَ أَهۡوَآءَهُم بَعۡدَ مَا جَآءَكَ مِنَ
ٱلۡعِلۡمِ مَا لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا
وَاقٖ ٣٧

**37.** Mpe na lolenge wana nde tokitisaki yango[1] epai nayo na lokota ya arabo été ezala mobeko, mpe soki olandi ba mposa ya bango o sima ya boyebi oyo esili koyela yo kowuta epaï ya Allah okozala na mokonzi te mpe mobateli te.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا رُسُلٗا مِّن قَبۡلِكَ
وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ أَزۡوَٰجٗا وَذُرِّيَّةٗۚ وَمَا كَانَ
لِرَسُولٍ أَن يَأۡتِيَ بِـَٔايَةٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ
لِكُلِّ أَجَلٖ كِتَابٞ ٣٨

**38.** Mpe tosilaki kotinda batindami yambo nayo, mpe topesaki bango basi na bana. Mpe motindami moko te ayaki na makamwisi sé ezala na bolingi bwa Allah. Mpe eloko nyoso esila kokomama na tango na yango.

1 Kurani.

**39.** Allah alimwisaka mpe abatelaka oyo alingi, epai naye nde mama ya buku ezuami.

يَمۡحُواْ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُ وَيُثۡبِتُۖ وَعِندَهُۥٓ أُمُّ ٱلۡكِتَٰبِ ٣٩

**40.** Mpe tokoki kolakisa yo ndambu ya maye tolengeli mpona bango ya etumbu awa na nsé, to mpe toboma yo liboso été eyela bango, kasi yo ozali na eloko ya kosala te sé kokomisa sango (liloba) mpe epai na biso nde lifuta lizali.

وَإِن مَّا نُرِيَنَّكَ بَعۡضَ ٱلَّذِي نَعِدُهُمۡ أَوۡ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِنَّمَا عَلَيۡكَ ٱلۡبَلَٰغُ وَعَلَيۡنَا ٱلۡحِسَابُ ٤٠

**41.** Boye bazali komona te ete, tokoya na mabele mpe tozali kokutola yango epai na epai? Mpe Allah nde mokati wa makambo, mpe moko te akoki koboya bokati bwa ye, mpe azali noki mpona kopesa lifuti.

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا نَأۡتِي ٱلۡأَرۡضَ نَنقُصُهَا مِنۡ أَطۡرَافِهَاۚ وَٱللَّهُ يَحۡكُمُ لَا مُعَقِّبَ لِحُكۡمِهِۦۚ وَهُوَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ٤١

**42.** Mpe baye balekaki liboso basilaki kosala likita ya mabe, kasi Allah asalelaki bango banso likita, ayebaka maye manso moto asalaka. Mpe bapengwi bakoyebaka etumbu ya mbeba ya bango o mokolo mwa suka.

وَقَدۡ مَكَرَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَلِلَّهِ ٱلۡمَكۡرُ جَمِيعٗاۖ يَعۡلَمُ مَا تَكۡسِبُ كُلُّ نَفۡسٖۗ وَسَيَعۡلَمُ ٱلۡكُفَّٰرُ لِمَنۡ عُقۡبَى ٱلدَّارِ ٤٢

**43.** Mpe bapagano bazali koloba ete ozali motindami te. Loba: Allah akoki lokola nzeneneke kati na ngai na bino, mpe lolenge moko na baye bazua boyebi ya buku.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَسۡتَ مُرۡسَلٗاۚ قُلۡ كَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدَۢا بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡ وَمَنۡ عِندَهُۥ عِلۡمُ ٱلۡكِتَٰبِ ٤٣

# SURATU 14 - IBRÂHÎM
*(ABALAYAMA)*




52 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah* wa *boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Alif, lâm, râ.[1] buku eye tokitisi yango epai nayo ete obimisa na yango bato na molili komema bango na mwinda na ndingisa ya Nkolo wa bango, komema bango na nzela ya oyo azali na nguya atonda lokumu.

الٓرۚ كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ إِلَيۡكَ لِتُخۡرِجَ ٱلنَّاسَ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ بِإِذۡنِ رَبِّهِمۡ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَمِيدِ ١

**2.** Allah nde Nkolo wa manso mazali o likolo mpe o nsé, mpe mpasi ezali mpona bapengwi, bakozuaka etumbu ya makasi.

ٱللَّهِ ٱلَّذِي لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَوَيۡلٞ لِّلۡكَٰفِرِينَ مِنۡ عَذَابٖ شَدِيدٍ ٢

**3.** Baye bazali kopona bomoyi ya nsé koleka oyo ya mokolo mwa suka mpe bazali kobundisa nzela ya Allah mpe bazali kolukela yango minyokoli. Bango bazali na libunga lia mosika.

ٱلَّذِينَ يَسۡتَحِبُّونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا عَلَى ٱلۡأٓخِرَةِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبۡغُونَهَا عِوَجًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلِۭ بَعِيدٖ ٣

**4.** Mpe totindaki motindami te sé azala moto ya monoko ya bato naye, mpo alimbola bango malamu. Allah abungisaka oyo alingi, mpe akambaka oyo alingi. Mpe ye nde azali na bokasi atonda bwanya.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا بِلِسَانِ قَوۡمِهِۦ لِيُبَيِّنَ لَهُمۡۖ فَيُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٤

1 Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

5. Mpe tosilaki kotinda Mûssa na makamwisi ma biso, bimisa bato bayo na molili bakende na bongengi. Mpe yebisa bango ete bakanisa na mikolo mia Allah. Ya sôló, bilembo bina bizali mpona bato banso bakangi mitema mpe bazali na botondi.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ أَنۡ أَخۡرِجۡ قَوۡمَكَ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ وَذَكِّرۡهُم بِأَيَّىٰمِ ٱللَّهِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ شَكُورٖ ٥

6. Mpe tango Mûssa alobaki na bato naye ete: Bokanisa bolamu ya Allah likolo na bino, tango alongisaki bino na maboko ya bato ya falo, baye bazalaki konyokolo bino na etumbu, mpe bazalaki koboma bana na bino ya mibali mpe kotika basi na bino, kasi wana ezali elembo enene ya bomekami mpona bino kowuta epai ya Allah.

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ إِذۡ أَنجَىٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ وَيُذَبِّحُونَ أَبۡنَآءَكُمۡ وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ وَفِي ذَٰلِكُم بَلَآءٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ٦

7. Mpe tango Nkolo wa bino alobaki: Soki ya sôló, bozali kotondo ngai, nakobakisela bino bolamu bwa ngai kasi soki bozangi ngai botondi, ya sôló etumbu na ngai ezali makasi.

وَإِذۡ تَأَذَّنَ رَبُّكُمۡ لَئِن شَكَرۡتُمۡ لَأَزِيدَنَّكُمۡۖ وَلَئِن كَفَرۡتُمۡ إِنَّ عَذَابِي لَشَدِيدٞ ٧

8. Mpe Mûssa alobaki ete: Soki bopengwi bino na baye banso bazali na nsé, ya sôló, boyeba ete Allah atonda na bomengo bwa ye mpe asanzolama na lokumu.

وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِن تَكۡفُرُوٓاْ أَنتُمۡ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا فَإِنَّ ٱللَّهَ لَغَنِيٌّ حَمِيدٌ ٨

9. Boye sango ya baye balekaki liboso lia bino ekomelaki bino te ya bato ba Nûh, na aad na Thamûd na baye balandaki bango

أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَبَؤُاْ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ قَوۡمِ نُوحٖ وَعَادٖ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ لَا يَعۡلَمُهُمۡ إِلَّا ٱللَّهُۚ

sima? Moko te ayebi bango sé Allah. Batindami ba bango bayelaki bango bilembo, kasi balobaki na kotiya maboko ma bango na minoko mia bango: Tokondima te na maye botindami na yango, mpe tozali na tembe na maye bozali kobenga biso na yango koleka.

جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَرَدُّوٓاْ أَيۡدِيَهُمۡ فِيٓ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَقَالُوٓاْ إِنَّا كَفَرۡنَا بِمَآ أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ وَإِنَّا لَفِي شَكّٖ مِّمَّا تَدۡعُونَنَآ إِلَيۡهِ مُرِيبٖ ٩

**10.** Batindami na bango balobaki: Bozali kotiya tembe na Allah, mokeli wa likolo na mabele? Azali kobenga bino mpo alimbisa masumu ma bino, mpe Apesa bino eleko kino mikolo na bino mikoka. (bapengwi bakolobaka): Bozali bato lokola biso, boye bolingi koboisa biso na maye ba nkoko ba biso bazalaki kobondela boyela biso elembo ya polele!

۞ قَالَتۡ رُسُلُهُمۡ أَفِي ٱللَّهِ شَكّٞ فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ يَدۡعُوكُمۡ لِيَغۡفِرَ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُؤَخِّرَكُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ قَالُوٓاْ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا تُرِيدُونَ أَن تَصُدُّونَا عَمَّا كَانَ يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا فَأۡتُونَا بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ١٠

**11.** Batindami ba bango bayanolaki bango balobi: Ya sôló penza, tozali bato lokola bino, kasi Allah asalisaka oyo alingi o kati ya bawumbu baye. Biso tokoki koyela bino bilembo te sé ezala na bolingi bwa Allah, mpe epai na Allah nde esengeli na bandimi bamipesa.

قَالَتۡ لَهُمۡ رُسُلُهُمۡ إِن نَّحۡنُ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَمُنُّ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۖ وَمَا كَانَ لَنَآ أَن نَّأۡتِيَكُم بِسُلۡطَٰنٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١١

**12.** Mpe mpona nini tokomipesa na Allah te asilaki kokamba biso o nzela ya malamu eye tozali kolanda? Mpe Tokakanga mitema mpona minyokoli mia bino, mpe epai ya Allah, bandimi bamipesa.

وَمَا لَنَآ أَلَّا نَتَوَكَّلَ عَلَى ٱللَّهِ وَقَدۡ هَدَىٰنَا سُبُلَنَاۚ وَلَنَصۡبِرَنَّ عَلَىٰ مَآ ءَاذَيۡتُمُونَاۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُتَوَكِّلُونَ ١٢

**13.** Mpe bapengwi balobaki na batindami na bango ete: Tokobimisa bino na mabele ma biso, longola sé soki bozongi na lingomba lia biso. Na yango, Nkolo wa bango akitiseli bango emoniseli ete: Tokoboma babubi.

**14.** Mpe tokovandisa bino o mboka sima na bango. Wana ezali mpona oyo akobanga bokutani na ngai mpe azali kobanga elaka na etumbu. (na ngai)

**15.** Mpe basengaki Allah elonga, mpe bato banso ya mabe bazalaki kobundisa bosôló bakweyaki.

**16.** Móto nde ekozala esika na bango, sima bakomelisaka bango mayi ma tofina;

**17.** Akomeka komela yango mokemoke kasi ekolekaka te, liwa likoyelaka ye na bisika binso kasi akokufaka te. Mpe akozuaka etumbu ya makasi sima na yango.

**18.** Ndakisa ya misala ya baye bapengwi na Nkolo wa bango, ezali lokola mputulu emamami na mopepe ya makasi, bakokoka kozua litomba na eloko te na maye basalaki, wana ezali libunga ya mosika.

**19.** Boye ozali komona te ete Allah akela likolo na mabele na bosôló? Soki alingi, abungisi bino mpe ayei na bikelamo bisusu o esika na bino.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِرُسُلِهِمۡ
لَنُخۡرِجَنَّكُم مِّنۡ أَرۡضِنَآ أَوۡ لَتَعُودُنَّ
فِي مِلَّتِنَاۖ فَأَوۡحَىٰٓ إِلَيۡهِمۡ رَبُّهُمۡ لَنُهۡلِكَنَّ
ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٣﴾

وَلَنُسۡكِنَنَّكُمُ ٱلۡأَرۡضَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡۚ
ذَٰلِكَ لِمَنۡ خَافَ مَقَامِي وَخَافَ
وَعِيدِ ﴿١٤﴾

وَٱسۡتَفۡتَحُواْ وَخَابَ كُلُّ جَبَّارٍ
عَنِيدٖ ﴿١٥﴾

مِّن وَرَآئِهِۦ جَهَنَّمُ وَيُسۡقَىٰ مِن مَّآءٖ
صَدِيدٖ ﴿١٦﴾

يَتَجَرَّعُهُۥ وَلَا يَكَادُ يُسِيغُهُۥ وَيَأۡتِيهِ
ٱلۡمَوۡتُ مِن كُلِّ مَكَانٖ وَمَا هُوَ بِمَيِّتٖۖ
وَمِن وَرَآئِهِۦ عَذَابٌ غَلِيظٞ ﴿١٧﴾

مَّثَلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡۖ أَعۡمَٰلُهُمۡ
كَرَمَادٍ ٱشۡتَدَّتۡ بِهِ ٱلرِّيحُ فِي يَوۡمٍ
عَاصِفٖۖ لَّا يَقۡدِرُونَ مِمَّا كَسَبُواْ عَلَىٰ
شَيۡءٖۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلضَّلَٰلُ ٱلۡبَعِيدُ ﴿١٨﴾

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۚ إِن يَشَأۡ يُذۡهِبۡكُمۡ
وَيَأۡتِ بِخَلۡقٖ جَدِيدٖ ﴿١٩﴾

**20.** Kasi wana ezali pasi te mpona Allah asala yango.

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ بِعَزِيزٖ ٢٠

**21.** Mpe bawei banso bakobimaka o malita ma bango mpe bakotelemaka o liboso lia Allah mpona kokata makambo, mpe bato bamotawu bakolobaka na ba oyo ya makasi mpe ya lolendo: Tozalaki kolanda bino, bokoki kokimisa mpe kobikisa biso na etumbu ya Allah te? Bakoyanolaka: Soki Allah akambaka biso tolingaki kokamba bino, tokokoka komisalisa te ata soki tozeli, mpe tozali na esika ya kokimela te.

وَبَرَزُواْ لِلَّهِ جَمِيعٗا فَقَالَ ٱلضُّعَفَٰٓؤُاْ
لِلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُوٓاْ إِنَّا كُنَّا لَكُمۡ تَبَعٗا
فَهَلۡ أَنتُم مُّغۡنُونَ عَنَّا مِنۡ عَذَابِ
ٱللَّهِ مِن شَيۡءٖۚ قَالُواْ لَوۡ هَدَىٰنَا ٱللَّهُ
لَهَدَيۡنَٰكُمۡۖ سَوَآءٌ عَلَيۡنَآ أَجَزِعۡنَآ أَمۡ
صَبَرۡنَا مَا لَنَا مِن مَّحِيصٖ ٢١

**22.** Mpe tango makambo manso makosilaka kokatama, satana akoloba na (bato ya lifelo): Ya sôló, Allah alakaki bino elaka ya bosôló, ngai nalakaki bino elaka kasi nakokisi yango te. Mpe nazalaki na bokonzi likolo na bino te, kasi ngai na bengaki bino mpe bondimelaki ngai. Bo pamela ngai te, bomipamela bino moko. Ngai nakosalisa bino te mpe bino bokosalisa ngai te. Ya sôló, ngai naboyi na maye bosangisaki ngai na yango liboso (mpona Allah) ya sôló bato mabe bakozuaka etumbu ya makasi.

وَقَالَ ٱلشَّيۡطَٰنُ لَمَّا قُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ إِنَّ
ٱللَّهَ وَعَدَكُمۡ وَعۡدَ ٱلۡحَقِّ وَوَعَدتُّكُمۡ
فَأَخۡلَفۡتُكُمۡۖ وَمَا كَانَ لِيَ عَلَيۡكُم مِّن
سُلۡطَٰنٍ إِلَّآ أَن دَعَوۡتُكُمۡ فَٱسۡتَجَبۡتُمۡ
لِيۖ فَلَا تَلُومُونِي وَلُومُوٓاْ أَنفُسَكُمۖ مَّآ
أَنَا۠ بِمُصۡرِخِكُمۡ وَمَآ أَنتُم بِمُصۡرِخِيَّ
إِنِّي كَفَرۡتُ بِمَآ أَشۡرَكۡتُمُونِ مِن قَبۡلُۗ
إِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢٢

**23.** Mpe bakokotisama baye bandimaki mpe basalaki misala milamu o lola eye ezali koleka o nsé na yango mingala, bakozalaka o kati na yango libela, na bolingi bwa Nkolo wa bango. Mpe kuna losako na bango lokozala sé ete: (salam) kimia.

وَأُدۡخِلَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا بِإِذۡنِ رَبِّهِمۡۖ
تَحِيَّتُهُمۡ فِيهَا سَلَٰمٌ ٢٣

**24.** Boye, ozali komona te ete: Allah apesi ndakisa ya liloba lilamu lizali lokola nzete elamu eye misisa mia yango mikangama malamu, mpe bitape bia yango bibimi na likolo?

أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا كَلِمَةٗ
طَيِّبَةٗ كَشَجَرَةٖ طَيِّبَةٍ أَصۡلُهَا ثَابِتٞ
وَفَرۡعُهَا فِي ٱلسَّمَآءِ ٢٤

**25.** Ezali kobota mbuma na yango tango inso, na bolingi bwa Nkolo wa yango. Mpe Allah abetelaka bato ba ndakisa mpo bakoka kokanisa.

تُؤۡتِيٓ أُكُلَهَا كُلَّ حِينِۭ بِإِذۡنِ رَبِّهَاۗ
وَيَضۡرِبُ ٱللَّهُ ٱلۡأَمۡثَالَ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ
يَتَذَكَّرُونَ ٢٥

**26.** Mpe apesi ndakisa ya liloba lia mabe, lizali lokola nzete ya mabe, eye ekundami malamu te kati na mabele, esimbamaka makasi te.

وَمَثَلُ كَلِمَةٍ خَبِيثَةٖ كَشَجَرَةٍ خَبِيثَةٍ
ٱجۡتُثَّتۡ مِن فَوۡقِ ٱلۡأَرۡضِ مَا لَهَا مِن
قَرَارٖ ٢٦

**27.** Allah azali kolendisa bandimi na liloba litongami malamu, kati ya bomoyi ya nsé mpe na mokolo mwa suka, mpe azali kobungisa babubi, mpe Allah asalaka oyo alingi.

يُثَبِّتُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱلۡقَوۡلِ
ٱلثَّابِتِ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِۖ
وَيُضِلُّ ٱللَّهُ ٱلظَّٰلِمِينَۚ وَيَفۡعَلُ ٱللَّهُ مَا
يَشَآءُ ٢٧

**28.** Boye, ozali komona te, mpona baye babongoli bolamu bwa Allah na bopengwi mpe batandi bato ba bango o ndako ya libungi?

۞ أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ بَدَّلُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ
كُفۡرٗا وَأَحَلُّواْ قَوۡمَهُمۡ دَارَ ٱلۡبَوَارِ ٢٨

**29.** Bakozikisamaka na móto ya lifelo, oyo nde efandeli ya mabe!

جَهَنَّمَ يَصۡلَوۡنَهَاۖ وَبِئۡسَ ٱلۡقَرَارُ ٢٩

**30.** Mpe batieli Allah binzambe nzambe, mpona kobungisa na yango bato nzela naye. Loba: Bosepela (na bomoyi bwa mokili) kasi nzela na bino ezali ya sôló okati ya móto ya lifelo.

وَجَعَلُواْ لِلَّهِ أَندَادٗا لِّيُضِلُّواْ عَن سَبِيلِهِۦۗ قُلۡ تَمَتَّعُواْ فَإِنَّ مَصِيرَكُمۡ إِلَى ٱلنَّارِ ٣٠

**31.** Loba na bawumbu na ngai baye bandima ete: Batelemisa losambo mpe na maye topesaki bango babimisa yango na polele to na sekele liboso ete eyela bango mokolo oyo mombongo ekozala te mpe kimoninga ekozala te.

قُل لِّعِبَادِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يُقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُنفِقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ مِّن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَ يَوۡمٞ لَّا بَيۡعٞ فِيهِ وَلَا خِلَٰلٌ ٣١

**32.** Allah nde mokeli wa likolo na nsé, mpe akitisaka mayi kowuta o mapata ezali kobimisa na yango bambuma mpo ezala bozui bwa bino. Mpe apesi bino maye ya kosala masuwa mpo etambola na ebale. Na mitindo mia ye, mpe atieli bino mingala.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجَ بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ رِزۡقٗا لَّكُمۡۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلۡفُلۡكَ لِتَجۡرِيَ فِي ٱلۡبَحۡرِ بِأَمۡرِهِۦۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلۡأَنۡهَٰرَ ٣٢

**33.** Mpe atieli bino moyi na sanza, ezala na bongengi bwa libela. Mpe atiyeli bino butu na mokolo.

وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ دَآئِبَيۡنِۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ ٣٣

**34.** Mpe apesaka bino nyonso oyo bosengaka ye, mpe soki bolingi koyeba bolamu ya Allah oyo asaleli bino, bokokoka koyeba motango mwa yango te. Ya sôló, moto alekisi ndelo na bopegwi mpe bobubi.

وَءَاتَىٰكُم مِّن كُلِّ مَا سَأَلۡتُمُوهُۚ وَإِن تَعُدُّواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ لَا تُحۡصُوهَآۗ إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَظَلُومٞ كَفَّارٞ ٣٤

**35.** Mpe tango Ibrâhîm alobaki: Oh Nkolo wa ngai! Tia mboka oyo (Makkah) ezala na kimia, mpe tiya ngai na bana ba ngai mosika mpo tobondela bikeko te,

وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِيمُ رَبِّ ٱجۡعَلۡ هَٰذَا
ٱلۡبَلَدَ ءَامِنٗا وَٱجۡنُبۡنِي وَبَنِيَّ أَن نَّعۡبُدَ
ٱلۡأَصۡنَامَ ٣٥

**36.** Oh Nkolo wa ngai! Ya sôló, yango (bikeko) bisili kobungisa bato ebele. Mpe moto oyo akolanda ngai, ya sôló azali wa ngai, kasi oyo akotosa ngai te, ya sôló, yo nde molimbisi otonda ngolu,

رَبِّ إِنَّهُنَّ أَضۡلَلۡنَ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلنَّاسِۖ
فَمَن تَبِعَنِي فَإِنَّهُۥ مِنِّيۖ وَمَنۡ عَصَانِي
فَإِنَّكَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٣٦

**37.** Oh Nkolo wa biso! Ya sôló, natiki ndambu ya libota na ngai na nsé ya ngomba oyo, ezali na bato te mpe ezali na milona te, pene na ndako nayo esantu, Nkolo mpo été batelemisa losambo, mpe sala été bato bawuta mosika bakende kofanda na bango esika wana, mpe leisa bango bambuma mpo été batonda yo botondi,

رَّبَّنَآ إِنِّيٓ أَسۡكَنتُ مِن ذُرِّيَّتِي بِوَادٍ
غَيۡرِ ذِي زَرۡعٍ عِندَ بَيۡتِكَ ٱلۡمُحَرَّمِ
رَبَّنَا لِيُقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ فَٱجۡعَلۡ أَفۡـِٔدَةٗ
مِّنَ ٱلنَّاسِ تَهۡوِيٓ إِلَيۡهِمۡ وَٱرۡزُقۡهُم مِّنَ
ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَشۡكُرُونَ ٣٧

**38.** Oh Nkolo wa biso! Ya sôló penza, oyebi maye mabombami o mitema mia biso na maye tomonisaka polele, mpe eloko te ekoki kobombamela Allah ezala na nsé to na likolo.

رَبَّنَآ إِنَّكَ تَعۡلَمُ مَا نُخۡفِي وَمَا نُعۡلِنُۗ وَمَا
يَخۡفَىٰ عَلَى ٱللَّهِ مِن شَيۡءٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ
وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ ٣٨

**39.** Matondi na Allah oyo apesi ngai likabo ya Ismâïl mpe Is'hâq na bopaka na ngai. Ya sôló, Nkolo na ngai azali penza moyoki ya libondeli,

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي وَهَبَ لِي عَلَى ٱلۡكِبَرِ
إِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَۚ إِنَّ رَبِّي لَسَمِيعُ
ٱلدُّعَآءِ ٣٩

**40.** Oh Nkolo wa ngai! Sala ngai ete nakokisa basambela elongo na libota nangai, Nkolo wa biso ndima libondeli na biso.

رَبِّ ٱجۡعَلۡنِي مُقِيمَ ٱلصَّلَوٰةِ وَمِن
ذُرِّيَّتِيۚ رَبَّنَا وَتَقَبَّلۡ دُعَآءِ ٤٠

**41.** Oh Nkolo wa biso! Limbisa ngai na baboti ba ngai,[1] na bandimi o mokolo mwa lifuta.

رَبَّنَا ٱغۡفِرۡ لِي وَلِوَٰلِدَيَّ وَلِلۡمُؤۡمِنِينَ يَوۡمَ يَقُومُ ٱلۡحِسَابُ ٤١

**42.** Mpe bokanisa te ete: Allah alandaka te maye babubi bazali kosala. Ya sôló, azali kozelisa bango kino o mokolo moye miso ma bango makotombwama.

وَلَا تَحۡسَبَنَّ ٱللَّهَ غَٰفِلًا عَمَّا يَعۡمَلُ ٱلظَّٰلِمُونَۚ إِنَّمَا يُؤَخِّرُهُمۡ لِيَوۡمٖ تَشۡخَصُ فِيهِ ٱلۡأَبۡصَٰرُ ٤٢

**43.** Batomboki bakopotaka mbangu mpe mitu na miso na bango mikotala o likolo, mpe mitu mia bango mikozala polele, mpe mitema mikozalaka na eloko te.

مُهۡطِعِينَ مُقۡنِعِي رُءُوسِهِمۡ لَا يَرۡتَدُّ إِلَيۡهِمۡ طَرۡفُهُمۡۖ وَأَفۡـِٔدَتُهُمۡ هَوَآءٞ ٤٣

**44.** Mpe kebisa bato mpona mokolo moye etumbu ekoyelaka bango, babubi bakolobaka: Nkolo wa biso! Zelisa biso ata mwa ngonga moke, mpo toyanola na mbela nayo, mpe tolanda batindami. Boye bolapaki liboso te ete bokoki kolimwa te?

وَأَنذِرِ ٱلنَّاسَ يَوۡمَ يَأۡتِيهِمُ ٱلۡعَذَابُ فَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ رَبَّنَآ أَخِّرۡنَآ إِلَىٰٓ أَجَلٖ قَرِيبٖ نُّجِبۡ دَعۡوَتَكَ وَنَتَّبِعِ ٱلرُّسُلَۗ أَوَلَمۡ تَكُونُوٓاْ أَقۡسَمۡتُم مِّن قَبۡلُ مَا لَكُم مِّن زَوَالٖ ٤٤

**45.** Boye bovandaki te na bisika bia baye babubaki milimo mia bango moko? Mpe bino boyebi polele ndenge nini tosalaki bango, mpe totangela bino bandakisa.

وَسَكَنتُمۡ فِي مَسَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ وَتَبَيَّنَ لَكُمۡ كَيۡفَ فَعَلۡنَا بِهِمۡ وَضَرَبۡنَا لَكُمُ ٱلۡأَمۡثَالَ ٤٥

**46.** Mpe basilaki kosala likita lia mabe, kasi likita lia bango wana liyebani[2] epai ya Allah, ata soki likita lia bango lizali makasi ekoki kopanza ngomba te.

وَقَدۡ مَكَرُواْ مَكۡرَهُمۡ وَعِندَ ٱللَّهِ مَكۡرُهُمۡ وَإِن كَانَ مَكۡرُهُمۡ لِتَزُولَ مِنۡهُ ٱلۡجِبَالُ ٤٦

1 **Baboti ba ngai**: Alobaki yango liboso ya koyeba ete tata naye azalaki monguna ya Allah, tango ayebi akabuani naye.

2 likita lia mabe eyebani epai ya Allah: Elingi koloba: Ezali pamba epaï ya Allah.

**47.** Mpe bokanisa te ete: Allah akozangisa kokokisa elaka naye epai ya batindami naye. Ya sôló, Allah azali na nguya mpona kopesa etumbu.

فَلَا تَحۡسَبَنَّ ٱللَّهَ مُخۡلِفَ وَعۡدِهِۦ رُسُلَهُۥٓۚ
إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٞ ذُو ٱنتِقَامٖ ٤٧

**48.** Mokolo moye mabele makotikela mabele mosusu esika. Na mapata lokola, mokolo moye bato bakobimaka liboso lia Allah wa bomoko atonda bokasi.

يَوۡمَ تُبَدَّلُ ٱلۡأَرۡضُ غَيۡرَ ٱلۡأَرۡضِ
وَٱلسَّمَٰوَٰتُۖ وَبَرَزُواْ لِلَّهِ ٱلۡوَٰحِدِ
ٱلۡقَهَّارِ ٤٨

**49.** O mokolo mona okomona batomboki bakangami bango na bango na minyololo.

وَتَرَى ٱلۡمُجۡرِمِينَ يَوۡمَئِذٖ مُّقَرَّنِينَ فِي
ٱلۡأَصۡفَادِ ٤٩

**50.** Bilamba bia bango bikozalaka nde mbiko[1] mpe móto mokozingaka bilongi bia bango.

سَرَابِيلُهُم مِّن قَطِرَانٖ وَتَغۡشَىٰ
وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ ٥٠

**51.** (Nyoso wana) ekozala mpo Allah akofutaka moto nyoso engebene na maye asalaki. Ya sôló, Allah azali mbangu mpona kofuta.

لِيَجۡزِيَ ٱللَّهُ كُلَّ نَفۡسٖ مَّا كَسَبَتۡۚ إِنَّ
ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ٥١

**52.** Oyo ezali sango mpe liyebisi (kurani) mpona bato bakeba na yango, mpe bayeba ya sôló ete, ye Nzambe (Allah) azali sé ye moko, na yango esengeli na bato ya mayele basosola.

هَٰذَا بَلَٰغٞ لِّلنَّاسِ وَلِيُنذَرُواْ بِهِۦ
وَلِيَعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا هُوَ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ وَلِيَذَّكَّرَ
أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٥٢

---

1 **Mbiko:** (goudron).

## SURATU 15 - AL-HIJR
## *(ETUKA YA MBOKA HIDJRI)*




99 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah* wa *boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Alif, lâm, râ.[1] oyo wana ezali nde mikapo mia buku mpe kurani ya polele.

الٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ وَقُرۡءَانٖ مُّبِينٖ ١

2. (O mokolo mwa suka) bapengwi bakolobaka ete: Soki tozalaka ata ba mizilima.

رُّبَمَا يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡ كَانُواْ مُسۡلِمِينَ ٢

3. Tika bango balia, basepela moke (na ngonga) mpe elikya ya mokili ebosanisi bango mokolo ya bosôló, kasi kala mingi te bakoyeba.

ذَرۡهُمۡ يَأۡكُلُواْ وَيَتَمَتَّعُواْ وَيُلۡهِهِمُ ٱلۡأَمَلُۖ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٣

4. Kasi tobomaka mboka moko te sé ezala na mokano moyebani mosila kokomama.

وَمَآ أَهۡلَكۡنَا مِن قَرۡيَةٍ إِلَّا وَلَهَا كِتَابٞ مَّعۡلُومٞ ٤

5. Umma[2] moko te ekoki kopusa liboso to kozongisa mokano na bango sima.

مَّا تَسۡبِقُ مِنۡ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ ٥

6. Mpe bakolobaka été: Oh yo moto bakitiseli ye buku! Ya sôló, ozali moto ya ligboma.

وَقَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِي نُزِّلَ عَلَيۡهِ ٱلذِّكۡرُ إِنَّكَ لَمَجۡنُونٞ ٦

7. mpona nini te oyelaki biso ba anzelu soki ozalaki o kati ya balobi bosôló.

لَّوۡ مَا تَأۡتِينَا بِٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٧

---

1 Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

2 **Umma**: Lisanga ya bato, botala Al-Baqarah: 128.

**8.** Tokitisaka ba anzelu sé na bosôló, mpe bazelisaka te mpona etumbu.

مَا نُنَزِّلُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَمَا كَانُوٓاْ إِذًا مُّنظَرِينَ ٨

**9.** Tokitisaki bokundoli (kurani) na bosôló, mpe sé biso nde tobatelaka yango.

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا ٱلذِّكْرَ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ٩

**10.** Mpe ya sôló, totindaki batindami yambo nayo, o kati ya bato ba kala.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ فِى شِيَعِ ٱلْأَوَّلِينَ ١٠

**11.** Mpe motindami moko te ayelaki bango sé batiola ye.

وَمَا يَأْتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ١١

**12.** Ndenge wana nde tokotisaka kibopengwi o mitema mia batomboki.

كَذَٰلِكَ نَسْلُكُهُۥ فِى قُلُوبِ ٱلْمُجْرِمِينَ ١٢

**13.** Bakondimaka na yango te,[1] mpe ya sôló, esilaki kosalama na bato ya liboso.

لَا يُؤْمِنُونَ بِهِۦ وَقَدْ خَلَتْ سُنَّةُ ٱلْأَوَّلِينَ ١٣

**14.** Ata soki tofungolelaka bango ezibeli ya likolo mpona komata nde bandimaki mpe te.

وَلَوْ فَتَحْنَا عَلَيْهِم بَابًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فَظَلُّواْ فِيهِ يَعْرُجُونَ ١٤

**15.** Bakolobaka: Ya sôló miso ma biso mizali ya kolangwa, kasi tozali nde balokami.

لَقَالُوٓاْ إِنَّمَا سُكِّرَتْ أَبْصَٰرُنَا بَلْ نَحْنُ قَوْمٌ مَّسْحُورُونَ ١٥

**16.** Mpe tosilaki ya sôló, kotia minzoto na mapata, mpe topesi yango bonzenga mpona botali.

وَلَقَدْ جَعَلْنَا فِى ٱلسَّمَآءِ بُرُوجًا وَزَيَّنَّٰهَا لِلنَّٰظِرِينَ ١٦

**17.** Mpe tobatelaki yango na mabe manso ma satana wa botutu.

وَحَفِظْنَٰهَا مِن كُلِّ شَيْطَٰنٍ رَّجِيمٍ ١٧

**18.** Ata oyo akolinga koyokamela yango, tokolandisa ye móto

إِلَّا مَنِ ٱسْتَرَقَ ٱلسَّمْعَ فَأَتْبَعَهُۥ

1 **Na yango te:** Ezali "Kurani", kasi, na bandimbola misusu ezali nde "Muhammad".

شِهَابٌ مُّبِينٌ ١٨

ya polele o likolo esika alingi koyoka. (makambo)

وَٱلۡأَرۡضَ مَدَدۡنَٰهَا وَأَلۡقَيۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ وَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ شَيۡءٖ مَّوۡزُونٖ ١٩

**19.** Mpe o mabele totandaki yango, mpe totiyeli yango bangomba mpe tolandisaki eloko nyoso na bokoki bwa yango.

وَجَعَلۡنَا لَكُمۡ فِيهَا مَعَٰيِشَ وَمَن لَّسۡتُمۡ لَهُۥ بِرَٰزِقِينَ ٢٠

**20.** Mpe totiyelaki bino okati na yango (mabele) bilei mpe bikelamu bisusu biye bozali na nguya ya koleisa yango te.

وَإِن مِّن شَيۡءٍ إِلَّا عِندَنَا خَزَآئِنُهُۥ وَمَا نُنَزِّلُهُۥٓ إِلَّا بِقَدَرٖ مَّعۡلُومٖ ٢١

**21.** Ezali na eloko moko te sé ezala na sanduku ya bozui na yango epai na biso, mpe tozali kokitisa yango ndambu ndambu na lolenge esengeli.

وَأَرۡسَلۡنَا ٱلرِّيَٰحَ لَوَٰقِحَ فَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَسۡقَيۡنَٰكُمُوهُ وَمَآ أَنتُمۡ لَهُۥ بِخَٰزِنِينَ ٢٢

**22.** Mpe tozali kotinda mipepe ya kokolisa milona mpe tokitisi mayi kowuta na mapata mpona komelisa bino na yango, oyo bozali na bokoki ya kobomba yango te.

وَإِنَّا لَنَحۡنُ نُحۡيِۦ وَنُمِيتُ وَنَحۡنُ ٱلۡوَٰرِثُونَ ٢٣

**23.** Mpe ya sôló, tozali kopesa bomoyi mpe liwa, mpe biso nde tozali kopesa bokitani.

وَلَقَدۡ عَلِمۡنَا ٱلۡمُسۡتَقۡدِمِينَ مِنكُمۡ وَلَقَدۡ عَلِمۡنَا ٱلۡمُسۡتَـٔۡخِرِينَ ٢٤

**24.** Mpe toyebi baye baleka liboso na bino (basila kokufa), mpe toyebi baye batikali naino sima.

وَإِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَحۡشُرُهُمۡۚ إِنَّهُۥ حَكِيمٌ عَلِيمٞ ٢٥

**25.** Mpe ya sôló, Nkolo wayo akosangisaka bango, ya sôló ye nde azali na bwanya atonda boyebi.

**26.** Mpe tokelaki moto na mabele ya kokawuka oyo ezwami na mabele ya muselu.

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ٢٦

**27.** Mpe tokelaki ba djini[1] liboso na móto ya molunge makasi.

وَٱلۡجَآنَّ خَلَقۡنَٰهُ مِن قَبۡلُ مِن نَّارِ ٱلسَّمُومِ ٢٧

**28.** Mpe tango Nkolo wayo alobaki na ba anzelu ete: Ya sôló nalingi kokela moto na mabele ya kokawuka oyo ezwami na mabele ya muselu.

وَإِذۡ قَالَ رَبُّكَ لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي خَٰلِقُۢ بَشَرٗا مِّن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ٢٨

**29.** Mpe tango nakosilisa kobongisa ye na lolenge ya kitoko mpe na fuli okati naye, pema nangai bofukamela ye na botosi.

فَإِذَا سَوَّيۡتُهُۥ وَنَفَخۡتُ فِيهِ مِن رُّوحِي فَقَعُواْ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ٢٩

**30.** Mpe ba anzelu banso bafukamaki.

فَسَجَدَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمۡ أَجۡمَعُونَ ٣٠

**31.** Longola sé lusufele (ibilisa), aboyaka kogumbama elongo na bagumbami.

إِلَّآ إِبۡلِيسَ أَبَىٰٓ أَن يَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٣١

**32.** Na yango (Allah) alobaki: Oh lusufele! Mpona nini ozuami o motango mwa bagumbami te?

قَالَ يَٰٓإِبۡلِيسُ مَا لَكَ أَلَّا تَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٣٢

**33.** Alobi: Nazali te mpona kogumbamela moto oyo okeli ye kowuta na mabele ya kokawuka oyo ezwami na mabele ya muselu.

قَالَ لَمۡ أَكُن لِّأَسۡجُدَ لِبَشَرٍ خَلَقۡتَهُۥ مِن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ٣٣

**34.** Mpe (Allah) alobi: Bima wana (na lola) mpo ozali na botutu.

قَالَ فَٱخۡرُجۡ مِنۡهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٞ ٣٤

**35.** Mpe okozala na botutu kino mokolo mwa suka.

وَإِنَّ عَلَيۡكَ ٱللَّعۡنَةَ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ٣٥

---

1 **Djini**: Ezali: Sátana. Zábulu.

**36.** Alobi: Oh Nkolo wa ngai! Pesa ngai mwa tango kino mokolo mwa bosekwisami.

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ٣٦

**37.** Mpe (Allah) alobaki naye ete: Ya sôló, ozali kati ya bazelisami.

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ٣٧

**38.** Kino mokolo ya ngonga eye eyebani.

إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡوَقۡتِ ٱلۡمَعۡلُومِ ٣٨

**39.** Alobi: Oh Nkolo wa ngai! Pamba te mpo omemi ngai na libungi, mpe na kobongisela bango mokili mpe nakobungisa bango banso.

قَالَ رَبِّ بِمَآ أَغۡوَيۡتَنِي لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمۡ فِي
ٱلۡأَرۡضِ وَلَأُغۡوِيَنَّهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٣٩

**40.** Longola sé bawumbu nayo baye osilaki kopona.

إِلَّا عِبَادَكَ مِنۡهُمُ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٤٠

**41.** (Allah) alobi: Oyo nde nzela ya bokambami epai na ngai.

قَالَ هَٰذَا صِرَٰطٌ عَلَيَّ مُسۡتَقِيمٌ ٤١

**42.** Ya sôló, bawumbu ba ngai ozali na bokonzi likolo na bango te longola sé baye bakolanda yo nakati ya babungi.

إِنَّ عِبَادِي لَيۡسَ لَكَ عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٌ
إِلَّا مَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡغَاوِينَ ٤٢

**43.** Mpe ya sôló, lifelo ekozala esika na bango banso.

وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوۡعِدُهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٤٣

**44.** Ezali na bikuke sambo mpona kokota, mpe bikuke binso biyebani na bato ba yango.

لَهَا سَبۡعَةُ أَبۡوَٰبٖ لِّكُلِّ بَابٖ مِّنۡهُمۡ جُزۡءٞ
مَّقۡسُومٌ ٤٤

**45.** Ya sôló, babangi bakozala na paladiso biye bizali na maziba.

إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٍ ٤٥

**46.** Bokota na kati na yango na kimia nyoso.

ٱدۡخُلُوهَا بِسَلَٰمٍ ءَامِنِينَ ٤٦

**47.** Mpe tokolongolaka bango likunya eye ezalaki na mitema na bango

وَنَزَعۡنَا مَا فِي صُدُورِهِم مِّنۡ

غِلٍّ إِخۡوَٰنًا عَلَىٰ سُرُرٖ مُّتَقَٰبِلِينَ ٤٧

mpe bakozala bandeko likolo ya bambeto yakotalana.

لَا يَمَسُّهُمۡ فِيهَا نَصَبٞ وَمَا هُم مِّنۡهَا
بِمُخۡرَجِينَ ٤٨

**48.** Moko te bolembu ekozua ye, mpe bakobimaka o kati na yango te.

۞ نَبِّئۡ عِبَادِيٓ أَنِّيٓ أَنَا ٱلۡغَفُورُ
ٱلرَّحِيمُ ٤٩

**49.** Yebisa bawumbu ba ngai, ya sôló, ngai nazali molimbisi natonda ngolu.

وَأَنَّ عَذَابِي هُوَ ٱلۡعَذَابُ ٱلۡأَلِيمُ ٥٠

**50.** Mpe ya sôló, etumbu na ngai ezalaka etumbu ya makasi.

وَنَبِّئۡهُمۡ عَن ضَيۡفِ إِبۡرَٰهِيمَ ٥١

**51.** Mpe yebisa bango mpona bapaya ba Ibrâhîm.

إِذۡ دَخَلُواْ عَلَيۡهِ فَقَالُواْ سَلَٰمٗا قَالَ إِنَّا
مِنكُمۡ وَجِلُونَ ٥٢

**52.** Tango bakotelaki ye mpe balobaki: Kimia (salam) alobi: Tozali kobanga bino.

قَالُواْ لَا تَوۡجَلۡ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ
عَلِيمٖ ٥٣

**53.** Balobaki: Kobanga te, ya sôló, tozali kopesa yo sango ya muana mayele oyo atondi na bwanya.

قَالَ أَبَشَّرۡتُمُونِي عَلَىٰٓ أَن مَّسَّنِيَ ٱلۡكِبَرُ
فَبِمَ تُبَشِّرُونَ ٥٤

**54.** Alobaki: Bozali kopesa ngai (sango eye) mpe boyebi malamu ete kibopaka esili kozua ngai, boye sango malamu nini bozali kopesa ngai?

قَالُواْ بَشَّرۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ فَلَا تَكُن مِّنَ
ٱلۡقَٰنِطِينَ ٥٥

**55.** Balobaki: Tozali kopesa yo sango ya bosôló kozala okati ya baye bazangaka elikya te mpona bolamu.

قَالَ وَمَن يَقۡنَطُ مِن رَّحۡمَةِ رَبِّهِۦٓ إِلَّا
ٱلضَّآلُّونَ ٥٦

**56.** Mpe alobi: Nani azangaka elikya mpe ngolu ya Nkolo waye sé baye babunga nzela?

قَالَ فَمَا خَطۡبُكُمۡ أَيُّهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ ٥٧

**57.** Mpe (alobaki na bango): Eh batindami (ba Allah)! Bolingi nini?

**58.** Balobi: Ya sôló, totindami epai ya batomboki,

قَالُوٓاْ إِنَّآ أُرۡسِلۡنَآ إِلَىٰ قَوۡمٖ مُّجۡرِمِينَ ٥٨

**59.** Longola sé libota lia Loth, ya sôló tokolongisa bango banso,

إِلَّآ ءَالَ لُوطٍ إِنَّا لَمُنَجُّوهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٥٩

**60.** Longola sé mwasi waye, tosila kokata (Allah) ete akozala o kati ya baye bakozua etumbu.

إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ قَدَّرۡنَآ إِنَّهَا لَمِنَ
ٱلۡغَٰبِرِينَ ٦٠

**61.** Mpe tango batindami bapusanaki pene na libota lia Loth,

فَلَمَّا جَآءَ ءَالَ لُوطٍ ٱلۡمُرۡسَلُونَ ٦١

**62.** Alobi: Bozali bato bayebani te.

قَالَ إِنَّكُمۡ قَوۡمٞ مُّنكَرُونَ ٦٢

**63.** Balobi: Toyeli yo mpo topesa etumbu na baye bazali kotiya tembe mpe bazali kondima te.

قَالُواْ بَلۡ جِئۡنَٰكَ بِمَا كَانُواْ فِيهِ
يَمۡتَرُونَ ٦٣

**64.** Mpe toyei epai nayo na bosôló mpe tozali bato ba bosembo.

وَأَتَيۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ٦٤

**65.** Kima noki (kende noki) na libota lia yo na butu, zala sima na bango, moko te kati na bino atala sima. Mpe bokende sé na esika eye bakolakisa bino.

فَأَسۡرِ بِأَهۡلِكَ بِقِطۡعٖ مِّنَ ٱلَّيۡلِ وَٱتَّبِعۡ
أَدۡبَٰرَهُمۡ وَلَا يَلۡتَفِتۡ مِنكُمۡ أَحَدٞ
وَٱمۡضُواْ حَيۡثُ تُؤۡمَرُونَ ٦٥

**66.** Mpe topesaki ye mobeko mona, mpo bato bana etumbu ezua bango kobanda ntongo tii suka.

وَقَضَيۡنَآ إِلَيۡهِ ذَٰلِكَ ٱلۡأَمۡرَ أَنَّ دَابِرَ
هَٰٓؤُلَآءِ مَقۡطُوعٞ مُّصۡبِحِينَ ٦٦

**67.** Mpe bato ba mboka bayeli ye bazali kosepela,

وَجَآءَ أَهۡلُ ٱلۡمَدِينَةِ يَسۡتَبۡشِرُونَ ٦٧

**68.** Alobi: Ya sôló, baye bazali bapaya ba ngai bosala bango mabe te.

قَالَ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ ضَيۡفِي فَلَا
تَفۡضَحُونِ ٦٨

**69.** Bobanga Allah, kasi bokitisa lokumu na ngai te.

وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُخۡزُونِ ٦٩

| | |
|---|---|
| **70.** Mpe balobaki (na Loth): Topekisaki yo te na koyamba bato ya mokili? | قَالُوٓاْ أَوَلَمۡ نَنۡهَكَ عَنِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٠ |
| **71.** Alobi: Bozua bana ba ngai ya basi soki bolingi bosala bango oyo bolingi. | قَالَ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِيٓ إِن كُنتُمۡ فَٰعِلِينَ ٧١ |
| **72.** Na bomoyi bwayo, ya sôló bango bazali na milangwa mia liwa mpona bopengwi bwa bango. | لَعَمۡرُكَ إِنَّهُمۡ لَفِي سَكۡرَتِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ٧٢ |
| **73.** Mpe lolaka ya makasi ezuaki bango na ebimeli ya moyi. | فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ مُشۡرِقِينَ ٧٣ |
| **74.** Mpe tobalusaki (mboka yango) na bangambo inso, mpe tobetiselaki bango mbula ya mabanga maye esanganaki na móto makasi. | فَجَعَلۡنَا عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهِمۡ حِجَارَةٗ مِّن سِجِّيلٍ ٧٤ |
| **75.** Ya sôló, wana nde bilembo mpona baye bazali na boyebi bakoka komona. | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡمُتَوَسِّمِينَ ٧٥ |
| **76.** Mpe ya sôló, mboka ena ezalaki lokola nzela eye eyebanaki na moto nyoso. | وَإِنَّهَا لَبِسَبِيلٖ مُّقِيمٍ ٧٦ |
| **77.** Ya sôló, wana ezali elembo mpona bandimi. | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٧٧ |
| **78.** Ya sôló, etuka ya aïkat[1] bazalaki mpe babubi. | وَإِن كَانَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأَيۡكَةِ لَظَٰلِمِينَ ٧٨ |
| **79.** Tozuaki bango mpe lokola, kasi mboka mibale oyo eyebanaki na bisika na yango awa na mokili mpe bitikalaki bilembo binene. | فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡ وَإِنَّهُمَا لَبِإِمَامٖ مُّبِينٖ ٧٩ |

1 **Aïkat**: Ezali mboka ezuami pene ya mboka ya Shuaïb.

**80.** Mpe bato ba mboka ya hijr[1] basilaki kosala batindami mabe.

وَلَقَدۡ كَذَّبَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡحِجۡرِ
ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٨٠

**81.** Mpe tolakisaki bango makamwisi ma biso kasi balandaki yango te.

وَءَاتَيۡنَٰهُمۡ ءَايَٰتِنَا فَكَانُواْ عَنۡهَا
مُعۡرِضِينَ ٨١

**82.** Mpe bazalaki kotonga bandako bia bango okati ya bangomba mpona kozala na kimia.

وَكَانُواْ يَنۡحِتُونَ مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتًا
ءَامِنِينَ ٨٢

**83.** Mpe topesaki bango etumbu na ntongo o sima ya kolamuka.

فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ مُصۡبِحِينَ ٨٣

**84.** Maye manso bazalaki na yango, bakokaki kosala na yango eloko te.

فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٨٤

**85.** Mpe tokelaki likolo na nsé, na maye manso mazuami o kati na yango mibale te sé na bosôló, mpe ya sôló, ngonga ekokokaka, limbisa bolimbisi bwa malamu.

وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا
بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۗ وَإِنَّ ٱلسَّاعَةَ لَأٓتِيَةٞۖ
فَٱصۡفَحِ ٱلصَّفۡحَ ٱلۡجَمِيلَ ٨٥

**86.** Ya sôló, Nkolo wayo azali mokeli mpe moyebi.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلۡخَلَّٰقُ ٱلۡعَلِيمُ ٨٦

**87.** Mpe tosilaki kopesa yo mikapo sambo[2] mpona kozongela yango na kotanga mbala na mbala, na kurani ya monene.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَٰكَ سَبۡعٗا مِّنَ ٱلۡمَثَانِي
وَٱلۡقُرۡءَانَ ٱلۡعَظِيمَ ٨٧

**88.** Mpe kotala te na kolula bozwi ya kitoko topesaki balisanga na bango mpona bisengo ya tango moke, koyoka pasi mpona bango te, kasi zala na komikitisa pona bandimi.

لَا تَمُدَّنَّ عَيۡنَيۡكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعۡنَا بِهِۦٓ
أَزۡوَٰجٗا مِّنۡهُمۡ وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ
وَٱخۡفِضۡ جَنَاحَكَ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٨٨

1 **Hijr**: Mboka ya ntoma Swâlih.

2 **Mikapo sambo**: Ezali suratu Al-Fâtihah (bofungoli), Esengeli na mizilima atanga yango na balosambo naye nionso.

89. Mpe loba: Ya sôló, nazali mokebisi ya polele.

وَقُلۡ إِنِّيٓ أَنَا ٱلنَّذِيرُ ٱلۡمُبِينُ ٨٩

90. Ndenge moko tokitisaki (etumbu) likolo lia bakaboli[1],

كَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَى ٱلۡمُقۡتَسِمِينَ ٩٠

91. Baye bazuaki kurani ezala eloko ya bokabwani mpe tembe kati na yango,

ٱلَّذِينَ جَعَلُواْ ٱلۡقُرۡءَانَ عِضِينَ ٩١

92. Mpe na nkombo ya Nkolo nayo, nakotunaka bango banso.

فَوَرَبِّكَ لَنَسۡـَٔلَنَّهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٩٢

93. Mpona maye bazalaki kosala.

عَمَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٩٣

94. Monisa polele maye otindami na yango, mpe pesa mokongo na basangisi (Allah).

فَٱصۡدَعۡ بِمَا تُؤۡمَرُ وَأَعۡرِضۡ عَنِ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٩٤

95. Tozali kosunga yo liboso lia baye bazali kotiola yo.

إِنَّا كَفَيۡنَٰكَ ٱلۡمُسۡتَهۡزِءِينَ ٩٥

96. Baye bazali kosangisa Allah na biloko bisusu, bakoyebaka kala te.

ٱلَّذِينَ يَجۡعَلُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَۚ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٩٦

97. Mpe tosilaki koyeba ete motema nayo ezali kokangama na ntina ya maye bazali koloba.

وَلَقَدۡ نَعۡلَمُ أَنَّكَ يَضِيقُ صَدۡرُكَ بِمَا يَقُولُونَ ٩٧

98. Mpe kumisa Nkolo wayo, mpe zala o kati ya bagumbami.

فَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ وَكُن مِّنَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٩٨

99. Mpe bondela Nkolo wayo, kino bosôló bokoyelaka yo[2].

وَٱعۡبُدۡ رَبَّكَ حَتَّىٰ يَأۡتِيَكَ ٱلۡيَقِينُ ٩٩

---

1 **Bakaboli**: Ezali baye bakabolaki kurani.

2 **Bosôló bokoyelaka yo**: Elakisi: Liwa.

# SURATU 16 - AN-NAHL
*(BA NZOI)*




128 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah* wa *boboto atonda ngolu*

1. Mokano mwa Allah ezali koya, kasi bowelisa yango te. Nkembo naye azali likolo koleka na maye bazali kosangisa ye na yango.

2. Azali kokitisa ba anzelu na emoniseli (buku) na mokano naye, likolo ya moto oyo alingi kati ya bawumbu naye ete: Bokebisa ete ezali na nzambe mosusu te ya kobondela na bosôló sé ngai, na yango bobanga ngai.

3. Akela likolo na mabele na bosôló, azali likolo lia baye bazali kosangisa (ye).

4. Akeli moto na litanga ya mayi (ya mokongo), sima na yango moto akomi kotia tembe.

5. Mpe akeli mpona bino bibwele, na yango bozali kozua ba mposo pona kosala bilamba na ba bolamu misusu, mpe misusu pona kolia.

6. Mpe esepelisaka bino na bonzenga tango bozongisaka yango na ndako na pokwa, mpe

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

أَتَىٰٓ أَمۡرُ ٱللَّهِ فَلَا تَسۡتَعۡجِلُوهُۚ سُبۡحَٰنَهُۥ
وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ١

يُنَزِّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ بِٱلرُّوحِ مِنۡ أَمۡرِهِۦ عَلَىٰ
مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦٓ أَنۡ أَنذِرُوٓاْ أَنَّهُۥ
لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱتَّقُونِ ٢

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۚ تَعَٰلَىٰ
عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٣

خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ مِن نُّطۡفَةٍ فَإِذَا هُوَ
خَصِيمٌ مُّبِينٌ ٤

وَٱلۡأَنۡعَٰمَ خَلَقَهَاۖ لَكُمۡ فِيهَا دِفۡءٌ
وَمَنَٰفِعُ وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٥

وَلَكُمۡ فِيهَا جَمَالٌ حِينَ تُرِيحُونَ
وَحِينَ تَسۡرَحُونَ ٦

tango bobimisaka yango (na tongo) mpona kolia matiti.

وَتَحۡمِلُ أَثۡقَالَكُمۡ إِلَىٰ بَلَدٖ لَّمۡ تَكُونُواْ بَٰلِغِيهِ إِلَّا بِشِقِّ ٱلۡأَنفُسِۚ إِنَّ رَبَّكُمۡ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٧

7. Mpe (bisusu) bizali komemela bino mikumba kokende na yango mboka bisusu biye bizali pasi mpona bino kokoma. Ya sôló, Nkolo wa bino azali wa ngolu atonda mawa.

وَٱلۡخَيۡلَ وَٱلۡبِغَالَ وَٱلۡحَمِيرَ لِتَرۡكَبُوهَا وَزِينَةٗۚ وَيَخۡلُقُ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٨

8. Mpe bampunda na ba bighal[1] na ba hamir[2] mpo bomatela yango na botamboli, mpe misusu mizali sé kaka mpona bonzenga. Mpe azali kokela maye bino boyebi te.

وَعَلَى ٱللَّهِ قَصۡدُ ٱلسَّبِيلِ وَمِنۡهَا جَآئِرٞۚ وَلَوۡ شَآءَ لَهَدَىٰكُمۡ أَجۡمَعِينَ ٩

9. Allah nde alakisaka nzela ya semba na bolamu naye. Kasi soki alingaki, nde akambi bino banso na nzela ya semba.

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗۖ لَّكُم مِّنۡهُ شَرَابٞ وَمِنۡهُ شَجَرٞ فِيهِ تُسِيمُونَ ١٠

10. Yende akitisaka mayi kowuta na mapata mpona komela, mpe ezali kobotisa matiti na milona oyo bozali koleisa na yango bibwele,

يُنۢبِتُ لَكُم بِهِ ٱلزَّرۡعَ وَٱلزَّيۡتُونَ وَٱلنَّخِيلَ وَٱلۡأَعۡنَٰبَ وَمِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ١١

11. Azali kobotisela bino milona mizali kobimisa nzete ya zaïtûn[3] mpe nzete ya tamru na a'nâb[4] na bambuma ya ndenge na ndenge. Ya sôló, wana ezali elembo mpo bato basosolo.

---

1 **Bighal**: Ezali bosangani ya mpunda na aane ebotaka yango.

2 **Hamir**: Ezali ba niama oyo bamatelaka, ezuamaka mingi na ba mboka ya esobe. Na lopoto (ânes).

3 **Zaïtûn**: Botala: suratu Al-An'âm: 99, 141.

4 **A'nâb**: Botala: suratu Al-An'âm: 99, 141.

**12.** Mpe atieli bino butu na mokolo na moyi na sanza mpe na minzoto mizali kotambola na mitindo mia ye. Ya sôló, wana ezali bilembo mpo bato bakoka koyeba.

وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ ۖ وَٱلنُّجُومُ مُسَخَّرَٰتٌۢ بِأَمْرِهِۦٓ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Mpe oyo akeli mpona bino o kati na mokili ezali na balangi ebele. Ya sôló, wana ezali elembo mpo bato bakoka kokanisa.

وَمَا ذَرَأَ لَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ مُخْتَلِفًا أَلْوَٰنُهُۥٓ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Mpe ye nde akeli ebale, okati na yango bozali kozua misuni ya kitoko ya kolia, mpe bozali kozua okati na yango bonzenga ya molato, mpe okomona masuwa ya minene mazali koleka na ebale na lokito ya makasi, mpo ete boluka mapamboli naye, mpe mpo ete na yango bokoka kotondo (ye).

وَهُوَ ٱلَّذِى سَخَّرَ ٱلْبَحْرَ لِتَأْكُلُوا۟ مِنْهُ لَحْمًا طَرِيًّا وَتَسْتَخْرِجُوا۟ مِنْهُ حِلْيَةً تَلْبَسُونَهَا ۖ وَتَرَى ٱلْفُلْكَ مَوَاخِرَ فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Mpe apika bangomba o kati na mabele mpona boningani na yango esala bino mabe te, mpe mingala na banzela, mpo bokoka kokambama.

وَأَلْقَىٰ فِى ٱلْأَرْضِ رَوَٰسِىَ أَن تَمِيدَ بِكُمْ وَأَنْهَٰرًا وَسُبُلًا لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Mpe na bilembo bisusu (bizali kolakisa bino nzela), ndenge moko minzoto mpo ete babunga te.

وَعَلَٰمَٰتٍ ۚ وَبِٱلنَّجْمِ هُمْ يَهْتَدُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Boye, oyo akelaka azali lokola oyo akelaka te? Boye bozali kokanisa te?

أَفَمَن يَخْلُقُ كَمَن لَّا يَخْلُقُ ۗ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Mpe soki bolingi kotanga bolamu bwa Allah, bokokoka koyeba motango mwa yango te, ya sôló

وَإِن تَعُدُّوا۟ نِعْمَةَ ٱللَّهِ لَا تُحْصُوهَآ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٨﴾

Allah azali molimbisi atonda ngolu.

**19.** Mpe Allah ayebi maye bozali kobomba na maye bozali komonisa polele.

وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا
تُعۡلِنُونَ ١٩

**20.** Na baye wana bazali kobondela basusu mpe kotika Allah bakela eloko te, mpe bango bakelama.

وَٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَا
يَخۡلُقُونَ شَيۡـٔٗا وَهُمۡ يُخۡلَقُونَ ٢٠

**21.** Bazali bakufi kasi bazali na bomoyi te, mpe bayebi te mokolo nini bakosekwisama.

أَمۡوَٰتٌ غَيۡرُ أَحۡيَآءٖۖ وَمَا يَشۡعُرُونَ أَيَّانَ
يُبۡعَثُونَ ٢١

**22.** Nzambe wa bino (Allah) azali Nzambe sé moko ya kobondela na bosôló, mpe baye bazali kondima na mokolo mwa suka te, mitema mia bango miboya bomoko bwa Allah, mpe batondi na lolendo.

إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۚ فَٱلَّذِينَ لَا
يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ قُلُوبُهُم مُّنكِرَةٞ وَهُم
مُّسۡتَكۡبِرُونَ ٢٢

**23.** Ezali na tembe te ete Allah ayebi maye bazali kobomba na maye bazali komonisa polele, ya sôló ye alingaka bato ya lolendo te.

لَا جَرَمَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا يُسِرُّونَ
وَمَا يُعۡلِنُونَۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ
ٱلۡمُسۡتَكۡبِرِينَ ٢٣

**24.** Mpe soki batuni bango, nini Nkolo wa bino akitisa? Bakolobaka: Ezali masapo makala.

وَإِذَا قِيلَ لَهُم مَّاذَآ أَنزَلَ رَبُّكُمۡ قَالُوٓاْ
أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٤

**25.** Mpo été mokolo mwa suka bamema mikumba mia bango mibimba, na mikumba ya baye bango babungisaki na kozanga mayele. Boye ezali mabe te mikumba ya motindo oyo!

لِيَحۡمِلُوٓاْ أَوۡزَارَهُمۡ كَامِلَةٗ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ
وَمِنۡ أَوۡزَارِ ٱلَّذِينَ يُضِلُّونَهُم بِغَيۡرِ
عِلۡمٍۗ أَلَا سَآءَ مَا يَزِرُونَ ٢٥

**26.** Baye balekaki liboso na bango basilaka kosala likita ya mabe, mpe Allah abetaki na nsé ya misisa ya ndako na bango mpe likolo na yango ekwelaki bango mpe etumbu ezuaki bango o esika bazalaki kokanisa te.

قَدْ مَكَرَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَأَتَى ٱللَّهُ
بُنْيَـٰنَهُم مِّنَ ٱلْقَوَاعِدِ فَخَرَّ عَلَيْهِمُ
ٱلسَّقْفُ مِن فَوْقِهِمْ وَأَتَىٰهُمُ ٱلْعَذَابُ
مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ٢٦

**27.** Sima o mokolo mwa suka, akokitisa bango na kosila lokumu, (na lolenge ya mabe) mpe sima akolobaka na bango ete: Wapi bambanda na ngai oyo bozalaki kobunda mpona bango? Bato ya mayele bakolobaka été; ya sôló, mabe ekokitisama lelo epai ya bapagano.

ثُمَّ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ يُخْزِيهِمْ وَيَقُولُ أَيْنَ
شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ كُنتُمْ تُشَـٰٓقُّونَ فِيهِمْ
قَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ إِنَّ ٱلْخِزْىَ
ٱلْيَوْمَ وَٱلسُّوٓءَ عَلَى ٱلْكَـٰفِرِينَ ٢٧

**28.** Baye ba anzelu babomaka bango mpona bobubi bwa bango moko, na yango bakokitisama, mpe bakolobaka: Tozalaki kosala mabe te, kasi Allah ayebi maye bozalaki kosala.

ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلْمَلَـٰٓئِكَةُ ظَالِمِىٓ
أَنفُسِهِمْ ۖ فَأَلْقَوُا۟ ٱلسَّلَمَ مَا كُنَّا نَعْمَلُ
مِن سُوٓءٍ ۚ بَلَىٰٓ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِمَا كُنتُمْ
تَعْمَلُونَ ٢٨

**29.** Bokota na bikuke ya lifelo, libela kati na yango, etumbu kani ya mabe eye bato ya lolendo bakozuaka!

فَٱدْخُلُوٓا۟ أَبْوَٰبَ جَهَنَّمَ خَـٰلِدِينَ فِيهَا ۖ
فَلَبِئْسَ مَثْوَى ٱلْمُتَكَبِّرِينَ ٢٩

**30.** Mpe babangi Allah bakotunama été: Eloko nini Nkolo wa bino akitisi? Bakolobaka: Bolamu, mpona baye babongisaki na bomoi ya nsé na kosala bolamu, kasi efandelo ya mokolo mwa suka nde ezali kitoko koleka, oyo

۞ وَقِيلَ لِلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ مَاذَآ أَنزَلَ
رَبُّكُمْ ۚ قَالُوا۟ خَيْرًا ۗ لِّلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ فِى
هَـٰذِهِ ٱلدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۚ وَلَدَارُ ٱلْـَٔاخِرَةِ خَيْرٌ ۚ
وَلَنِعْمَ دَارُ ٱلْمُتَّقِينَ ٣٠

nde ndako ya malamu mpona babangi.

**31.** Lola ya edeni o esika bakokotaka, mingala mizali kolekisa mayi o nsé na yango, bakozwaka o kati na yango manso bakolingaka. Ndenge wana nde Allah afutaka babangi.

جَنَّٰتُ عَدۡنٖ يَدۡخُلُونَهَا تَجۡرِي مِن
تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ لَهُمۡ فِيهَا مَا يَشَآءُونَۚ
كَذَٰلِكَ يَجۡزِي ٱللَّهُ ٱلۡمُتَّقِينَ ٣١

**32.** Baye ba anzelu bakobomaka wana bazali peto, bakolobaka: Boboto ezala likolo na bino, bokoto o kati ya lola engebene na maye ya malamu bozalaki kosala.

ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ طَيِّبِينَ
يَقُولُونَ سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمُ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ
بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٣٢

**33.** Boye bazali kozela été ba anzelu bayela bango to mokano ya Nkolo wayo eya? Lolenge wana nde baye bazalaki liboso basalaki, mpe Allah abubaki bango te kasi bango moko nde bamibubaki.

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ
أَوۡ يَأۡتِيَ أَمۡرُ رَبِّكَۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ ٱلَّذِينَ
مِن قَبۡلِهِمۡۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ وَلَٰكِن
كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٣٣

**34.** Mpe bazuaki mabe mpona maye basalaki, mpe maye bazalaki kotiola mazingaki bango o bisika binso.

فَأَصَابَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا عَمِلُواْ وَحَاقَ
بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٤

**35.** Pe baye bazali kosangisa (Allah) balobi été: Soki Allah alingaki nde tobondelaki eloko mosusu te sé ye, ezala biso na batata na biso, nde topekisaki mpe eloko na esika naye te, lolenge wana nde baye balekaki liboso na bango bazalaki kosala, nde mpona batindami ezali sé kokomisa sango polele te?

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ لَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا
عَبَدۡنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَيۡءٖ نَّحۡنُ وَلَآ
ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمۡنَا مِن دُونِهِۦ مِن
شَيۡءٖۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ
فَهَلۡ عَلَى ٱلرُّسُلِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٣٥

**36.** Mpe tosilaki kotinda na umma[1] nyonso motindami, mpo ayebisa bato naye été: Babondela Allah mpe bozala mosika na motomboki[2], kati na bango Allah akambaki, mpe kati na bango basusu libungi ekokisamaki likolo na bango. Botambola o kati ya mokili botala ndenge esukela baye baboyaki kondima.

وَلَقَدۡ بَعَثۡنَا فِي كُلِّ أُمَّةٖ رَّسُولًا أَنِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱجۡتَنِبُواْ ٱلطَّٰغُوتَۖ
فَمِنۡهُم مَّنۡ هَدَى ٱللَّهُ وَمِنۡهُم مَّنۡ
حَقَّتۡ عَلَيۡهِ ٱلضَّلَٰلَةُۚ فَسِيرُواْ فِي
ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ
ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٣٦

**37.** Ata ozali kosala ndenge nyoso mpo bakambama, ya sôló, Allah akambaka baye babunga te mpe bakozua moto ya kosalisa mpe kolongisa bango te.

إِن تَحۡرِصۡ عَلَىٰ هُدَىٰهُمۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ
لَا يَهۡدِي مَن يُضِلُّۖ وَمَا لَهُم مِّن
نَّٰصِرِينَ ٣٧

**38.** Mpe bazali kolapa na nkombo ya Allah polele été: Allah akosekwisa bawa te. Nzoka nde wana ezali elaka ya bosôló epai naye, kasi ebele ya bato bazali koyeba te.

وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَا
يَبۡعَثُ ٱللَّهُ مَن يَمُوتُۚ بَلَىٰ وَعۡدًا
عَلَيۡهِ حَقّٗا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا
يَعۡلَمُونَ ٣٨

**39.** Mpo alimbola mpona bango maye bakokesene na yango, mpe bapengwi bayeba ete ya sôló, bango bazalaki kokosa.

لِيُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِي يَخۡتَلِفُونَ فِيهِ
وَلِيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّهُمۡ كَانُواْ
كَٰذِبِينَ ٣٩

**40.** Ya sôló, tango tolingaka eloko, tokolobaka sé liloba moko: Zala; mpe ezalisami.

إِنَّمَا قَوۡلُنَا لِشَيۡءٍ إِذَآ أَرَدۡنَٰهُ أَن نَّقُولَ
لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٤٠

---

1 **Umma**: Elakisi: Etuka, botala lisusu na suratu Al-Baqarah mokapo: 128.

2 **Motomboki**: Ezali eloko to moto nionso bazali kobondela ye mpe asepeli na mabondeli wana, mpe asepeli balanda ye na batosa ye na esika ya Allah, elingi mpe lisusu koloba: Kosambisa na mibeko oyo ezali ya Allah te mpe ya motindami naye te, botala na suratu Al-Mâ-idah: Mokapo: 60, An-Nisâ: 51, 60, 76, mpe Al-Baqarah: 256, 257.

**41.** Mpe baye batikaki (makkah) bakei na (madinah) na tango eye basilaki kobubama, tokofandisa bango na mokili ya bomoi ya kitoko. Kasi lifuta ya lola ezali monene soki bayebaki.

وَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ فِي ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا ظُلِمُواْ لَنُبَوِّئَنَّهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٗۖ وَلَأَجۡرُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٤١

**42.** Baye bakangaki mitema mpe batiaki elikia epai ya Nkolo wa bango.

ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٤٢

**43.** Mpe totindaki yambo nayo te, sé mibali baye tokitiselaki bango emoniseli, botuna baye bayebi soki bozali na boyebi te.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ إِلَيۡهِمۡۖ فَسۡـَٔلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلذِّكۡرِ إِن كُنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٤٣

**44.** (Totindaki bango) na bilembo bia polele, na babuku ensantu, mpe tokitisi epai nayo buku mpo été: Olimbolela bato maye makiteli bango mpo basosolo.

بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِۗ وَأَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلذِّكۡرَ لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ إِلَيۡهِمۡ وَلَعَلَّهُمۡ يَتَفَكَّرُونَ ٤٤

**45.** Kasi mpona baye bazalaki kosala likita ya mabe, bazali na ebateli moko te sé Allah azindisa bango na mabele to etumbu eyela bango o esika nyoso oyo bakoyeba te?

أَفَأَمِنَ ٱلَّذِينَ مَكَرُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَخۡسِفَ ٱللَّهُ بِهِمُ ٱلۡأَرۡضَ أَوۡ يَأۡتِيَهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَشۡعُرُونَ ٤٥

**46.** To mpe ezua bango na ngonga ya misala na bango mpo bazua nzela ya kokima te.

أَوۡ يَأۡخُذَهُمۡ فِي تَقَلُّبِهِمۡ فَمَا هُم بِمُعۡجِزِينَ ٤٦

**47.** To bobangi (bwa makasi kowuta epai ya Nkolo wa bango ezua bango) ya sôló, Nkolo wa bino azali na ngolu atonda mawa.

أَوۡ يَأۡخُذَهُمۡ عَلَىٰ تَخَوُّفٖ فَإِنَّ رَبَّكُمۡ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٌ ٤٧

**48.** Boye bazali komona te ete maye manso Allah akela, bililingi na yango bitelama alima na ngambu ya loboko ya mobali mpe na loboko ya mwasi, nyoso bizali kofukamela Allah na limemia mpe nakomikitisa?

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَىٰ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ مِن شَىْءٍ
يَتَفَيَّؤُا۟ ظِلَـٰلُهُۥ عَنِ ٱلْيَمِينِ وَٱلشَّمَآئِلِ
سُجَّدًا لِّلَّهِ وَهُمْ دَٰخِرُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Bikelamu binso o likolo mpe na nsé bizali kogumbamela Allah, banyama mpe ba anzelu mpe bazali kosala lolendo te.

وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَا فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَمَا فِى
ٱلْأَرْضِ مِن دَآبَّةٍ وَٱلْمَلَـٰٓئِكَةُ وَهُمْ لَا
يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Bazali kobanga Nkolo wa bango oyo azali o likolo lia bango, mpe basalaka maye akotindaka bango.

يَخَافُونَ رَبَّهُم مِّن فَوْقِهِمْ وَيَفْعَلُونَ مَا
يُؤْمَرُونَ ۩ ﴿٥٠﴾

**51.** Mpe Allah alobi: Bozua banzambe babale te. Kasi ya sôló, ye azali sé nzambe moko ya sôló asengeli na mabondeli, bobanga sé ngaï.

۞ وَقَالَ ٱللَّهُ لَا تَتَّخِذُوٓا۟ إِلَـٰهَيْنِ ٱثْنَيْنِ ۖ
إِنَّمَا هُوَ إِلَـٰهٌ وَٰحِدٌ فَإِيَّـٰىَ فَٱرْهَبُونِ ﴿٥١﴾

**52.** Mpe manso mazuami o nsé mpe o likolo mazali ya ye, mpe limemia nyoso ezali ya ye. Na yango, boye bokobanga eloko mosusu kotika Allah?

وَلَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَهُ
ٱلدِّينُ وَاصِبًا ۚ أَفَغَيْرَ ٱللَّهِ تَتَّقُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Mpe binso bia malamu biye bozali na yango eutaka sé epai ya Allah. Sima soki mabe mazui bino, bokobelelaka sé ye na mongongo ya makasi.

وَمَا بِكُم مِّن نِّعْمَةٍ فَمِنَ ٱللَّهِ ۖ ثُمَّ إِذَا
مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فَإِلَيْهِ تَجْـَٔرُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Mpe soki alongoli mabe mana likolo lia bino, okomona basusu kati na bino babandi kosangisa Nkolo wa bango.

ثُمَّ إِذَا كَشَفَ ٱلضُّرَّ عَنكُمْ إِذَا فَرِيقٌ
مِّنكُم بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Bazali kopengwa na maye topesaki bango. Bosakana na mwa tango moke, bokoyeba kala mingi te.

لِيَكۡفُرُواْ بِمَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡۚ فَتَمَتَّعُواْ
فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٥٥

**56.** Mpe bazali kolongola ndambu ya bozui oyo topesi bango mpona kopesa yango na banzambe ya bikeko oyo bayebi te. Na nkombo ya Allah; bokotunama na maye bozali kosala.

وَيَجۡعَلُونَ لِمَا لَا يَعۡلَمُونَ نَصِيبٗا مِّمَّا
رَزَقۡنَٰهُمۡۗ تَٱللَّهِ لَتُسۡـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمۡ
تَفۡتَرُونَ ٥٦

**57.** Mpe bazali kopesa Allah bana basi, nkembo naye! Kasi bazali komipesa oyo bango moko balingi.

وَيَجۡعَلُونَ لِلَّهِ ٱلۡبَنَٰتِ سُبۡحَٰنَهُۥ وَلَهُم
مَّا يَشۡتَهُونَ ٥٧

**58.** Mpe soki bapesi moko wa bango sango ya mbotama ya mwana mwasi, abebisi elongi naye mpe atondisi yango na mpizoli.

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِٱلۡأُنثَىٰ ظَلَّ وَجۡهُهُۥ
مُسۡوَدّٗا وَهُوَ كَظِيمٞ ٥٨

**59.** Akomi kokima bato na kobombama, mpona sango ya mabe oyo ekomeli ye, abatela mwana wana na nsoni azali na yango to akotisa ye na mabele? Ezaleli mabe ya motindo boye!

يَتَوَٰرَىٰ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ مِن سُوٓءِ مَا بُشِّرَ
بِهِۦٓۚ أَيُمۡسِكُهُۥ عَلَىٰ هُونٍ أَمۡ يَدُسُّهُۥ فِي
ٱلتُّرَابِۗ أَلَا سَآءَ مَا يَحۡكُمُونَ ٥٩

**60.** Mpona baye bazali kondima na mokolo mwa suka te, bapesi ndakisa ya mabe, kasi ndakisa ya likolo koleka ezali ya Allah, mpe azali na bokasi atonda bwanya.

لِلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ مَثَلُ
ٱلسَّوۡءِۖ وَلِلَّهِ ٱلۡمَثَلُ ٱلۡأَعۡلَىٰۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ
ٱلۡحَكِيمُ ٦٠

**61.** Soki Allah alingaki kopesa etumbu na bato mpona mabe na bango, nde ata ekelamo moko te

وَلَوۡ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِظُلۡمِهِم مَّا
تَرَكَ عَلَيۡهَا مِن دَآبَّةٖ وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمۡ

elingaki kotikala na nsé. Kasi azali kozelisa bango kino mokano mokokokisama, mpe soki tango yango ekoki, bakozongisa yango sima te mpe bakopusa yango liboso te.

إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّىۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمۡ لَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ سَاعَةً وَلَا يَسۡتَقۡدِمُونَ ٦١

62. Mpe bazali kobonzela Allah maye bango moko bazali kolinga yango te, mpe bazali kobimisa lokuta na minoko mia bango été: Bakozala na lifuta lia kitoko. Esika na bango ekozala na móto mpe bakozala bato ya liboso ya komema bango noki noki.

وَيَجۡعَلُونَ لِلَّهِ مَا يَكۡرَهُونَۚ وَتَصِفُ أَلۡسِنَتُهُمُ ٱلۡكَذِبَ أَنَّ لَهُمُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ لَا جَرَمَ أَنَّ لَهُمُ ٱلنَّارَ وَأَنَّهُم مُّفۡرَطُونَ ٦٢

63. Na nkombo ya Allah, tosilaki kotinda (bantoma) na bituka ebele liboso nayo, kasi satana abongiselaki bango misala ya mabe, mpe ye azali mokonzi wa bango lelo, kasi mokolo ya lobi bakozala na etumbu ya makasi.

تَٱللَّهِ لَقَدۡ أَرۡسَلۡنَآ إِلَىٰٓ أُمَمٖ مِّن قَبۡلِكَ فَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَعۡمَٰلَهُمۡ فَهُوَ وَلِيُّهُمُ ٱلۡيَوۡمَ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٦٣

64. Mpe tokitiselaki yo buku sé mpo olimbola bango malamu maye bazali na bokeseni na yango, mpe mpo ezala bokambi mpe ngolu mpona bandimi.

وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّا لِتُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِي ٱخۡتَلَفُواْ فِيهِ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٦٤

65. Mpe Allah akitisi mayi kowuta o likolo, mpe azali kopesa bomoyi na mabele o sima ya kokufa na yango. Ya sôló, wana nde elembo mpona baye bazali koyoka.

وَٱللَّهُ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَآۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَسۡمَعُونَ ٦٥

**66.** Mpe ya sôló, mpona bibwele, ezali liteya monene mpona bino, tozali komelisa bino biloko biye bizali na mabumu na yango bisangani na makila, mpe ebimisi miliki ya kitoko mpe elengi mpona komelisa bino.

وَإِنَّ لَكُمْ فِي ٱلْأَنْعَٰمِ لَعِبْرَةً ۖ نُّسْقِيكُم
مِّمَّا فِي بُطُونِهِۦ مِنۢ بَيْنِ فَرْثٍ وَدَمٍ
لَّبَنًا خَالِصًا سَآئِغًا لِّلشَّٰرِبِينَ ٦٦

**67** Mpe kowuta na mbuma ya Naghil[1] na a'nâb[2] biye bozali kozua bilei na masanga kitoko. Ya sôló, wana ezali elembo mpona bato bakoka koyeba.

وَمِن ثَمَرَٰتِ ٱلنَّخِيلِ وَٱلْأَعْنَٰبِ
تَتَّخِذُونَ مِنْهُ سَكَرًا وَرِزْقًا حَسَنًا ۗ إِنَّ
فِي ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ٦٧

**68.** Mpe Nkolo wayo akitisaki mayele epai ya ba nzoi été: Bozua bisika ya kofanda na bangomba mpe okati ya banzete, to mpe bisika bisusu oyo bato basali.

وَأَوْحَىٰ رَبُّكَ إِلَى ٱلنَّحْلِ أَنِ ٱتَّخِذِي
مِنَ ٱلْجِبَالِ بُيُوتًا وَمِنَ ٱلشَّجَرِ وَمِمَّا
يَعْرِشُونَ ٦٨

**69.** Mpe sima bolia bambuma nyonso mpe bolanda ba nzela ya Nkolo wa bino oyo atieli bino yango na bolembu, na mabumu na yango, mafuta ezali kobima ya balangi ndenge na ndenge mpe elengi mpona komela, mpe na kati na yango ezali libiki mpona bato. Ya sôló, wana ezali elembo mpona bato bakoka kososola.

ثُمَّ كُلِي مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ فَٱسْلُكِي سُبُلَ
رَبِّكِ ذُلُلًا ۚ يَخْرُجُ مِنۢ بُطُونِهَا شَرَابٌ
مُّخْتَلِفٌ أَلْوَٰنُهُۥ فِيهِ شِفَآءٌ لِّلنَّاسِ ۗ إِنَّ
فِي ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ٦٩

**70.** Allah nde akelaki bino mpe ye nde akoboma bino. Mpe basusu kati na bino apesi bango bomoi molai kino akomi mobange

وَٱللَّهُ خَلَقَكُمْ ثُمَّ يَتَوَفَّىٰكُمْ ۚ وَمِنكُم
مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرْذَلِ ٱلْعُمُرِ لِكَيْ لَا يَعْلَمَ
بَعْدَ عِلْمٍ شَيْـًٔا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ٧٠

1 **Naghil**: Nzete ya tamru.
2 **A'nâb**: Ezali ba mbuma ya mike mike baliaka.

makasi azali koyeba lisusu eloko te. Ya sôló, Allah azali moyebi atonda na makoki.

**71.** Allah atomboli basusu kati na bino likolo ya baninga mpona bozui. Kasi baye bazali na yango, esengeli na bango kopesa na baye bazali na nsé na bango, (bazangi) mpo été bakokana. Boye bakowangana bolamu ya Allah?

وَٱللَّهُ فَضَّلَ بَعْضَكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ
فِى ٱلرِّزْقِ ۚ فَمَا ٱلَّذِينَ فُضِّلُوا۟ بِرَآدِّى
رِزْقِهِمْ عَلَىٰ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُمْ فَهُمْ
فِيهِ سَوَآءٌ ۚ أَفَبِنِعْمَةِ ٱللَّهِ يَجْحَدُونَ ٧١

**72.** Allah apesa bino basi baye bawuti na bino moko. Mpe basi ba bino bazali kobotela bino bana na bankoko, mpe apesi bino bozui kitoko, boye bazali kondima na mabe mpe bazali kopengwa na bolamu ya Allah?

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ
أَزْوَٰجًا وَجَعَلَ لَكُم مِّنْ أَزْوَٰجِكُم
بَنِينَ وَحَفَدَةً وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ ۚ
أَفَبِٱلْبَٰطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَتِ ٱللَّهِ هُمْ
يَكْفُرُونَ ٧٢

**73.** Mpe batiki Allah bazali kobondela eloko oyo ekopesa bango bilei kowuta na likolo te mpe na nsé te, kasi bakokoka eloko moko te.

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ
لَهُمْ رِزْقًا مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ شَيْـًٔا
وَلَا يَسْتَطِيعُونَ ٧٣

**74.** Mpe bokokisa Allah na eloko te. Ya sôló, Allah ayebi kasi bino boyebi te.

فَلَا تَضْرِبُوا۟ لِلَّهِ ٱلْأَمْثَالَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ
وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ٧٤

**75.** Allah asilaki kobeta ndakisa ya mowumbu oyo azali epai ya Nkolo waye azali kokoka kosala eloko te, na oyo topesi ye bozui ya malamu mpe bozui wana azali kobimisa yango mpona Allah, na kobombama mpe na polele. Boye

۞ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا عَبْدًا مَّمْلُوكًا لَّا
يَقْدِرُ عَلَىٰ شَىْءٍ وَمَن رَّزَقْنَٰهُ مِنَّا رِزْقًا
حَسَنًا فَهُوَ يُنفِقُ مِنْهُ سِرًّا وَجَهْرًا ۖ هَلْ
يَسْتَوُۥنَ ۚ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا
يَعْلَمُونَ ٧٥

bakokani? Lokumu na Allah, kasi ebele kati na bango bazali koyeba te.

76. Mpe Allah abeti ndakisa ya mibali mibale, moko alobaka te, mpe asalaka eloko te, makambo manso mazali kosalama sé na mitindo mia Nkolo waye, soki atindi ye asalaka bolamu te. Boye bazali lolenge moko na oyo azali kotinda na bosembo mpe azali na nzela ya semba?

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا رَّجُلَيْنِ أَحَدُهُمَآ
أَبْكَمُ لَا يَقْدِرُ عَلَىٰ شَىْءٍ وَهُوَ كَلٌّ
عَلَىٰ مَوْلَىٰهُ أَيْنَمَا يُوَجِّههُّ لَا يَأْتِ بِخَيْرٍ
هَلْ يَسْتَوِى هُوَ وَمَن يَأْمُرُ بِٱلْعَدْلِ
وَهُوَ عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٧٦

77. Mabombami ya likolo na ya nsé ezali ya Allah. Mpe mpona mokolo ya suka ekozala lokola kobuka miso to mpe ezali pene koleka oyo wana. Ya sôló, Allah azali na makoki likolo ya biloko binso.

وَلِلَّهِ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَمَآ
أَمْرُ ٱلسَّاعَةِ إِلَّا كَلَمْحِ ٱلْبَصَرِ أَوْ هُوَ
أَقْرَبُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٧٧

78. Mpe Allah nde oyo abimisaka bino o kati ya mabumu ya bamama ba bino boyebi eloko te, mpe atiyeli bino boyoki na bomoni na mitema mpo bokoka kotondo.

وَٱللَّهُ أَخْرَجَكُم مِّنۢ بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ
لَا تَعْلَمُونَ شَيْـًٔا وَجَعَلَ لَكُمُ
ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ وَٱلْأَفْـِٔدَةَ لَعَلَّكُمْ
تَشْكُرُونَ ٧٨

79. Boye bozali komona te ete! Ba ndeke baye bazali kopumbwa o likolo, eloko ya kosimba bango ezali te sé Allah? Ya sôló, wana ezali elembo mpo bato bakoka kondima.

أَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَى ٱلطَّيْرِ مُسَخَّرَٰتٍ فِى جَوِّ
ٱلسَّمَآءِ مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا ٱللَّهُ ۗ إِنَّ فِى
ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٧٩

**80.** Allah nde atiela bino bandako ezala esika ya kovanda, mpe apesi bino ba ndako misusu oyo esalami na mposo ya nyama bomemaka yango na tango ya mobembo, mpe botelemisaka yango na bopemi na bino na nzela, mpe as'wâfi[1] na yango, mpe aw'bâri[2] na yango, mpe ach'âri[3] na yango, ezali biloko oyo ezali kosalisa bino mpe bozali kosepela na yango kino tango eye eyebani.

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنۢ بُيُوتِكُمۡ
سَكَنٗا وَجَعَلَ لَكُم مِّن جُلُودِ ٱلۡأَنۡعَٰمِ
بُيُوتٗا تَسۡتَخِفُّونَهَا يَوۡمَ ظَعۡنِكُمۡ وَيَوۡمَ
إِقَامَتِكُمۡ وَمِنۡ أَصۡوَافِهَا وَأَوۡبَارِهَا
وَأَشۡعَارِهَآ أَثَٰثٗا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٖ ٨٠

**81.** Mpe na maye Allah akela, atieli bino bililingi mpe atieli bino bisika ya kobatama na bangomba, mpe apesi bino bilamba bizala kobatela bino na molunge, mpe misusu mizali makasi mikobatelaka bino na makambo na bino moko ya botomboki. Ndenge wana nde (Allah) azali kokokisa bolamu naye likolo lia bino mpo bokoka kotosa (komisokia).

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّمَّا خَلَقَ ظِلَٰلٗا
وَجَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلۡجِبَالِ أَكۡنَٰنٗا
وَجَعَلَ لَكُمۡ سَرَٰبِيلَ تَقِيكُمُ ٱلۡحَرَّ
وَسَرَٰبِيلَ تَقِيكُم بَأۡسَكُمۡۚ كَذَٰلِكَ
يُتِمُّ نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكُمۡ لَعَلَّكُمۡ
تُسۡلِمُونَ ٨١

**82.** Soki baboyi bapesi mikongo, ya sôló penza, yo ozali na eloko mosusu te sé okomisa sango ya polele.

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡكَ ٱلۡبَلَٰغُ
ٱلۡمُبِينُ ٨٢

1 **As'wâfi**: Ezali nkunza ya ba mêmê.
2 **Aw'bâri**: Ezali nkunza ya ba ibili (chameaux).
3 **Ach'âri**: Ezali nkunza ya ba ntaba.

**83.** Bazali koyeba bolamu bwa Allah kasi bazali koboya yango, mpe ebele kati na bango bazali bapengwi.

يَعۡرِفُونَ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ ثُمَّ يُنكِرُونَهَا وَأَكۡثَرُهُمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٣

**84.** (Mpe kanisa) mokolo moye tokobimisa umma[1] nionso na nzeneneke likolo na bango, mpe bapengwi bakozala na ndingisa te ya kosenga bolimbisi mpe bakotunama te mpona kozongela (makambo maye basalaki oyo epesaki Allah kanda).

وَيَوۡمَ نَبۡعَثُ مِن كُلِّ أُمَّةٖ شَهِيدٗا ثُمَّ لَا يُؤۡذَنُ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ وَلَا هُمۡ يُسۡتَعۡتَبُونَ ٨٤

**85.** Mpe tango bato mabe bakomona etumbu, bakokutolaka bango ata moke te mpe bakozelisaka bango te.

وَإِذَا رَءَا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلۡعَذَابَ فَلَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمۡ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٨٥

**86.** Mpe soki basangisi nzambe bamoni basangani na bango, bakolobaka: Oh Nkolo wa biso! Tala baye tozalaki kokumisa bango na esika nayo. Kasi bango bakoyanolaka bango: Ya sôló penza, bozali babuki lokuta!

وَإِذَا رَءَا ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ شُرَكَآءَهُمۡ قَالُواْ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ شُرَكَآؤُنَا ٱلَّذِينَ كُنَّا نَدۡعُواْ مِن دُونِكَۖ فَأَلۡقَوۡاْ إِلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلَ إِنَّكُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٨٦

**87.** Mpe o mokolo mona bakotosaka Allah, mpe maye bazalaki kosala ya mabe bakobungisaka yango.

وَأَلۡقَوۡاْ إِلَى ٱللَّهِ يَوۡمَئِذٍ ٱلسَّلَمَۖ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٨٧

**88.** Baye bazali kondima te, mpe bazali kobundisa nzela ya Allah, tokobakisela bango etumbu mpona maye bazalaki kobebisa.

ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ زِدۡنَٰهُمۡ عَذَابٗا فَوۡقَ ٱلۡعَذَابِ بِمَا كَانُواْ يُفۡسِدُونَ ٨٨

1 **Umma**: Lisanga botala suratu Al-Baqarah: 128.

**89.** Mpe mokolo moye tokobimisa na umma[1] nionso nzeneneke na kati na bango moko, mpe tokoya nayo ozala nzeneneke likolo nabango banso, mpe tokitisaki epai nayo buku mpo ezala ndimbola (malako) ya eloko nyoso mpe bokambi na ngolu, mpe sango elamu mpona bamizilima (bandimi).

وَيَوۡمَ نَبۡعَثُ فِي كُلِّ أُمَّةٖ شَهِيدًا عَلَيۡهِم
مِّنۡ أَنفُسِهِمۡۖ وَجِئۡنَا بِكَ شَهِيدًا عَلَىٰ
هَٰٓؤُلَآءِۚ وَنَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ تِبۡيَٰنٗا
لِّكُلِّ شَيۡءٖ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ وَبُشۡرَىٰ
لِلۡمُسۡلِمِينَ ٨٩

**90.** Ya sôló, Allah azali kotinda na bosembo mpe kosala misala milamu, mpe kosalisa libota. Kasi apekisi kosala mabe ya minene lokola: (Kosangisa ye na eloko mosusu, koboma moto na bosôló te, ekobo, moyibi), apekisi mpe botomboki, azali kolendisa bino mpo ete bokanisa.

۞إِنَّ ٱللَّهَ يَأۡمُرُ بِٱلۡعَدۡلِ وَٱلۡإِحۡسَٰنِ
وَإِيتَآيِٕ ذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَيَنۡهَىٰ عَنِ
ٱلۡفَحۡشَآءِ وَٱلۡمُنكَرِ وَٱلۡبَغۡيِۚ يَعِظُكُمۡ
لَعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ٩٠

**91.** Mpe bokokisa elaka ya Allah kasi bozangisa yango te, mpe bobebisa bandayi na bino te na tango oyo bosilaki kolapa na polele, mpe bosilaki kozua Allah lokola mobateli. Ya sôló, Allah ayebi maye bozali kosala.

وَأَوۡفُواْ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ إِذَا عَٰهَدتُّمۡ وَلَا
تَنقُضُواْ ٱلۡأَيۡمَٰنَ بَعۡدَ تَوۡكِيدِهَا وَقَدۡ
جَعَلۡتُمُ ٱللَّهَ عَلَيۡكُمۡ كَفِيلًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ
يَعۡلَمُ مَا تَفۡعَلُونَ ٩١

**92.** Mpe bozala te lokola mwasi oyo afungoli liputa naye wana asila kokanga yango makasi. Mpe bozali kozua yango lokola nzela ya kokosana bino na bino, mpo

وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّتِي نَقَضَتۡ غَزۡلَهَا مِنۢ
بَعۡدِ قُوَّةٍ أَنكَٰثٗا تَتَّخِذُونَ أَيۡمَٰنَكُمۡ
دَخَلَۢا بَيۡنَكُمۡ أَن تَكُونَ أُمَّةٌ هِيَ
أَرۡبَىٰ مِنۡ أُمَّةٍۚ إِنَّمَا يَبۡلُوكُمُ ٱللَّهُ بِهِۦۚ

1 **Umma**: Lisanga, botala Al-Baqarah: 128.

وَلَيُبَيِّنَنَّ لَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَا كُنتُمۡ
فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ٩٢

umma[1] moko limoni été yango ezali na makasi mpe ebele koleka baninga ya umma[1] mosusu, Allah azali komeka bino na yango. Mpe ya sôló, akomonisa bino o mokolo ya suka maye bozalaki kokabwana (na yango na mokili).

وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ
وَلَٰكِن يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِي
مَن يَشَآءُۚ وَلَتُسۡـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمۡ
تَعۡمَلُونَ ٩٣

**93.** Mpe soki Allah alingaki mbele atiaki bino banso umma[2] moko, kasi akambaka oyo alingi mpe abungisaka oyo alingi. Mpe ya sôló penza, bokotunama na maye bozali kosala.

وَلَا تَتَّخِذُوٓاْ أَيۡمَٰنَكُمۡ دَخَلَۢا بَيۡنَكُمۡ
فَتَزِلَّ قَدَمُۢ بَعۡدَ ثُبُوتِهَا وَتَذُوقُواْ ٱلسُّوٓءَ
بِمَا صَدَدتُّمۡ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَكُمۡ
عَذَابٌ عَظِيمٞ ٩٤

**94.** Mpe bozua bandayi na bino te ezala nzela ya komikosa kati na bino na bino, noki te bokoselumwa na bino bozalaki ya kotelema ngui (na bosôló) mpe bokozua na yango mabe. Na ntina été bozalaki kobundisa nzela ya Allah, mpe bokozala na etumbu ya monene.

وَلَا تَشۡتَرُواْ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ ثَمَنٗا قَلِيلًاۚ إِنَّمَا
عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ
تَعۡلَمُونَ ٩٥

**95.** Mpe boteka te malako ya Allah na talo moke. Ya sôló, oyo ezuami epai na Allah ezali malamu mpona bino soki bozali koyeba.

مَا عِندَكُمۡ يَنفَدُ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ
بَاقٖۗ وَلَنَجۡزِيَنَّ ٱلَّذِينَ صَبَرُوٓاْ أَجۡرَهُم
بِأَحۡسَنِ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٩٦

**96.** Oyo bozali na yango ekoleka mpe ekosila, kasi oyo ezali epai ya Allah ekotikala libela. Mpe tokofutaka baye bakangaki.

1 **Umma**: Libota.
2 **Umma**: Lingomba.

mitema lifuta lia bango lilamu mpona maye basalaki.

**97.** Oyo akosala bolamu moko okati na bino mobali to mwasi mpe azali mondimi, tokopesa ye bomoyi bolamu, mpe tokofutaka bango lifuta lilamu koleka maye basalaki.

مَنْ عَمِلَ صَٰلِحًا مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ
وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَنُحْيِيَنَّهُۥ حَيَوٰةً طَيِّبَةً ۖ
وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ مَا كَانُوا۟
يَعْمَلُونَ ٩٧

**98.** Mpe soki olingi kotanga kurani, senga libateli epai ya Allah, mpona mabe ma satana wa botutu.

فَإِذَا قَرَأْتَ ٱلْقُرْءَانَ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ مِنَ
ٱلشَّيْطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ٩٨

**99.** Ya sôló, ye azali na bokoki likolo ya bandimi te, mpe epai ya Nkolo wa bango bazali komipesa.

إِنَّهُۥ لَيْسَ لَهُۥ سُلْطَٰنٌ عَلَى ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ٩٩

**100.** Ya sôló, bokonzi naye ezali likolo na baye bazali kozua ye lokola mobateli mpe mpona ye bakomi basangisi (Allah na binzambe nzambe).

إِنَّمَا سُلْطَٰنُهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَوَلَّوْنَهُۥ
وَٱلَّذِينَ هُم بِهِۦ مُشْرِكُونَ ١٠٠

**101.** Mpe soki tobongoli mokapo toyei na mosusu o esika ena, Allah ayebi malamu oyo akitisaka, bakolobaka: Ozali sé mobuki lokuta. Kasi ebele kati na bango bazali koyeba te.

وَإِذَا بَدَّلْنَآ ءَايَةً مَّكَانَ ءَايَةٍ ۙ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ
بِمَا يُنَزِّلُ قَالُوٓا۟ إِنَّمَآ أَنتَ مُفْتَرٍۭ ۚ بَلْ
أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ١٠١

**102.** Loba: Ezali nde molimo monsatu azali kokita na yango kowuta epai ya Nkolo wayo na bosembo nyoso, mpona kolendisa baye bandima mpe yango ezali (buku) bokambi mpe sango elamu mpona bamizilima (bandimi).

قُلْ نَزَّلَهُۥ رُوحُ ٱلْقُدُسِ مِن رَّبِّكَ
بِٱلْحَقِّ لِيُثَبِّتَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَهُدًى
وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ ١٠٢

**103.** Mpe toyebi penza ya sôló, bazali koloba été: Moto moko boye azali kotangisa ye makambo oyo (kotangisa ntoma kurani), nzoka moto wana bazali kolobela azali na lokota mosusu, kasi buku oyo ezali na lokota ya arabe ya polele.

وَلَقَدۡ نَعۡلَمُ أَنَّهُمۡ يَقُولُونَ إِنَّمَا يُعَلِّمُهُۥ
بَشَرٞۗ لِّسَانُ ٱلَّذِي يُلۡحِدُونَ إِلَيۡهِ
أَعۡجَمِيّٞ وَهَٰذَا لِسَانٌ عَرَبِيّٞ مُّبِينٌ ١٠٣

**104.** Ya sôló, baye bazali kondima na mikapo mia Allah te, Allah akokambaka bango te, mpe bakozuaka etumbu ya makasi.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ لَا
يَهۡدِيهِمُ ٱللَّهُ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٠٤

**105.** Ya sôló, bazali kobuka lokuta baye oyo bazali kondima te na mikapo mia Allah, mpe bango nde bato ba lokuta.

إِنَّمَا يَفۡتَرِي ٱلۡكَذِبَ ٱلَّذِينَ لَا
يُؤۡمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡكَٰذِبُونَ ١٠٥

**106.** Moto oyo akopengwa na Allah sima ya bondimi naye longola sé oyo bakangi ye na makasi été apengwa kasi motema naye ezali na kimia ya bondimi, kasi baye bakomipesa na bopengwi, kanda ya Allah ezali likolo na bango mpe bakozala na etumbu enene.

مَن كَفَرَ بِٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ إِيمَٰنِهِۦٓ إِلَّا
مَنۡ أُكۡرِهَ وَقَلۡبُهُۥ مُطۡمَئِنُّۢ بِٱلۡإِيمَٰنِ
وَلَٰكِن مَّن شَرَحَ بِٱلۡكُفۡرِ صَدۡرٗا
فَعَلَيۡهِمۡ غَضَبٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَلَهُمۡ عَذَابٌ
عَظِيمٞ ١٠٦

**107.** Wana ezalaki mpo bazalaki kolinga bomoyi bwa nsé koleka oyo ya likolo, mpe ya sôló, Allah akambaka bapengwi te.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱسۡتَحَبُّواْ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا
عَلَى ٱلۡأٓخِرَةِ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ
ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٠٧

**108.** Ba oyo wana nde Allah akanga mitema mia bango na koyoka na bango na komona na bango, mpe bango nde bazali na makanisi te.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ
وَسَمۡعِهِمۡ وَأَبۡصَٰرِهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡغَٰفِلُونَ ١٠٨

**109.** Ezali na tembe te, ya sôló, bango o mokolo ya suka bakozala bazangi.

لَا جَرَمَ أَنَّهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ هُمُ
ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٠٩

**110.** Kasi mpona baye batikaki mboka ya bopagano bakei na mboka ya boyambi sima ya komekama na bango, mpe babundaki mpona Allah mpe bakangaki mitema mpe bayikaki mpiko, ya sôló, Nkolo wayo na sima na yango azali molimbisi atonda mawa.

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ هَاجَرُواْ مِنۢ بَعۡدِ
مَا فُتِنُواْ ثُمَّ جَٰهَدُواْ وَصَبَرُوٓاْ إِنَّ رَبَّكَ
مِنۢ بَعۡدِهَا لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ١١٠

**111.** (Kanisa) mokolo oyo molimo na molimo mokoya kolelalela mpona makambo naye moko, mpe moko na moko akofutama na maye asalaki mpe bakobubama te.

۞ يَوۡمَ تَأۡتِي كُلُّ نَفۡسٖ تُجَٰدِلُ عَن
نَّفۡسِهَا وَتُوَفَّىٰ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا عَمِلَتۡ
وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ١١١

**112.** Mpe Allah apesi lisese ya mboka moko ezalaki na kimia mpe ebatelamaki, ezalaki na bilei ebele ezalaki kowuta epai na epai, sima bapengwaki na bolamu oyo Allah apesaki bango, yango Allah abetaki bango na nzala mpe na kobanga na ntina ya maye bazalaki kosala.

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا قَرۡيَةٗ كَانَتۡ ءَامِنَةٗ
مُّطۡمَئِنَّةٗ يَأۡتِيهَا رِزۡقُهَا رَغَدٗا مِّن كُلِّ
مَكَانٖ فَكَفَرَتۡ بِأَنۡعُمِ ٱللَّهِ فَأَذَٰقَهَا
ٱللَّهُ لِبَاسَ ٱلۡجُوعِ وَٱلۡخَوۡفِ بِمَا كَانُواْ
يَصۡنَعُونَ ١١٢

**113.** Mpe motindami asilaki koyela bango kowuta na bango moko, mpe baboyi kondimela ye mpe etumbu ezuaki bango mpo bazalaki babubi.

وَلَقَدۡ جَآءَهُمۡ رَسُولٞ مِّنۡهُمۡ فَكَذَّبُوهُ
فَأَخَذَهُمُ ٱلۡعَذَابُ وَهُمۡ ظَٰلِمُونَ ١١٣

**114.** Mpe bolia biye Allah apesaki bino bia malamu, mpe botondo bolamu bwa Allah soki ya sôló, ye nde bozali kobondela.

فَكُلُواْ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ حَلَٰلٗا طَيِّبٗا
وَٱشۡكُرُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ إِيَّاهُ
تَعۡبُدُونَ ١١٤

**115.** Ya sôló, apekisaki bino (kolia) misuni mia bibembe (nyama oyo bakati kingo te) na makila na mosuni mwa ngulu[1] na nyama eye bakati kingo kasi batangi nkombo ya Allah likolo na yango te. Kasi oyo kati na bino akwei na nzala makasi mpe etindi ye alia kasi atomboki to alekisi ndelo te ya sôló penza, Allah azali molimbisi atonda mawa.

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَيۡتَةَ وَٱلدَّمَ
وَلَحۡمَ ٱلۡخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ لِغَيۡرِ ٱللَّهِ بِهِۦۖ
فَمَنِ ٱضۡطُرَّ غَيۡرَ بَاغٖ وَلَا عَادٖ فَإِنَّ
ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١١٥

**116.** Mpe boloba lokuta na minoko mia bino te ete: Oyo elingisami, oyo epekisami, mpo bobukela Allah lokuta. Ya sôló, babukeli Allah lokuta bakolongaka te.

وَلَا تَقُولُواْ لِمَا تَصِفُ أَلۡسِنَتُكُمُ
ٱلۡكَذِبَ هَٰذَا حَلَٰلٞ وَهَٰذَا حَرَامٞ لِّتَفۡتَرُواْ
عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَفۡتَرُونَ عَلَى
ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ لَا يُفۡلِحُونَ ١١٦

**117.** Bakosepelaka na mwa tango moke, mpe etumbu ya makasi ezali kozela bango.

مَتَٰعٞ قَلِيلٞ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ١١٧

**118.** Mpe mpona bayuda, tosilaka kopekisa bango maye toyebisaki yo liboso, mpe tobubaki bango te, kasi bango moko bamibubaki.

وَعَلَى ٱلَّذِينَ هَادُواْ حَرَّمۡنَا مَا قَصَصۡنَا
عَلَيۡكَ مِن قَبۡلُۖ وَمَا ظَلَمۡنَٰهُمۡ
وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ١١٨

**119.** Sima ya sôló, Nkolo wayo mpona baye basalaki mabe na kozanga koyeba sima batubeli mpe babongisi, (bondimi bwa

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ عَمِلُواْ ٱلسُّوٓءَ بِجَهَٰلَةٖ
ثُمَّ تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ وَأَصۡلَحُوٓاْ إِنَّ
رَبَّكَ مِنۢ بَعۡدِهَا لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ١١٩

1 **Mosuni mwa ngulu**: Ezali ngulu mobimba esangisi na makambo na yango nionso.

bango), ya sôló, Nkolo wayo azali molimbisi atonda mawa.

إِنَّ إِبۡرَٰهِيمَ كَانَ أُمَّةٗ قَانِتٗا لِّلَّهِ حَنِيفٗا
وَلَمۡ يَكُ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٢٠

**120.** Ya sôló, Ibrâhîm azalaki umma[1], azalaki na botosi mpona Allah, amipesaki mobimba epaï ya Allah mpe azalaki o kati ya baye bazalaki kosangisa te (Allah).

شَاكِرٗا لِّأَنۡعُمِهِۚ ٱجۡتَبَىٰهُ وَهَدَىٰهُ إِلَىٰ
صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ١٢١

**121.** Azalaki na botondi mpona bolamu bwa Nkolo waye, (mpe Allah) aponaki ye mpe akambaki ye na nzela ya semba.

وَءَاتَيۡنَٰهُ فِي ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٗۖ وَإِنَّهُۥ فِي
ٱلۡأٓخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٢٢

**122.** Mpe topesaki ye bolamu kati na mokili, mpe ya sôló, ye o mokolo mwa suka akozala o kati ya bato malamu.

ثُمَّ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ أَنِ ٱتَّبِعۡ مِلَّةَ إِبۡرَٰهِيمَ
حَنِيفٗاۖ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٢٣

**123.** Sima toyebisaki[2] yo; landa lingomba lia Ibrâhîm liye lizali na bomoko (bwa Allah) mpe azalaki te okati ya basangisi (Allah).

إِنَّمَا جُعِلَ ٱلسَّبۡتُ عَلَى ٱلَّذِينَ ٱخۡتَلَفُواْ
فِيهِۚ وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَحۡكُمُ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ
ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ١٢٤

**124.** Ya sôló, mokolo mwa mposo (sabbat) motiyamaki lotomo te, sé mpona baye bakeseneki na yango. Mpe o mokolo mwa suka Nkolo wayo akosambisa bango na maye bakeseneki na mango.

ٱدۡعُ إِلَىٰ سَبِيلِ رَبِّكَ بِٱلۡحِكۡمَةِ
وَٱلۡمَوۡعِظَةِ ٱلۡحَسَنَةِۖ وَجَٰدِلۡهُم بِٱلَّتِي

**125.** Benga bato na nzela ya Nkolo wayo na bwanya mpe na maloba ya kitoko,[3] mpe solola na bango

1 **Umma**: Imam, botala suratu Al-Baqarah mokapo: 128.

2 **Toyebisaki**: Ezalaki nde emoniseli.

3 **Maloba ya kitoko**: Elakisi, Mateya.

na lolenge ya malamu. Ya sôló, Nkolo wayo ayebi baye babungi nzela naye mpe ayebi malamu baye bakambami.

هِىَ أَحۡسَنُۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ
بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعۡلَمُ
بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ١٢٥

**126.** Mpe soki bokozongisa mabe, bozongisa yango ndenge moko na oyo basalaki bino. Kasi soki bokangi mitema, wana ezali malamu mingi mpona bakangi mitema.

وَإِنۡ عَاقَبۡتُمۡ فَعَاقِبُواْ بِمِثۡلِ مَا
عُوقِبۡتُم بِهِۦۖ وَلَئِن صَبَرۡتُمۡ لَهُوَ خَيۡرٞ
لِّلصَّٰبِرِينَ ١٢٦

**127.** Kanga motema, kasi kokanga motema nayo ekowuta nde epai na Allah. Mpe komitungisa te mpona bango, mpe kominyokuama te mpona likita na bango ya mabe.

وَٱصۡبِرۡ وَمَا صَبۡرُكَ إِلَّا بِٱللَّهِۚ وَلَا
تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ وَلَا تَكُ فِي ضَيۡقٖ مِّمَّا
يَمۡكُرُونَ ١٢٧

**128.** Ya sôló, Allah azali elongo na babangi mpe basali bolamu.

إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَواْ وَّٱلَّذِينَ هُم
مُّحۡسِنُونَ ١٢٨

# SURATU 17 - AL-ISRÂ
## *(MOBEMBO MWA BUTU)*




111 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah* wa *boboto atonda ngolu*

1. Lokumu na oyo asalisaki mowumbu naye (ntoma Muhammad) mobembo mwa butu, kobanda na ndako esantu ya Makkah kino na ndako esantu ya Aq'swa (yelusaleme) oyo tosilaki kopambola zinga zinga na yango mpo été tolakisa ye bilembo bia biso, ya sôló ye azali moyoki amonaka manso.
2. Mpe topesaki Mûssa buku, mpe totiyaki yango ezala bokambi mpona bana ba isalayele, mpe toyebisaki bango été bozua mobateli mosusu te kotika ngai.
3. Bakitani baye tomemaki elongo na Nûh. Ya sôló, ye azalaki mowumbu wa botondi.
4. Mpe toyebisaki na bana isalayele na kati ya buku ete bokobebisa mbala mibale okati ya mokili mpe bokolutisa ndelo.
5. Mpe tango elaka ya etumbu moko ya mibale ekomaki, totindelaki bino bawumbu na biso ya makasi bakotela bino na ndako, mpe elaka ekokisamaki.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سُبۡحَٰنَ ٱلَّذِيٓ أَسۡرَىٰ بِعَبۡدِهِۦ لَيۡلٗا مِّنَ
ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ إِلَى ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡأَقۡصَا
ٱلَّذِي بَٰرَكۡنَا حَوۡلَهُۥ لِنُرِيَهُۥ مِنۡ ءَايَٰتِنَآۚ
إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ١

وَءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَجَعَلۡنَٰهُ
هُدٗى لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَلَّا تَتَّخِذُواْ مِن
دُونِي وَكِيلٗا ٢

ذُرِّيَّةَ مَنۡ حَمَلۡنَا مَعَ نُوحٍۚ إِنَّهُۥ كَانَ
عَبۡدٗا شَكُورٗا ٣

وَقَضَيۡنَآ إِلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ فِي ٱلۡكِتَٰبِ
لَتُفۡسِدُنَّ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَرَّتَيۡنِ وَلَتَعۡلُنَّ
عُلُوّٗا كَبِيرٗا ٤

فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ أُولَىٰهُمَا بَعَثۡنَا عَلَيۡكُمۡ
عِبَادٗا لَّنَآ أُوْلِي بَأۡسٖ شَدِيدٖ فَجَاسُواْ
خِلَٰلَ ٱلدِّيَارِۚ وَكَانَ وَعۡدٗا مَّفۡعُولٗا ٥

**6.** Sima na yango, topesaki bino elonga likolo na bango, mpe topesaki bino bozui mpe bana, mpe na sima tokomisaki bino ebele.

ثُمَّ رَدَدۡنَا لَكُمُ ٱلۡكَرَّةَ عَلَيۡهِمۡ
وَأَمۡدَدۡنَٰكُم بِأَمۡوَٰلٖ وَبَنِينَ
وَجَعَلۡنَٰكُمۡ أَكۡثَرَ نَفِيرًا ٦

**7.** Soki bosali malamu ezali mpona bino moko, soki mpe bosali mabe ezali sé bongo. Mpe soki elaka ya suka ekomi mpo babebisa bino bilongi na kosala bino mabe mpe bakota o ndako nzambe ndenge bakotaki mbala ya yambo mpona kobebisa maye bazuaki na kati.

إِنۡ أَحۡسَنتُمۡ أَحۡسَنتُمۡ لِأَنفُسِكُمۡۖ
وَإِنۡ أَسَأۡتُمۡ فَلَهَاۚ فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ
ٱلۡأٓخِرَةِ لِيَسُـُٔواْ وُجُوهَكُمۡ وَلِيَدۡخُلُواْ
ٱلۡمَسۡجِدَ كَمَا دَخَلُوهُ أَوَّلَ مَرَّةٖ
وَلِيُتَبِّرُواْ مَا عَلَوۡاْ تَتۡبِيرًا ٧

**8.** Tango mosusu Nkolo wa bino akoyokela bino mawa. Mpe soki bozongeli tokozongela, tosalaki móto mwa lifelo mpona bapengwi baye bazangaki kotosa.

عَسَىٰ رَبُّكُمۡ أَن يَرۡحَمَكُمۡۚ وَإِنۡ
عُدتُّمۡ عُدۡنَاۘ وَجَعَلۡنَا جَهَنَّمَ لِلۡكَٰفِرِينَ
حَصِيرًا ٨

**9.** Ya sôló kurani oyo, ezali kokamba na oyo ezali ya semba, mpe ezali kopesa sango malamu epai ya bandimi baye bazali kosala misala ya malamu ete bakozala na lifuta ya monene.

إِنَّ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ يَهۡدِي لِلَّتِي هِيَ
أَقۡوَمُ وَيُبَشِّرُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٱلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمۡ أَجۡرٗا كَبِيرٗا ٩

**10.** Mpona baye bazali kondima na mokolo mwa suka te, tobombeli bango etumbu ya makasi.

وَأَنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ أَعۡتَدۡنَا
لَهُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٠

**11.** Mpe moto azali komilukela mabe, (komisengela mabe) ndenge amilukelaka bolamu, kasi moto azali penza na bowelisi.

وَيَدۡعُ ٱلۡإِنسَٰنُ بِٱلشَّرِّ دُعَآءَهُۥ بِٱلۡخَيۡرِۖ
وَكَانَ ٱلۡإِنسَٰنُ عَجُولٗا ١١

**12.** Mpe tokelaki butu na moyi bizala bilembo mibale, mpe tobombaki elembo ya butu mpe tomonisi elembo ya moyi, (ezala ya komonana) mpo boluka bolamu ya Nkolo wa bino, mpe mpo esalisa bino na koyeba motango mpe mibu. Kasi ya sôló, tolimbolaki biloko binso bizala polele penza.

وَجَعَلۡنَا ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ ءَايَتَيۡنِۖ فَمَحَوۡنَآ
ءَايَةَ ٱلَّيۡلِ وَجَعَلۡنَآ ءَايَةَ ٱلنَّهَارِ مُبۡصِرَةٗ
لِّتَبۡتَغُواْ فَضۡلٗا مِّن رَّبِّكُمۡ وَلِتَعۡلَمُواْ
عَدَدَ ٱلسِّنِينَ وَٱلۡحِسَابَۚ وَكُلَّ شَيۡءٖ
فَصَّلۡنَٰهُ تَفۡصِيلٗا ١٢

**13.** Mpe tokangeli moto na moto misala mia ye na kingo naye, mpe o mokolo mwa suka tokobimisela ye yango nyoso polele.

وَكُلَّ إِنسَٰنٍ أَلۡزَمۡنَٰهُ طَٰٓئِرَهُۥ فِي عُنُقِهِۦۖ
وَنُخۡرِجُ لَهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ كِتَٰبٗا يَلۡقَىٰهُ
مَنشُورًا ١٣

**14.** Tanga makomi nayo; lelo yo moko okoki kozala zuzi ya makambo nayo. (yo moko)

ٱقۡرَأۡ كِتَٰبَكَ كَفَىٰ بِنَفۡسِكَ ٱلۡيَوۡمَ
عَلَيۡكَ حَسِيبٗا ١٤

**15.** Oyo akopona nzela ya semba, amisemboli sé ye moko, mpe oyo akopona libungi, amibungisi sé ye moko. Kasi moto akomemaka mokumba ya moninga te (mokumba ya masumu), mpe topesaka etumbu na bato te kino totinda motindami.

مَّنِ ٱهۡتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهۡتَدِي لِنَفۡسِهِۦۖ
وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيۡهَاۚ وَلَا تَزِرُ
وَازِرَةٞ وِزۡرَ أُخۡرَىٰۗ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ
حَتَّىٰ نَبۡعَثَ رَسُولٗا ١٥

**16.** Mpe soki tolingi koboma mboka moko boye, totindaka na bazwi na yango batosa mibeko mia biso, kasi soki baboyi kotosa mpe babebisi, mpe sima na yango esengeli ete liloba likokisama, mpe tobomi bango mobimba.

وَإِذَآ أَرَدۡنَآ أَن نُّهۡلِكَ قَرۡيَةً أَمَرۡنَا
مُتۡرَفِيهَا فَفَسَقُواْ فِيهَا فَحَقَّ عَلَيۡهَا
ٱلۡقَوۡلُ فَدَمَّرۡنَٰهَا تَدۡمِيرٗا ١٦

**17.** Mabota ebele toboma o sima ya Nûh, kasi Nkolo wayo akoki naye moko mpo na koyeba mpe komona masumu ya bawumbu naye.

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِنَ ٱلۡقُرُونِ مِنۢ بَعۡدِ نُوحٖۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ بِذُنُوبِ عِبَادِهِۦ خَبِيرَۢا بَصِيرٗا ١٧

**18.** Oyo alingi azua bomoyi na lombango, tozali mbangu mpona kopesa ye oyo tolingi, sima tokopesa ye móto mwa lifelo oyo akozika okati na yango, na kosila lokumu, mpe na kozala mosika na ngolu.

مَّن كَانَ يُرِيدُ ٱلۡعَاجِلَةَ عَجَّلۡنَا لَهُۥ فِيهَا مَا نَشَآءُ لِمَن نُّرِيدُ ثُمَّ جَعَلۡنَا لَهُۥ جَهَنَّمَ يَصۡلَىٰهَا مَذۡمُومٗا مَّدۡحُورٗا ١٨

**19.** Mpe oyo akolinga bomoyi bwa lola, mpe akosala makasi oyo esengeli na yango mpe azali mondimi, bango wana nde molende na bango ekokumisama.

وَمَنۡ أَرَادَ ٱلۡأٓخِرَةَ وَسَعَىٰ لَهَا سَعۡيَهَا وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَأُوْلَٰٓئِكَ كَانَ سَعۡيُهُم مَّشۡكُورٗا ١٩

**20.** Topesaka ebele na moto nyoso, ba oyo, mpe ba oyo kuna, makabo ya Nkolo nayo. Mpe makabo ya Nkolo nayo ezangaka moto moko te.

كُلّٗا نُّمِدُّ هَٰٓؤُلَآءِ وَهَٰٓؤُلَآءِ مِنۡ عَطَآءِ رَبِّكَۚ وَمَا كَانَ عَطَآءُ رَبِّكَ مَحۡظُورًا ٢٠

**21.** Tala ndenge tozali kotiya basusu likolo ya basusu. Kasi bomoi bwa lola nde ezwami na molongo mpe na lokumu koleka.

ٱنظُرۡ كَيۡفَ فَضَّلۡنَا بَعۡضَهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۚ وَلَلۡأٓخِرَةُ أَكۡبَرُ دَرَجَٰتٖ وَأَكۡبَرُ تَفۡضِيلٗا ٢١

**22.** Kosangisa Allah na nzambe mosusu te, noki te okomikuta o kati ya baboyami mpe bakweisami.

لَّا تَجۡعَلۡ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَقۡعُدَ مَذۡمُومٗا مَّخۡذُولٗا ٢٢

**23.** Mpe Nkolo wayo asilaki kozua mokano ete; Bobondela te sé ye mei, mpe bozala malamu na ba boti na bino. Soki kimobange

۞ وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّآ إِيَّاهُ وَبِٱلۡوَٰلِدَيۡنِ إِحۡسَٰنًاۚ إِمَّا يَبۡلُغَنَّ عِندَكَ ٱلۡكِبَرَ أَحَدُهُمَآ أَوۡ كِلَاهُمَا

ekomeli moko kati na bango
mibale na maboko nayo to
bango banso babale kofiotola
bango te, mpe kotombokela
bango te, kasi zala na bango
malamu mpe lobela bango
maloba ya kitoko,

فَلَا تَقُل لَّهُمَآ أُفّٖ وَلَا تَنۡهَرۡهُمَا وَقُل
لَّهُمَا قَوۡلٗا كَرِيمٗا ٢٣

**24.** Mpe mpona mawa, kitisela bango
lipapu ya ngolu mpe oloba ete:
Oh Nkolo wa ngai! Yokela bango
mawa ndenge babokoloki ngai uta
mwana moke.

وَٱخۡفِضۡ لَهُمَا جَنَاحَ ٱلذُّلِّ مِنَ
ٱلرَّحۡمَةِ وَقُل رَّبِّ ٱرۡحَمۡهُمَا كَمَا رَبَّيَانِي
صَغِيرٗا ٢٤

**25.** Nkolo wa bino ayebi malamu
penza maye mazali o kati ya
mitema mia bino, soki bozali bato
malamu, ya sôló azali molimbisi
mpona baye batubelaka.

رَّبُّكُمۡ أَعۡلَمُ بِمَا فِي نُفُوسِكُمۡۚ
إِن تَكُونُواْ صَٰلِحِينَ فَإِنَّهُۥ كَانَ
لِلۡأَوَّٰبِينَ غَفُورٗا ٢٥

**26.** Mpe pesa bato ya libota nayo
makoki na bango, mpe mobola,
mpe moleki nzela, biye bisengeli
mpona bango, kasi kolekisa ndelo
te na kobebisa misolo pamba
pamba.

وَءَاتِ ذَا ٱلۡقُرۡبَىٰ حَقَّهُۥ وَٱلۡمِسۡكِينَ
وَٱبۡنَ ٱلسَّبِيلِ وَلَا تُبَذِّرۡ تَبۡذِيرًا ٢٦

**27.** Ya sôló, babebisi misolo pamba
pamba bazali bandeko ya satana,
mpe satana azangaki Nkolo naye
botondi.

إِنَّ ٱلۡمُبَذِّرِينَ كَانُوٓاْ إِخۡوَٰنَ ٱلشَّيَٰطِينِۖ
وَكَانَ ٱلشَّيۡطَٰنُ لِرَبِّهِۦ كَفُورٗا ٢٧

**28.** Soki otiki bango mpona koluka
ngolu ya Nkolo wayo oyo ozali
kolikia, loba na bango liloba
lilamu.

وَإِمَّا تُعۡرِضَنَّ عَنۡهُمُ ٱبۡتِغَآءَ رَحۡمَةٖ
مِّن رَّبِّكَ تَرۡجُوهَا فَقُل لَّهُمۡ قَوۡلٗا
مَّيۡسُورٗا ٢٨

**29.** Mpe kokanga maboko nayo na kingo koleka te, (na kimopimi) mpe kotanda yango te koleka, noki te okomikuta okati ya batungisami mpe bato ya mpasi.

وَلَا تَجۡعَلۡ يَدَكَ مَغۡلُولَةً إِلَىٰ عُنُقِكَ
وَلَا تَبۡسُطۡهَا كُلَّ ٱلۡبَسۡطِ فَتَقۡعُدَ
مَلُومٗا مَّحۡسُورًا ٢٩

**30.** Ya sôló, Nkolo wayo apesaka bozui na oyo alingi mpe akutolaka. Mpe ya sôló, azali na sango mpe amonaka bawumbu naye.

إِنَّ رَبَّكَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ
وَيَقۡدِرُۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرَۢا
بَصِيرٗا ٣٠

**31.** Mpe boboma bana ba bino te mpona kobanga kimobola, biso nde toleisaka bango na bino mpe lokola. Ya sôló, koboma bango ezali lisumu monene.

وَلَا تَقۡتُلُوٓاْ أَوۡلَٰدَكُمۡ خَشۡيَةَ إِمۡلَٰقٖۖ
نَّحۡنُ نَرۡزُقُهُمۡ وَإِيَّاكُمۡۚ إِنَّ قَتۡلَهُمۡ كَانَ
خِطۡـٔٗا كَبِيرٗا ٣١

**32.** Mpe bopusana pene na ekobo te, ya sôló, yango ezali mbindo mpe nzela ya mabe.

وَلَا تَقۡرَبُواْ ٱلزِّنَىٰٓۖ إِنَّهُۥ كَانَ فَٰحِشَةٗ
وَسَآءَ سَبِيلٗا ٣٢

**33.** Mpe boboma te molimo moye Allah apekisaki, sé ezala na bosembo, kasi moto oyo babomi na bosembo te, biso tosili kopesa libota naye ndingisa ya kosenga makila naye, kasi alekisa ndelo te na koboma pamba te mpo ete asili kozua lisungi.

وَلَا تَقۡتُلُواْ ٱلنَّفۡسَ ٱلَّتِي حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا
بِٱلۡحَقِّۗ وَمَن قُتِلَ مَظۡلُومٗا فَقَدۡ جَعَلۡنَا
لِوَلِيِّهِۦ سُلۡطَٰنٗا فَلَا يُسۡرِف فِّي ٱلۡقَتۡلِۖ
إِنَّهُۥ كَانَ مَنصُورٗا ٣٣

**34.** Mpe bopusana pembeni ya misolo mia muana ya etike te, (mpona koliya yango) sé ezala na lolenge loye londimami kino akokola, mpe bokokisa elaka. Ya sôló, mpona elaka bokotunamaka.

وَلَا تَقۡرَبُواْ مَالَ ٱلۡيَتِيمِ إِلَّا بِٱلَّتِي
هِيَ أَحۡسَنُ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ أَشُدَّهُۥۚ وَأَوۡفُواْ
بِٱلۡعَهۡدِۖ إِنَّ ٱلۡعَهۡدَ كَانَ مَسۡـُٔولٗا ٣٤

**35.** Mpe bokokisa emekelo tango bozali komeka, mpe botia kilo ya semba. Wana nde lolenge ya malamu mpe ezali na lifuta ya kitoko. (mpona bino)

وَأَوۡفُواْ ٱلۡكَيۡلَ إِذَا كِلۡتُمۡ وَزِنُواْ
بِٱلۡقِسۡطَاسِ ٱلۡمُسۡتَقِيمِۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ
وَأَحۡسَنُ تَأۡوِيلٗا ٣٥

**36.** Mpe kolandaka te, (kotelema mpe kolobela) maye ozali na boyebi bwa yango te, mpo été ya sôló, boyoki, bomoni na motema nyonso wana akotunama mpona yango.

وَلَا تَقۡفُ مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٌۚ إِنَّ
ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡبَصَرَ وَٱلۡفُؤَادَ كُلُّ أُوْلَٰٓئِكَ
كَانَ عَنۡهُ مَسۡـُٔولٗا ٣٦

**37.** Mpe kotambola o likolo lia mabele na lolendo te, solo okoki kopasola mabele te, mpe okoki kokoma molai lokola bangomba te.

وَلَا تَمۡشِ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَرَحًاۖ إِنَّكَ
لَن تَخۡرِقَ ٱلۡأَرۡضَ وَلَن تَبۡلُغَ ٱلۡجِبَالَ
طُولٗا ٣٧

**38.** Nyonso wana ezali mabe mpe eyinami epai ya Nkolo wayo.

كُلُّ ذَٰلِكَ كَانَ سَيِّئُهُۥ عِندَ رَبِّكَ
مَكۡرُوهٗا ٣٨

**39.** (Manso) mana mazali maye Nkolo wayo atangisaki yo na bwanya, mpe kosangisa Allah na banzambe basusu te, noki te okobwakama o móto mwa lifelo moye mozali mosika na mawa ma Allah.

ذَٰلِكَ مِمَّآ أَوۡحَىٰٓ إِلَيۡكَ رَبُّكَ مِنَ
ٱلۡحِكۡمَةِۗ وَلَا تَجۡعَلۡ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا
ءَاخَرَ فَتُلۡقَىٰ فِي جَهَنَّمَ مَلُومٗا
مَّدۡحُورًا ٣٩

**40.** Boye Nkolo wa bino aponeli bino bana ya mibali mpe aponi ba anzelu bazala bana ya basi? Ya sôló, bozali kobimisa maloba ya mabe koleka.

أَفَأَصۡفَىٰكُمۡ رَبُّكُم بِٱلۡبَنِينَ وَٱتَّخَذَ
مِنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِنَٰثًاۚ إِنَّكُمۡ لَتَقُولُونَ
قَوۡلًا عَظِيمٗا ٤٠

**41.** Mpe tosilaki kolobela polele (kotiya lotomo) maye manso mazali o kati ya kurani mpo été

وَلَقَدۡ صَرَّفۡنَا فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ
لِيَذَّكَّرُواْ وَمَا يَزِيدُهُمۡ إِلَّا نُفُورٗا ٤١

(bato) bakanisa, kasi wana ezali kokimisa bango sé bokimisi ya mabe.

قُل لَّوۡ كَانَ مَعَهُۥٓ ءَالِهَةٞ كَمَا يَقُولُونَ
إِذٗا لَّٱبۡتَغَوۡاْ إِلَىٰ ذِي ٱلۡعَرۡشِ سَبِيلٗا ٤٢

**42.** Loba: Soki ezalaki na banzambe mosusu elongo naye ndenge bazali koloba, balingaki koluka nzela ya Nkolo ngwende.

سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يَقُولُونَ عُلُوّٗا
كَبِيرٗا ٤٣

**43.** Lokumu naye, azali likolo koleka, mpe aleki maye bazali kolobela na bonene.

تُسَبِّحُ لَهُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ ٱلسَّبۡعُ وَٱلۡأَرۡضُ
وَمَن فِيهِنَّۚ وَإِن مِّن شَيۡءٍ إِلَّا
يُسَبِّحُ بِحَمۡدِهِۦ وَلَٰكِن لَّا تَفۡقَهُونَ
تَسۡبِيحَهُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا
غَفُورٗا ٤٤

**44.** Mapata sambo na mabele, na manso mazuami o kati na yango, bazali kosanzola nkembo naye, mpe ezali na eloko moko te sé ezali kosanzola lokumu naye. Kasi bino nde bozali koyeba yango te. Ya sôló, ye azali ngolu atonda bolimbisi.

وَإِذَا قَرَأۡتَ ٱلۡقُرۡءَانَ جَعَلۡنَا بَيۡنَكَ
وَبَيۡنَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ
حِجَابٗا مَّسۡتُورٗا ٤٥

**45.** Mpe tango ozali kotanga kurani, totiaka kati kati nayo na baye bazali kondima na mokolo mwa suka te ndelo, oyo ezali komonana te.

وَجَعَلۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ أَكِنَّةً أَن
يَفۡقَهُوهُ وَفِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٗاۚ وَإِذَا ذَكَرۡتَ
رَبَّكَ فِي ٱلۡقُرۡءَانِ وَحۡدَهُۥ وَلَّوۡاْ عَلَىٰٓ
أَدۡبَٰرِهِمۡ نُفُورٗا ٤٦

**46.** Mpe tozipi bango motema été basosola te, mpe matoyi na bango lokola. Mpe tango ozali kokumisa bomoko ya Nkolo wayo o kati na buku, bapesi mikongo na kokima (bakei kobondela mabondeli ya mabe).

نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَسۡتَمِعُونَ بِهِۦٓ

**47.** Toyebi malamu maye bazali koyoka, soki bayoki epai nayo,

إِذْ يَسْتَمِعُونَ إِلَيْكَ وَإِذْ هُمْ نَجْوَىٰٓ إِذْ
يَقُولُ ٱلظَّٰلِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلًا
مَّسْحُورًا ﴿٤٧﴾

balobilobi nanse o kati na bango, babubi bakolobaka: Bozali kolanda moto oyo alokami na bondoki.

ٱنظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوا۟ لَكَ ٱلْأَمْثَالَ
فَضَلُّوا۟ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلًا ﴿٤٨﴾

**48.** Tala ndenge bazali kobetela yo bandakisa, basili kobunga, bakokokaka lisusu te kolanda mpe kozua nzela ya bosôló.

وَقَالُوٓا۟ أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمًا وَرُفَٰتًا أَءِنَّا
لَمَبْعُوثُونَ خَلْقًا جَدِيدًا ﴿٤٩﴾

**49.** Mpe bakolobaka: Boye soki tokomi mikuwa mpe putulu ya mabele, tokosekwisamaka lisusu bikelamu ya sika?

۞ قُلْ كُونُوا۟ حِجَارَةً أَوْ حَدِيدًا ﴿٥٠﴾

**50.** Loba: Bokoma libanga to libende,

أَوْ خَلْقًا مِّمَّا يَكْبُرُ فِى صُدُورِكُمْ ۚ
فَسَيَقُولُونَ مَن يُعِيدُنَا ۖ قُلِ ٱلَّذِى
فَطَرَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ فَسَيُنْغِضُونَ إِلَيْكَ
رُءُوسَهُمْ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هُوَ ۖ قُلْ عَسَىٰٓ
أَن يَكُونَ قَرِيبًا ﴿٥١﴾

**51.** To, bopona ekelamu oyo bomoni ezali monene mpe makasi. Bakolobaka: Nani oyo akozongisaka biso? Loba: Oyo akelaka bino liboso, mpe bazali kotiola yo na boningisi mitu mia bango na bolobi: Tango nini wana? Loba: Ekoki kozala pene.

يَوْمَ يَدْعُوكُمْ فَتَسْتَجِيبُونَ بِحَمْدِهِۦ
وَتَظُنُّونَ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٥٢﴾

**52.** O mokolo moye akobengaka bino, bokoyanolaka ye na bopesi ye lokumu, bokokanisa ete bowumela na mabele te sé tango moke.

وَقُل لِّعِبَادِى يَقُولُوا۟ ٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ ۚ
إِنَّ ٱلشَّيْطَٰنَ يَنزَغُ بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّ ٱلشَّيْطَٰنَ
كَانَ لِلْإِنسَٰنِ عَدُوًّا مُّبِينًا ﴿٥٣﴾

**53.** Mpe loba na bawumbu na ngai ete: Baloba maloba sé ya malamu, pamba te mpo satana akotia bokabuani o kati na bango. Ya sôló, satana azali penza monguna ya moto ya polele.

54. Nkolo wa bino ayebi bino malamu koleka, soki alingi akoyokela bino mawa, soki mpe alingi apesi bino etumbu. Mpe totindaki yo te ozala mobateli likolo na bango.

رَّبُّكُمۡ أَعۡلَمُ بِكُمۡۖ إِن يَشَأۡ يَرۡحَمۡكُمۡ أَوۡ إِن يَشَأۡ يُعَذِّبۡكُمۡۚ وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ عَلَيۡهِمۡ وَكِيلٗا ٥٤

55. Mpe Nkolo wa yo ayebi malamu penza manso maye mazali o likolo mpe na nsé, mpe totombola bantoma basusu likolo ya baninga, mpe topesaki Dâwud zabur[1].

وَرَبُّكَ أَعۡلَمُ بِمَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَلَقَدۡ فَضَّلۡنَا بَعۡضَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ عَلَىٰ بَعۡضٖۖ وَءَاتَيۡنَا دَاوُۥدَ زَبُورٗا ٥٥

56. Loba: Bobelela banzambe wana bozali kozua na botiki ye, bazali na makoki te ya kolongola bino mabe mpe bazali na makoki te ya kopekisa yango ete ezua bino.

قُلِ ٱدۡعُواْ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُم مِّن دُونِهِۦ فَلَا يَمۡلِكُونَ كَشۡفَ ٱلضُّرِّ عَنكُمۡ وَلَا تَحۡوِيلًا ٥٦

57. Baye bazuaki bango ba nzambe, bango moko bazali koluka eloko nini bakosala epusanisa bango penepene na Nkolo wa bango mpe bazali kolikia ngolu naye mpe bazali kobanga etumbu naye. Ya sôló, etumbu ya Nkolo nayo ezali ya kobanga mpe ezali na tembe te.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ يَبۡتَغُونَ إِلَىٰ رَبِّهِمُ ٱلۡوَسِيلَةَ أَيُّهُمۡ أَقۡرَبُ وَيَرۡجُونَ رَحۡمَتَهُۥ وَيَخَافُونَ عَذَابَهُۥٓۚ إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ كَانَ مَحۡذُورٗا ٥٧

58. Mboka moko te ya bobubi ekotikala sé toboma yango yambo ya mokolo mwa suka ekoka, to tokopesaka yango etumbu ya makasi. Nyoso wana esila kokomama o kati ya buku.

وَإِن مِّن قَرۡيَةٍ إِلَّا نَحۡنُ مُهۡلِكُوهَا قَبۡلَ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ أَوۡ مُعَذِّبُوهَا عَذَابٗا شَدِيدٗاۚ كَانَ ذَٰلِكَ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مَسۡطُورٗا ٥٨

1 **Zabur**: Ezali buku ya Dâwud.

**59.** Eloko moko te ekopekisa biso mpona kotinda bikamwisi, sé bato ba kala baboya yango, mpe topesaki na bato ya Thamûd nâqat oyo (ezalaki ekamwisi) ya polele, kasi basalaki yango mabe (babomaki yango), kasi totindaka bikamwisi te sé mpona kobangisa.

وَمَا مَنَعَنَآ أَن نُّرۡسِلَ بِٱلۡأٓيَٰتِ إِلَّآ
أَن كَذَّبَ بِهَا ٱلۡأَوَّلُونَۚ وَءَاتَيۡنَا ثَمُودَ
ٱلنَّاقَةَ مُبۡصِرَةٗ فَظَلَمُواْ بِهَاۚ وَمَا نُرۡسِلُ
بِٱلۡأٓيَٰتِ إِلَّا تَخۡوِيفٗا ٥٩

**60.** Mpe tango tolobaki nayo ete: Ya sôló, Nkolo wayo azingi bato banso, mpe ndoto oyo tomonisaki yo yango ezala sé komekama Pona bato, lolenge moko na nzete ya botutu oyo elobami o kati na kurani. Mpe tozali kobangisa bango, kasi ezali sé kobakisela bango botomboki koleka.

وَإِذۡ قُلۡنَا لَكَ إِنَّ رَبَّكَ أَحَاطَ بِٱلنَّاسِۚ
وَمَا جَعَلۡنَا ٱلرُّءۡيَا ٱلَّتِيٓ أَرَيۡنَٰكَ إِلَّا
فِتۡنَةٗ لِّلنَّاسِ وَٱلشَّجَرَةَ ٱلۡمَلۡعُونَةَ فِي
ٱلۡقُرۡءَانِۚ وَنُخَوِّفُهُمۡ فَمَا يَزِيدُهُمۡ إِلَّا
طُغۡيَٰنٗا كَبِيرٗا ٦٠

**61.** Mpe tango toyebisaki na ba anzelu ete: Bogumbamela Âdam, bagumbamaki (bango banso) longola sé ibilisa alobaki: Nagumbamela oyo okeli ye na mabele?

وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ
فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ قَالَ ءَأَسۡجُدُ لِمَنۡ
خَلَقۡتَ طِينٗا ٦١

**62.** Alobi lisusu ete: Omoni moto oyo opesi ye lokumu koleka ngai, soki otiki ngai na mokili kino mokolo ya suka, na kobungisa ebele kati na mabota naye na bakitani naye, longola sé moke kati na bango.

قَالَ أَرَءَيۡتَكَ هَٰذَا ٱلَّذِي كَرَّمۡتَ
عَلَيَّ لَئِنۡ أَخَّرۡتَنِ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ
لَأَحۡتَنِكَنَّ ذُرِّيَّتَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلٗا ٦٢

**63.** Mpe (Allah) alobi: Kende, oyo akolanda yo o kati na bango, ya sôló, móto ya lifelo nde lifuta lia bino liye likotalaka bino.

قَالَ ٱذۡهَبۡ فَمَن تَبِعَكَ مِنۡهُمۡ فَإِنَّ
جَهَنَّمَ جَزَآؤُكُمۡ جَزَآءٗ مَّوۡفُورٗا ٦٣

**64.** Mpe tombokisa bango na mongongo nayo ba oyo okokoka kati na bango, mpe tinda mapinga nayo ya ndenge na ndenge likolo na bango, mpe sangana na bango na kati ya misolo na bango mpe na bana na bango, mpe pesa bango elaka. Kasi satana azali sé kopesa bango elaka ya lokuta.

وَٱسْتَفْزِزْ مَنِ ٱسْتَطَعْتَ مِنْهُم
بِصَوْتِكَ وَأَجْلِبْ عَلَيْهِم بِخَيْلِكَ
وَرَجِلِكَ وَشَارِكْهُمْ فِى ٱلْأَمْوَٰلِ وَٱلْأَوْلَٰدِ
وَعِدْهُمْ ۚ وَمَا يَعِدُهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ إِلَّا
غُرُورًا ٦٤

**65.** Ya sôló, mpona bawumbu na ngai, okokoka bango te. Kasi Nkolo wayo akoki mpona kobatela bango.

إِنَّ عِبَادِى لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطَٰنٌ ۚ
وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ وَكِيلًا ٦٥

**66.** Nkolo wa bino nde oyo atiela bino masuwa likolo ya ebale, bozali kotambola na yango mpona koluka litomba naye. Ya sôló, ye azalaka na mawa na bino.

رَّبُّكُمُ ٱلَّذِى يُزْجِى لَكُمُ ٱلْفُلْكَ فِى
ٱلْبَحْرِ لِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ
بِكُمْ رَحِيمًا ٦٦

**67.** Mpe soki mabe ezui bino o kati ya ebale, botiki maye bozalaki kobondela mpe bozongeli ye, mpe soki abikisi bino abimisi bino na mayi bokomi na mokili, bozongeli lisusu oyo bozalaki na yango liboso. Kasi ya sôló penza, moto azali sé na bopengwi.

وَإِذَا مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فِى ٱلْبَحْرِ ضَلَّ
مَن تَدْعُونَ إِلَّآ إِيَّاهُ ۖ فَلَمَّا نَجَّىٰكُمْ
إِلَى ٱلْبَرِّ أَعْرَضْتُمْ ۚ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ
كَفُورًا ٦٧

**68.** Boye bozali na ebateli soki akani ete eteni ya mabele ezindisa bino, to mpe mopepe ya makasi eya na mbula ya mabanga, mpe bokozala na mobateli te?

أَفَأَمِنتُمْ أَن يَخْسِفَ بِكُمْ جَانِبَ
ٱلْبَرِّ أَوْ يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ثُمَّ لَا
تَجِدُوا۟ لَكُمْ وَكِيلًا ٦٨

**69.** To bolingi azongisela bino oyo ezuaki bino (kati na ebale), mpe alimwisa bino mpona bopengwi bwa bino, sima bokokutaka te mobikisi kati na bino.

أَمْ أَمِنتُمْ أَن يُعِيدَكُمْ فِيهِ تَارَةً أُخْرَىٰ
فَيُرْسِلَ عَلَيْكُمْ قَاصِفًا مِّنَ ٱلرِّيحِ
فَيُغْرِقَكُم بِمَا كَفَرْتُمْ ثُمَّ لَا تَجِدُوا۟
لَكُمْ عَلَيْنَا بِهِۦ تَبِيعًا ٦٩

**70.** Ya sôló, tosilaki kopesa bana ya Âdam lokumu, mpe totambwisi bango na mokili mpe na ebale, mpe topesi bango bozui ya kitoko, mpe totomboli bango likolo ya bikelamu ebele oyo tokela.

۞ وَلَقَدْ كَرَّمْنَا بَنِىٓ ءَادَمَ وَحَمَلْنَٰهُمْ فِى
ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ وَرَزَقْنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ
وَفَضَّلْنَٰهُمْ عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّمَّنْ خَلَقْنَا
تَفْضِيلًا ٧٠

**71.** Mokolo moye tokobengaka bato banso na mokambi wa bango (imam), oyo akopesamaka buku naye na loboko ya mobali, baye wana bakotanga yango na esengo, mpe bakobubamaka na eloko te.

يَوْمَ نَدْعُوا۟ كُلَّ أُنَاسٍۭ بِإِمَٰمِهِمْ ۖ فَمَنْ
أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ
يَقْرَءُونَ كِتَٰبَهُمْ وَلَا يُظْلَمُونَ
فَتِيلًا ٧١

**72.** Mpe oyo akomona awa na mokili te, akomonaka mpe te o mokolo mwa suka, mpe akozalaka na libunga linene.

وَمَن كَانَ فِى هَٰذِهِۦٓ أَعْمَىٰ فَهُوَ فِى
ٱلْءَاخِرَةِ أَعْمَىٰ وَأَضَلُّ سَبِيلًا ٧٢

**73.** Mpe balingaki kobungisa yo na maye tokitisaki epai nayo, ete oya na eloko mosusu na esika ya oyo mpo ete bazua yo molingami na bango.

وَإِن كَادُوا۟ لَيَفْتِنُونَكَ عَنِ ٱلَّذِىٓ
أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ لِتَفْتَرِىَ عَلَيْنَا غَيْرَهُۥ ۖ
وَإِذًا لَّٱتَّخَذُوكَ خَلِيلًا ٧٣

**74.** Mpe soki tolendisaka yo te, olingaki komipesa moke ngambu na bango.

وَلَوْلَآ أَن ثَبَّتْنَٰكَ لَقَدْ كِدتَّ تَرْكَنُ
إِلَيْهِمْ شَيْـًٔا قَلِيلًا ٧٤

**75.** Nde tolingaki kopesa yo etumbu ya bomoyi mbala mibale mpe etumbu ya liwa mbala mibale

إِذًا لَّأَذَقْنَٰكَ ضِعْفَ ٱلْحَيَوٰةِ وَضِعْفَ
ٱلْمَمَاتِ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ عَلَيْنَا نَصِيرًا ٧٥

lokola, mpe okokaki kozua mosungi mosusu te na botiki biso.

**76.** Mpe ya sôló penza, etikalaki moke balonga kokimisa yo mboka, mpo okoma moto pamba, mpe na sima nayo bakowumela mpe tango molayi te.

وَإِن كَادُواْ لَيَسۡتَفِزُّونَكَ مِنَ ٱلۡأَرۡضِ لِيُخۡرِجُوكَ مِنۡهَاۖ وَإِذٗا لَّا يَلۡبَثُونَ خِلَٰفَكَ إِلَّا قَلِيلٗا ٧٦

**77.** Ezaleli mpe nzela ya baye totindaki bango liboso nayo kati na batindami na biso, mpe okokuta mbonguana te na mibeko mia biso.

سُنَّةَ مَن قَدۡ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ مِن رُّسُلِنَاۖ وَلَا تَجِدُ لِسُنَّتِنَا تَحۡوِيلًا ٧٧

**78.** Mpe telemisa losambo osima ya nzanga kino o molili mwa butu, mpe tanga kurani na tongo. Ya sôló, kotanga kurani[1] na tongo ezalaka na banzeneneke.[2]

أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِدُلُوكِ ٱلشَّمۡسِ إِلَىٰ غَسَقِ ٱلَّيۡلِ وَقُرۡءَانَ ٱلۡفَجۡرِۖ إِنَّ قُرۡءَانَ ٱلۡفَجۡرِ كَانَ مَشۡهُودٗا ٧٨

**79.** Mpe okati na butu otelema mpona kosambela (losambo ya suna) nayo moko, mpo ete Nkolo nayo asekwisa yo o mokolo ya suka na esika ya lokumu.

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَتَهَجَّدۡ بِهِۦ نَافِلَةٗ لَّكَ عَسَىٰٓ أَن يَبۡعَثَكَ رَبُّكَ مَقَامٗا مَّحۡمُودٗا ٧٩

**80.** Mpe loba ete: Oh Nkolo na ngai! Kotisa ngai na esika ya malamu, mpe bimisa ngai na esika ya bosembo, mpe pesa ngai esika ya mapamboli uta epai nayo.

وَقُل رَّبِّ أَدۡخِلۡنِي مُدۡخَلَ صِدۡقٖ وَأَخۡرِجۡنِي مُخۡرَجَ صِدۡقٖ وَٱجۡعَل لِّي مِن لَّدُنكَ سُلۡطَٰنٗا نَّصِيرٗا ٨٠

**81.** Mpe loba: Bosôló eyei (isalamu), mpe lukuta elimwi. Ya sôló, lokuta esengeli sé elimwa.

وَقُلۡ جَآءَ ٱلۡحَقُّ وَزَهَقَ ٱلۡبَٰطِلُۚ إِنَّ ٱلۡبَٰطِلَ كَانَ زَهُوقٗا ٨١

1 **Kurani**: Elakisi: Losambo.

2 **Banzeneneke**: Ezali ba anzelu ya tongo na ya butu.

**82.** Mpe tokitisi na kati na kurani maye oyo ezali libiki ya bokono mpe ngolu mpona bandimi, kasi ezali kobakisela bapagano sé libunga.

وَنُنَزِّلُ مِنَ ٱلْقُرْءَانِ مَا هُوَ شِفَآءٌ وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ وَلَا يَزِيدُ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا خَسَارًا ﴿٨٢﴾

**83.** Mpe soki totondisi bolamu na biso likolo na moto, atengami aboyi yango mpe amitondi, mpe soki mabe ezui ye, azangi elikia.

وَإِذَآ أَنْعَمْنَا عَلَى ٱلْإِنسَٰنِ أَعْرَضَ وَنَـَٔا بِجَانِبِهِۦ وَإِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ كَانَ يَـُٔوسًا ﴿٨٣﴾

**84.** Loba: Moto na moto asala na ndenge naye, kasi Nkolo wa bino ayebi malamu nani azali kolanda nzela ya semba.

قُلْ كُلٌّ يَعْمَلُ عَلَىٰ شَاكِلَتِهِۦ فَرَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَنْ هُوَ أَهْدَىٰ سَبِيلًا ﴿٨٤﴾

**85.** Mpe bazali kotuna yo mpona molimo, loba: Molimo mowuta epai ya Nkolo wa ngai, mpe bopesamaki boyebi te sé ya moke.

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلرُّوحِ ۖ قُلِ ٱلرُّوحُ مِنْ أَمْرِ رَبِّى وَمَآ أُوتِيتُم مِّنَ ٱلْعِلْمِ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٥﴾

**86.** Mpe soki tolingi, ya sôló, tokobungisa oyo tokitisaki epai nayo kati na emoniseli mpe okozua mobateli mosusu te mpona yango na botiki biso.

وَلَئِن شِئْنَا لَنَذْهَبَنَّ بِٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ بِهِۦ عَلَيْنَا وَكِيلًا ﴿٨٦﴾

**87.** Longola sé mawa kowuta epai ya Nkolo wayo. Ya sôló, bolamu bwaye epai nayo ezali ebele.

إِلَّا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۚ إِنَّ فَضْلَهُۥ كَانَ عَلَيْكَ كَبِيرًا ﴿٨٧﴾

**88.** Loba: Ata soki bato mpe bilima basangani mpo basala kurani lokola oyo, bakokoka koya na lolenge na yango te ata soki bazui lisalisi ya ndenge na ndenge kati na bango.

قُل لَّئِنِ ٱجْتَمَعَتِ ٱلْإِنسُ وَٱلْجِنُّ عَلَىٰٓ أَن يَأْتُوا۟ بِمِثْلِ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ لَا يَأْتُونَ بِمِثْلِهِۦ وَلَوْ كَانَ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ ظَهِيرًا ﴿٨٨﴾

**89.** Ya sôló, tosilaki kopesa bato bandakisa nyoso na kati ya kurani kasi ebele ya bato bazali sé bapengwi.

وَلَقَدۡ صَرَّفۡنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٖ فَأَبَىٰٓ أَكۡثَرُ ٱلنَّاسِ إِلَّا كُفُورٗا ٨٩

**90.** Mpe balobaki: Tokondimela yo te, kino obimisela biso liziba ya mayi o kati ya mabele,

وَقَالُواْ لَن نُّؤۡمِنَ لَكَ حَتَّىٰ تَفۡجُرَ لَنَا مِنَ ٱلۡأَرۡضِ يَنۢبُوعًا ٩٠

**91.** To, ozala na bilanga bia Naghil[1] na Inabe[2] mpe obimisa mingala ya mayi ebele mitiola o kati na yango,

أَوۡ تَكُونَ لَكَ جَنَّةٞ مِّن نَّخِيلٖ وَعِنَبٖ فَتُفَجِّرَ ٱلۡأَنۡهَٰرَ خِلَٰلَهَا تَفۡجِيرًا ٩١

**92.** To, okweisela biso ndambu ya mapata ndenge ozali kokanisa to oya na nzambe, to oyela biso Allah, na ba anzelu liboso na biso.

أَوۡ تُسۡقِطَ ٱلسَّمَآءَ كَمَا زَعَمۡتَ عَلَيۡنَا كِسَفًا أَوۡ تَأۡتِيَ بِٱللَّهِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ قَبِيلًا ٩٢

**93.** To mpe ozala na ndako ya kitoko ezali na bonzenga ya wolo, to mpe obuta (omata) na mapata (likolo), kasi tokondima kobuta nayo wana te kino okitisela biso buku totanga yango, loba: Nkembo na Nkolo na ngai, boye ngai nazali te sé moto mpe motindami?

أَوۡ يَكُونَ لَكَ بَيۡتٞ مِّن زُخۡرُفٍ أَوۡ تَرۡقَىٰ فِي ٱلسَّمَآءِ وَلَن نُّؤۡمِنَ لِرُقِيِّكَ حَتَّىٰ تُنَزِّلَ عَلَيۡنَا كِتَٰبٗا نَّقۡرَؤُهُۥۗ قُلۡ سُبۡحَانَ رَبِّي هَلۡ كُنتُ إِلَّا بَشَرٗا رَّسُولٗا ٩٣

**94.** Eloko moko te epekisaki bato ete bandima tango bokambi eyelaki bango sé balobaka ete: Allah akotinda moto azala motindami?

وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤۡمِنُوٓاْ إِذۡ جَآءَهُمُ ٱلۡهُدَىٰٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓاْ أَبَعَثَ ٱللَّهُ بَشَرٗا رَّسُولٗا ٩٤

1 **Naghil**: Botala: suratu Al-An'âm: 99, mpe suratu An-Nahl: 67.
2 **Inabe**: Botala: suratu Al-An'âm: 99, mpe suratu An-Nahl: 67.

**95.** Loba: Soki ba anzelu batambolaka na kimia likolo ya mabele, tolingaki kokitisela bango kowuta o likolo motindami azala anzelu.

قُل لَّوۡ كَانَ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَلَٰٓئِكَةٞ يَمۡشُونَ مُطۡمَئِنِّينَ لَنَزَّلۡنَا عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَلَكٗا رَّسُولٗا ٩٥

**96.** Loba: Allah akoki mpona kozala nzeneneke kati kati na bino na ngai. Ya sôló, ye azali na sango mpe amonaka bawumbu naye.

قُلۡ كَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدَۢا بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرَۢا بَصِيرٗا ٩٦

**97.** Mpe oyo Allah akambi, asili kokambama, mpe oyo akobunga, okokoka te kozuela bango bakambi na esika naye (Allah) mpe tokosangisa bango o mokolo ya suka bilongi bisunduami, miso ya kozipama, matoyi makangami, na minoko mikolobaka te, esika na bango nde lifelo. Tango nyoso móto na yango elingi kokita, tokobakisela bango oyo ya makasi koleka.

وَمَن يَهۡدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلۡمُهۡتَدِۖ وَمَن يُضۡلِلۡ فَلَن تَجِدَ لَهُمۡ أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِهِۦۖ وَنَحۡشُرُهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمۡ عُمۡيٗا وَبُكۡمٗا وَصُمّٗاۖ مَّأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ كُلَّمَا خَبَتۡ زِدۡنَٰهُمۡ سَعِيرٗا ٩٧

**98.** Wana nde lifuta lia bango, mpo bapengwaki na bilembo bia biso, mpe bakolobaka: Tango tokotikala sé mikuwa mpe mputulu na mabele, ya sôló penza tokosekwisama lisusu bikelamu ya sika?

ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُم بِأَنَّهُمۡ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالُوٓاْ أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمٗا وَرُفَٰتًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ خَلۡقٗا جَدِيدًا ٩٨

**99.** Boye bazali komona te ete: Ya sôló, Allah oyo akela likolo na mabele azali na bokoki ya kokela bikelamu bisusu lokola bango? Mpe atiyeli bango mokano ezali na tembe te? Kasi babubi baboyi, (balingi) sé bopengwi.

۞ أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يَخۡلُقَ مِثۡلَهُمۡ وَجَعَلَ لَهُمۡ أَجَلٗا لَّا رَيۡبَ فِيهِ فَأَبَى ٱلظَّٰلِمُونَ إِلَّا كُفُورٗا ٩٩

**100.** Loba: Soki bozalaka na sanduku ya ngolu ya Nkolo wa ngai, bolingaki kobanga kobimisa yango. Kasi moto azali na bopimi.

**101.** Mpe tosilaki kopesa na Mûssa makamwisi libua ya polele, botuna bana ba isalayele tango eyelaka bango, kasi falo Alobaki naye: Ya sôló, ngai nazali kokanisa ete eh Mûssa! Olokama.

**102.** Alobi: Ozali koyeba malamu penza ete oyo akitisaki yango sé Allah Nkolo ya likolo na mabele, mpona (kokamwisa) mpe bokasi naye, mpe ngai nazali kokanisa ete yo eh falo! Osili kobunga nzela elamu.

**103.** (Falo) alingaki kobimisa bango na mboka, kasi tozindisaki ye na baye banso bazalaki elongo naye.

**104.** Mpe na sima na yango tolobaki na bana ya isalayele ete; bovanda na mabele kasi tango elaka ya mokolo ya suka ekokokaka tokoya na (bino) ebele na lisanga.

**105.** Mpe na bosembo penza nde tokitisaki yango (kurani) mpe ekitaki na bosôló, mpe totindaki yo sé mpona bopesi sango elamu mpe mokebisi.

قُل لَّوۡ أَنتُمۡ تَمۡلِكُونَ خَزَآئِنَ رَحۡمَةِ رَبِّيٓ
إِذٗا لَّأَمۡسَكۡتُمۡ خَشۡيَةَ ٱلۡإِنفَاقِۚ وَكَانَ
ٱلۡإِنسَٰنُ قَتُورٗا ١٠٠

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَىٰ تِسۡعَ ءَايَٰتِۭ
بَيِّنَٰتٖۖ فَسۡـَٔلۡ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ إِذۡ جَآءَهُمۡ
فَقَالَ لَهُۥ فِرۡعَوۡنُ إِنِّي لَأَظُنُّكَ يَٰمُوسَىٰ
مَسۡحُورٗا ١٠١

قَالَ لَقَدۡ عَلِمۡتَ مَآ أَنزَلَ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا
رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ بَصَآئِرَ وَإِنِّي
لَأَظُنُّكَ يَٰفِرۡعَوۡنُ مَثۡبُورٗا ١٠٢

فَأَرَادَ أَن يَسۡتَفِزَّهُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ
فَأَغۡرَقۡنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ جَمِيعٗا ١٠٣

وَقُلۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِۦ لِبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ
ٱسۡكُنُواْ ٱلۡأَرۡضَ فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ ٱلۡأٓخِرَةِ
جِئۡنَا بِكُمۡ لَفِيفٗا ١٠٤

وَبِٱلۡحَقِّ أَنزَلۡنَٰهُ وَبِٱلۡحَقِّ نَزَلَۗ وَمَآ
أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرٗا وَنَذِيرٗا ١٠٥

**106.** Mpe (tokitisaki) kurani biteni biteni mpo ete otanga yango malembe likolo ya bato bayoka, mpe tokitisaki yango mikapo na mikapo.

وَقُرْءَانًا فَرَقْنَٰهُ لِتَقْرَأَهُۥ عَلَى ٱلنَّاسِ عَلَىٰ
مُكْثٍ وَنَزَّلْنَٰهُ تَنزِيلًا ١٠٦

**107.** Loba: Bondima na yango to te. Ya sôló, baye bazuaki boyebi liboso na yango, soki bayoki yango ezali kotangama, bakweyaka mpe bafukami bilongi na nsé. (mpona Allah)

قُلْ ءَامِنُوا۟ بِهِۦٓ أَوْ لَا تُؤْمِنُوٓا۟ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ
أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ مِن قَبْلِهِۦٓ إِذَا يُتْلَىٰ
عَلَيْهِمْ يَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ سُجَّدًا ١٠٧

**108.** Mpe balobaka ete: Nkembo na Nkolo wa biso, elaka ya Nkolo wa biso esili ya sôló kokoka.

وَيَقُولُونَ سُبْحَٰنَ رَبِّنَآ إِن كَانَ وَعْدُ
رَبِّنَا لَمَفْعُولًا ١٠٨

**109.** Mpe bazali kokita na kolela mpe ezali kobakisela bango bobangi.

وَيَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ يَبْكُونَ وَيَزِيدُهُمْ
خُشُوعًا ۩ ١٠٩

**110.** Loba: Bobelela Allah to bobelela Ar-Rahmân(1) to nkombo nini bolingi kobenga, ye nde azali na ba nkombo ya kitoko. Mpe koganga te okati ya losambo nayo koleka, kovanda mpe nye te, kasi zala na mongongo ya kati kati.

قُلِ ٱدْعُوا۟ ٱللَّهَ أَوِ ٱدْعُوا۟ ٱلرَّحْمَٰنَ ۖ أَيًّا
مَّا تَدْعُوا۟ فَلَهُ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ ۚ وَلَا
تَجْهَرْ بِصَلَاتِكَ وَلَا تُخَافِتْ بِهَا وَٱبْتَغِ
بَيْنَ ذَٰلِكَ سَبِيلًا ١١٠

**111.** Mpe loba lokumu ya Allah oyo azali na mwana te, mpe akoki kozala na basangani te kati ya bokonzi naye, mpe akoki kozala na mobateli mosusu te (ya kokima epai naye) mpe belela bonene bwa ye makasi.

وَقُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى لَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا
وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ شَرِيكٌ فِى ٱلْمُلْكِ
وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ وَلِىٌّ مِّنَ ٱلذُّلِّ ۖ وَكَبِّرْهُ
تَكْبِيرًۢا ١١١

1 **Ar-Rahmân**: Ezali moko ya kombo ya Allah, elakisi: Oyo atonda ngolu.

## SURATU 18 - AL-KAHF
*(MOBÈNGÂ)*




110 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah* wa *boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Matondi na Allah oyo akitisaki epai ya mowumbu waye buku, oyo ezali na mbilinga mbilinga kati na yango te. (ezali na bokeseni te).

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ عَلَىٰ عَبۡدِهِ
ٱلۡكِتَٰبَ وَلَمۡ يَجۡعَل لَّهُۥ عِوَجَاۜ ١

2. (Buku) ya semba mpona kokebisa na etumbu ya makasi kowuta epai naye, mpe kopesa sango malamu epai ya bandimi baye bazali kosala misala ya malamu ete: Ya sôló, bakozala na lifuta ya kitoko.

قَيِّمٗا لِّيُنذِرَ بَأۡسٗا شَدِيدٗا مِّن لَّدُنۡهُ
وَيُبَشِّرَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٱلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمۡ أَجۡرًا حَسَنٗا ٢

3. Kuna, bakovanda libela kati na yango.

مَّٰكِثِينَ فِيهِ أَبَدٗا ٣

4. Mpe kokebisa baye bazali koloba: Allah azali na mwana.

وَيُنذِرَ ٱلَّذِينَ قَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدٗا ٤

5. Bazali na boyebi na yango te lolenge moko na batata na bango, liloba ya mabe ezali kobima na minoko mia bango. Manso bazali koloba ezali sé lokuta.

مَّا لَهُم بِهِۦ مِنۡ عِلۡمٖ وَلَا لِأٓبَآئِهِمۡۚ
كَبُرَتۡ كَلِمَةٗ تَخۡرُجُ مِنۡ أَفۡوَٰهِهِمۡۚ إِن
يَقُولُونَ إِلَّا كَذِبٗا ٥

6. Ozali komitungisama na mpasi ete baboyi kondima na lisolo oyo.

فَلَعَلَّكَ بَٰخِعٞ نَّفۡسَكَ عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمۡ إِن
لَّمۡ يُؤۡمِنُواْ بِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِ أَسَفًا ٦

7. Ya sôló, maye mazuami o likolo ya mabele, totiyaki yango ezala na bonzenga na yango mpo été ezala bomekami epai ya bato mpe totala nani kati na bango akosala bolamu.

إِنَّا جَعَلْنَا مَا عَلَى ٱلْأَرْضِ زِينَةً لَّهَا لِنَبْلُوَهُمْ أَيُّهُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا ﴿٧﴾

8. Mpe ya sôló, na sima tokobalola yango mpe ekomi makasi, etikali polele ezali na eloko te (mabele oyo ezali na milona te).

وَإِنَّا لَجَٰعِلُونَ مَا عَلَيْهَا صَعِيدًا جُرُزًا ﴿٨﴾

9. Okanisi ete bato ya kati ya mobengâ na bato ya ar-raqîm[1] bazalaki kati ya bilembo na biso ya kokamwa?

أَمْ حَسِبْتَ أَنَّ أَصْحَٰبَ ٱلْكَهْفِ وَٱلرَّقِيمِ كَانُوا۟ مِنْ ءَايَٰتِنَا عَجَبًا ﴿٩﴾

10. Tango bilenge babatamaki o kati ya mobèngâ balobaki été; Oh Nkolo wa biso! Zipa biso na ngolu nayo, mpe sembola biso na makambo na biso nyoso.

إِذْ أَوَى ٱلْفِتْيَةُ إِلَى ٱلْكَهْفِ فَقَالُوا۟ رَبَّنَآ ءَاتِنَا مِن لَّدُنكَ رَحْمَةً وَهَيِّئْ لَنَا مِنْ أَمْرِنَا رَشَدًا ﴿١٠﴾

11. Mpe tokangaki matoyi na bango mibu miyike okati ya mobengâ.

فَضَرَبْنَا عَلَىٰٓ ءَاذَانِهِمْ فِى ٱلْكَهْفِ سِنِينَ عَدَدًا ﴿١١﴾

12. Sima, tosekwisaki bango mpo toyeba lisanga nini kati na bango mibale bayebi motango ya mibu miye basalaki wana.

ثُمَّ بَعَثْنَٰهُمْ لِنَعْلَمَ أَىُّ ٱلْحِزْبَيْنِ أَحْصَىٰ لِمَا لَبِثُوٓا۟ أَمَدًا ﴿١٢﴾

13. Tozali kobetela yo sango na bango na bosôló. Bazalaki bilenge baye bandimaki na Nkolo wa bango mpe tobakiselaki bango bokambami.

نَّحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ نَبَأَهُم بِٱلْحَقِّ ۚ إِنَّهُمْ فِتْيَةٌ ءَامَنُوا۟ بِرَبِّهِمْ وَزِدْنَٰهُمْ هُدًى ﴿١٣﴾

1 **Ar-raqîm**: Eloko ya makomami.

**14.** Mpe tolendisa mitema mia bango, tango batelemaki mpe balobaki: Nkolo wa biso nde Nkolo wa likolo na mabele, tokobelela banzambe basusu te na esika naye, soki te tokoloba mabe mpenza.

وَرَبَطۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ إِذۡ قَامُواْ فَقَالُواْ
رَبُّنَا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ لَن
نَّدۡعُوَاْ مِن دُونِهِۦٓ إِلَٰهٗاۖ لَّقَدۡ قُلۡنَآ إِذٗا
شَطَطًا ١٤

**15.** Tala bato na biso oyo bazui banzambe misusu na botiki ye, pona nini te bazali komema elembetele ya polele nani azali moto mabe koleka moto oyo azali kobukela Allah lokuta?

هَٰٓؤُلَآءِ قَوۡمُنَا ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةٗۖ
لَّوۡلَا يَأۡتُونَ عَلَيۡهِم بِسُلۡطَٰنِۭ بَيِّنٖۖ فَمَنۡ
أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا ١٥

**16.** Mpe tango bokokabwana na bango na maye bazali kobondela na esika ya Allah, bokota o kati ya mobengâ mpona komibatela, Nkolo wa bino akokitisela bino ngolu naye mpe akobongisa makambo na bino.

وَإِذِ ٱعۡتَزَلۡتُمُوهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ
فَأۡوُۥٓاْ إِلَى ٱلۡكَهۡفِ يَنشُرۡ لَكُمۡ رَبُّكُم
مِّن رَّحۡمَتِهِۦ وَيُهَيِّئۡ لَكُم مِّنۡ أَمۡرِكُم
مِّرۡفَقٗا ١٦

**17.** Mpe okomona moyi ebimi ezali komata etiki Mobengâ na bango na loboko ya mobali, mpe soki ekomi kokita ezali kotika mobengâ na loboko ya mwasi, mpe bango bafandi malamu na kati na kimia, wana ezali moko ya bikamwisi ya Allah, moto oyo Allah akambi ye nde akambemi malamu, mpe oyo asili kobunga, okoki te kozuela ye mokambi.

۞ وَتَرَى ٱلشَّمۡسَ إِذَا طَلَعَت تَّزَٰوَرُ
عَن كَهۡفِهِمۡ ذَاتَ ٱلۡيَمِينِ وَإِذَا غَرَبَت
تَّقۡرِضُهُمۡ ذَاتَ ٱلشِّمَالِ وَهُمۡ فِي
فَجۡوَةٖ مِّنۡهُۚ ذَٰلِكَ مِنۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِۗ مَن
يَهۡدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلۡمُهۡتَدِۖ وَمَن يُضۡلِلۡ
فَلَن تَجِدَ لَهُۥ وَلِيّٗا مُّرۡشِدٗا ١٧

**18.** Mpe okokanisa bazali ya kolamuka nzoka nde basilaki kolala. Mpe tozali kobalola bango na ngambo ya mobali mpe na

وَتَحۡسَبُهُمۡ أَيۡقَاظٗا وَهُمۡ رُقُودٞۚ وَنُقَلِّبُهُمۡ
ذَاتَ ٱلۡيَمِينِ وَذَاتَ ٱلشِّمَالِۖ وَكَلۡبُهُم
بَٰسِطٞ ذِرَاعَيۡهِ بِٱلۡوَصِيدِۚ

ngambu ya mwasi, mpe mbwa na bango atandaki maboko naye na ekoteli ya mobengâ, soki okutanaki na bango olingaki kopesa mokongo na kokima na kobanga.

لَوِ ٱطَّلَعۡتَ عَلَيۡهِمۡ لَوَلَّيۡتَ مِنۡهُمۡ فِرَارٗا
وَلَمُلِئۡتَ مِنۡهُمۡ رُعۡبٗا ١٨

**19.** Mpe ndenge wana nde tosekwisaki bango bazali kotunana bango na bango, moko kati na bango atunaki: Bovandi ngonga boni wana? Banzongisi: Tovandi mokolo to ndambu ya mokolo. Basusu bakolobaka: Nkolo wa bino ayebi malamu (boni) bovandaki, botinda moko wa bino na misolo mia bino na mboka, mpo atala biloko nini bia malamu ayela bino yango boliya, mpe asala na ndenge été bato bayeba bino te.

وَكَذَٰلِكَ بَعَثۡنَٰهُمۡ لِيَتَسَآءَلُواْ بَيۡنَهُمۡۚ
قَالَ قَآئِلٞ مِّنۡهُمۡ كَمۡ لَبِثۡتُمۡۖ قَالُواْ
لَبِثۡنَا يَوۡمًا أَوۡ بَعۡضَ يَوۡمٖۚ قَالُواْ رَبُّكُمۡ
أَعۡلَمُ بِمَا لَبِثۡتُمۡ فَٱبۡعَثُوٓاْ أَحَدَكُم
بِوَرِقِكُمۡ هَٰذِهِۦٓ إِلَى ٱلۡمَدِينَةِ فَلۡيَنظُرۡ
أَيُّهَآ أَزۡكَىٰ طَعَامٗا فَلۡيَأۡتِكُم بِرِزۡقٖ
مِّنۡهُ وَلۡيَتَلَطَّفۡ وَلَا يُشۡعِرَنَّ بِكُمۡ
أَحَدًا ١٩

**20.** Ya sôló, bango soki bazuaka bino, balingaki koboma bino na mabanga to balingaki kozongisa bino na lingomba lia bango, mpe bolingaki kolonga te.

إِنَّهُمۡ إِن يَظۡهَرُواْ عَلَيۡكُمۡ يَرۡجُمُوكُمۡ أَوۡ
يُعِيدُوكُمۡ فِي مِلَّتِهِمۡ وَلَن تُفۡلِحُوٓاْ إِذًا
أَبَدٗا ٢٠

**21.** Mpe ndenge wana tobimisaki makambo na bango polele epai na bato mpo bayeba été elaka ya Allah ezali ya sôló, mpe été mokolo ya suka ezali na tembe te kati na yango, tango bato ya mboka bazalaki kosuana mpona likambo na bango (bilenge baye

وَكَذَٰلِكَ أَعۡثَرۡنَا عَلَيۡهِمۡ لِيَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ
وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ لَا رَيۡبَ
فِيهَآ إِذۡ يَتَنَٰزَعُونَ بَيۡنَهُمۡ أَمۡرَهُمۡۖ فَقَالُواْ
ٱبۡنُواْ عَلَيۡهِم بُنۡيَٰنٗاۖ رَّبُّهُمۡ أَعۡلَمُ بِهِمۡۚ
قَالَ ٱلَّذِينَ غَلَبُواْ عَلَىٰٓ أَمۡرِهِمۡ لَنَتَّخِذَنَّ
عَلَيۡهِم مَّسۡجِدٗا ٢١

bazalaki kati ya mobengâ), mpe balobaki: Botonga likolo na bango ndako ya monene, Nkolo wa bango ayebi bango malamu koleka, kasi ba oyo balongaki kati na kosuana wana balobi tokotonga likolo na bango esika ya kosambela. (masdjid)

22. Mpe bazalaki koloba été; bazali misato na mbwa na bango minei, mpe bazalaki koloba na bokeseni na kobombama kati na bango ete: Bazalaki (bilenge) mitano na mbwa na bango motoba, mpe bazalaki koloba lisusu été; bazali sambo na mbwa na bango mwambe; loba: Nkolo wa ngai ayebi koleka malamu motango mwa bango, sé moke nde baye bayebi yango, kasi kosuana na bato te mpona likambo yango, sé oyo ezali komonana polele, mpe kotuna bato te mpona bozindo na yango.

سَيَقُولُونَ ثَلَٰثَةٞ رَّابِعُهُمۡ كَلۡبُهُمۡ وَيَقُولُونَ خَمۡسَةٞ سَادِسُهُمۡ كَلۡبُهُمۡ رَجۡمَۢا بِٱلۡغَيۡبِۖ وَيَقُولُونَ سَبۡعَةٞ وَثَامِنُهُمۡ كَلۡبُهُمۡۚ قُل رَّبِّيٓ أَعۡلَمُ بِعِدَّتِهِم مَّا يَعۡلَمُهُمۡ إِلَّا قَلِيلٞۗ فَلَا تُمَارِ فِيهِمۡ إِلَّا مِرَآءٗ ظَٰهِرٗا وَلَا تَسۡتَفۡتِ فِيهِم مِّنۡهُمۡ أَحَدٗا ٢٢

23. Mpe koloba te mpona eloko ete: Ngai nakosala yango lobi.

وَلَا تَقُولَنَّ لِشَاْيۡءٍ إِنِّي فَاعِلٞ ذَٰلِكَ غَدًا ٢٣

24. (Kasi okoloba nde été:) soki Allah alingi, na sima okanisa Nkolo wayo soki obosanaki mpe oloba ete: Nazali kolikia été Nkolo na ngai akamba ngai mpe atia ngai penepene na oyo ezali ya bosôló.

إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ وَٱذۡكُر رَّبَّكَ إِذَا نَسِيتَ وَقُلۡ عَسَىٰٓ أَن يَهۡدِيَنِ رَبِّي لِأَقۡرَبَ مِنۡ هَٰذَا رَشَدٗا ٢٤

**25.** Mpe bawumelaki na kati ya mobengâ wana mibu nkama misato mpe babakisaki libua.

وَلَبِثُواْ فِي كَهۡفِهِمۡ ثَلَٰثَ مِاْئَةٖ سِنِينَ
وَٱزۡدَادُواْ تِسۡعٗا ٢٥

**26.** Loba: Allah ayebi malamu boni bawumelaki wana, ayebi mabombami ma likolo na ya nsé, lokola amonaka yango mpe ayokaka. Bazali na (mosungi) mosusu te sé ye, mpe azali na mosangisi te na motindo mwa ye.

قُلِ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا لَبِثُواْۖ لَهُۥ غَيۡبُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ أَبۡصِرۡ بِهِۦ وَأَسۡمِعۡۚ
مَا لَهُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِيّٖ وَلَا يُشۡرِكُ
فِي حُكۡمِهِۦٓ أَحَدٗا ٢٦

**27.** Mpe tanga maye makiteli yo okati ya buku ya Nkolo nayo, eloko moko te ekoki kobalola liloba lia ye, mpe okozua esika mosusu ya kokimela te sé epai naye.

وَٱتۡلُ مَآ أُوحِيَ إِلَيۡكَ مِن كِتَابِ رَبِّكَۖ
لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَن تَجِدَ مِن
دُونِهِۦ مُلۡتَحَدٗا ٢٧

**28.** Mpe kanga motema elongo na baye bazali kobondela Nkolo wa bango tongo mpe pokwa, balingi (komona) elongi naye, kasi kolongola miso likolo na bango te, mpona (koluka) bonzenga na bomoyi ya nsé, mpe kotosa te oyo motema naye esila kobosana liteya na biso mpe azali kolanda bamposa naye ya nzoto, mpe ezaleli naye ezali mabe.

وَٱصۡبِرۡ نَفۡسَكَ مَعَ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ
رَبَّهُم بِٱلۡغَدَوٰةِ وَٱلۡعَشِيِّ يُرِيدُونَ
وَجۡهَهُۥۖ وَلَا تَعۡدُ عَيۡنَاكَ عَنۡهُمۡ تُرِيدُ
زِينَةَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَا تُطِعۡ مَنۡ
أَغۡفَلۡنَا قَلۡبَهُۥ عَن ذِكۡرِنَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ
وَكَانَ أَمۡرُهُۥ فُرُطٗا ٢٨

**29.** Mpe loba: Bosembo ezali nde epai ya Nkolo wa bino, oyo akolinga andimi na yango, oyo mpe akoboya apengui na yango. Ya sôló, tosili kolengele mpona babubi móto oyo ekozinga bango na kopela, mpe soki basengi mayi ya komela, bakomelisa bango

وَقُلِ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكُمۡۖ فَمَن شَآءَ
فَلۡيُؤۡمِن وَمَن شَآءَ فَلۡيَكۡفُرۡۚ إِنَّآ
أَعۡتَدۡنَا لِلظَّٰلِمِينَ نَارًا أَحَاطَ بِهِمۡ
سُرَادِقُهَاۚ وَإِن يَسۡتَغِيثُواْ يُغَاثُواْ بِمَآءٖ
كَٱلۡمُهۡلِ يَشۡوِي ٱلۡوُجُوهَۚ بِئۡسَ ٱلشَّرَابُ
وَسَآءَتۡ مُرۡتَفَقًا ٢٩

mayi ya mabende mayanguami na móto, ezali kozikisa bilongi na bango. Oyo mayi ya mabe ya komela mpe efandele ya mabe!

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجۡرَ مَنۡ أَحۡسَنَ
عَمَلًا ٣٠

**30.** Sôló, mpona baye bandimaki mpe basalaki bolamu, ya sôló penza tokobungisaka te lifuta lia oyo asalaki bolamu.

أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ جَنَّٰتُ عَدۡنٖ تَجۡرِي مِن
تَحۡتِهِمُ ٱلۡأَنۡهَٰرُ يُحَلَّوۡنَ فِيهَا مِنۡ أَسَاوِرَ
مِن ذَهَبٖ وَيَلۡبَسُونَ ثِيَابًا خُضۡرٗا
مِّن سُندُسٖ وَإِسۡتَبۡرَقٖ مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا
عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِۚ نِعۡمَ ٱلثَّوَابُ وَحَسُنَتۡ
مُرۡتَفَقٗا ٣١

**31.** Bango nde bakozalaka na elanga ya (lola) ya edeni libela biye bizali kolekisa o nsé na bango mingala, bakolata bawolo na maboko na bango mpe bakolata bilamba bia fafala ya langi ya mayi ya pondu, mpe bakofanda likolo ya kiti ya kitoko, oyo lifuta ya malamu mpe esika ya kitoko ya kofanda!

۞ وَٱضۡرِبۡ لَهُم مَّثَلٗا رَّجُلَيۡنِ جَعَلۡنَا
لِأَحَدِهِمَا جَنَّتَيۡنِ مِنۡ أَعۡنَٰبٖ
وَحَفَفۡنَٰهُمَا بِنَخۡلٖ وَجَعَلۡنَا بَيۡنَهُمَا
زَرۡعٗا ٣٢

**32.** Pesa bango ndakisa ya bato mibale, moko na bango to pesaki ye bilanga mibale ya A'nâb[1] mpe tozingaki yango na banzete ya Nagh'l,[2] mpe totiaki kati kati ya bilanga mibale wana milona.

كِلۡتَا ٱلۡجَنَّتَيۡنِ ءَاتَتۡ أُكُلَهَا وَلَمۡ تَظۡلِم
مِّنۡهُ شَيۡـٔٗاۚ وَفَجَّرۡنَا خِلَٰلَهُمَا نَهَرٗا ٣٣

**33.** Bilanga binso mibale bizali kobota malamu, na bozangi eloko te mpe tobimisaki miluka kati kati na yango.

وَكَانَ لَهُۥ ثَمَرٞ فَقَالَ لِصَٰحِبِهِۦ وَهُوَ
يُحَاوِرُهُۥٓ أَنَا۠ أَكۡثَرُ مِنكَ مَالٗا وَأَعَزُّ
نَفَرٗا ٣٤

**34.** Mpe bizalaki na bambuma, alobi na moninga waye: Naleki yo na bomengo mingi, mpe nazali na makasi koleka yo, mpo nazali na bato ebele.

---

1 **A'nâb**: Ezali mbuma ya mikemike, botala suratu: Al-An'âm: 99.

2 **Nagh'l**: Nzete ya tamru.

وَدَخَلَ جَنَّتَهُۥ وَهُوَ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ قَالَ
مَآ أَظُنُّ أَن تَبِيدَ هَٰذِهِۦٓ أَبَدًا ﴿٣٥﴾

**35.** Mpe akotaki na bilanga bia ye na komibuba ye moko, alobi: Nayebi ete oyo ekoki kobeba te.

وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّدِدتُّ
إِلَىٰ رَبِّي لَأَجِدَنَّ خَيْرًا مِّنْهَا مُنقَلَبًا ﴿٣٦﴾

**36.** Mpe nandimi te ete mokolo ya suka ekoya, mpe soki bazongisi ngai epai ya Nkolo wa ngai, nakokuta ya kitoko koleka (bilanga) oyo.

قَالَ لَهُۥ صَاحِبُهُۥ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ
أَكَفَرْتَ بِٱلَّذِي خَلَقَكَ مِن تُرَابٍ ثُمَّ
مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ سَوَّىٰكَ رَجُلًا ﴿٣٧﴾

**37.** (Moninga waye ayebisi ye): Okopengwa na oyo akelaki yo na mabele, sima na mayi ya mokongo sima abimisi yo moto?

لَّٰكِنَّا۠ هُوَ ٱللَّهُ رَبِّي وَلَآ أُشْرِكُ بِرَبِّيٓ
أَحَدًا ﴿٣٨﴾

**38.** Kasi mpona ngai; Allah azali Nkolo wa ngai, nakosangisa Nkolo wa ngai na eloko te.

وَلَوْلَآ إِذْ دَخَلْتَ جَنَّتَكَ قُلْتَ مَا شَآءَ
ٱللَّهُ لَا قُوَّةَ إِلَّا بِٱللَّهِ ۚ إِن تَرَنِ أَنَا۠ أَقَلَّ
مِنكَ مَالًا وَوَلَدًا ﴿٣٩﴾

**39.** Tango okotaki na elanga nayo, soki olobaki été: Oyo bolingo ya Allah, nguya ezali te, makasi mpe ezali te sé epai ya Allah. Soki ozali komona été: Nazali na bozui moke mpe bana ebele te.

فَعَسَىٰ رَبِّيٓ أَن يُؤْتِيَنِ خَيْرًا مِّن
جَنَّتِكَ وَيُرْسِلَ عَلَيْهَا حُسْبَانًا مِّنَ
ٱلسَّمَآءِ فَتُصْبِحَ صَعِيدًا زَلَقًا ﴿٤٠﴾

**40.** Ekoki kozala ete Nkolo wa ngai, kala te akoki kopesa ngai ya malamu koleka bilanga bia yo, mpe akoki kotindela yango (bilanga nayo) etumbu kowuta o likolo mpe ekomi mabele mpe putulu.

أَوْ يُصْبِحَ مَآؤُهَا غَوْرًا فَلَن تَسْتَطِيعَ
لَهُۥ طَلَبًا ﴿٤١﴾

**41.** To mayi ma yango makokauka mpe okokuta yango te.

**42.** Mpe milona mia ye mibebisami o bisika binso mpe akomaki kobukabuka maboko naye na ntina na oyo abimisaki mpona bilanga oyo, mpe nyoso ebebisami, mpe alobi: Eh ngai! Mawa na ngai soki nasangisaki Nkolo wa ngai na eloko te.

وَأُحِيطَ بِثَمَرِهِۦ فَأَصۡبَحَ يُقَلِّبُ كَفَّيۡهِ
عَلَىٰ مَآ أَنفَقَ فِيهَا وَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ
عُرُوشِهَا وَيَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي لَمۡ أُشۡرِكۡ
بِرَبِّيٓ أَحَدٗا ٤٢

**43.** Azuaki ata bato ya kobikisa ye na (etumbu) ya Allah te, mpe ye moko akokaki komibikisa te.

وَلَمۡ تَكُن لَّهُۥ فِئَةٞ يَنصُرُونَهُۥ مِن
دُونِ ٱللَّهِ وَمَا كَانَ مُنتَصِرًا ٤٣

**44.** Ebateli ya sôló sôló ezali nde ya Allah. Apesaka mbano ya malamu mpe suka ya malamu.

هُنَالِكَ ٱلۡوَلَٰيَةُ لِلَّهِ ٱلۡحَقِّۚ هُوَ خَيۡرٞ ثَوَابٗا
وَخَيۡرٌ عُقۡبٗا ٤٤

**45.** Mpe betela bango ndakisa ya bomoyi bwa mokili, ezali lokola mayi maye tozali kokitisa kowuta o likolo, mpe esangani na milona mia mabele, mpe ekomi matiti ya motawu, mopepe ekaboli yango, mpe Allah azali na makoki likolo ya biloko binso.

وَٱضۡرِبۡ لَهُم مَّثَلَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا
كَمَآءٍ أَنزَلۡنَٰهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخۡتَلَطَ
بِهِۦ نَبَاتُ ٱلۡأَرۡضِ فَأَصۡبَحَ هَشِيمٗا
تَذۡرُوهُ ٱلرِّيَٰحُۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ
مُّقۡتَدِرًا ٤٥

**46.** Bomengo mpe bana, ezali bisengo ya nsé, kasi misala ya malamu miye misilaka te, yango nde ezali na lifuta ya malamu mpe elikia ya kitoko epayi ya Nkolo nayo.

ٱلۡمَالُ وَٱلۡبَنُونَ زِينَةُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ
وَٱلۡبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيۡرٌ عِندَ
رَبِّكَ ثَوَابٗا وَخَيۡرٌ أَمَلٗا ٤٦

**47.** Mpe mokolo moye tokotambwisaka bangomba, okomona mabele ekotandama polele, mpe tokosangisa bango mpe tokobosana moko te.

وَيَوۡمَ نُسَيِّرُ ٱلۡجِبَالَ وَتَرَى ٱلۡأَرۡضَ
بَارِزَةٗ وَحَشَرۡنَٰهُمۡ فَلَمۡ نُغَادِرۡ مِنۡهُمۡ
أَحَدٗا ٤٧

48. Mpe bakotelemaka molongo liboso lia Nkolo wayo, boyeli biso lolenge tokelaki bino mbala ya yambo, kasi bokanisaki ete tokokokisela bino elaka te?

وَعُرِضُواْ عَلَىٰ رَبِّكَ صَفّٗا لَّقَدۡ جِئۡتُمُونَا
كَمَا خَلَقۡنَٰكُمۡ أَوَّلَ مَرَّةِۭۚ بَلۡ زَعَمۡتُمۡ
أَلَّن نَّجۡعَلَ لَكُم مَّوۡعِدٗا ٤٨

49. Mpe bakotiyaka buku (ya moto na moto) mpe okomona batomboki bazali kobanga maye makomami na kati, mpe bakolobaka: Mabe na biso, buku eye etikaki eloko te, ezala moke to ya monene sé ekomaki yango. Mpe bakokutaka maye basalaki polele, kasi Nkolo wayo abubaka moto te.

وَوُضِعَ ٱلۡكِتَٰبُ فَتَرَى ٱلۡمُجۡرِمِينَ
مُشۡفِقِينَ مِمَّا فِيهِ وَيَقُولُونَ يَٰوَيۡلَتَنَا
مَالِ هَٰذَا ٱلۡكِتَٰبِ لَا يُغَادِرُ صَغِيرَةٗ
وَلَا كَبِيرَةً إِلَّآ أَحۡصَىٰهَاۚ وَوَجَدُواْ
مَا عَمِلُواْ حَاضِرٗاۗ وَلَا يَظۡلِمُ رَبُّكَ
أَحَدٗا ٤٩

50. Mpe tango tolobaki na ba anzelu ete: Bogumbamela Âdam, bagumbamaki, longola sé satana azalaki kati ya ba djini mpe aboyaki kotosa mobeko mwa Nkolo wa ye. Boye bokozua ye na libota lia ye mpo bazala babateli na botiki ngai mpe bazali banguna ya bino? Oyo kopona ya mabe mpona babubi!

وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ
فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ كَانَ مِنَ ٱلۡجِنِّ
فَفَسَقَ عَنۡ أَمۡرِ رَبِّهِۦٓۗ أَفَتَتَّخِذُونَهُۥ
وَذُرِّيَّتَهُۥٓ أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِي وَهُمۡ لَكُمۡ
عَدُوُّۢۚ بِئۡسَ لِلظَّٰلِمِينَ بَدَلٗا ٥٠

51. Nazuaki bango te banzeneneke na bokeli mapata na mabele, ndenge moko kokelama na bango, mpe na koki te kozua babungisi mpona kosalisa nga.

۞ مَّآ أَشۡهَدتُّهُمۡ خَلۡقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ وَلَا خَلۡقَ أَنفُسِهِمۡ وَمَا كُنتُ
مُتَّخِذَ ٱلۡمُضِلِّينَ عَضُدٗا ٥١

52. Mpe o mokolo moye akolobaka: Bobenga basangani na ngai baye bolikiaki, bakobengaka bango kasi bakoyanolaka bango te, mpe

وَيَوۡمَ يَقُولُ نَادُواْ شُرَكَآءِيَ ٱلَّذِينَ
زَعَمۡتُمۡ فَدَعَوۡهُمۡ فَلَمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَهُمۡ
وَجَعَلۡنَا بَيۡنَهُم مَّوۡبِقٗا ٥٢

tokotiyaka kati kati na bango libulu lia bobungisi.

**53.** Mpe batomboki bakomonaka móto, mpe bakondimaka ete bakokweya na yango, kasi bakozuaka esika ya bokimi te.

وَرَءَا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٱلنَّارَ فَظَنُّوٓاْ أَنَّهُم
مُّوَاقِعُوهَا وَلَمۡ يَجِدُواْ عَنۡهَا مَصۡرِفٗا ٥٣

**54.** Mpe ya sôló, tosilaki kolimbola na kati ya kurani eye bandakisa ya ndenge na ndenge mpona bato, kasi moto aleki sé kotia tembe.

وَلَقَدۡ صَرَّفۡنَا فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ لِلنَّاسِ
مِن كُلِّ مَثَلٖۚ وَكَانَ ٱلۡإِنسَٰنُ أَكۡثَرَ
شَيۡءٖ جَدَلٗا ٥٤

**55.** Kasi nini epekisaki bato bandima, tango bokambi[1] boyelaki bango, mpe basenga bolimbisi epai ya Nkolo wa bango? Sé oyo ekomelaki bankoko ba bango eyeli mpe bango, to etumbu ya lolenge nyoso eyela bango?

وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤۡمِنُوٓاْ إِذۡ جَآءَهُمُ
ٱلۡهُدَىٰ وَيَسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّهُمۡ إِلَّآ أَن
تَأۡتِيَهُمۡ سُنَّةُ ٱلۡأَوَّلِينَ أَوۡ يَأۡتِيَهُمُ
ٱلۡعَذَابُ قُبُلٗا ٥٥

**56.** Mpe totindaka batindami sé mpona bopesi sango malamu mpe bokebisi. Kasi baye bapengwa bazali kosuanisa bosembo na lokuta na bango, mpona kobebisa. Mpe bazuaki mikapo mia ngai na maye bakebisamaki na yango na litio.

وَمَا نُرۡسِلُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ
وَمُنذِرِينَۚ وَيُجَٰدِلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
بِٱلۡبَٰطِلِ لِيُدۡحِضُواْ بِهِ ٱلۡحَقَّۖ وَٱتَّخَذُوٓاْ
ءَايَٰتِي وَمَآ أُنذِرُواْ هُزُوٗا ٥٦

**57.** Nani azali moto mabe koleka oyo apesi mokongo na bilembo bia Nkolo waye tango bazali koteya ye yango,, mpe abosani maye maboko (mibale) naye masalaki? Tozipi mitema mia bango ete basosola te, (bayeba

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ
فَأَعۡرَضَ عَنۡهَا وَنَسِيَ مَا قَدَّمَتۡ يَدَاهُۚ
إِنَّا جَعَلۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ أَكِنَّةً أَن
يَفۡقَهُوهُ وَفِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٗاۖ وَإِن تَدۡعُهُمۡ
إِلَى ٱلۡهُدَىٰ فَلَن يَهۡتَدُوٓاْ إِذًا أَبَدٗا ٥٧

1 **Bokambi**: Ezali ntoma Muhammad to Kurani.

kososolo kurani te) mpe matoyi na bango makangami, mpe soki obengi bango na bokambami, bakokambama soki moke te.

**58.** Mpe Nkolo wayo azali molimbisi atonda mawa, soki alingi kozua bango na maye basalaki akoyela bango etumbu noki, mpe bazali na elaka asilaki kotiela bango oyo soki ekoki, bakozua esika ya kokimela te.

وَرَبُّكَ ٱلۡغَفُورُ ذُو ٱلرَّحۡمَةِۖ لَوۡ يُؤَاخِذُهُم بِمَا كَسَبُواْ لَعَجَّلَ لَهُمُ ٱلۡعَذَابَۚ بَل لَّهُم مَّوۡعِدٞ لَّن يَجِدُواْ مِن دُونِهِۦ مَوۡئِلٗا ٥٨

**59.** Mpe wana nde bamboka eye tobomaki tango bato ba yango babubaki, mpe tosilaki kopesa elaka ya bobebisami na bango.

وَتِلۡكَ ٱلۡقُرَىٰٓ أَهۡلَكۡنَٰهُمۡ لَمَّا ظَلَمُواْ وَجَعَلۡنَا لِمَهۡلِكِهِم مَّوۡعِدٗا ٥٩

**60.** (Kanisa) tango Mûssa alobaki na mosali waye ete: Nakotelema te kino nakoma na esika bibale mibale bikutani, to natambola mibu miyike.

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَىٰهُ لَآ أَبۡرَحُ حَتَّىٰٓ أَبۡلُغَ مَجۡمَعَ ٱلۡبَحۡرَيۡنِ أَوۡ أَمۡضِيَ حُقُبٗا ٦٠

**61.** Mpe tango bakomaki wana, babosanaki mbisi na bango, oyo alandaki nzela naye kati na ebale.

فَلَمَّا بَلَغَا مَجۡمَعَ بَيۡنِهِمَا نَسِيَا حُوتَهُمَا فَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ فِي ٱلۡبَحۡرِ سَرَبٗا ٦١

**62.** Mpe tango bango banso babale baleki (esika) ena, alobi na mosali waye: Yela biso biloko bia biso ya kolia, tosili kolembe na mobembo mwa biso moye.

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتَىٰهُ ءَاتِنَا غَدَآءَنَا لَقَدۡ لَقِينَا مِن سَفَرِنَا هَٰذَا نَصَبٗا ٦٢

**63.** (Elenge wa ye) alobaki: Omoni tango tofandaki pene ya libanga ya monene nabosanaki mbisi kuna, satana nde abosanisi ngai mpo nakanisa yango te, mpe (Mûssa) azongaki sima mpona

قَالَ أَرَءَيۡتَ إِذۡ أَوَيۡنَآ إِلَى ٱلصَّخۡرَةِ فَإِنِّي نَسِيتُ ٱلۡحُوتَ وَمَآ أَنسَىٰنِيهُ إِلَّا ٱلشَّيۡطَٰنُ أَنۡ أَذۡكُرَهُۥۚ وَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ فِي ٱلۡبَحۡرِ عَجَبٗا ٦٣

kolanda nzela ya ebale na kokamwa.

**64.** (Mûssa) alobi: Wana nde oyo tozalaki koluka, mpe babongoli makolo ma bango balandi bilembo bia yango bazali kosolola.

قَالَ ذَٰلِكَ مَا كُنَّا نَبۡغِۚ فَٱرۡتَدَّا عَلَىٰٓ
ءَاثَارِهِمَا قَصَصٗا ٦٤

**65.** Mpe bakutaki mowumbu wa biso, oyo topesaki ye ngolu ma biso, mpe totangisaki ye boyebi bonene.

فَوَجَدَا عَبۡدٗا مِّنۡ عِبَادِنَآ ءَاتَيۡنَٰهُ رَحۡمَةٗ
مِّنۡ عِندِنَا وَعَلَّمۡنَٰهُ مِن لَّدُنَّا عِلۡمٗا ٦٥

**66.** Mûssa ayebisi ye: Boye nalanda yo mpo otangisa ngai boyebi boye otangisama ya bosôló?

قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰ هَلۡ أَتَّبِعُكَ عَلَىٰٓ أَن
تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمۡتَ رُشۡدٗا ٦٦

**67.** (Moto wana) alobi na Mûssa ete: Okokoka kokanga motema elongo na ngai te.

قَالَ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٦٧

**68.** Ndenge nini okokoka kokanga motema na maye (makambo) oyo ozali na boyebi na yango te?

وَكَيۡفَ تَصۡبِرُ عَلَىٰ مَا لَمۡ تُحِطۡ بِهِۦ
خُبۡرٗا ٦٨

**69.** (Mûssa) alobi: Na bolingi bwa Allah, okomona ngai na kangi motema. Mpe nakoboyaka mobeko nayo ata moko te.

قَالَ سَتَجِدُنِيٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ صَابِرٗا وَلَآ
أَعۡصِي لَكَ أَمۡرٗا ٦٩

**70.** Alobi: Soki olandi ngai kotuna ngai eloko te kino nakoyebisa yo ntina na yango.

قَالَ فَإِنِ ٱتَّبَعۡتَنِي فَلَا تَسۡـَٔلۡنِي عَن
شَيۡءٍ حَتَّىٰٓ أُحۡدِثَ لَكَ مِنۡهُ ذِكۡرٗا ٧٠

**71.** Bakei bango mibale, tango bamati na masuwa (bwato) abebisi yango, (Mûssa) alobi: Obebisi yango mpo ozindisa bakolo na yango? Osali mpenza likambo linene!

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا رَكِبَا فِي ٱلسَّفِينَةِ
خَرَقَهَاۖ قَالَ أَخَرَقۡتَهَا لِتُغۡرِقَ أَهۡلَهَا لَقَدۡ
جِئۡتَ شَيۡـًٔا إِمۡرٗا ٧١

**72.** (Wana) alobi: Nayebisaki yo te ete: Okokoka kokanga motema te elongo na nga?

قَالَ أَلَمْ أَقُلْ إِنَّكَ لَن تَسْتَطِيعَ مَعِيَ صَبْرًا ٧٢

**73.** (Mûssa) alobi: Komona ngai mabe te na ndenge nabosani, mpe kotelema makasi te mpona likambo lia ngai.

قَالَ لَا تُؤَاخِذْنِي بِمَا نَسِيتُ وَلَا تُرْهِقْنِي مِنْ أَمْرِي عُسْرًا ٧٣

**74.** Bakei bango banso babale, kino bakutanaki na mwana mobali, mpe abomi ye. (Mûssa) alobi: Obomi moto sé pamba boye, oyo asali eloko te? Osali sôló mabe monene.

فَانطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا لَقِيَا غُلَٰمًا فَقَتَلَهُۥ قَالَ أَقَتَلْتَ نَفْسًا زَكِيَّةًۢ بِغَيْرِ نَفْسٍ لَّقَدْ جِئْتَ شَيْـًٔا نُّكْرًا ٧٤

**75.** (Moto wana) alobi: Nayebisaki yo te ete okokoka kokanga motema elongo na ngai te?

۞ قَالَ أَلَمْ أَقُل لَّكَ إِنَّكَ لَن تَسْتَطِيعَ مَعِيَ صَبْرًا ٧٥

**76.** (Mûssa) alobi: Soki natuni yo lisusu eloko sima na yango, osili kozua nzela mpona kokabuana na ngai. Okolimbisama mpona kokabuana na ngai.

قَالَ إِن سَأَلْتُكَ عَن شَيْءٍۭ بَعْدَهَا فَلَا تُصَٰحِبْنِي ۖ قَدْ بَلَغْتَ مِن لَّدُنِّي عُذْرًا ٧٦

**77.** Bakei bango babale kino bakomi na mboka ya bato, batuni bayamba bango na biloko ya kolia, baboyi koyamba bango. Mpe bakutaki kati na yango efelo elingi kokweya, (moto wana) atomboli yango, (Mûssa) alobi; Soki olingaki mbele osengaki lifuta mpona yango.

فَانطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَيَآ أَهْلَ قَرْيَةٍ ٱسْتَطْعَمَآ أَهْلَهَا فَأَبَوْا۟ أَن يُضَيِّفُوهُمَا فَوَجَدَا فِيهَا جِدَارًا يُرِيدُ أَن يَنقَضَّ فَأَقَامَهُۥ ۖ قَالَ لَوْ شِئْتَ لَتَّخَذْتَ عَلَيْهِ أَجْرًا ٧٧

**78.** Alobi ete: Oyo nde bokabwani kati kati na ngai nayo, nakolimbolela yo maye okokaki kokanga motema te.

قَالَ هَٰذَا فِرَاقُ بَيْنِي وَبَيْنِكَ ۚ سَأُنَبِّئُكَ بِتَأْوِيلِ مَا لَمْ تَسْتَطِع عَّلَيْهِ صَبْرًا ٧٨

79. Mpona masuwa (bwato), ezalaki ya babola basalaka na yango na ebale. Nabebisaki yango mpo sima na bango ezalaki na mokonzi moko mobubi azalaki kobotolo ba bwato nyoso ya kitoko.

أَمَّا ٱلسَّفِينَةُ فَكَانَتۡ لِمَسَٰكِينَ يَعۡمَلُونَ فِي ٱلۡبَحۡرِ فَأَرَدتُّ أَنۡ أَعِيبَهَا وَكَانَ وَرَآءَهُم مَّلِكٞ يَأۡخُذُ كُلَّ سَفِينَةٍ غَصۡبٗا ٧٩

80. Mpe mpona mwana mobali, azalaki na baboti baye babale, bazalaki bandimi, tobangaki (soki akoli) akobebisa bondimi bwa bango na botomboki na bopengwi.

وَأَمَّا ٱلۡغُلَٰمُ فَكَانَ أَبَوَاهُ مُؤۡمِنَيۡنِ فَخَشِينَآ أَن يُرۡهِقَهُمَا طُغۡيَٰنٗا وَكُفۡرٗا ٨٠

81. Tolingaki ete Nkolo wa bango mibale apesa bango mwana mosusu ya malamu, apetwama mpe ya boboto esika naye.

فَأَرَدۡنَآ أَن يُبۡدِلَهُمَا رَبُّهُمَا خَيۡرٗا مِّنۡهُ زَكَوٰةٗ وَأَقۡرَبَ رُحۡمٗا ٨١

82. Mpe mpona efelo, ezalaki ya bana bitike babale kati na mboka wana, o nsé na yango ezalaki na bomengo na bango, kasi tata wabango azalaki (moto) malamu, Nkolo wa yo alingaki ete soki bakoli babimisa bomengo bwa bango bona na mawa ma Allah. Nasalaki yango na mitindo mia ngai moko te. Wana nde ndimbola ya maye okokaki kokanga na yango motema te.

وَأَمَّا ٱلۡجِدَارُ فَكَانَ لِغُلَٰمَيۡنِ يَتِيمَيۡنِ فِي ٱلۡمَدِينَةِ وَكَانَ تَحۡتَهُۥ كَنزٞ لَّهُمَا وَكَانَ أَبُوهُمَا صَٰلِحٗا فَأَرَادَ رَبُّكَ أَن يَبۡلُغَآ أَشُدَّهُمَا وَيَسۡتَخۡرِجَا كَنزَهُمَا رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۚ وَمَا فَعَلۡتُهُۥ عَنۡ أَمۡرِيۚ ذَٰلِكَ تَأۡوِيلُ مَا لَمۡ تَسۡطِع عَّلَيۡهِ صَبۡرٗا ٨٢

83. Mpe bazali kotuna yo mpona Dzu-al-Qarnaïn,[1] loba: Nakotangela bino mwa bokundoli moke.

وَيَسۡـَٔلُونَكَ عَن ذِي ٱلۡقَرۡنَيۡنِۖ قُلۡ سَأَتۡلُواْ عَلَيۡكُم مِّنۡهُ ذِكۡرًا ٨٣

1 **Dzu-al-Qarnaïn**: Azalaki mowumbu ya malamu, azalaki na bokonzi ya maye mazalaki okati ya eloli na moniele na tango naye.

**84.** Ya sôló, tolendisaki bokasi bwa ye awa na nsé, mpe topesaki ye nzela likolo ya biloko binso.

**85.** Mpe alandaki nzela,

**86.** Kino tango moyi mokokita, akuti yango ekiti na moluka mwa mayi ma móto pene na yango akuti bato, tolobaki: Oh Dzu-al-Qarnaïn! Opesa bango etumbu to osalela bango bolamu.

**87.** Alobi: Oyo abubaki, tokopesa ye etumbu, sima tokomema ye epai ya Nkolo waye apesa ye etumbu ya somo koleka.

**88.** Mpe oyo andimaki mpe asalaki mosala ya malamu, ye akozua lifuta lilamu mpe tokoloba naye, (na bopesi) mibeko mia biso mizali pete.

**89.** Sima alandaki nzela,

**90.** Kino akomaki na ebimeli ya moyi akutaki (moyi) ezali koleka likolo na bato moko boye topesaki bango eloko te ya komizipa na moyi.

**91.** Ndenge wana nde ndenge tozipaki boyebi bwa biso na oyo azalaki na yango.

**92.** Sima alandaki nzela,

**93.** Kino tango akomaki kati ya ndelo ezwami na kati ya ngomba mibale akuti sima na yango bato baye bazali kososola maloba ya bato misusu te.

إِنَّا مَكَّنَّا لَهُۥ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَءَاتَيۡنَٰهُ مِن
كُلِّ شَيۡءٖ سَبَبٗا ٨٤

فَأَتۡبَعَ سَبَبًا ٨٥

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَغۡرِبَ ٱلشَّمۡسِ وَجَدَهَا
تَغۡرُبُ فِي عَيۡنٍ حَمِئَةٖ وَوَجَدَ عِندَهَا
قَوۡمٗاۗ قُلۡنَا يَٰذَا ٱلۡقَرۡنَيۡنِ إِمَّآ أَن تُعَذِّبَ
وَإِمَّآ أَن تَتَّخِذَ فِيهِمۡ حُسۡنٗا ٨٦

قَالَ أَمَّا مَن ظَلَمَ فَسَوۡفَ نُعَذِّبُهُۥ
ثُمَّ يُرَدُّ إِلَىٰ رَبِّهِۦ فَيُعَذِّبُهُۥ عَذَابٗا
نُّكۡرٗا ٨٧

وَأَمَّا مَنۡ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَلَهُۥ
جَزَآءً ٱلۡحُسۡنَىٰۖ وَسَنَقُولُ لَهُۥ مِنۡ أَمۡرِنَا
يُسۡرٗا ٨٨

ثُمَّ أَتۡبَعَ سَبَبًا ٨٩

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَطۡلِعَ ٱلشَّمۡسِ وَجَدَهَا
تَطۡلُعُ عَلَىٰ قَوۡمٖ لَّمۡ نَجۡعَل لَّهُم مِّن
دُونِهَا سِتۡرٗا ٩٠

كَذَٰلِكَۖ وَقَدۡ أَحَطۡنَا بِمَا لَدَيۡهِ خُبۡرٗا ٩١

ثُمَّ أَتۡبَعَ سَبَبًا ٩٢

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ بَيۡنَ ٱلسَّدَّيۡنِ وَجَدَ مِن
دُونِهِمَا قَوۡمٗا لَّا يَكَادُونَ يَفۡقَهُونَ
قَوۡلٗا ٩٣

**94.** Balobi: Oh Dzu-al-Qarnaïn! Ya sôló, ba ya'djûdj na ba ma'djûdj[1] bazali babebisi na mokili, tokoki te kotiela yo makoki ete opika ndelo kati na biso na bango?

قَالُوا۟ يَٰذَا ٱلْقَرْنَيْنِ إِنَّ يَأْجُوجَ
وَمَأْجُوجَ مُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ فَهَلْ
نَجْعَلُ لَكَ خَرْجًا عَلَىٰٓ أَن تَجْعَلَ بَيْنَنَا
وَبَيْنَهُمْ سَدًّا ٩٤

**95.** Alobi: Oyo Nkolo wa ngai apesi ngai ezali malamu (koleka oyo ya bino) bosalisa ngai na bokasi bwa bino mpe natia ndelo kati na bino na bango. (mpo bakatisa te)

قَالَ مَا مَكَّنِّى فِيهِ رَبِّى خَيْرٌ فَأَعِينُونِى
بِقُوَّةٍ أَجْعَلْ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ رَدْمًا ٩٥

**96.** Boyela ngai liboke ya libende, mpe tango asilisi kotondisa taka kati na bangomba mibale, alobi na bango ete: Bofula, kino ezuaki móto, alobi na bango ete: Boyela ngai mayi ya libende wana eyanguami nasopa yango likolo.

ءَاتُونِى زُبَرَ ٱلْحَدِيدِ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا سَاوَىٰ
بَيْنَ ٱلصَّدَفَيْنِ قَالَ ٱنفُخُوا۟ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا
جَعَلَهُۥ نَارًا قَالَ ءَاتُونِىٓ أُفْرِغْ عَلَيْهِ
قِطْرًا ٩٦

**97.** Bakokaki komonisa bokasi te na komata na yango.

فَمَا ٱسْطَٰعُوٓا۟ أَن يَظْهَرُوهُ وَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟
لَهُۥ نَقْبًا ٩٧

**98.** Alobi: Oyo ezali ngolu kowuta epai ya Nkolo wa ngai, tango elaka ya Nkolo wa ngai ekoyaka, akolalisa yango mpe akosukisa yango, mpe elaka ya Nkolo wa ngai ezalaka solo.

قَالَ هَٰذَا رَحْمَةٌ مِّن رَّبِّى ۖ فَإِذَا جَآءَ
وَعْدُ رَبِّى جَعَلَهُۥ دَكَّآءَ ۖ وَكَانَ وَعْدُ رَبِّى
حَقًّا ٩٨

**99.** Mpe totikaki bazali kotepatepa bango na bango, mpe bakobetaka kelelo mpe tokosangisa bango banso.

۞ وَتَرَكْنَا بَعْضَهُمْ يَوْمَئِذٍ يَمُوجُ فِى
بَعْضٍ ۖ وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَجَمَعْنَٰهُمْ
جَمْعًا ٩٩

1 **Ya'djûdj na Ma'djûdj**: Ezalaki bikolo mibale bazalaki koyokana te babengi bango na lokota francais: (gog na magog).

| | |
|---|---|
| **100.** Mpe mokolo mona tokolakisaka bapengwi móto mwa lifelo. | وَعَرَضۡنَا جَهَنَّمَ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡكَٰفِرِينَ عَرۡضًا ١٠٠ |
| **101.** Baye miso ma bango mazalaki ya kozipama mpona likanisi na ngai, mpe bazalaki kokoka koyoka te. | ٱلَّذِينَ كَانَتۡ أَعۡيُنُهُمۡ فِي غِطَآءٍ عَن ذِكۡرِي وَكَانُواْ لَا يَسۡتَطِيعُونَ سَمۡعًا ١٠١ |
| **102.** Baye bapengwa bazali kokanisa ete bawumbu ba ngai bazuela ngai bambanda basusu batika ngai? Ya sôló, tolengeli móto mwa lifelo ekozala esika ya kovanda mpona bapengwi. | أَفَحَسِبَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَن يَتَّخِذُواْ عِبَادِي مِن دُونِيٓ أَوۡلِيَآءَۚ إِنَّآ أَعۡتَدۡنَا جَهَنَّمَ لِلۡكَٰفِرِينَ نُزُلٗا ١٠٢ |
| **103.** Loba: Boye bolingi toyebisa bino ba nani oyo bazali na bozangi monene koleka kati na misala? | قُلۡ هَلۡ نُنَبِّئُكُم بِٱلۡأَخۡسَرِينَ أَعۡمَٰلًا ١٠٣ |
| **104.** Baye misala mia bango mibebaki kati na bomoyi bwa mokili, mpe bazalaki kokanisa ete basalaki bolamu. | ٱلَّذِينَ ضَلَّ سَعۡيُهُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَهُمۡ يَحۡسَبُونَ أَنَّهُمۡ يُحۡسِنُونَ صُنۡعًا ١٠٤ |
| **105.** Baye bana baboyaki kondima na bilembo bia Nkolo wa bango mpe bokutani naye, misala mia bango ebebi, tokotiyelaka bango kilo o mokolo mwa suka te. | أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ وَلِقَآئِهِۦ فَحَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ فَلَا نُقِيمُ لَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَزۡنٗا ١٠٥ |
| **106.** Móto mwa lifelo mokozalaka lifuta lia bango na maye bapengwaki na yango, basakanaki na bilembo na ngai mpe batindami ba ngai. | ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُمۡ جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُواْ وَٱتَّخَذُوٓاْ ءَايَٰتِي وَرُسُلِي هُزُوًا ١٠٦ |

107. Ya sôló, baye bandimaki mpe basalaki misala milamu, esika ya kovanda na bango ekozalaka na paladizo ya likolo koleka (al firdawsi).

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَانَتۡ لَهُمۡ جَنَّٰتُ ٱلۡفِرۡدَوۡسِ نُزُلًا ﴿١٠٧﴾

108. Libela kati na yango, bakolikia mbongwana te kati na yango.

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يَبۡغُونَ عَنۡهَا حِوَلٗا ﴿١٠٨﴾

109. Loba: Soki ebale ya monene ezalaki lokola mayi ya mokanda, (mpona kokoma na yango) maloba ma Nkolo wa ngai (Allah), elingaki kokawuka liboso, mpe maloba ya Nkolo nangai esili te, ata soki toyei na ebale mosusu lokola yango mbala ebele.

قُل لَّوۡ كَانَ ٱلۡبَحۡرُ مِدَادٗا لِّكَلِمَٰتِ رَبِّي لَنَفِدَ ٱلۡبَحۡرُ قَبۡلَ أَن تَنفَدَ كَلِمَٰتُ رَبِّي وَلَوۡ جِئۡنَا بِمِثۡلِهِۦ مَدَدٗا ﴿١٠٩﴾

110. Loba: Ya sôló, nazali moto lokola bino, bakitiseli ngai emoniseli, ya sôló Nzambe wa bino azali Nzambe moko, ya sôló, oyo asengeli na mabondeli na oyo akolikia kokutana, na Nkolo waye, asala misala milamu, mpe asangisa libondeli lia Nkolo waye na eloko moko te.

قُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۖ فَمَن كَانَ يَرۡجُواْ لِقَآءَ رَبِّهِۦ فَلۡيَعۡمَلۡ عَمَلٗا صَٰلِحٗا وَلَا يُشۡرِكۡ بِعِبَادَةِ رَبِّهِۦٓ أَحَدَۢا ﴿١١٠﴾

## SURATU 19 - MARYAM
*(MALIA)*

سُورَةُ مَرْيَمَ

98 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah* wa *boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Kâf, hâ, yâ, ain, sôd.(1)

كٓهيعٓصٓ ١

2. Ezali bokundoli bwa ngolu ya Nkolo wayo epai ya mowumbu wa ye Zakariya.

ذِكۡرُ رَحۡمَتِ رَبِّكَ عَبۡدَهُۥ زَكَرِيَّآ ٢

3. Tango azali kobelela Nkolo wa ye na kobatama.

إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥ نِدَآءً خَفِيّٗا ٣

4. Alobi: Oh Nkolo wa ngai! Mikuwa mia ngai milembi, mpe suki ya pembe ezingi moto mwa ngai, na yango, ata ngonga moko te nazangaka kozua soki na beleli yo.

قَالَ رَبِّ إِنِّي وَهَنَ ٱلۡعَظۡمُ مِنِّي وَٱشۡتَعَلَ ٱلرَّأۡسُ شَيۡبٗا وَلَمۡ أَكُنۢ بِدُعَآئِكَ رَبِّ شَقِيّٗا ٤

5. Mpe nazali kobanga (ezaleli) ya bakitani na ngai sima na ngai, mpe mwasi wa ngai abotaka te, pesa ngai mokitani awuta epai nayo,

وَإِنِّي خِفۡتُ ٱلۡمَوَٰلِيَ مِن وَرَآءِي وَكَانَتِ ٱمۡرَأَتِي عَاقِرٗا فَهَبۡ لِي مِن لَّدُنكَ وَلِيّٗا ٥

6. Oyo akokitana ngai mpe kokitana libota lia Ya'qûb, mpe tika été osepela naye oh Nkolo!

يَرِثُنِي وَيَرِثُ مِنۡ ءَالِ يَعۡقُوبَۖ وَٱجۡعَلۡهُ رَبِّ رَضِيّٗا ٦

7. Eh Zakariya! Tozali kopesa yo sango elamu ya mwana mobali, nkombo naye ekozala Yahya

يَٰزَكَرِيَّآ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ ٱسۡمُهُۥ يَحۡيَىٰ لَمۡ نَجۡعَل لَّهُۥ مِن قَبۡلُ سَمِيّٗا ٧

1 Botala Al-Baqarah mokapo: 1.

totiya liboso naye nkombo ena te. (ndoi te)

**8.** Mpe (Zakariya) alobi: Oh Nkolo wa ngai! Ndenge nini nakozala na mwana ya mobali mpe mwasi wa ngai abotaka te, mpe bopaka bosili kozua ngai?

**9.** Ayanoli ye; ndenge Nkolo wayo alobi nde ekozala. Wana ezali pasi te mpona ngai, mpe nakelaki yo liboso ozalaki eloko te.

**10.** Alobi: (Zakariya) Oh Nkolo wa ngai! Lakisa ngai elembo, (tiyela ngai elembo) (Allah) alobi: Elembo nayo, kolobisa bato te babutu[1] misato milandani.

**11.** Mpe abimeli bato naye kowuta na esika ya losambo, mpe ayebisi bango na maboko ete: Bosambela tongo mpe pokwa.

**12.** Eh Yahya! Zua buku mpe simba yango makasi, mpe topesaki ye bwanya azali elenge moke.

**13.** Mpe totiaki ye azala na mawa mpe bopeto, mpe azalaki moyengebeni,

**14.** Mpe azalaki na botosi mpe limemia epai ya baboti naye, kasi azalaki na lolendo te mpe komilakisa te, mpe azangaki te kotosa mibeko mia (Nkolo waye)

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٞ وَكَانَتِ
ٱمۡرَأَتِي عَاقِرٗا وَقَدۡ بَلَغۡتُ مِنَ ٱلۡكِبَرِ
عِتِيّٗا ٨

قَالَ كَذَٰلِكَ قَالَ رَبُّكَ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٞ
وَقَدۡ خَلَقۡتُكَ مِن قَبۡلُ وَلَمۡ تَكُ
شَيۡـٔٗا ٩

قَالَ رَبِّ ٱجۡعَل لِّيٓ ءَايَةٗۖ قَالَ ءَايَتُكَ
أَلَّا تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَ لَيَالٖ
سَوِيّٗا ١٠

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ مِنَ ٱلۡمِحۡرَابِ
فَأَوۡحَىٰٓ إِلَيۡهِمۡ أَن سَبِّحُواْ بُكۡرَةٗ
وَعَشِيّٗا ١١

يَٰيَحۡيَىٰ خُذِ ٱلۡكِتَٰبَ بِقُوَّةٖۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ
ٱلۡحُكۡمَ صَبِيّٗا ١٢

وَحَنَانٗا مِّن لَّدُنَّا وَزَكَوٰةٗۖ وَكَانَ تَقِيّٗا ١٣

وَبَرَّۢا بِوَٰلِدَيۡهِ وَلَمۡ يَكُن جَبَّارًا
عَصِيّٗا ١٤

1 Babutu mpe mikolo.

**15.** Mpe kimia ezala likolo lia ye na mokolo moye abotamaki, mpe na mokolo akokufa mpe mokolo akosekwa.

وَسَلَٰمٌ عَلَيۡهِ يَوۡمَ وُلِدَ وَيَوۡمَ يَمُوتُ وَيَوۡمَ
يُبۡعَثُ حَيّٗا ١٥

**16.** Mpe kundola Maryam okati ya buku (kati ya kurani) tango amibendaki na libota lia ye akei kovanda na esika moko boye o moniele.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مَرۡيَمَ إِذِ ٱنتَبَذَتۡ
مِنۡ أَهۡلِهَا مَكَانٗا شَرۡقِيّٗا ١٦

**17.** Mpe amibombami na bango, totindelaki ye molimo (gabiliyele) oyo ayelaki ye na lolenge ya moto malamu.

فَٱتَّخَذَتۡ مِن دُونِهِمۡ حِجَابٗا فَأَرۡسَلۡنَآ
إِلَيۡهَا رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرٗا سَوِيّٗا ١٧

**18.** (Maryam) alobaki: Ya sôló, ngai na mibateli epai ya Ar-Rahmân[1] mpona yo, soki penza ozali moyengebeni.

قَالَتۡ إِنِّيٓ أَعُوذُ بِٱلرَّحۡمَٰنِ مِنكَ إِن
كُنتَ تَقِيّٗا ١٨

**19.** (Anzelu) alobi: Ya sôló, ngai nazali motindami ya Nkolo wayo mpo napesa yo likabo ya elenge mobali ya mayele oyo apetoama.

قَالَ إِنَّمَآ أَنَا۠ رَسُولُ رَبِّكِ لِأَهَبَ لَكِ
غُلَٰمٗا زَكِيّٗا ١٩

**20.** Alobi: Ndenge nini nazala na mwana ya mobali, mpe mobali ata moko te asimbi ngai, mpe nazali ndumba te?

قَالَتۡ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٞ وَلَمۡ
يَمۡسَسۡنِي بَشَرٞ وَلَمۡ أَكُ بَغِيّٗا ٢٠

**21.** Alobi: Ndenge wana nde Nkolo wayo alobi été; ezali pasi te mpona ngai, mpe tokotia ye elembo epai ya bato, mpe ngolu kowuta epai na biso. Mpe likambo yango ekokisamaki.

قَالَ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٞۖ
وَلِنَجۡعَلَهُۥٓ ءَايَةٗ لِّلنَّاسِ وَرَحۡمَةٗ مِّنَّاۚ
وَكَانَ أَمۡرٗا مَّقۡضِيّٗا ٢١

1 Botala suratu Al-Isrâ mokapo: 110.

۞ فَحَمَلَتۡهُ فَٱنتَبَذَتۡ بِهِۦ مَكَانٗا قَصِيّٗا ٢٢

**22.** Mpe azuaki zemi mpe akendeki kofanda mosika.

فَأَجَآءَهَا ٱلۡمَخَاضُ إِلَىٰ جِذۡعِ ٱلنَّخۡلَةِ قَالَتۡ يَٰلَيۡتَنِي مِتُّ قَبۡلَ هَٰذَا وَكُنتُ نَسۡيٗا مَّنسِيّٗا ٢٣

**23.** Mpe pasi ya kobota eyeli ye onse ya nzete ya nagh'la[1] alobi: Eh mpasi na ngai! Soki liwa ezuaka ngai yambo ya oyo, nde nabosanamaki sôló ya kobosanama.

فَنَادَىٰهَا مِن تَحۡتِهَآ أَلَّا تَحۡزَنِي قَدۡ جَعَلَ رَبُّكِ تَحۡتَكِ سَرِيّٗا ٢٤

**24.** Na yango, abengaki[2] ye na nsé naye alobi: Kozala na mawa te! Nkolo wayo asili kotiya onse nayo liziba ya bomoyi.

وَهُزِّيٓ إِلَيۡكِ بِجِذۡعِ ٱلنَّخۡلَةِ تُسَٰقِطۡ عَلَيۡكِ رُطَبٗا جَنِيّٗا ٢٥

**25.** Ningisa nzete ya nagh'la[3], benda yango epai nayo ekokweisela yo mbuma na yango ya kotela.

فَكُلِي وَٱشۡرَبِي وَقَرِّي عَيۡنٗاۖ فَإِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ ٱلۡبَشَرِ أَحَدٗا فَقُولِيٓ إِنِّي نَذَرۡتُ لِلرَّحۡمَٰنِ صَوۡمٗا فَلَنۡ أُكَلِّمَ ٱلۡيَوۡمَ إِنسِيّٗا ٢٦

**26.** Lia mpe mela mpe sepelisa liso lia yo, soki omoni moto loba: Nazui elako ya ngizi pona Ar-Rahmân[4] Nakosolola ata na moto moko lelo te.

فَأَتَتۡ بِهِۦ قَوۡمَهَا تَحۡمِلُهُۥۖ قَالُواْ يَٰمَرۡيَمُ لَقَدۡ جِئۡتِ شَيۡـٔٗا فَرِيّٗا ٢٧

**27.** Mpe amemaki mwana na libota naye, mpe balobi naye ete: Oh Maryam! Osali likambo ya nsoni.

يَٰٓأُخۡتَ هَٰرُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ ٱمۡرَأَ سَوۡءٖ وَمَا كَانَتۡ أُمُّكِ بَغِيّٗا ٢٨

**28.** Oh ndeko mwasi ndeko ya Hâruna! Tata wayo azalaka moto mabe te, mpe mama wayo azalaka ndumba te.

---

1 Botala suratu Al-An'âm: 99, suratu Al-Kahf: 32.

2 Anzelu abengaki na nsé, to mwana naye (Issa) oyo awuti kobotama.

3 **Nagh'la**: Botala suratu Al-An'âm: 99, suratu Al-Kahf: 32.

4 Botala na suratu oyo Mokapo: 18.

**29.** Mpe alakisaki mosapi mwaye epai ya mwana, balobi: Ndenge nini tokolobisa mwana moke oyo awuti kobotama?

فَأَشَارَتۡ إِلَيۡهِۖ قَالُواْ كَيۡفَ نُكَلِّمُ مَن
كَانَ فِي ٱلۡمَهۡدِ صَبِيّٗا ٢٩

**30.** (Mwana) Alobi: Ya sôló, nazali mowumbu wa Allah, apesi ngai buku mpe aponi ngai nazala ntoma,

قَالَ إِنِّي عَبۡدُ ٱللَّهِ ءَاتَىٰنِيَ ٱلۡكِتَٰبَ
وَجَعَلَنِي نَبِيّٗا ٣٠

**31.** Mpe apamboli ngai esika nyoso nakozala, mpe atindi ngai nasambela mpe nabimisa Zakat[1] na bomoyi bwa ngai mobimba,

وَجَعَلَنِي مُبَارَكًا أَيۡنَ مَا كُنتُ
وَأَوۡصَٰنِي بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ مَا دُمۡتُ
حَيّٗا ٣١

**32.** Mpe nasala bolamu epai ya mama na ngai, mpe atiaki ngai nazala moto ya lolendo mpe moto ya pasi te.

وَبَرَّۢا بِوَٰلِدَتِي وَلَمۡ يَجۡعَلۡنِي جَبَّارٗا
شَقِيّٗا ٣٢

**33.** Mpe kimia ezala likolo lia ngai, mokolo moye nabotamaki na mokolo moye nakokufa na mokolo moye nakosekwisama nazali na bomoyi.

وَٱلسَّلَٰمُ عَلَيَّ يَوۡمَ وُلِدتُّ وَيَوۡمَ أَمُوتُ
وَيَوۡمَ أُبۡعَثُ حَيّٗا ٣٣

**34.** Wana Issa mwana ya Maryam, liloba ya sôló, eye bazali sé kotia tembe mpe kobundisa bosôló. (bwa ye)

ذَٰلِكَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَۖ قَوۡلَ ٱلۡحَقِّ
ٱلَّذِي فِيهِ يَمۡتَرُونَ ٣٤

**35.** Esengeli te na Allah azala na mwana, nkembo naye (Allah), soki akani likambo akoloba sé ete; zala, mpe ezalisami sé ndenge alobi.

مَا كَانَ لِلَّهِ أَن يَتَّخِذَ مِن وَلَدٖۖ
سُبۡحَٰنَهُۥٓۚ إِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ
لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٣٥

---

1 **Zakat**: Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 43.

**36.** Mpe ya sôló, Allah azali Nkolo wa ngai mpe Nkolo wa bino, bobondela ye, oyo nde nzela ya semba.

وَإِنَّ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُوهُۚ هَٰذَا
صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٣٦

**37.** (Na sima) bakabwani na binzambe nzambe kati kati na bango, etumbu ezali mpona bapengwi o mokolo ya monene (mokolo ya kokata makambo).

فَٱخۡتَلَفَ ٱلۡأَحۡزَابُ مِنۢ بَيۡنِهِمۡۖ فَوَيۡلٞ
لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن مَّشۡهَدِ يَوۡمٍ
عَظِيمٍ ٣٧

**38.** Bakoyoka mpe bakomona penza ndenge mokolo bakoyela biso, kasi babubi bakozala na libungi ya monene ya polele o mokolo yango.

أَسۡمِعۡ بِهِمۡ وَأَبۡصِرۡ يَوۡمَ يَأۡتُونَنَا لَٰكِنِ
ٱلظَّٰلِمُونَ ٱلۡيَوۡمَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٣٨

**39.** Mpe kebisa bango mpona mokolo mwa botungisami, tango manso makokatamaka, mpe bazali o mokili moye bazali komiyeba te mpe kondima te.

وَأَنذِرۡهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡحَسۡرَةِ إِذۡ قُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ
وَهُمۡ فِي غَفۡلَةٖ وَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٣٩

**40.** Ya sôló, biso nde tozali na bokitani ya mabele, mpe baye banso bazali o likolo na yango, mpe epai na biso nde banso bakozonga.

إِنَّا نَحۡنُ نَرِثُ ٱلۡأَرۡضَ وَمَنۡ عَلَيۡهَا
وَإِلَيۡنَا يُرۡجَعُونَ ٤٠

**41.** Mpe kundola Ibrâhîm okati ya buku (kurani), ya sôló, ye azalaki ntoma moto ya bosembo.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِبۡرَٰهِيمَۚ إِنَّهُۥ كَانَ
صِدِّيقٗا نَّبِيًّا ٤١

**42.** Tango ayebisaki na tata waye, eh tata wa ngai! Mpona nini ozali kobondela oyo akoyokaka te, mpe akomonaka te, mpe ekoki kosalisa yo na eloko te?

إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ لِمَ تَعۡبُدُ مَا لَا
يَسۡمَعُ وَلَا يُبۡصِرُ وَلَا يُغۡنِي عَنكَ
شَيۡـٔٗا ٤٢

**43.** Eh tata wa ngai! Nasili kozua boyebi boye boyela naino yo te, landa ngai nakokamba yo o nzela ya semba.

يَٰٓأَبَتِ إِنِّي قَدۡ جَآءَنِي مِنَ ٱلۡعِلۡمِ مَا لَمۡ يَأۡتِكَ فَٱتَّبِعۡنِيٓ أَهۡدِكَ صِرَٰطٗا سَوِيّٗا ٤٣

**44.** Eh tata wa ngai! Kobondela satana te, ya sôló, satana azangaki botosi ya Ar-Rahmân.[1]

يَٰٓأَبَتِ لَا تَعۡبُدِ ٱلشَّيۡطَٰنَۖ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ كَانَ لِلرَّحۡمَٰنِ عَصِيّٗا ٤٤

**45.** Eh tata wa ngai! Ya sôló ngai nazali kobanga etumbu ya Ar-Rahmân eyela yo, mpe okoma moto wa satana.

يَٰٓأَبَتِ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٞ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ فَتَكُونَ لِلشَّيۡطَٰنِ وَلِيّٗا ٤٥

**46.** Alobi: Eh Ibrâhîm! Ozali koyina banzambe ba ngai? Soki otiki te nakobetaka yo mabanga zala mosika na ngai (tokabwana) tango molai.

قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنۡ ءَالِهَتِي يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُۖ لَئِن لَّمۡ تَنتَهِ لَأَرۡجُمَنَّكَۖ وَٱهۡجُرۡنِي مَلِيّٗا ٤٦

**47.** Ibrâhîm alobi: Kimia ezala nayo, nakosengelaka yo na Allah alimbisa yo, mpo ye andimelaka ngai mpona bolamu.

قَالَ سَلَٰمٌ عَلَيۡكَۖ سَأَسۡتَغۡفِرُ لَكَ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ كَانَ بِي حَفِيّٗا ٤٧

**48.** Namitie mosika na bino, mpe na maye bozali kobondela na botiki Allah, mpe nakosenga na Nkolo wa ngai, mpe nazali na elikya ete nakomona pasi te soki nasengi Nkolo wa ngai.

وَأَعۡتَزِلُكُمۡ وَمَا تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَأَدۡعُواْ رَبِّي عَسَىٰٓ أَلَّآ أَكُونَ بِدُعَآءِ رَبِّي شَقِيّٗا ٤٨

**49.** Tango amitie mosika na bango, mpe na maye bazalaki kobondela na botiki Allah, topesaki ye likabo ya Is'hâq na Ya'qûb, mpe totiaki bango bantoma.

فَلَمَّا ٱعۡتَزَلَهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَۖ وَكُلّٗا جَعَلۡنَا نَبِيّٗا ٤٩

1 Botala na mokapo: 18, 26, ya suratu oyo.

**50.** Mpe topesaki bango ngolu na biso, mpe totombolaki bango na koloba bosôló.

وَوَهَبۡنَا لَهُم مِّن رَّحۡمَتِنَا وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ لِسَانَ صِدۡقٍ عَلِيّٗا ﴿٥٠﴾

**51.** Mpe kundola Mûssa okati ya buku. Ya sôló, azalaki moponomi ntoma mpe motindami.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مُوسَىٰٓۚ إِنَّهُۥ كَانَ مُخۡلَصٗا وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ﴿٥١﴾

**52.** Mpe tobengaki ye (o ngambu ya mobali o ngomba ya sinai) penepene na biso mpona kopesa ye sekele.

وَنَٰدَيۡنَٰهُ مِن جَانِبِ ٱلطُّورِ ٱلۡأَيۡمَنِ وَقَرَّبۡنَٰهُ نَجِيّٗا ﴿٥٢﴾

**53.** Mpe na mawa na biso topesaki ye ndeko waye Hâruna azala lokola ntoma.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥ مِن رَّحۡمَتِنَآ أَخَاهُ هَٰرُونَ نَبِيّٗا ﴿٥٣﴾

**54.** Mpe kundola okati ya buku Ismâïl. Ya sôló, azalaki kokokisa elaka mpe azalaki ntoma mpe motindami.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِسۡمَٰعِيلَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صَادِقَ ٱلۡوَعۡدِ وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ﴿٥٤﴾

**55.** Mpe azalaki kotinda libota lia ye na losambo mpe kopesa zakat,[1] mpe Nkolo waye azalaki kosepela naye.

وَكَانَ يَأۡمُرُ أَهۡلَهُۥ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ وَكَانَ عِندَ رَبِّهِۦ مَرۡضِيّٗا ﴿٥٥﴾

**56.** Mpe kundola Idrîs[2] okati ya buku. Ya sôló azalaki ntoma mpe moto ya bosembo.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِدۡرِيسَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقٗا نَّبِيّٗا ﴿٥٦﴾

**57.** Mpe totombolaki ye esika likolo ya lokumu koleka.

وَرَفَعۡنَٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ﴿٥٧﴾

**58.** Baye wana bantoma baye Allah atondisaki bolamu naye likolo na bango kati ya libota ya Âdam,

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِن ذُرِّيَّةِ ءَادَمَ وَمِمَّنۡ حَمَلۡنَا

1 Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 43.

2 **Idrîs**: Enoka.

مَعَ نُوحٖ وَمِن ذُرِّيَّةِ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡرَٰٓءِيلَ
وَمِمَّنۡ هَدَيۡنَا وَٱجۡتَبَيۡنَآۚ إِذَا تُتۡلَىٰ
عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُ ٱلرَّحۡمَٰنِ خَرُّواْۤ سُجَّدٗا
وَبُكِيّٗا۩ ٥٨

na baye bazalaki elongo na Nûh (okati ya masuwa), mpe libota lia Ibrâhîm mpe Isalayele, mpe basusu baye tokambaki mpe toponaki, soki mikapo mia Ar-Rahmân[1] mizali kotangama, bakweyaka na kofukama na kolela.

۞فَخَلَفَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ خَلۡفٌ أَضَاعُواْ
ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّبَعُواْ ٱلشَّهَوَٰتِۖ فَسَوۡفَ
يَلۡقَوۡنَ غَيًّا ٥٩

59. Kasi baye bakitanaki sima na bango, batikaki kosambela mpe balandaki bisengo na baposa na bango ya nzoto, kasi mosika te bakobebisama.

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا
فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدۡخُلُونَ ٱلۡجَنَّةَ وَلَا
يُظۡلَمُونَ شَيۡـٔٗا ٦٠

60. Longola sé oyo akotubela mpe andimi mpe asali misala milamu, bango nde bakokota na lola mpe bakobubama te.

جَنَّٰتِ عَدۡنٍ ٱلَّتِي وَعَدَ ٱلرَّحۡمَٰنُ
عِبَادَهُۥ بِٱلۡغَيۡبِۚ إِنَّهُۥ كَانَ وَعۡدُهُۥ
مَأۡتِيّٗا ٦١

61. (Bakozala) na elanga ya edeni eye Ar-Rahmân alakaki yango bawumbu naye, baye bandimaki na (mabombami na yango). Ya sôló, elaka naye ezali na tembe te.

لَّا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوًا إِلَّا سَلَٰمٗاۖ وَلَهُمۡ
رِزۡقُهُمۡ فِيهَا بُكۡرَةٗ وَعَشِيّٗا ٦٢

62. Kati na yango (lola), bakoyokaka maloba mazanga ntina te, sé kimia, mpe bakozalaka na bilei bia tongo mpe pokwa.

تِلۡكَ ٱلۡجَنَّةُ ٱلَّتِي نُورِثُ مِنۡ عِبَادِنَا
مَن كَانَ تَقِيّٗا ٦٣

63. Wana nde lola eye tokopesaka bawumbu ba biso baye bazalaki na bobangi.

1 Botala na suratu oyo Mokapo: 18, 26, 45.

**64.** Tokitaka te sé na mitindo mia Nkolo wa yo, manso maye mazali liboso lia biso mpe osima na biso na maye manso mazwami o kati kati na yango mibale mazali yaye. Mpe Nkolo wayo abosanaka te.

وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمْرِ رَبِّكَ ۖ لَهُۥ مَا بَيْنَ
أَيْدِينَا وَمَا خَلْفَنَا وَمَا بَيْنَ ذَٰلِكَ ۚ وَمَا
كَانَ رَبُّكَ نَسِيًّا ﴿٦٤﴾

**65.** Nkolo wa likolo na mabele, na maye manso mazali kati na yango, bondela ye mpe kanga motema mpona mabondeli naye. Boye osi oyoka été azali na ndoyi?

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا
فَٱعْبُدْهُ وَٱصْطَبِرْ لِعِبَٰدَتِهِۦ ۚ هَلْ تَعْلَمُ
لَهُۥ سَمِيًّا ﴿٦٥﴾

**66.** Mpe moto alobi: Boye soki nakufi nakosekwisama lisusu?

وَيَقُولُ ٱلْإِنسَٰنُ أَءِذَا مَا مِتُّ لَسَوْفَ
أُخْرَجُ حَيًّا ﴿٦٦﴾

**67.** Boye moto azali kokanisa te ndenge tokelaki ye liboso mpe ye azalaki eloko te?

أَوَلَا يَذْكُرُ ٱلْإِنسَٰنُ أَنَّا خَلَقْنَٰهُ مِن
قَبْلُ وَلَمْ يَكُ شَيْـًٔا ﴿٦٧﴾

**68.** Na nkombo ya Nkolo wayo, tokosangisa bango na basatana, mpe sima tokofukamisa bango liboso ya lifelo.

فَوَرَبِّكَ لَنَحْشُرَنَّهُمْ وَٱلشَّيَٰطِينَ ثُمَّ
لَنُحْضِرَنَّهُمْ حَوْلَ جَهَنَّمَ جِثِيًّا ﴿٦٨﴾

**69.** Sima tokobendaka na mangomba manso kati na bango baye bazangaki botosi, baye bazalaki mabe koleka mpona Ar-Rahmân.

ثُمَّ لَنَنزِعَنَّ مِن كُلِّ شِيعَةٍ أَيُّهُمْ أَشَدُّ
عَلَى ٱلرَّحْمَٰنِ عِتِيًّا ﴿٦٩﴾

**70.** Sima, biso nde tokoyeba ba nani baye basengeli kokota mpo bazika na motó.

ثُمَّ لَنَحْنُ أَعْلَمُ بِٱلَّذِينَ هُمْ أَوْلَىٰ بِهَا
صِلِيًّا ﴿٧٠﴾

**71.** Mpe bino banso bokoleka likolo na yango (ya gbagba). Mpo été yango ekozangaka te epai na Nkolo wayo.

وَإِن مِّنكُمْ إِلَّا وَارِدُهَا ۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ
حَتْمًا مَّقْضِيًّا ﴿٧١﴾

**72.** Sima, tokolongisaka baye bandimaki mpe tokotika babubi o kati na yango (lifelo) ya kofukama.

ثُمَّ نُنَجِّي ٱلَّذِينَ ٱتَّقَواْ وَّنَذَرُ ٱلظَّٰلِمِينَ فِيهَا جِثِيًّا ٧٢

**73.** Mpe tango mikapo mia biso mizali kotangema likolo na bango, bapengwi bakolobaka na baye bandima: Lisanga nini ya malamu kati na oyo mibale ezali kitoko mpe bolongani ya malamu?

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَيُّ ٱلۡفَرِيقَيۡنِ خَيۡرٞ مَّقَامٗا وَأَحۡسَنُ نَدِيّٗا ٧٣

**74.** Ebele toboma yambo na bango kati na mabota! Bazalaki malamu mpe na misolo ebele mpe kitoko.

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّن قَرۡنٍ هُمۡ أَحۡسَنُ أَثَٰثٗا وَرِءۡيٗا ٧٤

**75.** Loba: Oyo akozala okati ya libungi, Allah akobakisela ye libungi kino akozuaka etumbu, to soki tango ekoki ekoyebanaka te ba nani bazalaki na mabe koleka, na ba nani bazalaki na basoda ya motawu.

قُلۡ مَن كَانَ فِي ٱلضَّلَٰلَةِ فَلۡيَمۡدُدۡ لَهُ ٱلرَّحۡمَٰنُ مَدًّاۚ حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوۡاْ مَا يُوعَدُونَ إِمَّا ٱلۡعَذَابَ وَإِمَّا ٱلسَّاعَةَ فَسَيَعۡلَمُونَ مَنۡ هُوَ شَرّٞ مَّكَانٗا وَأَضۡعَفُ جُندٗا ٧٥

**76.** Mpe Allah akobakisela baye bakambamaki bokambi, mpe misala malamu maye mawumelaka, ekoki na litomba malamu mpe bozongi malamu epayi ya Nkolo nayo.

وَيَزِيدُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱهۡتَدَوۡاْ هُدٗىۗ وَٱلۡبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيۡرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابٗا وَخَيۡرٞ مَّرَدًّا ٧٦

**77.** Boye omonaki te ete: Oyo apengwaki na mikapo mia biso mpe alobi: Nakopesamaka bolamu na bana solo?

أَفَرَءَيۡتَ ٱلَّذِي كَفَرَ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ مَالٗا وَوَلَدًا ٧٧

**78.** Boye akomi na boyebi ya mabombami to azuaki elaka na Ar-Rahmân?

أَطَّلَعَ ٱلۡغَيۡبَ أَمِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحۡمَٰنِ عَهۡدٗا ٧٨

**79.** Kasi ezali bongo te, tokokoma maye azali koloba mpe tokobakisela ye etumbu.

كَلَّاۚ سَنَكۡتُبُ مَا يَقُولُ وَنَمُدُّ لَهُۥ مِنَ
ٱلۡعَذَابِ مَدّٗا ٧٩

**80.** Mpe biso nde tokopesaka maye azali koloba, kasi akoyelaka biso ye moko.

وَنَرِثُهُۥ مَا يَقُولُ وَيَأۡتِينَا فَرۡدٗا ٨٠

**81.** Bazui banzambe basusu batiki Allah, mpo bazala basungi ba bango. (mpona etumbu)

وَٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةٗ لِّيَكُونُواْ
لَهُمۡ عِزّٗا ٨١

**82.** Kasi te, bakopengwaka na mabondeli ma bango, mpe bakozalaka banguna na bango.

كَلَّاۚ سَيَكۡفُرُونَ بِعِبَادَتِهِمۡ وَيَكُونُونَ
عَلَيۡهِمۡ ضِدًّا ٨٢

**83.** Boye ozali komona te ete ya sôló: Totindaki bazabolo mpo bazangisaka bango botosi?

أَلَمۡ تَرَ أَنَّآ أَرۡسَلۡنَا ٱلشَّيَٰطِينَ عَلَى
ٱلۡكَٰفِرِينَ تَؤُزُّهُمۡ أَزّٗا ٨٣

**84.** Kowelisa te mpona bango, ya sôló, tokotiyaka motango moye moyebani, (mpona maye manso basalaki).

فَلَا تَعۡجَلۡ عَلَيۡهِمۡۖ إِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمۡ
عَدّٗا ٨٤

**85.** (Kanisa) mokolo moye tokosangisaka babangi (Nzambe) epai na Ar-Rahmân,

يَوۡمَ نَحۡشُرُ ٱلۡمُتَّقِينَ إِلَى ٱلرَّحۡمَٰنِ
وَفۡدٗا ٨٥

**86.** Mpe tokopusaka batomboki o móto mwa lifelo lokola bibwele (mpona komela mayi ya moto).

وَنَسُوقُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ وِرۡدٗا ٨٦

**87.** Bakozuaka lisalisi te, longola sé oyo akozua elaka na Ar-Rahmân.

لَّا يَمۡلِكُونَ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَنِ ٱتَّخَذَ
عِندَ ٱلرَّحۡمَٰنِ عَهۡدٗا ٨٧

**88.** Mpe bazali koloba ete: Ar-Rahmân azali na mwana.

وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَلَدٗا ٨٨

**89.** Bosili koya na eloko ya mabe.

**90.** Liloba wana ekoki kofungola mapata mpe kopasola mabele mpe bangomba bikopanzana.

**91.** Mpo bazueli Ar-Rahmân mwana.

**92.** Kasi ekoki kosalama te ete: Ar-Rahmân azala na mwana.

**93.** Baye banso bazali o likolo mpe o nsé bakoya epaï ya Ar-Rahmân bazali bawumbu.

**94.** Asila koyeba motango mwa bango, mpe bazali ya koyebana.

**95.** Mpe o mokolo mwa mbano bango banso bakotelemaka moko moko o liboso lia ye.

**96.** Ya sôló, baye bandimaki mpe bazalaki kosala misala milamu Ar-Rahmân akopesa bango bolingo mpe bango bakolinga ye.

**97.** Mpe ya sôló, tosilâ kozalisa yango mpasi te na lolemo nayo (kurani) mpona komanyola, mpo okoka kopesa sango elamu na yango epai ya babangi mpe okebisa na yango babubi.

**98.** Mpe ebele tosilaki koboma liboso na bango! Boye okomona tokokuta moko kati na bango to okoyoka ata mwa makelele?

لَّقَدْ جِئْتُمْ شَيْـًٔا إِدًّا ﴿٨٩﴾

تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْهُ
وَتَنشَقُّ ٱلْأَرْضُ وَتَخِرُّ ٱلْجِبَالُ هَدًّا ﴿٩٠﴾

أَن دَعَوْا۟ لِلرَّحْمَٰنِ وَلَدًا ﴿٩١﴾

وَمَا يَنۢبَغِى لِلرَّحْمَٰنِ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا ﴿٩٢﴾

إِن كُلُّ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ إِلَّآ
ءَاتِى ٱلرَّحْمَٰنِ عَبْدًا ﴿٩٣﴾

لَّقَدْ أَحْصَىٰهُمْ وَعَدَّهُمْ عَدًّا ﴿٩٤﴾

وَكُلُّهُمْ ءَاتِيهِ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فَرْدًا ﴿٩٥﴾

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
سَيَجْعَلُ لَهُمُ ٱلرَّحْمَٰنُ وُدًّا ﴿٩٦﴾

فَإِنَّمَا يَسَّرْنَٰهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ
ٱلْمُتَّقِينَ وَتُنذِرَ بِهِۦ قَوْمًا لُّدًّا ﴿٩٧﴾

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هَلْ
تُحِسُّ مِنْهُم مِّنْ أَحَدٍ أَوْ تَسْمَعُ لَهُمْ
رِكْزًۢا ﴿٩٨﴾

## SURATU 20 - TWÂ HÂ



135 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Twâ hâ[1].

طه ١

2. Tokitiselaki yo kurani te mpo epesa yo pasi.

مَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ لِتَشۡقَىٰٓ ٢

3. Sé ezala bokundoli mpona oyo azali kobanga, (Allah).

إِلَّا تَذۡكِرَةٗ لِّمَن يَخۡشَىٰ ٣

4. (Mpe ezala) emoniseli ya oyo akelaki mabele na likolo oyo etomboami.

تَنزِيلٗا مِّمَّنۡ خَلَقَ ٱلۡأَرۡضَ وَٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلۡعُلَى ٤

5. Ar-Rahmân Atombwami na ngwende naye.

ٱلرَّحۡمَٰنُ عَلَى ٱلۡعَرۡشِ ٱسۡتَوَىٰ ٥

6. Maye manso mazali olikolo mpe mabele na maye mazuami kati kati na yango na oyo na nsé ya mabele mazali ya ye.

لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَمَا تَحۡتَ ٱلثَّرَىٰ ٦

7. Mpe soki otomboli mongongo, ayebi solo maye mabombami na maye mazali ya kobatama koleka.

وَإِن تَجۡهَرۡ بِٱلۡقَوۡلِ فَإِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلسِّرَّ وَأَخۡفَى ٧

8. Allah, nzambe mosusu azali te ya kobondela na bosôló sé ye, mpe azali na bankombo ya kitoko koleka.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ لَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰ ٨

9. Mpe boye masolo (makomi) ya Mûssa makomelaki yo?

وَهَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ٩

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

**10.** Tango amonaki móto, mpe alobaki na libota naye; botikala awa, ya sôló, namoni móto na mosika tango mosusu nakoyela bino kowuta na yango eloko ya kopelisa to na kokutana na oyo akokamba ngayi.

إِذۡ رَءَا نَارٗا فَقَالَ لِأَهۡلِهِ ٱمۡكُثُوٓاْ إِنِّيٓ
ءَانَسۡتُ نَارٗا لَّعَلِّيٓ ءَاتِيكُم مِّنۡهَا
بِقَبَسٍ أَوۡ أَجِدُ عَلَى ٱلنَّارِ هُدٗى ١٠

**11.** Mpe tango akomi, abiangami, Oh Mûssa!

فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِيَ يَٰمُوسَىٰٓ ١١

**12.** Ezali ya sôló, ngai Nkolo wayo, longola mapapa nayo, ya sôló, ozali otei ya lobwako esantu (ya touri)

إِنِّيٓ أَنَا۠ رَبُّكَ فَٱخۡلَعۡ نَعۡلَيۡكَ إِنَّكَ
بِٱلۡوَادِ ٱلۡمُقَدَّسِ طُوٗى ١٢

**13.** Mpe naponi yo, yoka maye bakoyebisa yo.

وَأَنَا ٱخۡتَرۡتُكَ فَٱسۡتَمِعۡ لِمَا يُوحَىٰٓ ١٣

**14.** Ya sôló penza, ngai nde Allah nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te sé ngai, bondela ngai mpe telemisa losambo mpona kokanisa ngai.

إِنَّنِيٓ أَنَا ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعۡبُدۡنِي
وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِذِكۡرِيٓ ١٤

**15.** Ya sôló, ntango ya suka ekoya, na bombi yango mpo ete molimo na molimo afutama na mpiko naye.

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ أَكَادُ أُخۡفِيهَا
لِتُجۡزَىٰ كُلُّ نَفۡسِۢ بِمَا تَسۡعَىٰ ١٥

**16.** Kasi oyo andimi na yango te mpe alandi sé mposa naye, abungisa yo te noki te okobebisama.

فَلَا يَصُدَّنَّكَ عَنۡهَا مَن لَّا يُؤۡمِنُ بِهَا
وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ فَتَرۡدَىٰ ١٦

**17.** Mpe nini boye ezali na loboko nayo ya mobali oh Mûssa?

وَمَا تِلۡكَ بِيَمِينِكَ يَٰمُوسَىٰ ١٧

**18.** Alobi: Ezali nde lingenda lia ngai, nayekemelaka yango,[1] mpe esalisaka ngai na bobuki bakasa ya banzete mpona koleisa

قَالَ هِيَ عَصَايَ أَتَوَكَّؤُاْ عَلَيۡهَا وَأَهُشُّ
بِهَا عَلَىٰ غَنَمِي وَلِيَ فِيهَا مَـَٔارِبُ
أُخۡرَىٰ ١٨

1 Komisimba na yango tango ya bopemi.

banyama na ngai, mpe esalisaka ngai na makambo mosusu.

**19.** (Allah ayebisi ye): Bwaka yango oh Mûssa!

قَالَ أَلۡقِهَا يَٰمُوسَىٰ ١٩

**20.** Mpe abwaki yango, mpe ebongwani nyoka ebandi kotambola.

فَأَلۡقَىٰهَا فَإِذَا هِيَ حَيَّةٞ تَسۡعَىٰ ٢٠

**21.** (Allah) alobi: Zua yango, kasi kobanga te, tokozongisa yango na lolenge ezalaki liboso.

قَالَ خُذۡهَا وَلَا تَخَفۡۖ سَنُعِيدُهَا
سِيرَتَهَا ٱلۡأُولَىٰ ٢١

**22.** Mpe kanga loboko nayo na nsé ya lipeka, ekobima na bongengi ya mpembe makasi mpe ekosala mpasi te. Wana elembo mosusu (bikamwa).

وَٱضۡمُمۡ يَدَكَ إِلَىٰ جَنَاحِكَ تَخۡرُجۡ
بَيۡضَآءَ مِنۡ غَيۡرِ سُوٓءٍ ءَايَةً أُخۡرَىٰ ٢٢

**23.** Mpo tolakisa yo makamwisi ma biso ya minene.

لِنُرِيَكَ مِنۡ ءَايَٰتِنَا ٱلۡكُبۡرَى ٢٣

**24.** Kende epai ya falo, ya sôló ye asili kolekisa ndelo,

ٱذۡهَبۡ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ٢٤

**25.** (Mûssa) alobi: Nkolo wa ngai, fungola ntolo na ngai,[1]

قَالَ رَبِّ ٱشۡرَحۡ لِي صَدۡرِي ٢٥

**26.** Mpe etinda na ngai oyo, tia yango ezala mpete,

وَيَسِّرۡ لِيٓ أَمۡرِي ٢٦

**27.** Mpe bongisa elobeli na ngai.

وَٱحۡلُلۡ عُقۡدَةٗ مِّن لِّسَانِي ٢٧

**28.** Mpo bakoka kososola maloba na ngai.

يَفۡقَهُواْ قَوۡلِي ٢٨

**29.** Mpe pesa ngai mosalisi awuta na libota lia ngai.

وَٱجۡعَل لِّي وَزِيرٗا مِّنۡ أَهۡلِي ٢٩

---

1 **Fungola ntolo na ngai**: Elakisi: Tia motema na nga eyamba emoniseli.

**30.** Hâruna ndeko wa ngai,

هَٰرُونَ أَخِي ﴿٣٠﴾

**31.** Tia ye azala oyo akobakisela ngai nguya,

ٱشْدُدْ بِهِۦٓ أَزْرِي ﴿٣١﴾

**32.** Kotisa ye na makambo na ngai (tokoma mibale),

وَأَشْرِكْهُ فِيٓ أَمْرِي ﴿٣٢﴾

**33.** Mpo tokumisa yo koleka,

كَيْ نُسَبِّحَكَ كَثِيرًا ﴿٣٣﴾

**34.** Mpe tokanisa yo mingi,

وَنَذْكُرَكَ كَثِيرًا ﴿٣٤﴾

**35.** Ya sôló, ozali komona biso.

إِنَّكَ كُنتَ بِنَا بَصِيرًا ﴿٣٥﴾

**36.** (Allah) alobi: Oh Mûssa bosenga nayo esili kokokisama.

قَالَ قَدْ أُوتِيتَ سُؤْلَكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٣٦﴾

**37.** Mpe tosilaka kosalisa yo mbala ya yambo.

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَيْكَ مَرَّةً أُخْرَىٰٓ ﴿٣٧﴾

**38.** Tango toyebisaka na mama wayo mayebisi.

إِذْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰٓ ﴿٣٨﴾

**39.** Ete: Tia ye na sanduku mpe bwaka yango na mayi mpo ete ebale emema yango o ngambo ya kotiola, monguna na ngai naye akozua ye. Mpe na tiaki likolo nayo bolingo na ngai mpo ete obokolama na nsé ya miso na ngai.

أَنِ ٱقْذِفِيهِ فِي ٱلتَّابُوتِ فَٱقْذِفِيهِ فِي
ٱلْيَمِّ فَلْيُلْقِهِ ٱلْيَمُّ بِٱلسَّاحِلِ يَأْخُذْهُ
عَدُوٌّ لِّي وَعَدُوٌّ لَّهُۥۚ وَأَلْقَيْتُ عَلَيْكَ
مَحَبَّةً مِّنِّي وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ عَيْنِيٓ ﴿٣٩﴾

**40.** Mpe tango ndeko nayo ya mwasi azalaki kolanda yo mpe alobaki: Nalakisa bino moto oyo akomelisa ye mpona bino? Mpe tozongisaki yo epai ya mama wayo, mpo asepela mpe ayoka mpasi te, mpe obomaki moto mpe tobikisaki yo na makambo wana, mpe tomekaki yo makambo

إِذْ تَمْشِيٓ أُخْتُكَ فَتَقُولُ هَلْ أَدُلُّكُمْ
عَلَىٰ مَن يَكْفُلُهُۥۖ فَرَجَعْنَٰكَ إِلَىٰٓ أُمِّكَ
كَيْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَۚ وَقَتَلْتَ
نَفْسًا فَنَجَّيْنَٰكَ مِنَ ٱلْغَمِّ وَفَتَنَّٰكَ
فُتُونًاۚ فَلَبِثْتَ سِنِينَ فِيٓ أَهْلِ مَدْيَنَ ثُمَّ
جِئْتَ عَلَىٰ قَدَرٍ يَٰمُوسَىٰ ﴿٤٠﴾

ebele, mpe ovandaki ba mbula ebele o mboka ya mad'yan, sima oyei oh Mûssa! Kokokisa makomi.

**41.** Mpe ngai moko naponaki yo.

وَٱصۡطَنَعۡتُكَ لِنَفۡسِي ٤١

**42.** Bokende yo na ndeko wayo na makamwisi ma ngai, mpe bolemba kokumisa ngai te.

ٱذۡهَبۡ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَٰتِي وَلَا تَنِيَا فِي
ذِكۡرِي ٤٢

**43.** Bokende epai ya falo, ya sôló ye asili kotomboka.

ٱذۡهَبَآ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ٤٣

**44.** Mpe boyebisa ye liloba ya pete, tango mosusu akoki kokanisa to kobanga ngai.

فَقُولَا لَهُۥ قَوۡلٗا لَّيِّنٗا لَّعَلَّهُۥ يَتَذَكَّرُ أَوۡ
يَخۡشَىٰ ٤٤

**45.** Balobi: Oh Nkolo wa biso! Ya sôló, tozali kobanga ete anyokolo biso, to alekisa ndelo.

قَالَا رَبَّنَآ إِنَّنَا نَخَافُ أَن يَفۡرُطَ عَلَيۡنَآ
أَوۡ أَن يَطۡغَىٰ ٤٥

**46.** (Allah) alobi: Bobanga te, ya sôló nazali elongo na bino, nazali koyoka mpe komona.

قَالَ لَا تَخَافَآۖ إِنَّنِي مَعَكُمَآ أَسۡمَعُ
وَأَرَىٰ ٤٦

**47.** Bokende epai naye mpe boloba naye: Biso mibale tozali batindami ya Nkolo wayo, pesa biso bana ya isalayele tokende na bango, tika konyokolo bango, toyeli yo elembo ya Nkolo wayo, mpe kimiya ezala likolo ya moto oyo akolanda nzela ya semba.

فَأۡتِيَاهُ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرۡسِلۡ
مَعَنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَلَا تُعَذِّبۡهُمۡۖ قَدۡ
جِئۡنَٰكَ بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّكَۖ وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىٰ
مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلۡهُدَىٰٓ ٤٧

**48.** Ya sôló, basilaki koyebisa biso ete: Etumbu ekozala likolo ya oyo akoboya kotosa mpe kondima, mpe apesi mokongo.

إِنَّا قَدۡ أُوحِيَ إِلَيۡنَآ أَنَّ ٱلۡعَذَابَ عَلَىٰ مَن
كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ٤٨

**49.** (Falo) alobi: Nani Nkolo wa bino oh Mûssa?

قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يَٰمُوسَىٰ ٤٩

**50.** (Mûssa) alobi: Nkolo wa biso nde oyo apesaki eloko nyoso lolenge na yango mpe sima akambi yango.

قَالَ رَبُّنَا ٱلَّذِيٓ أَعۡطَىٰ كُلَّ شَيۡءٍ
خَلۡقَهُۥ ثُمَّ هَدَىٰ ٥٠

**51.** (Falo) alobi: Bongo ndenge nini mpona baye balekaka kala?

قَالَ فَمَا بَالُ ٱلۡقُرُونِ ٱلۡأُولَىٰ ٥١

**52.** (Mûssa) alobi: Oyo ayebi makambo na bango ezali nde Nkolo wa ngai, ekomama o kati ya buku, Nkolo wa ngai abungaka te, mpe abosanaka te.

قَالَ عِلۡمُهَا عِندَ رَبِّي فِي كِتَٰبٖۖ لَّا
يَضِلُّ رَبِّي وَلَا يَنسَى ٥٢

**53.** Oyo asalelaki bino mabele ezala lokola mbeto mpe atiela bino banzela okati na yango, mpe azali kokitisela bino mayi kowuta o likolo, mpe na yango tobimisaka milona ndenge na ndenge,

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ مَهۡدٗا
وَسَلَكَ لَكُمۡ فِيهَا سُبُلٗا وَأَنزَلَ مِنَ
ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا مِّن
نَّبَاتٖ شَتَّىٰ ٥٣

**54.** Boliya mpe boleyisa bibwele na bino. Ya sôló, wana nde bilembo mpona baye bazali kokanisa (bazali na mayele)

كُلُواْ وَٱرۡعَوۡاْ أَنۡعَٰمَكُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَٰتٖ لِّأُوْلِي ٱلنُّهَىٰ ٥٤

**55.** Tokelaki bino kowuta na yango (mabele) mpe kati na yango nde tokozongisa bino, mpe tokobimisa bino lisusu okati na yango mbala mosusu.

۞ مِنۡهَا خَلَقۡنَٰكُمۡ وَفِيهَا نُعِيدُكُمۡ
وَمِنۡهَا نُخۡرِجُكُمۡ تَارَةً أُخۡرَىٰ ٥٥

**56.** Mpe tosilaki kolakisa ye bilembo bia biso nyoso, kasi aboyaki kondima.

وَلَقَدۡ أَرَيۡنَٰهُ ءَايَٰتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ
وَأَبَىٰ ٥٦

**57.** (Falo) alobi: Oh Mûssa! Boye oyeli biso bonganga bwa yo mpo obimisa biso na mabele na biso?

**58.** Kasi tokoyela yo bonganga lokola yango, tiela biso elaka mpo moko kati na biso azanga te, ezala na esika ya malamu.

**59.** (Mûssa) alobi: Elaka na biso ekozala o mokolo mwa eyenga, mpe bato basangana na tongo.

**60.** Falo akei mpe asangisi bato naye na kibondoki na bango, sima bayei koyanola na elaka.

**61.** Mûssa ayebisi bango: Mabe ezala na bino, bobukela Allah lokuta te, noki te etumbu ekozua bino. Na oyo akobukela Allah lokuta, asili kobungisama.

**62.** Nasima bakomaki kolobana bango na bango nasekele.

**63.** Balobi: Ba oyo bazali banganga mibale, balingi kobimisa bino na mabele na bino na bonganga na bango, mpe botika nzela ya malamu oyo bozali na yango.

**64.** Bosangisa bonganga na bino nyoso, mpe bosala molongo. Mpe oyo akozala likolo asili kolonga.

**65.** Balobi: Oh Mûssa! Obwaka to biso tobwaka bato ya liboso?

قَالَ أَجِئۡتَنَا لِتُخۡرِجَنَا مِنۡ أَرۡضِنَا بِسِحۡرِكَ يَٰمُوسَىٰ ٥٧

فَلَنَأۡتِيَنَّكَ بِسِحۡرٖ مِّثۡلِهِۦ فَٱجۡعَلۡ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكَ مَوۡعِدٗا لَّا نُخۡلِفُهُۥ نَحۡنُ وَلَآ أَنتَ مَكَانٗا سُوٗى ٥٨

قَالَ مَوۡعِدُكُمۡ يَوۡمُ ٱلزِّينَةِ وَأَن يُحۡشَرَ ٱلنَّاسُ ضُحٗى ٥٩

فَتَوَلَّىٰ فِرۡعَوۡنُ فَجَمَعَ كَيۡدَهُۥ ثُمَّ أَتَىٰ ٦٠

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰ وَيۡلَكُمۡ لَا تَفۡتَرُواْ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا فَيُسۡحِتَكُم بِعَذَابٖۖ وَقَدۡ خَابَ مَنِ ٱفۡتَرَىٰ ٦١

فَتَنَٰزَعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّجۡوَىٰ ٦٢

قَالُوٓاْ إِنۡ هَٰذَٰنِ لَسَٰحِرَٰنِ يُرِيدَانِ أَن يُخۡرِجَاكُم مِّنۡ أَرۡضِكُم بِسِحۡرِهِمَا وَيَذۡهَبَا بِطَرِيقَتِكُمُ ٱلۡمُثۡلَىٰ ٦٣

فَأَجۡمِعُواْ كَيۡدَكُمۡ ثُمَّ ٱئۡتُواْ صَفّٗاۚ وَقَدۡ أَفۡلَحَ ٱلۡيَوۡمَ مَنِ ٱسۡتَعۡلَىٰ ٦٤

قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلۡقِيَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنۡ أَلۡقَىٰ ٦٥

**66.** Alobi: Bobwaka noki, na mbalakaka nde basinga mpe ba mangenda na bango bimonanaki na miso naye lokola ba nyoka na bondoki na bango.

قَالَ بَلْ أَلْقُوا۟ ۖ فَإِذَا حِبَالُهُمْ وَعِصِيُّهُمْ يُخَيَّلُ إِلَيْهِ مِن سِحْرِهِمْ أَنَّهَا تَسْعَىٰ ٦٦

**67.** Bobangi moke bokomelaki Mûssa ye moko.

فَأَوْجَسَ فِى نَفْسِهِۦ خِيفَةً مُّوسَىٰ ٦٧

**68.** Toyebisaki ye: Kobanga te, yo nde okozala likolo. (na bango)

قُلْنَا لَا تَخَفْ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْأَعْلَىٰ ٦٨

**69.** Mpe bwaka oyo ezali na loboko nayo ya mobali, ekomela manso oyo basali. Sôló, wana basali ezali mwango ya bonganga, mpe nganga akoki kolonga te o esika nyoso awuti.

وَأَلْقِ مَا فِى يَمِينِكَ تَلْقَفْ مَا صَنَعُوٓا۟ ۖ إِنَّمَا صَنَعُوا۟ كَيْدُ سَٰحِرٍ ۖ وَلَا يُفْلِحُ ٱلسَّاحِرُ حَيْثُ أَتَىٰ ٦٩

**70.** Banganga banso bakweyaki na bogumbami mpe balobi: Tondimi na Nkolo ya Hâruna na Mûssa.

فَأُلْقِىَ ٱلسَّحَرَةُ سُجَّدًا قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِرَبِّ هَٰرُونَ وَمُوسَىٰ ٧٠

**71.** (Falo alobi): Boye bondimeli ye yambo ete napesa bino ndingisa? Ya sôló, ye nde mokonzi wa bino oyo alakisaki bino bonganga, nakokata bino maboko na makolo na bokeseni, mpe nakobaka bino na mibimbi mia nzete ya nagh'l, mpe bokoyebaka ya sôló penza nani kati na biso azali na etumbu ya makasi koleka mpe yakowumela.

قَالَ ءَامَنتُمْ لَهُۥ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِى عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحْرَ ۖ فَلَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَٰفٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ فِى جُذُوعِ ٱلنَّخْلِ وَلَتَعْلَمُنَّ أَيُّنَآ أَشَدُّ عَذَابًا وَأَبْقَىٰ ٧١

72. Balobi: Tolapi na oyo akelaki biso, tokolikia epai nayo te, mpona bilembo oyo eyeli biso, sala oyo olingi kosala, yo ozali sé kokata makambo ya bomoi ya nsé.

قَالُواْ لَن نُّؤْثِرَكَ عَلَىٰ مَا جَآءَنَا مِنَ ٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلَّذِى فَطَرَنَا ۖ فَٱقْضِ مَآ أَنتَ قَاضٍ ۖ إِنَّمَا تَقْضِى هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَآ ﴿٧٢﴾

73. Ya sôló, tondimi na Nkolo wa biso, mpona alimbisa masumu ma biso, na bonganga oyo osalisi yango biso na makasi. Mpe Allah azali malamu wa libela.

إِنَّآ ءَامَنَّا بِرَبِّنَا لِيَغْفِرَ لَنَا خَطَٰيَٰنَا وَمَآ أَكْرَهْتَنَا عَلَيْهِ مِنَ ٱلسِّحْرِ ۗ وَٱللَّهُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ﴿٧٣﴾

74. Oyo akotomboko na Nkolo waye, ya sôló, akozala na lifelo. Kati na yango akokufaka te mpe akozalaka na bomoyi te.

إِنَّهُۥ مَن يَأْتِ رَبَّهُۥ مُجْرِمًا فَإِنَّ لَهُۥ جَهَنَّمَ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ﴿٧٤﴾

75. Mpe oyo akokutana naye na bondimi mpe asalaki misala milamu, bango nde bakozalaka o bapete ya lokumu ya likolo.

وَمَن يَأْتِهِۦ مُؤْمِنًا قَدْ عَمِلَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلدَّرَجَٰتُ ٱلْعُلَىٰ ﴿٧٥﴾

76. Lola ya edeni eye ezali kolekisa na nsé na yango mingala, libela kati na yango, mpe wana ekozala nde litomba ya baye bamipetolaki. (na boboyi kibopengwi na masumu)

جَنَّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ مَن تَزَكَّىٰ ﴿٧٦﴾

77. Mpe tosilaki kotalisa na Mûssa été: Kende na bawumbu na ngai na butu mpe fongola bango nzela makawuka okati ya ebale. Kasi kobanga te ete bakolanda.

وَلَقَدْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِى فَٱضْرِبْ لَهُمْ طَرِيقًا فِى ٱلْبَحْرِ يَبَسًا لَّا تَخَٰفُ دَرَكًا وَلَا تَخْشَىٰ ﴿٧٧﴾

78. Falo alandaki bango elongo na basoda naye, ebale ezindisaki bango mpe elimwisaki bango.

فَأَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ بِجُنُودِهِۦ فَغَشِيَهُم مِّنَ ٱلْيَمِّ مَا غَشِيَهُمْ ﴿٧٨﴾

**79.** Mpe falo abungisaki bato naye, mpe akambaki bango o nzela ya semba te.

وَأَضَلَّ فِرۡعَوۡنُ قَوۡمَهُۥ وَمَا هَدَىٰ ٧٩

**80.** Eh bana ya isalayele! Tosilaki kolongisa bino na monguna wa bino, mpe topesaki bino elaka o ngambu ya ngomba o ngambu ya mobali, mpe tokitiselaki bino. Manna, na Salwa[1].

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ قَدۡ أَنجَيۡنَٰكُم مِّنۡ
عَدُوِّكُمۡ وَوَٰعَدۡنَٰكُمۡ جَانِبَ
ٱلطُّورِ ٱلۡأَيۡمَنَ وَنَزَّلۡنَا عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَنَّ
وَٱلسَّلۡوَىٰ ٨٠

**81.** Boliya bia malamu biye topesi bino kasi bopengwa na yango te, noki te (Allah) akosilika na bino, mpe oyo kanda na ngai ekozua ye, asili kobeba.

كُلُواْ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقۡنَٰكُمۡ
وَلَا تَطۡغَوۡاْ فِيهِ فَيَحِلَّ عَلَيۡكُمۡ
غَضَبِيۖ وَمَن يَحۡلِلۡ عَلَيۡهِ غَضَبِي فَقَدۡ
هَوَىٰ ٨١

**82.** Mpe ya sôló, nazali molimbisi monene, mpona oyo akosenga bolimbisi mpe andimi mpe asali misala milamu, sima amitiye o nzela ya semba.

وَإِنِّي لَغَفَّارٞ لِّمَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ
صَٰلِحٗا ثُمَّ ٱهۡتَدَىٰ ٨٢

**83.** Mpe mpona nini ozali kowelisa kotika bato nayo oh Mûssa?

۞ وَمَآ أَعۡجَلَكَ عَن قَوۡمِكَ يَٰمُوسَىٰ ٨٣

**84.** (Mûssa) ayanolaki: Bazali wana na mobeko mwa ngai, mpe nazali kowelisa koya epai nayo Nkolo, mpo okoka kondimela ngai.

قَالَ هُمۡ أُوْلَآءِ عَلَىٰٓ أَثَرِي وَعَجِلۡتُ
إِلَيۡكَ رَبِّ لِتَرۡضَىٰ ٨٤

**85.** (Allah) alobi: Ya sôló, tomeki bato nayo o sima ya kokende nayo, mpe samiriyu abungisi bango.

قَالَ فَإِنَّا قَدۡ فَتَنَّا قَوۡمَكَ مِنۢ بَعۡدِكَ
وَأَضَلَّهُمُ ٱلسَّامِرِيُّ ٨٥

1 **Manna, Salwa**: Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 57.

**86.** Mûssa azongi epai ya bato naye na mawa, mpe kanda ya makasi. Alobi: Oh bato na ngai! Nkolo wa bino asilaki kopesa bino elaka elamu te? Boyokani bozalaki molai mpona bino to boponi sé ete kanda ya Nkolo ezua bino? Mpo bosili kobebisa mpe bopengwi na elaka na ngai?

فَرَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ غَضۡبَٰنَ أَسِفٗاۚ
قَالَ يَٰقَوۡمِ أَلَمۡ يَعِدۡكُمۡ رَبُّكُمۡ وَعۡدًا
حَسَنًاۚ أَفَطَالَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡعَهۡدُ أَمۡ
أَرَدتُّمۡ أَن يَحِلَّ عَلَيۡكُمۡ غَضَبٞ مِّن
رَّبِّكُمۡ فَأَخۡلَفۡتُم مَّوۡعِدِي ٨٦

**87.** Balobi: Ezali kolinga ya biso moko te oyo ezangisi biso kotosa, kasi tomemaki mikumba mia bato ba falo, tobwakaki yango na móto, lokola samiri abwakaki.

قَالُواْ مَآ أَخۡلَفۡنَا مَوۡعِدَكَ بِمَلۡكِنَا
وَلَٰكِنَّا حُمِّلۡنَآ أَوۡزَارٗا مِّن زِينَةِ ٱلۡقَوۡمِ
فَقَذَفۡنَٰهَا فَكَذَٰلِكَ أَلۡقَى ٱلسَّامِرِيُّ ٨٧

**88.** Mpe abimiseli bango ekeko ya motane ezali kobimisa mongongo lokola ngombe, Balobi; oyo nde nzambe na bino na nzambe ya Mûssa abosanaki.

فَأَخۡرَجَ لَهُمۡ عِجۡلٗا جَسَدٗا لَّهُۥ خُوَارٞ
فَقَالُواْ هَٰذَآ إِلَٰهُكُمۡ وَإِلَٰهُ مُوسَىٰ
فَنَسِيَ ٨٨

**89.** Boye bazali komona te ete azali kozongisela (ekeko) bango liloba te mpe azali kosalisa bango te mpe kosala bango mabe te?

أَفَلَا يَرَوۡنَ أَلَّا يَرۡجِعُ إِلَيۡهِمۡ قَوۡلٗا وَلَا
يَمۡلِكُ لَهُمۡ ضَرّٗا وَلَا نَفۡعٗا ٨٩

**90.** Mpe ya sôló: Hâruna[1] asilaki koyebisa na bango liboso oh bato ba ngai! Ya sôló, bokwei na bomekami mpona yango, ya sôló, oyo atonda na mawa nde Nkolo na bino. Bolanda ngai, mpe botosa mitindo mia ngai.

وَلَقَدۡ قَالَ لَهُمۡ هَٰرُونُ مِن قَبۡلُ يَٰقَوۡمِ
إِنَّمَا فُتِنتُم بِهِۦۖ وَإِنَّ رَبَّكُمُ ٱلرَّحۡمَٰنُ
فَٱتَّبِعُونِي وَأَطِيعُوٓاْ أَمۡرِي ٩٠

1 **Hâruna**: Botala suratu Al-Baqarah: 248, An-Nisâ: 163, Al-An'âm: 84, Al-A'râf: 122, 142.

**91.** Balobi: Tokozalaka na yango kino Mûssa akozonga.

قَالُواْ لَن نَّبۡرَحَ عَلَيۡهِ عَٰكِفِينَ حَتَّىٰ
يَرۡجِعَ إِلَيۡنَا مُوسَىٰ ٩١

**92.** (Mûssa) alobi: Oh Hâruna![1] Eloko nini epekisaki yo mpo opekisa bango tango omonaki bazali kobunga nzela?

قَالَ يَٰهَٰرُونُ مَا مَنَعَكَ إِذۡ رَأَيۡتَهُمۡ
ضَلُّوٓاْ ٩٢

**93.** Ete olanda ngaï. Boye, oboyi kotosa mitindo na ngai?

أَلَّا تَتَّبِعَنِۖ أَفَعَصَيۡتَ أَمۡرِي ٩٣

**94.** Alobi: Eh mwana ya mama! Kobenda mandefu mpe moto na ngai te, na bangaki oloba ete ngai nakaboli bana ya isalayele mpe natosi mitindo nayo te.

قَالَ يَبۡنَؤُمَّ لَا تَأۡخُذۡ بِلِحۡيَتِي وَلَا
بِرَأۡسِيٓۖ إِنِّي خَشِيتُ أَن تَقُولَ فَرَّقۡتَ
بَيۡنَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَلَمۡ تَرۡقُبۡ قَوۡلِي ٩٤

**95.** (Mûssa) alobi: Olingi nini eh Samiriyu?

قَالَ فَمَا خَطۡبُكَ يَٰسَٰمِرِيُّ ٩٥

**96.** Alobi: Namoni oyo bamona te. Nazuaki mabele ya makolo ya motindami (ya anzelu) na bwakaki yango, wana nde ndenge molimo mwa ngai motindaki ngai.

قَالَ بَصُرۡتُ بِمَا لَمۡ يَبۡصُرُواْ بِهِۦ
فَقَبَضۡتُ قَبۡضَةٗ مِّنۡ أَثَرِ ٱلرَّسُولِ
فَنَبَذۡتُهَا وَكَذَٰلِكَ سَوَّلَتۡ لِي نَفۡسِي ٩٦

**97.** (Mûssa) alobi: Kende na bomoi ya nsé, okobanda koloba na moto nyoso ete: Kosimba ngai te, mpe okozala na elaka oyo okozangisa yango te, tala nzambe nayo oyo obondelaki mpe okangamaki na yango, tokozikisa yango mpenza mpe tokopanza putulu na yango likolo na mayi ya ebale.

قَالَ فَٱذۡهَبۡ فَإِنَّ لَكَ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ أَن
تَقُولَ لَا مِسَاسَۖ وَإِنَّ لَكَ مَوۡعِدٗا لَّن
تُخۡلَفَهُۥۖ وَٱنظُرۡ إِلَىٰٓ إِلَٰهِكَ ٱلَّذِي ظَلۡتَ
عَلَيۡهِ عَاكِفٗاۖ لَّنُحَرِّقَنَّهُۥ ثُمَّ لَنَنسِفَنَّهُۥ
فِي ٱلۡيَمِّ نَسۡفًا ٩٧

1 **Hâruna**: Botala suratu Al-Baqarah: 248, An-Nisâ: 163, Al-An'âm: 84, Al-A'râf: 122, 142.

**98.** Ya sôló, Nkolo wa bino nde Allah oyo nzambe mosusu ya bosôló ya kobondela azali te sé ye, ayebi nyoso ezali koleka.

إِنَّمَآ إِلَٰهُكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ
وَسِعَ كُلَّ شَىْءٍ عِلْمًا ﴿٩٨﴾

**99.** Lolenge wana nde tozali kobetela yo makambo ya ba oyo baleka. Mpe ya sôló, tosilaka kopesa yo bokundoli bwa biso.

كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآءِ مَا قَدْ
سَبَقَ ۚ وَقَدْ ءَاتَيْنَٰكَ مِن لَّدُنَّا ذِكْرًا ﴿٩٩﴾

**100.** Oyo akoboya kondima na yango (kurani) ya sôló, ye o mokolo ya suka akomemaka mokumba.

مَّنْ أَعْرَضَ عَنْهُ فَإِنَّهُۥ يَحْمِلُ يَوْمَ
ٱلْقِيَٰمَةِ وِزْرًا ﴿١٠٠﴾

**101.** Bakotikalaka libela o kati na yango, mpe bakozuaka mabe o mokolo mona.

خَٰلِدِينَ فِيهِ ۖ وَسَآءَ لَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ
حِمْلًا ﴿١٠١﴾

**102.** Mokolo moye bakofulaka kelelo mpona lisekwa. Mpe tokosangisaka batomboki banso, na langi ya bule (mpona bobangi ya makasi).

يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ ۚ وَنَحْشُرُ ٱلْمُجْرِمِينَ
يَوْمَئِذٍ زُرْقًا ﴿١٠٢﴾

**103.** Bakolobana kati na bango ete: Bowumelaki na mokili sé mikolo zomi.

يَتَخَٰفَتُونَ بَيْنَهُمْ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا
عَشْرًا ﴿١٠٣﴾

**104.** Toyebi na malamu nini bazali koloba, tango moko wa bango oyo azali na ezaleli ya malamu akoloba ete: Bofandaki sé mokolo moko.

نَّحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ إِذْ يَقُولُ
أَمْثَلُهُمْ طَرِيقَةً إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا يَوْمًا ﴿١٠٤﴾

**105.** Bazali kotuna yo mpona bangomba; loba: Nkolo wa ngai akopanzaka yango, ekokomaka lokola mputulu.

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْجِبَالِ فَقُلْ يَنسِفُهَا
رَبِّى نَسْفًا ﴿١٠٥﴾

**106.** Mpe akotika yango elali polele lokola mabele oyo ezali na eloko te likolo na yango.

فَيَذَرُهَا قَاعًا صَفْصَفًا ﴿١٠٦﴾

**107.** Okomona o kati na yango ata esika moko ezali ya kogumbama te mpe botombwami te.

لَّا تَرَىٰ فِيهَا عِوَجًا وَلَآ أَمۡتًا ١٠٧

**108.** Mokolo wana (bato), bakolandaka mobengi na kozanga koyimayima mpe mingongo mikokitisama o boso bwa Ar-Rahmân, ata makelele ya moke okoyoka na pasi.

يَوۡمَئِذٖ يَتَّبِعُونَ ٱلدَّاعِيَ لَا عِوَجَ لَهُۥۖ
وَخَشَعَتِ ٱلۡأَصۡوَاتُ لِلرَّحۡمَٰنِ فَلَا
تَسۡمَعُ إِلَّا هَمۡسٗا ١٠٨

**109.** Mokolo wana kosengela moto ekozalaka te, longola sé oyo Ar-Rahmân akopesaka ye ndingisa, mpe akondimela ye liloba.

يَوۡمَئِذٖ لَّا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ إِلَّا مَنۡ أَذِنَ لَهُ
ٱلرَّحۡمَٰنُ وَرَضِيَ لَهُۥ قَوۡلٗا ١٠٩

**110.** Ayebi maye mazali liboso na bango mpe maye mazali o sima na bango, mpe bazali na boyebi te ya balolenge naye.

يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡ وَلَا
يُحِيطُونَ بِهِۦ عِلۡمٗا ١١٠

**111.** Mpe bilongi bia bato bikokitisamaka mpona oyo azali na bomoi mpe amikoka mpe mabe ekozalaka na oyo akoya liboso naye na bobubami. (mabe)

۞ وَعَنَتِ ٱلۡوُجُوهُ لِلۡحَيِّ ٱلۡقَيُّومِۖ وَقَدۡ
خَابَ مَنۡ حَمَلَ ظُلۡمٗا ١١١

**112.** Mpe oyo akosala bolamu mpe azali mondimi, akobangaka kobubama te mpe konyokwama te.

وَمَن يَعۡمَلۡ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ
فَلَا يَخَافُ ظُلۡمٗا وَلَا هَضۡمٗا ١١٢

**113.** Mpe lolenge wana nde tokitisaki kurani na ndinga ya arabo, mpe tolimbolaki na kati na yango, mpona balolenge ya bitumbu, mpo bakoka kobanga mpe bakanisa mpona bondimi.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَٰهُ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا وَصَرَّفۡنَا
فِيهِ مِنَ ٱلۡوَعِيدِ لَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ أَوۡ
يُحۡدِثُ لَهُمۡ ذِكۡرٗا ١١٣

**114.** Lokumu ezali ya Allah nkumu ya bosôló, mpe kotanga kurani noki noki te yambo ete ekitela yo, mpe loba: Oh Nkolo wa ngai! Bakisela ngai boyebi.

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلۡمَلِكُ ٱلۡحَقُّۗ وَلَا تَعۡجَلۡ
بِٱلۡقُرۡءَانِ مِن قَبۡلِ أَن يُقۡضَىٰٓ إِلَيۡكَ
وَحۡيُهُۥۖ وَقُل رَّبِّ زِدۡنِي عِلۡمٗا ١١٤

**115.** Mpe tosilaki kopesa Âdam mobeko liboso mpe abosanaki yango, mpe tokutaki bokangami ya makasi epai naye te.

وَلَقَدۡ عَهِدۡنَآ إِلَىٰٓ ءَادَمَ مِن قَبۡلُ فَنَسِيَ
وَلَمۡ نَجِدۡ لَهُۥ عَزۡمٗا ١١٥

**116.** Mpe tango tolobaki na ba anzelu: Bogumbama o liboso ya Âdam, bagumbamaki bango banso, longola sé satana, aboyaki (kogumbamela ye),

وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ
فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ أَبَىٰ ١١٦

**117.** Mpe tolobaki: Eh Âdam! Ya sôló, oyo nde monguna nayo, yo na mwasi wayo. Na yango abimisa bino na paladizo te noki okozala na mpasi.

فَقُلۡنَا يَٰٓـَٔادَمُ إِنَّ هَٰذَا عَدُوّٞ لَّكَ
وَلِزَوۡجِكَ فَلَا يُخۡرِجَنَّكُمَا مِنَ ٱلۡجَنَّةِ
فَتَشۡقَىٰٓ ١١٧

**118.** Ya sôló, mpona yo, okoyokaka nzala te okati na yango mpe okozalaka bolumbu te.

إِنَّ لَكَ أَلَّا تَجُوعَ فِيهَا وَلَا تَعۡرَىٰ ١١٨

**119.** Mpe ya sôló, yo okoyokaka mposa ya mayi te, mpe pasi ya moyi ekozuaka yo te.

وَأَنَّكَ لَا تَظۡمَؤُاْ فِيهَا وَلَا تَضۡحَىٰ ١١٩

**120.** Mpe (sima) satana amekaki ye na koloba ete: Eh Âdam! Nalakisa yo nzete ya bomoi ya nseko mpe bokonzi eye ekobebisama te?

فَوَسۡوَسَ إِلَيۡهِ ٱلشَّيۡطَٰنُ قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ
هَلۡ أَدُلُّكَ عَلَىٰ شَجَرَةِ ٱلۡخُلۡدِ وَمُلۡكٖ لَّا
يَبۡلَىٰ ١٢٠

**121.** Bango mibale baliaki yango, mpe batikalaki bolumbu, mpe

فَأَكَلَا مِنۡهَا فَبَدَتۡ لَهُمَا سَوۡءَٰتُهُمَا

babandi komizipa na nkasa ya lola, mpe Âdam aboyaki kotosa Nkolo wa ye, mpe abungaki na mibeko mia Nkolo waye.

وَطَفِقَا يَخۡصِفَانِ عَلَيۡهِمَا مِن وَرَقِ
ٱلۡجَنَّةِۚ وَعَصَىٰٓ ءَادَمُ رَبَّهُۥ فَغَوَىٰ ١٢١

**122.** Sima Nkolo waye aponaki ye mpe ayambaki tubela naye mpe akambaki ye.

ثُمَّ ٱجۡتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَتَابَ عَلَيۡهِ
وَهَدَىٰ ١٢٢

**123.** Alobi: Bokita awa[1] bino banso, bokozala na kibonguna na mabota ma bino banso, (bakitani na bino) mpe soki bokambi bwa ngai boyeli bino, oyo akolanda bokambi bwa ngai, akobunga te mpe akozalaka na mpasi te.

قَالَ ٱهۡبِطَا مِنۡهَا جَمِيعَۢاۖ بَعۡضُكُمۡ
لِبَعۡضٍ عَدُوّٞۖ فَإِمَّا يَأۡتِيَنَّكُم مِّنِّي
هُدٗى فَمَنِ ٱتَّبَعَ هُدَايَ فَلَا يَضِلُّ وَلَا
يَشۡقَىٰ ١٢٣

**124.** Mpe oyo akoboya bokundoli bwa ngai, ya sôló, ye akozalaka na bomoyi ya mpasi, mpe omokolo mwa suka, tokosekwisa ye miso mazipama,

وَمَنۡ أَعۡرَضَ عَن ذِكۡرِي فَإِنَّ لَهُۥ
مَعِيشَةٗ ضَنكٗا وَنَحۡشُرُهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ
أَعۡمَىٰ ١٢٤

**125.** Akolobaka, oh Nkolo wa ngai! Mpona nini osekwisi ngai nazali komona te kasi yambo nazalaki komona?

قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرۡتَنِيٓ أَعۡمَىٰ وَقَدۡ كُنتُ
بَصِيرٗا ١٢٥

**126.** (Allah) akoyebisa ye: Lolenge wana nde eyelaki yo bilembo bia biso mpona kotangisa yo, kasi obosanaki yango, yango wana lelo tobosani yo.[2]

قَالَ كَذَٰلِكَ أَتَتۡكَ ءَايَٰتُنَا فَنَسِيتَهَاۖ
وَكَذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمَ تُنسَىٰ ١٢٦

---

1 **Bokita awa**: Elakisi: Bobima na lola bokende na mokili.

2 **Lelo tobosani yo**: Elakisi: Lelo totiki yo nakati ya móto, mpo ete Allah abosanaka te.

**127.** Mpe lolenge wana nde topesaka etumbu na oyo azali kondima te, mpe azali kolekisa ndelo na bilembo bia Nkolo wa ye. Kasi etumbu ya mokolo ya suka ekozalaka makasi mpe ekotikalaka libela.

وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي مَنۡ أَسۡرَفَ وَلَمۡ يُؤۡمِنۢ
بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦۚ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَشَدُّ
وَأَبۡقَىٰٓ ١٢٧

**128.** Wana esalisaki bango na bokambi te, boni ebele ya bato tobomaki yambo na bango? Bazalaki kotambola na bisika bia bango. Ya sôló, wana nde elembo mpona baye bazali na mayele.

أَفَلَمۡ يَهۡدِ لَهُمۡ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم
مِّنَ ٱلۡقُرُونِ يَمۡشُونَ فِي مَسَٰكِنِهِمۡۚ إِنَّ
فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّأُوْلِي ٱلنُّهَىٰ ١٢٨

**129.** Soki mpona liloba ya Nkolo naye esila kolobama te mpe mpona mokano naye te, mbele etumbu esilaki kokwela bango.

وَلَوۡلَا كَلِمَةٞ سَبَقَتۡ مِن رَّبِّكَ لَكَانَ
لِزَامٗا وَأَجَلٞ مُّسَمّٗى ١٢٩

**130.** Zala na bozeli mpona maye bazali koloba, mpe kumisa lokumu ya Nkolo nayo yambo ete moyi ebima, mpe yambo ya bolimwi na yango, mpe o kati kati ya butu. Mpe kumisa ye na moyi tango mosusu okosepela.

فَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ
رَبِّكَ قَبۡلَ طُلُوعِ ٱلشَّمۡسِ وَقَبۡلَ
غُرُوبِهَاۖ وَمِنۡ ءَانَآيِٕ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡ
وَأَطۡرَافَ ٱلنَّهَارِ لَعَلَّكَ تَرۡضَىٰ ١٣٠

**131.** Mpe kolandisa miso nayo te sima ya maye topesi basusu kati na bango bonzenga ya bisengo ya mokili mpo ete tomeka bango na yango, bozui ya Nkolo nayo (ya lola) nde ezali malamu mpe ekowumela.

وَلَا تَمُدَّنَّ عَيۡنَيۡكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعۡنَا
بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا مِّنۡهُمۡ زَهۡرَةَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا
لِنَفۡتِنَهُمۡ فِيهِۚ وَرِزۡقُ رَبِّكَ خَيۡرٞ
وَأَبۡقَىٰ ١٣١

**132.** Mpe tinda libota lia yo na losambo, mpe zala molende na yango, tozali kosenga yo bozui te, biso nde tozali koleisa yo, mpe suka ya malamu ezali mpona bobangi (Allah).

وَأۡمُرۡ أَهۡلَكَ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱصۡطَبِرۡ عَلَيۡهَاۖ
لَا نَسۡـَٔلُكَ رِزۡقٗاۖ نَّحۡنُ نَرۡزُقُكَۗ وَٱلۡعَٰقِبَةُ
لِلتَّقۡوَىٰ ١٣٢

**133.** Mpe bakolobaka: Mpona nini ayeli biso likamwisi kowuta epai ya Nkolo naye te? Boye elembo (kurani) eye ekomama kala eyelaki bango te?

وَقَالُواْ لَوۡلَا يَأۡتِينَا بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّهِۦٓۚ أَوَلَمۡ
تَأۡتِهِم بَيِّنَةُ مَا فِي ٱلصُّحُفِ ٱلۡأُولَىٰ ١٣٣

**134.** Mpe soki topesaka bango etumbu liboso, balingaki koloba: Oh Nkolo wa biso! Mpona nini otindelaki biso motindami te? Kasi tolandaki mateya yambo ete toyoka soni mpe tozanga ntina?

وَلَوۡ أَنَّآ أَهۡلَكۡنَٰهُم بِعَذَابٖ مِّن قَبۡلِهِۦ
لَقَالُواْ رَبَّنَا لَوۡلَآ أَرۡسَلۡتَ إِلَيۡنَا رَسُولٗا
فَنَتَّبِعَ ءَايَٰتِكَ مِن قَبۡلِ أَن نَّذِلَّ
وَنَخۡزَىٰ ١٣٤

**135.** Loba: Moto nyoso azela, bino mpe bozela. Bokoyebaka banani bazali na nzela ya semba mpe bakambami.

قُلۡ كُلّٞ مُّتَرَبِّصٞ فَتَرَبَّصُواْۖ فَسَتَعۡلَمُونَ
مَنۡ أَصۡحَٰبُ ٱلصِّرَٰطِ ٱلسَّوِيِّ وَمَنِ
ٱهۡتَدَىٰ ١٣٥

## SURATU 21 - AL-ANBIYÂ
*(BA NTOMA)*




112 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Eleko ya kokata likambo ya bato ekomi pembeni, kasi bazali komitungisa te mpona yango mpe bapesi mokongo.

ٱقۡتَرَبَ لِلنَّاسِ حِسَابُهُمۡ وَهُمۡ فِي غَفۡلَةٖ
مُّعۡرِضُونَ ١

**2.** Bokundoli moko te ya Nkolo na bango, ekomelaka bango ezanga te sé bayoka yango na kotiola.

مَا يَأۡتِيهِم مِّن ذِكۡرٖ مِّن رَّبِّهِم مُّحۡدَثٍ
إِلَّا ٱسۡتَمَعُوهُ وَهُمۡ يَلۡعَبُونَ ٢

**3.** Mitema mia bango mizali mosika, mpe babubi babebisi mitema mia bango, balobi: Oyo azali moto lokola bino mpona nini bozali komipesa na bondoki mpe bino bozali komona malamu?

لَاهِيَةٗ قُلُوبُهُمۡۗ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّجۡوَى ٱلَّذِينَ
ظَلَمُواْ هَلۡ هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡۖ
أَفَتَأۡتُونَ ٱلسِّحۡرَ وَأَنتُمۡ تُبۡصِرُونَ ٣

**4.** Alobi: Nkolo wa ngai ayebi manso mazali kolobama o likolo mpe na nsé, mpe azali moyoki atonda boyebi.

قَالَ رَبِّي يَعۡلَمُ ٱلۡقَوۡلَ فِي ٱلسَّمَآءِ
وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٤

**5.** Kasi balobaki: Oyo wana ezali bosangani ya bandoto to ezali makambo naye moko, to ekoki kozala lisapo, to ayela biso elembo, ndenge etindamaki na bato ba yambo.

بَلۡ قَالُوٓاْ أَضۡغَٰثُ أَحۡلَٰمِۭ بَلِ ٱفۡتَرَىٰهُ
بَلۡ هُوَ شَاعِرٞ فَلۡيَأۡتِنَا بِـَٔايَةٖ كَمَآ أُرۡسِلَ
ٱلۡأَوَّلُونَ ٥

**6.** Ezali na etuka (mboka) moko te eye topesaki etumbu liboso lia bango bandimaki te, boye bango nde bakondima?

مَآ ءَامَنَتۡ قَبۡلَهُم مِّن قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَآۖ
أَفَهُمۡ يُؤۡمِنُونَ ٦

7. Mpe totindaki liboso nayo sé mibali topesaki bango emoniseli, botuna ba oyo bayebi soki bino boyebi te.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ
إِلَيۡهِمۡۖ فَسۡـَٔلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلذِّكۡرِ إِن كُنتُمۡ لَا
تَعۡلَمُونَ ٧

8. Mpe topesaki bango nzoto mpo baliaka biloko, mpe batikalaki libela te.

وَمَا جَعَلۡنَٰهُمۡ جَسَدٗا لَّا يَأۡكُلُونَ
ٱلطَّعَامَ وَمَا كَانُواْ خَٰلِدِينَ ٨

9. Sima tokokiselaki bango elaka mpona oyo bazalaki kosala, mpe tobikisaki baye tolingaki kobikisa kati na bango, mpe topesaki etumbu na balekisi ndelo.

ثُمَّ صَدَقۡنَٰهُمُ ٱلۡوَعۡدَ فَأَنجَيۡنَٰهُمۡ وَمَن
نَّشَآءُ وَأَهۡلَكۡنَا ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٩

10. Tosilaki ya sôló, kokitisela bino buku eye ezuami na bokundoli mpona bino. Boye bozali kokanisa te?

لَقَدۡ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ كِتَٰبٗا فِيهِ
ذِكۡرُكُمۡۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٠

11. Mpe ebele bamboka oyo ezuamaki na mbeba mpe tobomaki yango, mpe tokelaki bato basusu na esika na bango.

وَكَمۡ قَصَمۡنَا مِن قَرۡيَةٖ كَانَتۡ ظَالِمَةٗ
وَأَنشَأۡنَا بَعۡدَهَا قَوۡمًا ءَاخَرِينَ ١١

12. Tango (bato wana) bamoni etumbu na biso, bakimaki na lombango,

فَلَمَّآ أَحَسُّواْ بَأۡسَنَآ إِذَا هُم مِّنۡهَا
يَرۡكُضُونَ ١٢

13. Bokima te, bozonga na bisika biye bozalaki kobebisa kati na bandako na bino, mpo bokoka kotunama.

لَا تَرۡكُضُواْ وَٱرۡجِعُوٓاْ إِلَىٰ مَآ أُتۡرِفۡتُمۡ فِيهِ
وَمَسَٰكِنِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تُسۡـَٔلُونَ ١٣

14. Bakolobaka: Oh biso mpasi! Ya sôló, tozalaki babubi.

قَالُواْ يَٰوَيۡلَنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ١٤

15. Bakotikaka komitungisa te, kino tokokomisaka bango lokola milona ya (mputulu miye

فَمَا زَالَت تِّلۡكَ دَعۡوَىٰهُمۡ حَتَّىٰ
جَعَلۡنَٰهُمۡ حَصِيدًا خَٰمِدِينَ ١٥

mikawuka) mpe móto ezali kozikisa bango.

**16.** Mpe tokelaki likolo mpe na mabele, na maye mazuami kati na yango na lisano te.

وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَا لَٰعِبِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Soki tolingaki kozua yango na lisano, mbele tosalaki yango na ndenge ya biso moko soki ya sôló tolingaki kosala.

لَوۡ أَرَدۡنَآ أَن نَّتَّخِذَ لَهۡوٗا لَّٱتَّخَذۡنَٰهُ مِن لَّدُنَّآ إِن كُنَّا فَٰعِلِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Tozali kolobela mpona bosôló, kasi lokuta te, mpe lokuta elimwa mpe ekende. Mpe mabe ekozala likolo na bino mpona oyo bozali kokokisa (Allah) na yango.

بَلۡ نَقۡذِفُ بِٱلۡحَقِّ عَلَى ٱلۡبَٰطِلِ فَيَدۡمَغُهُۥ فَإِذَا هُوَ زَاهِقٞۚ وَلَكُمُ ٱلۡوَيۡلُ مِمَّا تَصِفُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Mpe manso oyo mazali o likolo mpe na nsé, mazali ya ye, mpe baye bazuami pene naye (ba anzelu) basalaka lolendo te mpona kokumisa ye, mpe balembeke te.

وَلَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَمَنۡ عِندَهُۥ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ عَنۡ عِبَادَتِهِۦ وَلَا يَسۡتَحۡسِرُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Bazali kokumisa (ye) butu na moyi, taka ezali kotikala te.

يُسَبِّحُونَ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ لَا يَفۡتُرُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Boye basili kozua banzambe oyo bakosekuisa bawa na mabele?

أَمِ ٱتَّخَذُوٓاْ ءَالِهَةٗ مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ هُمۡ يُنشِرُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Soki o kati ya likolo na o nsé ezalaka na banzambe mosusu elongo na Allah, mbele mobulu ekotaki kati na yango (mapata na mabele), mpe nkembo na Allah kolo ya ngwende na maye bazali kokokisa.

لَوۡ كَانَ فِيهِمَآ ءَالِهَةٌ إِلَّا ٱللَّهُ لَفَسَدَتَاۚ فَسُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلۡعَرۡشِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Akotunamaka[1] na oyo asali te, kasi bango nde bakotunama na maye basalaki.

لَا يُسۡـَٔلُ عَمَّا يَفۡعَلُ وَهُمۡ يُسۡـَٔلُونَ ٢٣

**24.** Boye bazali kondimela banzambe mosusu na botiki ye? (Allah) loba: Boya na bilembetele na bino. Oyo ezali bokundoli mpona baye bazali elongo na ngai, mpe bokundoli mpona baye balekaka liboso na ngai. Kasi ebele na bango bazali koyeba bosôló te. Mpe bazali komitiya mosika na yango.

أَمِ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةٗۖ قُلۡ هَاتُواْ
بُرۡهَٰنَكُمۡۖ هَٰذَا ذِكۡرُ مَن مَّعِيَ وَذِكۡرُ
مَن قَبۡلِيۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ
ٱلۡحَقَّۖ فَهُم مُّعۡرِضُونَ ٢٤

**25.** Mpe liboso nayo totindaki motindami te, sé topesa ye emoniseli ete: Ya sôló, nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te bobele ngai, mpe bobondela ngai.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن رَّسُولٍ
إِلَّا نُوحِيٓ إِلَيۡهِ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠
فَٱعۡبُدُونِ ٢٥

**26.** Mpe bazali koloba: Ar-Rahmân azali na mwana, nkembo naye, kasi bazali sé bawumbu (naye) ya lokumu,

وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَلَدٗاۗ سُبۡحَٰنَهُۥۚ بَلۡ
عِبَادٞ مُّكۡرَمُونَ ٢٦

**27.** Balekaka ye na maloba te, basalaka sé na mitindo mia ye.

لَا يَسۡبِقُونَهُۥ بِٱلۡقَوۡلِ وَهُم بِأَمۡرِهِۦ
يَعۡمَلُونَ ٢٧

**28.** Ayebi oyo ezali liboso na bango mpe sima na bango mpe bazalaka balobeli ya moto te sé na ba oyo (Allah) asepeli na bango, mpe bazali kobanga ye bobangi ya sôló.

يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡ وَلَا
يَشۡفَعُونَ إِلَّا لِمَنِ ٱرۡتَضَىٰ وَهُم مِّنۡ
خَشۡيَتِهِۦ مُشۡفِقُونَ ٢٨

---

1 **Akotunamaka**: Elingi koloba: Allah atunamaka te na maye asalaka.

**29.** Mpe oyo kati na bango akoloba ete: Ya sôló ngai nazali nzambe kasi ye te (Allah), tokofuta ye lifelo. Boye nde tokofutaka babubi.

۞ وَمَن يَقُلۡ مِنۡهُمۡ إِنِّيٓ إِلَٰهٞ مِّن دُونِهِۦ فَذَٰلِكَ نَجۡزِيهِ جَهَنَّمَۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٩

**30.** Boye bapengwi bazali komona te, ete likolo na mabele bizalaki ya kokangama mpe to fungoli yango? Mpe tokela bomoyi nyonso kowuta na mayi? Boye bazali kondima te?

أَوَلَمۡ يَرَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ كَانَتَا رَتۡقٗا فَفَتَقۡنَٰهُمَاۖ وَجَعَلۡنَا مِنَ ٱلۡمَآءِ كُلَّ شَيۡءٍ حَيٍّۚ أَفَلَا يُؤۡمِنُونَ ٣٠

**31.** Mpe totiyaki bangomba o kati na mabele mpo ete esimbama makasi mpe eningana te na baye bazali likolo nayango mpe totiyeli yango banzela mpo bakoka kokambama.

وَجَعَلۡنَا فِي ٱلۡأَرۡضِ رَوَٰسِيَ أَن تَمِيدَ بِهِمۡ وَجَعَلۡنَا فِيهَا فِجَاجٗا سُبُلٗا لَّعَلَّهُمۡ يَهۡتَدُونَ ٣١

**32.** Mpe totiyaki likolo ezala etando eye ebatelama, kasi bazali komitiya mosika na bilembo na yango.

وَجَعَلۡنَا ٱلسَّمَآءَ سَقۡفٗا مَّحۡفُوظٗاۖ وَهُمۡ عَنۡ ءَايَٰتِهَا مُعۡرِضُونَ ٣٢

**33.** Mpe yende akela butu na mokolo, moyi na sanza, nyoso ezali kotambola na nzela na yango.

وَهُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ فِي فَلَكٖ يَسۡبَحُونَ ٣٣

**34.** Mpe totiaki moto liboso nayo te mpo atikala libela, soki yo okufi, bango nde bakotikala libela?

وَمَا جَعَلۡنَا لِبَشَرٖ مِّن قَبۡلِكَ ٱلۡخُلۡدَۖ أَفَإِيْن مِّتَّ فَهُمُ ٱلۡخَٰلِدُونَ ٣٤

**35.** Molimo nyoso mokomeka liwa (moto nyoso akokufaka), mpe tokomeka bino na mabe mpe na malamu mpe epai na biso nde bokozongisama.

كُلُّ نَفۡسٖ ذَآئِقَةُ ٱلۡمَوۡتِۗ وَنَبۡلُوكُم بِٱلشَّرِّ وَٱلۡخَيۡرِ فِتۡنَةٗۖ وَإِلَيۡنَا تُرۡجَعُونَ ٣٥

**36.** Mpe tango bapengwi bazali kotala yo mpe bazali koseka yo, mpe bazali koloba: Oyo nde azali kolobela banzambe na bino? Mpe bazali koboya bokundoli ya Ar-Rahmân.

وَإِذَا رَءَاكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا ٱلَّذِى يَذْكُرُ ءَالِهَتَكُمْ وَهُم بِذِكْرِ ٱلرَّحْمَٰنِ هُمْ كَٰفِرُونَ ٣٦

**37.** Moto akelama na kowela wela. Nakolakisa bino bilembo na ngai, kasi bowelisa ngai te mpona yango (etumbu)

خُلِقَ ٱلْإِنسَٰنُ مِنْ عَجَلٍ سَأُوْرِيكُمْ ءَايَٰتِى فَلَا تَسْتَعْجِلُونِ ٣٧

**38.** Mpe bakolobaka: Elaka yango ekokokisama tango nini, soki bozali koloba solo?.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٣٨

**39.** Soki bapengwi bayebaka tango oyo bakopekisaka te móto ezua bango na bilongi bia bango mpe na mikongo mia bango, kasi bakolongisamaka te.

لَوْ يَعْلَمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ حِينَ لَا يَكُفُّونَ عَن وُجُوهِهِمُ ٱلنَّارَ وَلَا عَن ظُهُورِهِمْ وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ٣٩

**40.** Kasi tango wana ekoyelaka bango na mbalakaka, mpe bakokoka kozongisa yango te, mpe bazali kotala.

بَلْ تَأْتِيهِم بَغْتَةً فَتَبْهَتُهُمْ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ رَدَّهَا وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ٤٠

**41.** Mpe batiolaki batindami yambo ya boyei nayo, mpe baye basakanaki na bango, babetamaka na lolenge nyoso, mpona oyo bazalaki kotiola yango.

وَلَقَدِ ٱسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ فَحَاقَ بِٱلَّذِينَ سَخِرُواْ مِنْهُم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ٤١

**42.** Loba: Nani abatelaka bino o kati na butu mpe na moyi na etumbu ya Ar-Rahmân? Mpe bazali kopesa mokongo na bokundoli ya Nkolo wa bango.

قُلْ مَن يَكْلَؤُكُم بِٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ مِنَ ٱلرَّحْمَٰنِ ۗ بَلْ هُمْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِم مُّعْرِضُونَ ٤٢

**43.** To bazali na banzambe basusu na esika na biso oyo bakobatela bango? Kasi bakokoka te komisalisa bango moko mpe bakokoka te koluka nani akosunga bango likolo na ngai.

أَمۡ لَهُمۡ ءَالِهَةٞ تَمۡنَعُهُم مِّن دُونِنَاۚ لَا
يَسۡتَطِيعُونَ نَصۡرَ أَنفُسِهِمۡ وَلَا هُم مِّنَّا
يُصۡحَبُونَ ٤٣

**44.** Kasi topesaki ba oyo mpe batata na bango bisengo ya ntango moke kino mibu na bango mikoma ebele. Boye bazali komona te ete tozali kokutola mabele bangambo na yango nyoso? Boye bakanisi ete bakolonga?

بَلۡ مَتَّعۡنَا هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ طَالَ
عَلَيۡهِمُ ٱلۡعُمُرُۗ أَفَلَا يَرَوۡنَ أَنَّا نَأۡتِي
ٱلۡأَرۡضَ نَنقُصُهَا مِنۡ أَطۡرَافِهَآۚ أَفَهُمُ
ٱلۡغَٰلِبُونَ ٤٤

**45.** Loba: Nazali kokebisa bino na emoniseli. Mpe oyo matoyi naye ekufa, akoyokaka te o tango bazali kokebisa ye.

قُلۡ إِنَّمَآ أُنذِرُكُم بِٱلۡوَحۡيِۚ وَلَا يَسۡمَعُ
ٱلصُّمُّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا مَا يُنذَرُونَ ٤٥

**46.** Mpe soki mopepe ya etumbu ya Nkolo wa bango mozui bango, balobi: Eh biso! Mpasi na biso, ya sôló, tozalaki babubi.

وَلَئِن مَّسَّتۡهُمۡ نَفۡحَةٞ مِّنۡ عَذَابِ رَبِّكَ
لَيَقُولُنَّ يَٰوَيۡلَنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٤٦

**47.** Mpe o mokolo mwa suka, tokotiyaka bimekeli bia bosembo, molimo moko te mokobubama, ata soki ezali emekelo ya mbuma ya moke ezanga kilo tokoya na yango. Tokoki mpenza mpona kofuta.

وَنَضَعُ ٱلۡمَوَٰزِينَ ٱلۡقِسۡطَ لِيَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ
فَلَا تُظۡلَمُ نَفۡسٞ شَيۡـٔٗاۖ وَإِن كَانَ مِثۡقَالَ
حَبَّةٖ مِّنۡ خَرۡدَلٍ أَتَيۡنَا بِهَاۗ وَكَفَىٰ بِنَا
حَٰسِبِينَ ٤٧

**48.** Mpe tosilaki kopesa Mûssa na Hâruna buku, ya bososoli (torah) mpe na bongengi mpe ezala bokundoli mpona babangi,

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ٱلۡفُرۡقَانَ
وَضِيَآءٗ وَذِكۡرٗا لِّلۡمُتَّقِينَ ٤٨

**49.** Baye bazali kobanga Nkolo wa bango ata soki bazali komona ye te, mpe bazali kobanga eleko ya mokolo ya suka.

ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم بِٱلۡغَيۡبِ وَهُم مِّنَ ٱلسَّاعَةِ مُشۡفِقُونَ ٤٩

**50.** Mpe (kurani) oyo ezali bokundoli oyo epambwama tokitisaki yango, boye bino bozali koyina yango?

وَهَٰذَا ذِكۡرٞ مُّبَارَكٌ أَنزَلۡنَٰهُۚ أَفَأَنتُمۡ لَهُۥ مُنكِرُونَ ٥٠

**51.** Mpe liboso tosilaki kopesa Ibrâhîm bokambi mpe biso nde toyebaki yango,

۞ وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَآ إِبۡرَٰهِيمَ رُشۡدَهُۥ مِن قَبۡلُ وَكُنَّا بِهِۦ عَٰلِمِينَ ٥١

**52.** Tango alobaki na tata waye mpe bato naye: Oyo bikeko nini bozali komipesa na yango?

إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَا هَٰذِهِ ٱلتَّمَاثِيلُ ٱلَّتِيٓ أَنتُمۡ لَهَا عَٰكِفُونَ ٥٢

**53.** Balobaki: Tokutaki batata na biso (to, bankoko na bango ya kala) bazalaki kobondela yango.

قَالُواْ وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا لَهَا عَٰبِدِينَ ٥٣

**54.** Alobi: Ya sôló, bino na bango bozalaki na libunga ya polele.

قَالَ لَقَدۡ كُنتُمۡ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُمۡ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٥٤

**55.** Balobaki: Oyeli biso bosôló to ozali kosakana?

قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا بِٱلۡحَقِّ أَمۡ أَنتَ مِنَ ٱللَّٰعِبِينَ ٥٥

**56.** Alobi: Kasi Nkolo wa bino azali Nkolo wa likolo mpe nsé oyo akela yango, mpe ngai nazali moko kati ya banzeneneke na yango.

قَالَ بَل رَّبُّكُمۡ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ ٱلَّذِي فَطَرَهُنَّ وَأَنَا۠ عَلَىٰ ذَٰلِكُم مِّنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٥٦

**57.** Mpe na lapi na Allah, ete nakani bikeko bia bino osima ya kokende na bino.

وَتَٱللَّهِ لَأَكِيدَنَّ أَصۡنَٰمَكُم بَعۡدَ أَن تُوَلُّواْ مُدۡبِرِينَ ٥٧

**58.** Abuki yango biteni biteni, atiki oyo ya monene, mpo tango mosusu bakozongela yango.

فَجَعَلَهُمۡ جُذَٰذًا إِلَّا كَبِيرٗا لَّهُمۡ لَعَلَّهُمۡ إِلَيۡهِ يَرۡجِعُونَ ٥٨

**59.** Balobi: Nani asali banzambe na biso boye? Ya sôló, ye azali moko ya babubi.

قَالُواْ مَن فَعَلَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَآ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٩

**60.** Balobi: Bayebisi biso oyo asali boye ezali elenge mobali moko nkombo naye Ibrâhîm.

قَالُواْ سَمِعۡنَا فَتٗى يَذۡكُرُهُمۡ يُقَالُ لَهُۥٓ إِبۡرَٰهِيمُ ٦٠

**61.** Balobi: Bomema ye awa na miso ya bato mpo bakoka kotatola.

قَالُواْ فَأۡتُواْ بِهِۦ عَلَىٰٓ أَعۡيُنِ ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَشۡهَدُونَ ٦١

**62.** Balobi: Yo nde osali boye na banzambe na biso oh Ibrâhîm?

قَالُوٓاْ ءَأَنتَ فَعَلۡتَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَا يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُ ٦٢

**63.** Alobi: Oyo asali boye nde mokolo wa bango oyo, botuna bango soki bakoki koloba.

قَالَ بَلۡ فَعَلَهُۥ كَبِيرُهُمۡ هَٰذَا فَسۡـَٔلُوهُمۡ إِن كَانُواْ يَنطِقُونَ ٦٣

**64.** Bazongisaki mayele na bango mpe balobi: Ya sôló, bino nde bozali babubi.

فَرَجَعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ فَقَالُوٓاْ إِنَّكُمۡ أَنتُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٦٤

**65.** Sima mabe ezongeli bango moko mpe balobi: Oyebi malamu ete (bikeko) oyo bilobaka te.

ثُمَّ نُكِسُواْ عَلَىٰ رُءُوسِهِمۡ لَقَدۡ عَلِمۡتَ مَا هَٰٓؤُلَآءِ يَنطِقُونَ ٦٥

**66.** Alobi: Boye bozali kobondela na botiki Allah maye makosalisa bino te mpe makosala bino mabe te?

قَالَ أَفَتَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَا يَضُرُّكُمۡ ٦٦

**67.** Ufi[1] na bino na maye bozali kobondela biye bizali Allah te, boye bozali kokanisa te?

أُفّٖ لَّكُمۡ وَلِمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٦٧

**68.** Balobi: Bozikisa ye, mpe bosunga banzambe na bino. Soki ya sôló, bolingi kosala.

قَالُواْ حَرِّقُوهُ وَٱنصُرُوٓاْ ءَالِهَتَكُمۡ إِن كُنتُمۡ فَٰعِلِينَ ٦٨

1 **Ufi na bino**: Elakisi: Naboyeli bino.

**69.** Tolobaki: Eh móto! Zala malili mpe kimia mpona Ibrâhîm.

قُلۡنَا يَٰنَارُ كُونِي بَرۡدٗا وَسَلَٰمًا عَلَىٰٓ
إِبۡرَٰهِيمَ ٦٩

**70.** Mpe balingaki kosala ye mabe, kasi totiyaki bango o kati ya bazangi mpenza.

وَأَرَادُواْ بِهِۦ كَيۡدٗا فَجَعَلۡنَٰهُمُ
ٱلۡأَخۡسَرِينَ ٧٠

**71.** Mpe topesaki ye elonga, mpe Loth lokola, mpe totindaki bango o mboka eye to pambolaki yango mpo na bato ya mokili mobimba.

وَنَجَّيۡنَٰهُ وَلُوطًا إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا
فِيهَا لِلۡعَٰلَمِينَ ٧١

**72.** Mpe topesaki ye Is’hâq na Ya’qûb ndenge asengaki, mpe banso totiyaki bango o kati ya bato malamu.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ نَافِلَةٗۖ
وَكُلّٗا جَعَلۡنَا صَٰلِحِينَ ٧٢

**73.** Mpe totiyaki bango bakambi, mpo bakamba na mibeko mia biso, mpe tolakisaki bango kosala bolamu, mpe kotelemisa losambo mpe kopesa zakat mpe bazalaki babondeli na biso.

وَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَئِمَّةٗ يَهۡدُونَ بِأَمۡرِنَا
وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡهِمۡ فِعۡلَ ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَإِقَامَ
ٱلصَّلَوٰةِ وَإِيتَآءَ ٱلزَّكَوٰةِۖ وَكَانُواْ لَنَا
عَٰبِدِينَ ٧٣

**74.** Mpe topesaki Loth bwanya na boyebi, mpe tobikisaki ye na mboka oyo bazalaki kosala mabe. Ya sôló, bazalaki bato mabe mpe bazangi.

وَلُوطًا ءَاتَيۡنَٰهُ حُكۡمٗا وَعِلۡمٗا وَنَجَّيۡنَٰهُ
مِنَ ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلَّتِي كَانَت تَّعۡمَلُ ٱلۡخَبَٰٓئِثَۚ
إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمَ سَوۡءٖ فَٰسِقِينَ ٧٤

**75.** Mpe tokotisaki ye na mawa ma biso, ya sôló azali kati na bato ya malamu.

وَأَدۡخَلۡنَٰهُ فِي رَحۡمَتِنَآۖ إِنَّهُۥ مِنَ
ٱلصَّٰلِحِينَ ٧٥

**76.** Mpe tango Nûh abelelaki liboso, tondimelaki ye, mpe tobikisaki ye na libota lia ye kowuta na milelo monene.

وَنُوحًا إِذۡ نَادَىٰ مِن قَبۡلُ فَٱسۡتَجَبۡنَا
لَهُۥ فَنَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥ مِنَ ٱلۡكَرۡبِ
ٱلۡعَظِيمِ ٧٦

**77.** Mpe tolongisaki ye kowuta na bato baye baboyaki kondimela bilembo bia biso mpe bazuaki yango ete: Ezali lokuta. Ya sôló, bazalaki bato ya mabe, mpe tozindisaki bango banso.

وَنَصَرۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمَ سَوۡءٖ فَأَغۡرَقۡنَٰهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٧٧

**78.** Mpe Dâwud na Suleyman, tango basambisaki mpona bilanga oyo bameme ya bato bakendaki kolia yango na butu, mpe tozalaki nzeneneke mpona bosambisi bwa bango mibale.

وَدَاوُۥدَ وَسُلَيۡمَٰنَ إِذۡ يَحۡكُمَانِ فِي ٱلۡحَرۡثِ إِذۡ نَفَشَتۡ فِيهِ غَنَمُ ٱلۡقَوۡمِ وَكُنَّا لِحُكۡمِهِمۡ شَٰهِدِينَ ٧٨

**79.** Mpe topesaki Suleyman bososoli na yango, mpe topesaki bango banso bwanya mpe boyebi, mpe topesaki ngolu na biso epai ya Dâwud ete: Bangomba mpe bandeke basanzola biso elongo naye, mpe biso nde tozalaki kosala yango.

فَفَهَّمۡنَٰهَا سُلَيۡمَٰنَۚ وَكُلًّا ءَاتَيۡنَا حُكۡمٗا وَعِلۡمٗاۚ وَسَخَّرۡنَا مَعَ دَاوُۥدَ ٱلۡجِبَالَ يُسَبِّحۡنَ وَٱلطَّيۡرَۚ وَكُنَّا فَٰعِلِينَ ٧٩

**80.** Mpe tolakisaki ye kosala nguba[1] mpo ezala lisungi lia bino, boye bozali na botondi?

وَعَلَّمۡنَٰهُ صَنۡعَةَ لَبُوسٖ لَّكُمۡ لِتُحۡصِنَكُم مِّنۢ بَأۡسِكُمۡۖ فَهَلۡ أَنتُمۡ شَٰكِرُونَ ٨٠

**81.** Mpe tondimelaki Suleyman, mopepe moye na motindo naye mopepaki noki noki o ngambu ya mabele maye topambolaki yango. Mpe tozali bayebi ya biloko binso.

وَلِسُلَيۡمَٰنَ ٱلرِّيحَ عَاصِفَةٗ تَجۡرِي بِأَمۡرِهِۦٓ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَاۚ وَكُنَّا بِكُلِّ شَيۡءٍ عَٰلِمِينَ ٨١

**82.** Mpe bazabulu mosusu bazali kosalela ye mosala na nsé ya mayi mpe bazalaki kosalela ye misala misusu, kasi biso nde tozalaki kokengela bango.

وَمِنَ ٱلشَّيَٰطِينِ مَن يَغُوصُونَ لَهُۥ وَيَعۡمَلُونَ عَمَلٗا دُونَ ذَٰلِكَۖ وَكُنَّا لَهُمۡ حَٰفِظِينَ ٨٢

---

1 **Nguba**: Ezali elamba oyo ebatelaka na bitumba.

**83.** Mpe Ayûb, tango abelelaki Nkolo wa ye, ete ya sôló, mpasi esili koleka ngai, mpe yo nde ozali ngolu wa bangolu koleka.

۞ وَأَيُّوبَ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَسَّنِيَ ٱلضُّرُّ وَأَنتَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ٨٣

**84.** Tondimelaki ye mpe tolongolelaki ye mpasi oyo azalaki na yango, mpe tozongiselaki ye libota lia ye mbala mibale ngolu kowuta epai na biso, mpe bokundoli mpona babondeli.

فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ فَكَشَفۡنَا مَا بِهِۦ مِن ضُرّٖۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ أَهۡلَهُۥ وَمِثۡلَهُم مَّعَهُمۡ رَحۡمَةٗ مِّنۡ عِندِنَا وَذِكۡرَىٰ لِلۡعَٰبِدِينَ ٨٤

**85.** Mpe Ismâïl na Idrîs na Dzul-kifl bango banso bazalaki bakangi mitema,

وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِدۡرِيسَ وَذَا ٱلۡكِفۡلِۖ كُلّٞ مِّنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ٨٥

**86.** Mpe tokotisaki bango na ngolu na biso. Ya sôló, bazalaki o kati ya bato ya malamu.

وَأَدۡخَلۡنَٰهُمۡ فِي رَحۡمَتِنَآۖ إِنَّهُم مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٨٦

**87.** Mpe Yûnus, tango akendeki na kanda, akanisaki ete tokoki komeka ye te, mpe abelelaki na molili (na mozindo ya ebale) ete: Nzambe mosusu azali te ya kobondela na bosôló seyo (Allah) lokumu ezala nayo, ya sôló, nazalaki o kati ya babubi.

وَذَا ٱلنُّونِ إِذ ذَّهَبَ مُغَٰضِبٗا فَظَنَّ أَن لَّن نَّقۡدِرَ عَلَيۡهِ فَنَادَىٰ فِي ٱلظُّلُمَٰتِ أَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنتَ سُبۡحَٰنَكَ إِنِّي كُنتُ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٨٧

**88.** Tondimelaki ye mpe tobikisaki ye na kolela naye. Lolenge wana nde tosalisaka bandimi.

فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ وَنَجَّيۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡغَمِّۚ وَكَذَٰلِكَ نُـۨجِي ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٨٨

**89.** Mpe Zakariya, tango abelelaki Nkolo wa ye, Nkolo wa ngai kotika ngai moko te, mpe ya sôló, ozali malamu ya bakitanisi.

وَزَكَرِيَّآ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥ رَبِّ لَا تَذَرۡنِي فَرۡدٗا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡوَٰرِثِينَ ٨٩

**90.** Tondimelaki ye mpe topesaki ye Yahya, mpe tobikisaki mwasi naye (na ekomba). Ya sôló, bazalaki kowelela mpona kosala bolamu, bazalaki kobondela biso na bolingo mpe na kobanga mpe bazalaki komikitisa liboso na biso.

فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ وَوَهَبۡنَا لَهُۥ يَحۡيَىٰ وَأَصۡلَحۡنَا لَهُۥ زَوۡجَهُۥٓۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَيَدۡعُونَنَا رَغَبٗا وَرَهَبٗاۖ وَكَانُواْ لَنَا خَٰشِعِينَ ٩٠

**91.** Mpe oyo abatelaki bongondo naye (Maryam) mpe tofulaki mpema na biso kati naye, mpe totiaki ye na mwana naye bazala elembo mpona mokili mobimba.

وَٱلَّتِيٓ أَحۡصَنَتۡ فَرۡجَهَا فَنَفَخۡنَا فِيهَا مِن رُّوحِنَا وَجَعَلۡنَٰهَا وَٱبۡنَهَآ ءَايَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٩١

**92.** Ya sôló umma[1] na bino oyo ezali sé moko mpe ngai nde Nkolo wa bino bobondela nga.

إِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَأَنَا۠ رَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُونِ ٩٢

**93.** Mpe bokabwani ekoti kati na bango, mpe bango banso bakozonga epai na biso.

وَتَقَطَّعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡۖ كُلٌّ إِلَيۡنَا رَٰجِعُونَ ٩٣

**94.** Oyo akosala misala malamu mpe azali mondimi, tokoboyaka molende mwa ye te. Mpe ya sôló tokokomela ye (yango).

فَمَن يَعۡمَلۡ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَلَا كُفۡرَانَ لِسَعۡيِهِۦ وَإِنَّا لَهُۥ كَٰتِبُونَ ٩٤

**95.** Epekisami na mboka oyo tosili koboma yango ete bazonga lisusu na bomoi likolo na yango.

وَحَرَٰمٌ عَلَىٰ قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَآ أَنَّهُمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ٩٥

**96.** Kino tango ba kofungola ya'djûdj na ma'djûdj mpe bango bakokita na lombango.

حَتَّىٰٓ إِذَا فُتِحَتۡ يَأۡجُوجُ وَمَأۡجُوجُ وَهُم مِّن كُلِّ حَدَبٖ يَنسِلُونَ ٩٦

**97.** Wana elaka ya sôló ekomi pene, mpe okomona bapengwi bakomi

وَٱقۡتَرَبَ ٱلۡوَعۡدُ ٱلۡحَقُّ فَإِذَا هِيَ شَٰخِصَةٌ

1 **Umma**: Elakisi: Lingomba, botala lisusu na suratu Al-Baqarah na mokapo: 128.

kotala, bakolobaka: Mpasi na biso, tozalaki na bozangi kokanisa na oyo mpe tozalaki babubi.

أَبْصَٰرُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَٰوَيْلَنَا قَدْ كُنَّا فِى
غَفْلَةٍ مِّنْ هَٰذَا بَلْ كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٩٧

**98.** Ya sôló, bino na maye bozali kobondela na botiki Allah, bokozala koni mwa lifelo bokokotaka na kati bino banso.

إِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ
حَصَبُ جَهَنَّمَ أَنتُمْ لَهَا وَٰرِدُونَ ٩٨

**99.** Soki bango bazalaki banzambe, balingaki kokoto yango te (lifelo), mpe bango banso o kati na yango libela na libela.

لَوْ كَانَ هَٰٓؤُلَآءِ ءَالِهَةً مَّا وَرَدُوهَا ۖ وَكُلٌّ
فِيهَا خَٰلِدُونَ ٩٩

**100.** Kati na yango bakonyokwama mpe bako ganga makasi, mpe bakoyokaka kati na yango te.

لَهُمْ فِيهَا زَفِيرٌ وَهُمْ فِيهَا لَا
يَسْمَعُونَ ١٠٠

**101.** Ya sôló, baye bakozala mosika na lifelo, ezali ba oyo tosilaki kolaka bango bolamu.

إِنَّ ٱلَّذِينَ سَبَقَتْ لَهُم مِّنَّا ٱلْحُسْنَىٰٓ
أُوْلَٰٓئِكَ عَنْهَا مُبْعَدُونَ ١٠١

**102.** Bakoyokaka lolaka na yango te, mpe bakosepelaka lolenge balingi seko na seko.

لَا يَسْمَعُونَ حَسِيسَهَا ۖ وَهُمْ فِى مَا
ٱشْتَهَتْ أَنفُسُهُمْ خَٰلِدُونَ ١٠٢

**103.** Kobanga ya monene ekozua bango te, mpe ba anzelu bakoyambaka bango: Oyo nde mokolo ba laka bino.

لَا يَحْزُنُهُمُ ٱلْفَزَعُ ٱلْأَكْبَرُ وَتَتَلَقَّىٰهُمُ
ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ هَٰذَا يَوْمُكُمُ ٱلَّذِى كُنتُمْ
تُوعَدُونَ ١٠٣

**104.** Mokolo moye tokogumba mapata ndenge bagumbaka makasa ya makomi. Ndenge tokelaki mbala ya yambo, ndenge wana mpe tokozongela yango. Wana ezali elaka na biso tokokokisa yango.

يَوْمَ نَطْوِى ٱلسَّمَآءَ كَطَىِّ ٱلسِّجِلِّ
لِلْكُتُبِ ۚ كَمَا بَدَأْنَآ أَوَّلَ خَلْقٍ نُّعِيدُهُۥ ۚ
وَعْدًا عَلَيْنَآ ۚ إِنَّا كُنَّا فَٰعِلِينَ ١٠٤

**105.** Mpe ya sôló, tosilaki kokoma o kati ya zabur, o sima ya makundoli, ya sôló, baye bakoki kozua bokitani ya mabele ezali bawumbu na ngai ya malamu (bandimi).

وَلَقَدْ كَتَبْنَا فِي ٱلزَّبُورِ مِنۢ بَعْدِ ٱلذِّكْرِ أَنَّ ٱلْأَرْضَ يَرِثُهَا عِبَادِيَ ٱلصَّٰلِحُونَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Ya sôló, oyo ezali botangisi mpona babondeli.

إِنَّ فِي هَٰذَا لَبَلَٰغًا لِّقَوْمٍ عَٰبِدِينَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Mpe totindaki yo te sé mpona ozala ngolu mpona mokili mobimba.

وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا رَحْمَةً لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Loba: Ya sôló, ngai nazui emoniseli ete ya sôló Nzambe wa bino azali Nzambe moko, boye bondimi komisokia?

قُلْ إِنَّمَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ ۖ فَهَلْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Mpe soki baboyi mpe bapesi mikongo, loba: Nazali kokebisa bino, mpe nayebi te, soki oyo elengelemi mpona bino ezali pene to mosika.

فَإِن تَوَلَّوْاْ فَقُلْ ءَاذَنتُكُمْ عَلَىٰ سَوَآءٍ ۖ وَإِنْ أَدْرِيٓ أَقَرِيبٌ أَم بَعِيدٌ مَّا تُوعَدُونَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Ya sôló, ye ayebi polele ya maloba mpe maye bobombaka.

إِنَّهُۥ يَعْلَمُ ٱلْجَهْرَ مِنَ ٱلْقَوْلِ وَيَعْلَمُ مَا تَكْتُمُونَ ﴿١١٠﴾

**111.** Mpe nayebi te soki ezali komekama mpo na bino to esengo ya ntango moke.

وَإِنْ أَدْرِي لَعَلَّهُۥ فِتْنَةٌ لَّكُمْ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١١١﴾

**112.** Alobi: Nkolo kata na bosembo bonso. Mpe Nkolo wa biso Ar-Rahmân[1] ye nde mosalisi likolo ya maye balobelaka.

قَٰلَ رَبِّ ٱحْكُم بِٱلْحَقِّ ۗ وَرَبُّنَا ٱلرَّحْمَٰنُ ٱلْمُسْتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ﴿١١٢﴾

1 **Ar-Rahmân**: Botala na suratu Maryam mokapo: 61.

## SURATU 22 - AL-HAJJ

*(MOBEMBO ESANTU O MBOKA MAKKAH)*

سُورَةُ الحَجِّ

78 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Oh bino bato! Bobanga Nkolo wa bino. Ya sôló, koningana ya mabele na ngonga (ya mokolo yasuka) ekozalaka somo mpe makasi.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمۡۚ إِنَّ زَلۡزَلَةَ ٱلسَّاعَةِ شَيۡءٌ عَظِيمٞ ١

2. Mokolo bokomona yango, na nyoso oyo azalaki komelisa, muana akobosana komelisa, mpe nyoso oyo azalaki na zemi akobota. Mpe okomona bato bakomi na milangwa, kasi ezali molangwa (ya masanga te) ezali nde etumbu ya Allah ya makasi.

يَوۡمَ تَرَوۡنَهَا تَذۡهَلُ كُلُّ مُرۡضِعَةٍ عَمَّآ أَرۡضَعَتۡ وَتَضَعُ كُلُّ ذَاتِ حَمۡلٍ حَمۡلَهَا وَتَرَى ٱلنَّاسَ سُكَٰرَىٰ وَمَا هُم بِسُكَٰرَىٰ وَلَٰكِنَّ عَذَابَ ٱللَّهِ شَدِيدٞ ٢

3. Mpe bokomona bato bazali kosuana mpona Allah kasi bazali na boyebi te, mpe bazali kolanda satana motomboki.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَيَتَّبِعُ كُلَّ شَيۡطَٰنٖ مَّرِيدٖ ٣

4. Ekomama mpona yango ya sôló, oyo akolanda ye (satana), asili kobungisa ye mpe akokamba ye na etumbu ya lifelo.

كُتِبَ عَلَيۡهِ أَنَّهُۥ مَن تَوَلَّاهُ فَأَنَّهُۥ يُضِلُّهُۥ وَيَهۡدِيهِ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ٤

5. Oh bino bato! Soki bozali kotiya tembe mpona mokolo mwa lisekwa, ya sôló tokelaki bino na mabele, sima bokomi mayi

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِن كُنتُمۡ فِي رَيۡبٖ مِّنَ ٱلۡبَعۡثِ فَإِنَّا خَلَقۡنَٰكُم مِّن تُرَابٖ ثُمَّ مِن نُّطۡفَةٖ ثُمَّ مِنۡ عَلَقَةٖ

ثُمَّ مِن مُّضۡغَةٖ مُّخَلَّقَةٖ وَغَيۡرِ مُخَلَّقَةٖ
لِّنُبَيِّنَ لَكُمۡۚ وَنُقِرُّ فِي ٱلۡأَرۡحَامِ مَا
نَشَآءُ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى ثُمَّ نُخۡرِجُكُمۡ
طِفۡلٗا ثُمَّ لِتَبۡلُغُوٓاْ أَشُدَّكُمۡۖ وَمِنكُم
مَّن يُتَوَفَّىٰ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرۡذَلِ
ٱلۡعُمُرِ لِكَيۡلَا يَعۡلَمَ مِنۢ بَعۡدِ عِلۡمٖ شَيۡـٔٗاۚ
وَتَرَى ٱلۡأَرۡضَ هَامِدَةٗ فَإِذَآ أَنزَلۡنَا
عَلَيۡهَا ٱلۡمَآءَ ٱهۡتَزَّتۡ وَرَبَتۡ وَأَنۢبَتَتۡ
مِن كُلِّ زَوۡجِۭ بَهِيجٖ ٥

ya ndembo sima ekomi makila ya makasi, sima ekomi eteni ya mosuni, mozui lolenge ya bokeli (moto), tobongisi mpe mosusu tobongisi te, mpona kolakisa bino bokasi bwa biso, mpe totiye yango na ebotelo (matilisi) na bolingi bwa biso kino tango ekokoka, sima tobimisi bino mwana moke mpo bokokisa kokelame, kati na bino, basusu bazali kokufa noki, mpe basusu bazali kokoma mikolo kino akozala na mayele lisusu yakoyeba eloko te, ndenge moko na mabele ntango ekawuki mpe tokitiseli yango mayi ya mbula, ekoningana mpe evimbi, ekobimisa milona ya ndenge na ndenge.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡحَقُّ وَأَنَّهُۥ يُحۡيِ
ٱلۡمَوۡتَىٰ وَأَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٦

6. Wana nyoso mpo Allah azali wa bosôló, mpe ya sôló ye mosekwisi ya bawa, mpe ya sôló, ye azali na bokoki mpona biloko binso.

وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٞ لَّا رَيۡبَ فِيهَا وَأَنَّ
ٱللَّهَ يَبۡعَثُ مَن فِي ٱلۡقُبُورِ ٧

7. Mpe ya sôló, ngonga ekokoma ezali na tembe te mpona yango. Mpe ya sôló Allah akosekwisaka baye bakozalaka o kati ya malita.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ
عِلۡمٖ وَلَا هُدٗى وَلَا كِتَٰبٖ مُّنِيرٖ ٨

8. Mpe kati ya bato bazali kosuana mpona Allah, kasi bazali na boyebi te, mpe bazali na bokambami te, mpe bazali na buku oyo elimbolami te.

9. Azui bizaleli ya lolendo mpe ya mabe mpona kobungisa bato nzela ya Allah, (moto) wana akozua mabe awa na nsé mpe o mokolo ya suka tokopesa ye etumbu ya kozikisama.

ثَانِيَ عِطۡفِهِۦ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۖ
لَهُۥ فِي ٱلدُّنۡيَا خِزۡيٞۖ وَنُذِيقُهُۥ يَوۡمَ
ٱلۡقِيَٰمَةِ عَذَابَ ٱلۡحَرِيقِ ٩

10. Mpona makambo maye maboko mibale nayo malengelaki yango awa na mokili, mpe ya sôló Allah azalaka mobubi te epai ya bawumbu naye.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتۡ يَدَاكَ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيۡسَ
بِظَلَّٰمٖ لِّلۡعَبِيدِ ١٠

11. Mpe kati na bato bazali kobondela Allah sé moke mpe likolo likolo, soki bolamu bozui ye, asepeli na yango, mpe soki mabe ezui ye abaloli elongi mpe aboyi, kasi asili kozanga na mokili mpe na mokolo mwa suka. Mpe wana nde ekozalaka bozangi ya monene.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَعۡبُدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ حَرۡفٖۖ
فَإِنۡ أَصَابَهُۥ خَيۡرٌ ٱطۡمَأَنَّ بِهِۦۖ وَإِنۡ
أَصَابَتۡهُ فِتۡنَةٌ ٱنقَلَبَ عَلَىٰ وَجۡهِهِۦ
خَسِرَ ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةَۚ ذَٰلِكَ هُوَ
ٱلۡخُسۡرَانُ ٱلۡمُبِينُ ١١

12. Bazali kobelela na esika ya Allah banzambe basusu, ba oyo bakoki kosala bango mabe te mpe malamu te. Wana nde libunga lia mozindo.

يَدۡعُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُۥ
وَمَا لَا يَنفَعُهُۥۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلضَّلَٰلُ
ٱلۡبَعِيدُ ١٢

13. Bazali kobelela oyo ezali mosika na litomba kasi pene na mpasi. Oyo mobateli ya mabe mpe moninga ya mabe.

يَدۡعُواْ لَمَن ضَرُّهُۥٓ أَقۡرَبُ مِن نَّفۡعِهِۦۚ
لَبِئۡسَ ٱلۡمَوۡلَىٰ وَلَبِئۡسَ ٱلۡعَشِيرُ ١٣

14. Ya sôló, Allah akokotisa bandimi baye bazalaki kosala misala ya malamu na lola oyo ezali kolekisa na nsé na yango mingala. Ya sôló, Allah asalaka oyo alingi.

إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَفۡعَلُ مَا يُرِيدُ ١٤

**15.** Oyo azali kokanisa ete Allah akosalisa[1] ye te awa na mokili mpe na mokolo ya suka, amata na singa kino likolo[2], sima akata yango, boye atala soki mayele mabe naye ekosalisa ye na oyo ezali kopesa ye kanda.

مَن كَانَ يَظُنُّ أَن لَّن يَنصُرَهُ ٱللَّهُ فِي
ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ فَلۡيَمۡدُدۡ بِسَبَبٍ إِلَى
ٱلسَّمَآءِ ثُمَّ لۡيَقۡطَعۡ فَلۡيَنظُرۡ هَلۡ يُذۡهِبَنَّ
كَيۡدُهُۥ مَا يَغِيظُ ١٥

**16.** Na yango nde wana tokitisaki (kurani) na mikapo miye mizali Polele, mpe ya sôló Allah akambaka oyo alingi.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَٰهُ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖ وَأَنَّ
ٱللَّهَ يَهۡدِي مَن يُرِيدُ ١٦

**17.** Ya sôló, baye bandima, bayuda, ba swâbi-îna[3], mpe baklisto mpe basambeli ya móto, na baye bazali kosangisa Allah. Ya sôló Allah akokataka makambo o kati kati na bango o mokolo ya suka. Ya sôló Allah azali nzeneneke likolo ya biloko binso.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ
وَٱلصَّٰبِـِٔينَ وَٱلنَّصَٰرَىٰ وَٱلۡمَجُوسَ
وَٱلَّذِينَ أَشۡرَكُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ يَفۡصِلُ بَيۡنَهُمۡ
يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ
شَهِيدٌ ١٧

**18.** Boye ozali komona te ete biloko binso biye bizali o likolo na o nsé bizali kofukamela Allah moyi na sanza, minzoto na bangomba, banzete na banyama mpe bato ebele? Mpe ebele babongi na etumbu, mpe oyo Allah asilisi ye lokunu, akozua moto te ya komatisa ye lokumu. Ya sôló Allah asalaka oyo alingi.

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَسۡجُدُ لَهُۥ مَن فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ وَٱلشَّمۡسُ
وَٱلۡقَمَرُ وَٱلنُّجُومُ وَٱلۡجِبَالُ وَٱلشَّجَرُ
وَٱلدَّوَآبُّ وَكَثِيرٞ مِّنَ ٱلنَّاسِۖ وَكَثِيرٌ
حَقَّ عَلَيۡهِ ٱلۡعَذَابُۗ وَمَن يُهِنِ ٱللَّهُ
فَمَا لَهُۥ مِن مُّكۡرِمٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَفۡعَلُ مَا
يَشَآءُ ۩ ١٨

1 **Akosalisa ye**: Awa elakisi ntoma Muhammad.
2 **Likolo**: Awa ezali ete kokanga singa likolo ya ndako naye mpe atia yango na kingo mpona akata yango mpo amiboma.
3 **Swâbi-îna**: Botala suratu Al-Mâ-idah: 69, Al-Baqarah: 62.

**19.** Mabota mibale oyo bazali kobunda mpona Nkolo wa bango, mpe ba oyo bakondima te, bakotongela bango bilamba ya móto mpe bakosopela bango mayi ya móto o mitu mia bango.

۞ هَٰذَانِ خَصۡمَانِ ٱخۡتَصَمُواْ فِي رَبِّهِمۡۖ فَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ قُطِّعَتۡ لَهُمۡ ثِيَابٞ مِّن نَّارٖ يُصَبُّ مِن فَوۡقِ رُءُوسِهِمُ ٱلۡحَمِيمُ ١٩

**20.** Ekoniangwisa nyoso oyo ezalaki o kati na mabumu na bango, na loposo lokola.

يُصۡهَرُ بِهِۦ مَا فِي بُطُونِهِمۡ وَٱلۡجُلُودُ ٢٠

**21.** Mpe bakobetama na miniololo ya bibende.

وَلَهُم مَّقَٰمِعُ مِنۡ حَدِيدٖ ٢١

**22.** Tango nyoso bakolingaka kobima kowuta na yango nakati ya mpasi ya makasi, bakozongisaka bango nakati na yango, mpe bakolobaka na bango: Bomeka etumbu ya bozikisami.

كُلَّمَآ أَرَادُوٓاْ أَن يَخۡرُجُواْ مِنۡهَا مِنۡ غَمٍّ أُعِيدُواْ فِيهَا وَذُوقُواْ عَذَابَ ٱلۡحَرِيقِ ٢٢

**23.** Ya sôló, Allah akokotisa bandimi na baye basalaki misala milamu o lola oyo ezali kolekisa na nsé na yango mingala, bakolatisa bango bapalata ya wolo na bazigida, mpe bakolataka bilamba ya hariri[1].

إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ يُحَلَّوۡنَ فِيهَا مِنۡ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٖ وَلُؤۡلُؤٗاۖ وَلِبَاسُهُمۡ فِيهَا حَرِيرٞ ٢٣

**24.** Mpe bakozalaka na bokambi mpe liloba lilamu, mpe bakokambamaka onzela ya semba.

وَهُدُوٓاْ إِلَى ٱلطَّيِّبِ مِنَ ٱلۡقَوۡلِ وَهُدُوٓاْ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡحَمِيدِ ٢٤

**25.** Ya sôló, baye bapengwa, mpe bapekisaka nzela ya Allah, na ndako esantu oyo totiyaki yango mpona bato, mpe ezala esika ya

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ ٱلَّذِي جَعَلۡنَٰهُ لِلنَّاسِ سَوَآءً ٱلۡعَٰكِفُ

---

1 **Hariri**: Siliki.

kovanda mpona baleki nzela, mpe moto oyo akolinga kosalela yango mabe, tokomekisa ye etumbu ya makasi.

فِيهِ وَٱلۡبَادِۚ وَمَن يُرِدۡ فِيهِ بِإِلۡحَادِۭ
بِظُلۡمٖ نُّذِقۡهُ مِنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ٢٥

**26.** Mpe tango tolakisaki Ibrâhîm esika ya kotonga ndako (ya makkah), mpe to yebisaki ye ete: Kosangisa ngai na eloko te, mpe petola ndako na ngai mpona baye bazali kobaluka, batelemi, bangumbami mpe bafukami (pona losambo).

وَإِذۡ بَوَّأۡنَا لِإِبۡرَٰهِيمَ مَكَانَ ٱلۡبَيۡتِ أَن لَّا
تُشۡرِكۡ بِي شَيۡـٔٗا وَطَهِّرۡ بَيۡتِيَ لِلطَّآئِفِينَ
وَٱلۡقَآئِمِينَ وَٱلرُّكَّعِ ٱلسُّجُودِ ٢٦

**27.** Mpe benga bato baya kosala mobembo esantu, bakoyelaka yo na makolo, mpe na bimateli ya ndenge na ndenge uta mosika.

وَأَذِّن فِي ٱلنَّاسِ بِٱلۡحَجِّ يَأۡتُوكَ رِجَالٗا
وَعَلَىٰ كُلِّ ضَامِرٖ يَأۡتِينَ مِن كُلِّ فَجٍّ
عَمِيقٖ ٢٧

**28.** Mpo bazua bolamu mpe bangrásia ebongisami mpona bango, mpe mpo bakumisa nkombo ya Allah kati ya mikolo miye miyebani[1] likolo ya bibwele biye topesaki bango, mpe bolia ndambu na yango, mpe mosusu boleisa babola.

لِّيَشۡهَدُواْ مَنَٰفِعَ لَهُمۡ وَيَذۡكُرُواْ ٱسۡمَ
ٱللَّهِ فِيٓ أَيَّامٖ مَّعۡلُومَٰتٍ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم
مِّنۢ بَهِيمَةِ ٱلۡأَنۡعَٰمِۖ فَكُلُواْ مِنۡهَا وَأَطۡعِمُواْ
ٱلۡبَآئِسَ ٱلۡفَقِيرَ ٢٨

**29.** Mpe basukisa maye bazalaki na yango yakopekisama, mpe bakokisa bilaka bia bango, mpe babaluka zinga zinga ya ndako (esantu ya makkah).

ثُمَّ لۡيَقۡضُواْ تَفَثَهُمۡ وَلۡيُوفُواْ نُذُورَهُمۡ
وَلۡيَطَّوَّفُواْ بِٱلۡبَيۡتِ ٱلۡعَتِيقِ ٢٩

---

1 **Mikolo miye miyebani**: Ezali mikolo zomi ya liboso na sanza ya hajj mpe na mikolo misato na sima ya zomi wana.

**30.** Wana nde (oyo esengelami ebatelama) mpona oyo akopesa lokumu na mibeko esantu ya Allah, ekozala malamu mpona ye epai na Nkolo waye, mpe nandimeli bino kolia banyama, longola sé oyo batangeli bino. Mpe bomitiya mosika na mbindo ya bikeko, mpe bomitiya mosika mpona koloba lokuta.

ذَٰلِكَۖ وَمَن يُعَظِّمۡ حُرُمَٰتِ ٱللَّهِ فَهُوَ خَيۡرٞ لَّهُۥ عِندَ رَبِّهِۦۗ وَأُحِلَّتۡ لَكُمُ ٱلۡأَنۡعَٰمُ إِلَّا مَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡۖ فَٱجۡتَنِبُواْ ٱلرِّجۡسَ مِنَ ٱلۡأَوۡثَٰنِ وَٱجۡتَنِبُواْ قَوۡلَ ٱلزُّورِ ٣٠

**31.** (Bozala) Sembo liboso ya Allah, bosangisa ye na eloko te. Mpe oyo akosangisa Allah, azali lokola oyo akwei kowuta o likolo, bandeke bamemi ye to mopepe mozui ye o esika ya mosika.

حُنَفَآءَ لِلَّهِ غَيۡرَ مُشۡرِكِينَ بِهِۦۚ وَمَن يُشۡرِكۡ بِٱللَّهِ فَكَأَنَّمَا خَرَّ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَتَخۡطَفُهُ ٱلطَّيۡرُ أَوۡ تَهۡوِي بِهِ ٱلرِّيحُ فِي مَكَانٖ سَحِيقٖ ٣١

**32.** Na yango: Oyo akokumisa mibeko ya Allah, ya sôló wana nde ezali kolakisa mitema ya bobangi (Allah).

ذَٰلِكَۖ وَمَن يُعَظِّمۡ شَعَٰٓئِرَ ٱللَّهِ فَإِنَّهَا مِن تَقۡوَى ٱلۡقُلُوبِ ٣٢

**33.** Kati ya banyama wana ekosalisa bino kino tango eyebani, mpe esika ya kosasa yango ekozala pembeni ya ndako esantu.

لَكُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى ثُمَّ مَحِلُّهَآ إِلَى ٱلۡبَيۡتِ ٱلۡعَتِيقِ ٣٣

**34.** Mpe umma[1] nionso totielaki bango lolenge ya kokumisa Allah na bopesi mbeka, mpo ete batanga nkombo ya Allah likolo ya bibwele biye apesaki bango, mpe Nzambe wa bino azali Nzambe moko ya sôló, botosa ye mpe pesa sango elamu epai ya bamikitisi.

وَلِكُلِّ أُمَّةٖ جَعَلۡنَا مَنسَكٗا لِّيَذۡكُرُواْ ٱسۡمَ ٱللَّهِ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّنۢ بَهِيمَةِ ٱلۡأَنۡعَٰمِۗ فَإِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ فَلَهُۥٓ أَسۡلِمُواْۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُخۡبِتِينَ ٣٤

1 **Umma**: Elakisi: Lisanga, botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 128.

35. Baye bazalaka soki nkombo ya Allah etangami, mitema mia bango milengi, mpe soki mabe ezui bango bakangi mitema, Mpe batelemisi losambo mpe bazali kobimisa maye topesaki bango. (mpona Allah)

ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَجِلَتۡ قُلُوبُهُمۡ وَٱلصَّٰبِرِينَ عَلَىٰ مَآ أَصَابَهُمۡ وَٱلۡمُقِيمِي ٱلصَّلَوٰةِ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ﴿٣٥﴾

36. Mpe totielaki bino budna[1] moko ya bilembo ya Allah, bozali na bolamo kati na yango mpe tango bozali kokata yango, botanga nkombo ya Allah yambo ya kosasa, na tango azali ya kotelema sima (soki ekufi) ekwei na mabele bolia yango mpe boleisa baye bazangi, mpe ba oyo bakokaka kosenga te, na boye nde topesaki bino yango mpo ete bopesa biso matondi.

وَٱلۡبُدۡنَ جَعَلۡنَٰهَا لَكُم مِّن شَعَٰٓئِرِ ٱللَّهِ لَكُمۡ فِيهَا خَيۡرٞۖ فَٱذۡكُرُواْ ٱسۡمَ ٱللَّهِ عَلَيۡهَا صَوَآفَّۖ فَإِذَا وَجَبَتۡ جُنُوبُهَا فَكُلُواْ مِنۡهَا وَأَطۡعِمُواْ ٱلۡقَانِعَ وَٱلۡمُعۡتَرَّۚ كَذَٰلِكَ سَخَّرۡنَٰهَا لَكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ﴿٣٦﴾

37. Allah atalaka misuni na makila na yango te, kasi atalaka nde bobangi na bino. Lolenge wana nde atielaki bino yango, mpo ete bokumisa bonene ya Allah na maye akambi bino (o nzela ya semba) mpe pesa babongisi sango elamu.

لَن يَنَالَ ٱللَّهَ لُحُومُهَا وَلَا دِمَآؤُهَا وَلَٰكِن يَنَالُهُ ٱلتَّقۡوَىٰ مِنكُمۡۚ كَذَٰلِكَ سَخَّرَهَا لَكُمۡ لِتُكَبِّرُواْ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا هَدَىٰكُمۡۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ﴿٣٧﴾

38. Ya sôló, Allah abundelaka bandimi, ya sôló, Allah alingaka te mokosi oyo nyoso azanga botondi.

۞ إِنَّ ٱللَّهَ يُدَٰفِعُ عَنِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ خَوَّانٖ كَفُورٍ ﴿٣٨﴾

1 **Budna**: Ibili (chameau) na ngombe.

**39.** Ndingisa epesami na baye batumolami (ete babunda) mpo ete basili kobubama. Mpe ya sôló, Allah azali na bokoki mpona kolongisa bango.

أُذِنَ لِلَّذِينَ يُقَٰتَلُونَ بِأَنَّهُمۡ ظُلِمُواْۚ وَإِنَّ
ٱللَّهَ عَلَىٰ نَصۡرِهِمۡ لَقَدِيرٌ ٣٩

**40.** Baye babimisama na bandako na bango na bobubami bonso, pamba te bango balobaki ete: Allah azali Nkolo wa biso, soki Allah azongisaka bato kati kati na bango te, batempelo mpe ba eclesia mpe ba sinagoga mpe ba masâdjid bisika oyo bakundolaka mingi nkombo ya Allah, elingaki ebeba Allah apesaka lisungi na oyo azali kosunga ye (Allah). Ya sôló Allah azali na bokasi mpe atonda nguya.

ٱلَّذِينَ أُخۡرِجُواْ مِن دِيَٰرِهِم بِغَيۡرِ حَقٍّ
إِلَّآ أَن يَقُولُواْ رَبُّنَا ٱللَّهُۗ وَلَوۡلَا دَفۡعُ
ٱللَّهِ ٱلنَّاسَ بَعۡضَهُم بِبَعۡضٖ لَّهُدِّمَتۡ
صَوَٰمِعُ وَبِيَعٞ وَصَلَوَٰتٞ وَمَسَٰجِدُ
يُذۡكَرُ فِيهَا ٱسۡمُ ٱللَّهِ كَثِيرٗاۗ وَلَيَنصُرَنَّ
ٱللَّهُ مَن يَنصُرُهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَقَوِيٌّ
عَزِيزٌ ٤٠

**41.** Baye soki topesi bango nguya awa na nsé, bakotelemisa losambo mpe bakopesa zakat mpe bako tinda na bolamu mpe bako pekisa mabe, mpe suka ya makambo ezali ya Allah.

ٱلَّذِينَ إِن مَّكَّنَّٰهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ
أَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُاْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَمَرُواْ
بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَنَهَوۡاْ عَنِ ٱلۡمُنكَرِۗ وَلِلَّهِ
عَٰقِبَةُ ٱلۡأُمُورِ ٤١

**42.** Mpe soki bazui yo na lokuta, (yeba ete) bato ya Nûh, na aad, na Thamûd, basilaki kozua (ba ntoma na bango) na lokuta,

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدۡ كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ
قَوۡمُ نُوحٖ وَعَادٞ وَثَمُودُ ٤٢

**43.** Mpe bato ya Ibrâhîm na Loth,

وَقَوۡمُ إِبۡرَٰهِيمَ وَقَوۡمُ لُوطٖ ٤٣

**44.** Mpe bato ya mad'yan. Mûssa mpe lokola bazuaki ye moto ya lokuta, na pemisaki bapagano mua moke, sima bazuaki etumbu. Mpe tala ndenge nini etumbu na nga ezalaki!

وَأَصۡحَٰبُ مَدۡيَنَۖ وَكُذِّبَ مُوسَىٰۖ
فَأَمۡلَيۡتُ لِلۡكَٰفِرِينَ ثُمَّ أَخَذۡتُهُمۡۖ
فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيرِ ٤٤

**45.** Bamboka boni tobomaka yango, pamba te esalaki mabe bitikalaki pamba, okomona sé mabulu na bisobe na bandako bizali pamba (bizangi batu).

فَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَا وَهِيَ
ظَالِمَةٞ فَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَبِئۡرٖ
مُّعَطَّلَةٖ وَقَصۡرٖ مَّشِيدٍ ٤٥

**46.** Boye bazali kotambola te likolo ya mabele mpo bazala na mitema ya koyeba na yango mpe matoyi ya koyoka na yango? Miso mikangamaka te nzoka nde mitema miye mizali okati ya ntolo nde mikangamaka.

أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَتَكُونَ لَهُمۡ
قُلُوبٞ يَعۡقِلُونَ بِهَآ أَوۡ ءَاذَانٞ يَسۡمَعُونَ
بِهَاۖ فَإِنَّهَا لَا تَعۡمَى ٱلۡأَبۡصَٰرُ وَلَٰكِن
تَعۡمَى ٱلۡقُلُوبُ ٱلَّتِي فِي ٱلصُّدُورِ ٤٦

**47.** Bazali kosenga yo ete oyeisa etumbu noki, Allah azangisaka mokano mwa ye te. Mpe ya sôló, mokolo moko epai na Nkolo wa yo mozali lokola mibu nkoto moko ndenge bozali kotanga.

وَيَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلۡعَذَابِ وَلَن يُخۡلِفَ
ٱللَّهُ وَعۡدَهُۥۚ وَإِنَّ يَوۡمًا عِندَ رَبِّكَ
كَأَلۡفِ سَنَةٖ مِّمَّا تَعُدُّونَ ٤٧

**48.** Bamboka boni na pesaki yango etumbu noki te, mpe ezalaki kosala mabe, sima na pesaki etumbu na yango, mpe epai na ngai nde bozongi bozali.

وَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ أَمۡلَيۡتُ لَهَا وَهِيَ
ظَالِمَةٞ ثُمَّ أَخَذۡتُهَا وَإِلَيَّ ٱلۡمَصِيرُ ٤٨

**49.** Loba: Oh bino bato! Ya sôló, nazali mokebisi ya polele mpona bino.

قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّمَآ أَنَا۠ لَكُمۡ نَذِيرٞ
مُّبِينٞ ٤٩

**50.** Mpe baye bandima mpe bazali kosala misala ya malamu, bakolimbisama mpe bakozua bozui bolamu.

فَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم
مَّغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٥٠

**51.** Mpe baye bazali kotia molende mpona kobundisa mikapo mia biso mpe bazali kokanisa ete Allah

وَٱلَّذِينَ سَعَوۡاْ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ
أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ٥١

akokoka kopesa bango etumbu te,
bango nde bato ya lifelo.

**52.** Mpe yambo nayo totindaki motindami to ntoma te sé asakola na maye tokitiselaki ye, mpe satana atiyela ye tembe na maye azali koloba, mpe Allah akobebisa maye satana asalaki. Sima Allah alendisi mikapo mia ye, mpe Allah azali moyebi atonda bwanya.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن رَّسُولٖ
وَلَا نَبِيٍّ إِلَّآ إِذَا تَمَنَّىٰٓ أَلۡقَى ٱلشَّيۡطَٰنُ
فِيٓ أُمۡنِيَّتِهِۦ فَيَنسَخُ ٱللَّهُ مَا يُلۡقِي
ٱلشَّيۡطَٰنُ ثُمَّ يُحۡكِمُ ٱللَّهُ ءَايَٰتِهِۦۗ وَٱللَّهُ
عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٥٢

**53.** Mpo atiya momekano na maye satana asalaki (kobwaka o mitema mia bato) o kati ya mitema mia bato baye bazuami na bokono mpe baye mitema mia bango mikangama. Mpe ya sôló, babubi bazali na bokabwani makasi.

لِّيَجۡعَلَ مَا يُلۡقِي ٱلشَّيۡطَٰنُ فِتۡنَةٗ لِّلَّذِينَ
فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ وَٱلۡقَاسِيَةِ قُلُوبُهُمۡۗ
وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَفِي شِقَاقِۭ بَعِيدٖ ٥٣

**54.** Mpe baye bapesami boyebi, bayeba ete: Ya sôló yango (kurani) ezali bosôló kowuta epai ya Nkolo wa yo, bandimela yango, mpe evandisa mitema mia bango. Mpe ya sôló, Allah azali mokambi wa baye bandima na nzela ya semba.

وَلِيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّ
مِن رَّبِّكَ فَيُؤۡمِنُواْ بِهِۦ فَتُخۡبِتَ لَهُۥ
قُلُوبُهُمۡۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِلَىٰ
صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٥٤

**55.** Mpe bapengwi bakotikaka tembe te, kino mokolo ya suka mokoyela bango mbalakaka to etumbu ya makasi eyela bango na mokolo moko.

وَلَا يَزَالُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي مِرۡيَةٖ مِّنۡهُ
حَتَّىٰ تَأۡتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغۡتَةً أَوۡ يَأۡتِيَهُمۡ
عَذَابُ يَوۡمٍ عَقِيمٍ ٥٥

**56.** Mokolo wana kibokonzi ekozalaka sé ya Allah a kosambisa kati na bango. Mpe baye bandima mpe basali misala ya malamu, bakozalaka o kati ya lola ya kitoko.

ٱلْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ لِّلَّهِ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ ۚ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فِى جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٥٦﴾

**57.** Mpe baye bapengwa mpe bazali kozua mikapo mia biso na lokuta, bango bakozalaka na etumbu ya soni.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا فَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿٥٧﴾

**58.** Mpe baye babimaki na nzela ya Allah, sima bakufi to babomi bango, Allah akopesa bango bozui bolamu. Mpe ya sôló, Allah nde mopesi bozui koleka.

وَٱلَّذِينَ هَاجَرُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ قُتِلُوٓا۟ أَوْ مَاتُوا۟ لَيَرْزُقَنَّهُمُ ٱللَّهُ رِزْقًا حَسَنًا ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ﴿٥٨﴾

**59.** Akokotisa bango o esika eye bakosepela na yango (lola), mpe ya sôló, Allah azali moyebi mpe atonda mpiko.

لَيُدْخِلَنَّهُم مُّدْخَلًا يَرْضَوْنَهُۥ ۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَعَلِيمٌ حَلِيمٌ ﴿٥٩﴾

**60.** Ndenge wana oyo akosala (mabe) lokola basalaki ye mpe sima basali ye lisusu mabe, Allah akosunga ye, kasi Allah azali molimbisi mpe alingaka bolimbisi.

۞ ذَٰلِكَ ۖ وَمَنْ عَاقَبَ بِمِثْلِ مَا عُوقِبَ بِهِۦ ثُمَّ بُغِىَ عَلَيْهِ لَيَنصُرَنَّهُ ٱللَّهُ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ﴿٦٠﴾

**61.** Ndenge wana nde Allah akotisaka butu kati na mokolo, mpe akotisaka mokolo kati na butu. Mpe ya sôló, Allah azali moyoki momoni.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ﴿٦١﴾

**62.** Wana mpo ete Allah nde azali bosembo, mpe maye bazali kobondela na botiki ye ezali mpamba. Mpe ya sôló, Allah azali wa likolo monene koleka.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ هُوَ ٱلْبَٰطِلُ وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْكَبِيرُ ﴿٦٢﴾

**63.** Boye ozali komona te, ya sôló Allah akitisaka mayi kowuta o likolo mpe akomisi mabele (lolenge) ya mayi ya pondu?(1) Ya sôló, Allah azali malamu mpe moyebi ya bansango.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَتُصْبِحُ ٱلْأَرْضُ مُخْضَرَّةً ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٌ ٦٣

**64.** Maye manso mazali o likolo mpe na nsé mazali ya ye. Mpe ya sôló Allah azali mozwi mpe akoka na lokumu.

لَّهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ٦٤

**65.** Boye ozali komona te, ya sôló Allah asaleli bino nyoso oyo ezali o mokili, mpe masuwa ezali kotambola okati ya ebale na mibeko mia ye? Mpe asimbi likolo mpo ekweyela mabele te, sé na bolingi bwa ye. Ya sôló, Allah azali malamu atonda ngolu mpo na bato.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ وَٱلْفُلْكَ تَجْرِى فِى ٱلْبَحْرِ بِأَمْرِهِۦ وَيُمْسِكُ ٱلسَّمَآءَ أَن تَقَعَ عَلَى ٱلْأَرْضِ إِلَّا بِإِذْنِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِٱلنَّاسِ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ٦٥

**66.** Ye nde apesaka bino bomoyi mpe liwa, sima akosekwisa bino. Ya sôló moto azali na bopengwi ya bolamu ya Allah.

وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَحْيَاكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ۗ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ لَكَفُورٌ ٦٦

**67.** Mpe umma nionso(2) totiyelaki bango mibeko lia bolandi, tika ete baswanisa yo te na maye mayeli yo. Belela mpo na Nkolo nayo, ya sôló ozali o nzela ya semba.

لِّكُلِّ أُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنسَكًا هُمْ نَاسِكُوهُ ۖ فَلَا يُنَٰزِعُنَّكَ فِى ٱلْأَمْرِ ۚ وَٱدْعُ إِلَىٰ رَبِّكَ ۖ إِنَّكَ لَعَلَىٰ هُدًى مُّسْتَقِيمٍ ٦٧

**68.** Mpe soki basuanisi yo, loba: Allah ayebi maye bozali kosala.

وَإِن جَٰدَلُوكَ فَقُلِ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُونَ ٦٨

1 **Mayi ya pondu**: Elakisi: Bobimi ya bilona sima ya bokiti ya mbula.
2 **Umma**: Elakisi: Lingomba, botala na suratu Al-Baqarah mokapo 128.

**69.** Allah akosambisa (makambo) kati na bino o mokolo ya Suka na maye bozalaki kokesene na yango.

ٱللَّهُ يَحۡكُمُ بَيۡنَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا
كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ٦٩

**70.** Boye ozali koyeba te ete Allah ayebi manso mazali olikolo na onse? Ya sôló, nyoso wana mazali okati ya buku[1], mpe solo wana ezali pete mpona Allah.

أَلَمۡ تَعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَآءِ
وَٱلۡأَرۡضِۚ إِنَّ ذَٰلِكَ فِي كِتَٰبٍۚ إِنَّ ذَٰلِكَ
عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ٧٠

**71.** Mpe bazali kobondela na botiki Allah maye akitisela yango elembetele te mpe na maye bazali na boyebi na yango te, mpe babubi bakozuaka mosungi te.

وَيَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَمۡ يُنَزِّلۡ
بِهِۦ سُلۡطَٰنٗا وَمَا لَيۡسَ لَهُم بِهِۦ عِلۡمٞۗ
وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِن نَّصِيرٖ ٧١

**72.** Mpe tango bazali kotangela bango mikapo mia biso mia polele, okoyeba kanda ya baye bapengwa na bilongi na bango, soki bakokaki kokweyela baye bazali kotangela bango mikapo mia biso, loba: Mpe nayebisa bino mpona mabe oyo bozali kosala, Allah alengeli móto mpona bapengwi. Mpe oyo bozongi ya mabe?

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ تَعۡرِفُ
فِي وُجُوهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلۡمُنكَرَۖ
يَكَادُونَ يَسۡطُونَ بِٱلَّذِينَ يَتۡلُونَ
عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِنَاۗ قُلۡ أَفَأُنَبِّئُكُم بِشَرّٖ
مِّن ذَٰلِكُمُۚ ٱلنَّارُ وَعَدَهَا ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٧٢

**73.** Oh bino bato! Lisese libetami mpona bino boyoka yango. Ya sôló baye bozali kobondela na botiki Allah, bakoki kokela nzinzi te, ata soki basangani mpona yango, mpe soki nzinzi ayibi eloko na bango bakoki

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ضُرِبَ مَثَلٞ فَٱسۡتَمِعُواْ
لَهُۥٓۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ
لَن يَخۡلُقُواْ ذُبَابٗا وَلَوِ ٱجۡتَمَعُواْ لَهُۥۖ وَإِن
يَسۡلُبۡهُمُ ٱلذُّبَابُ شَيۡـٔٗا لَّا يَسۡتَنقِذُوهُ
مِنۡهُۚ ضَعُفَ ٱلطَّالِبُ وَٱلۡمَطۡلُوبُ ٧٣

1 **Buku**: Awa elakisi: Lauhu mahfuz: Buku oyo ekomama okati na yango makambo manso oyo ekosalama ti kino mokolo ya suka, mpe ebatelama epai ya Allah.

kobotolo ye yango te, mosengi na oyo basengi ye, bango nyoso mibale bazali motawu.

**74.** Bapesi Allah lokumu naye te na ndenge esengeli. Ya sôló, Allah azali na bokasi atonda nguya.

مَا قَدَرُواْ ٱللَّهَ حَقَّ قَدۡرِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَقَوِيٌّ عَزِيزٌ ٧٤

**75.** Allah azali kopona batindami otei ya ba anzelu na bato. Ya sôló, Allah azali moyoki amonaka nionso.

ٱللَّهُ يَصۡطَفِي مِنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ رُسُلٗا وَمِنَ ٱلنَّاسِۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعُۢ بَصِيرٞ ٧٥

**76.** Ayebaka maye mazali liboso na bango mpe sima. Mpe epai na Allah manso makozongaka.

يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡۗ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٧٦

**77.** Eh bino bandimi! Bongumbama, bofukama mpe bobondela Nkolo na bino mpe bosala malamu mpo ete bolonga.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱرۡكَعُواْ وَٱسۡجُدُواْۤ وَٱعۡبُدُواْ رَبَّكُمۡ وَٱفۡعَلُواْ ٱلۡخَيۡرَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ۩ ٧٧

**78.** Mpe bobunda o nzela ya Allah na lolenge nyoso. Ye nde aponi bino, mpe atiyela bino mpasi o kati na lingomba te. Lingomba lia tata na bino Ibrâhîm. Ye nde abenga bino bamizilima uta kala (yambo ya boyei ya buku) mpe okati ya buku oyo (kurani), mpo ete motindami azala nzeneneke likolo na bino, mpo bino mpe bozala banzeneneke likolo na bato. Botelemisa losambo mpe bofuta zakat mpe bokangama makasi na Allah ye nde mokonzi na bino, mpe oyo mobateli mpe mosungi malamu.

وَجَٰهِدُواْ فِي ٱللَّهِ حَقَّ جِهَادِهِۦۚ هُوَ ٱجۡتَبَىٰكُمۡ وَمَا جَعَلَ عَلَيۡكُمۡ فِي ٱلدِّينِ مِنۡ حَرَجٖۚ مِّلَّةَ أَبِيكُمۡ إِبۡرَٰهِيمَۚ هُوَ سَمَّىٰكُمُ ٱلۡمُسۡلِمِينَ مِن قَبۡلُ وَفِي هَٰذَا لِيَكُونَ ٱلرَّسُولُ شَهِيدًا عَلَيۡكُمۡ وَتَكُونُواْ شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِۚ فَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱعۡتَصِمُواْ بِٱللَّهِ هُوَ مَوۡلَىٰكُمۡۖ فَنِعۡمَ ٱلۡمَوۡلَىٰ وَنِعۡمَ ٱلنَّصِيرُ ٧٨

## SURATU 23 - AL-MU'MINÛNA
*(BANDIMI)*




118 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Bandimi basila kolonga.
2. Baye bamikitisaka tango bazali kosambela.
3. Mpe baye bazali kokima (makambo) maye mazanga ntina.
4. Mpe baye bazali kobimisa zakat.
5. Mpe baye bazali kobatela mitakala mia bango na ekobo,
6. Longola sé epai na basi na bango, to mpe bawumbu basi baye bazali na maboko na bango (bakoki kofanda na bango mwasi na mobali) mpo ete wana bakopamelama te.
7. Na yango, moto oyo akoluka kolekisa ndelo wana, bango nde babuki mibeko,
8. Mpe baye bazali kobatela mabombisi (amanati) oyo bapesi bango mpe bazali kotosa mpe kokokisa bilaka bia bango.
9. Mpe baye bazali kobatela balosambo na bango.
10. Bango nde bakitani.

قَدۡ أَفۡلَحَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١
ٱلَّذِينَ هُمۡ فِي صَلَاتِهِمۡ خَٰشِعُونَ ٢
وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَنِ ٱللَّغۡوِ مُعۡرِضُونَ ٣
وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِلزَّكَوٰةِ فَٰعِلُونَ ٤
وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِفُرُوجِهِمۡ حَٰفِظُونَ ٥
إِلَّا عَلَىٰٓ أَزۡوَٰجِهِمۡ أَوۡ مَا مَلَكَتۡ
أَيۡمَٰنُهُمۡ فَإِنَّهُمۡ غَيۡرُ مَلُومِينَ ٦
فَمَنِ ٱبۡتَغَىٰ وَرَآءَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡعَادُونَ ٧
وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِأَمَٰنَٰتِهِمۡ وَعَهۡدِهِمۡ
رَٰعُونَ ٨
وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَلَىٰ صَلَوَٰتِهِمۡ يُحَافِظُونَ ٩
أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡوَٰرِثُونَ ١٠

**11.** Bakokitanelaka bisika ya likolo, na lola bakozalaka libela o kati na yango.

ٱلَّذِينَ يَرِثُونَ ٱلۡفِرۡدَوۡسَ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١١

**12.** Mpe tosilaki kokela moto na mabele ya potopoto,

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِن سُلَٰلَةٖ مِّن طِينٖ ١٢

**13.** Sima tozalisaki ye litanga lia (mayi) ya ndembo kati ya ebombelo ya makasi.

ثُمَّ جَعَلۡنَٰهُ نُطۡفَةٗ فِي قَرَارٖ مَّكِينٖ ١٣

**14.** Sima tokomisaki mayi liboke ya makila sima makila ekomi mosuni, sima mosuni ekomi mokuwa, sima tolatisi mokuwa mosuni, sima tosali ye ekelamu mosusu. Mapamboli manso mazali ya Allah mokeli ya malamu,

ثُمَّ خَلَقۡنَا ٱلنُّطۡفَةَ عَلَقَةٗ فَخَلَقۡنَا ٱلۡعَلَقَةَ مُضۡغَةٗ فَخَلَقۡنَا ٱلۡمُضۡغَةَ عِظَٰمٗا فَكَسَوۡنَا ٱلۡعِظَٰمَ لَحۡمٗا ثُمَّ أَنشَأۡنَٰهُ خَلۡقًا ءَاخَرَۚ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ أَحۡسَنُ ٱلۡخَٰلِقِينَ ١٤

**15.** Sima na yango bokokufaka ya sôló,

ثُمَّ إِنَّكُم بَعۡدَ ذَٰلِكَ لَمَيِّتُونَ ١٥

**16.** Sima bokosekwisamaka ya sôló o mokolo mwa suka,

ثُمَّ إِنَّكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ تُبۡعَثُونَ ١٦

**17.** Mpe tosilaki kokela o likolo na bino mapata sambo, mpe tozangaki bokebi te o tango ya bokeli.

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا فَوۡقَكُمۡ سَبۡعَ طَرَآئِقَ وَمَا كُنَّا عَنِ ٱلۡخَلۡقِ غَٰفِلِينَ ١٧

**18.** Mpe tozali kokitisa mayi kowuta o likolo na bokoki (mayi wana eleka ebele te), sima tovandisi yango na mabele, mpe tozali na bokoki ya kobungisa yango.

وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءَۢ بِقَدَرٖ فَأَسۡكَنَّٰهُ فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَإِنَّا عَلَىٰ ذَهَابِۢ بِهِۦ لَقَٰدِرُونَ ١٨

**19.** Mpe kowuta na yango nde tozali kobimisela bino bilanga ya naghil na a’nâb, yango wana bozali na bambuma ebele, mpe bozali kolia bisusu o kati na yango.

فَأَنشَأۡنَا لَكُم بِهِۦ جَنَّٰتٖ مِّن نَّخِيلٖ وَأَعۡنَٰبٖ لَّكُمۡ فِيهَا فَوَٰكِهُ كَثِيرَةٞ وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ١٩

**20.** Na nzete esusu ebimi na ngomba ya sinaï, ezali kobimisa mafuta mpona bopakoli mpe mpona baleyi.

وَشَجَرَةٗ تَخۡرُجُ مِن طُورِ سَيۡنَآءَ تَنۢبُتُ بِٱلدُّهۡنِ وَصِبۡغٖ لِّلۡأٓكِلِينَ ٢٠

**21.** Mpe ya sôló, bibwele bizali liteya mpona bino, tozali komelisa bino maye mazali kobima na mabumu na yango (miliki) mpe bizali kosalisa bino mingi, mpe bozali kolia bisusu kati na yango.

وَإِنَّ لَكُمۡ فِي ٱلۡأَنۡعَٰمِ لَعِبۡرَةٗۖ نُّسۡقِيكُم مِّمَّا فِي بُطُونِهَا وَلَكُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ كَثِيرَةٞ وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٢١

**22.** Mpe na yango na bamasuwa bozali kokumbama.

وَعَلَيۡهَا وَعَلَى ٱلۡفُلۡكِ تُحۡمَلُونَ ٢٢

**23.** Mpe tosilaki kotinda Nûh epai na bato naye alobi: Oh bato ba ngai! Bobondela Allah, bozali na nzambe mosusu te ya kobondela na bosôló na botiki ye. Boye bozali kobanga te?

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ فَقَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥٓۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٢٣

**24.** Mpe bankumu bapengwi okati na bato naye balobi: Nini oyo, azali moto lokola bino. Alingi amatela bino, soki Allah alingaka, (kotinda ntoma) mbele akitisaki ba anzelu. Makambo oyo totikala koyoka yango epai ya bankoko na biso ya kala te.

فَقَالَ ٱلۡمَلَؤُاْ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦ مَا هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ يُرِيدُ أَن يَتَفَضَّلَ عَلَيۡكُمۡ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَأَنزَلَ مَلَٰٓئِكَةٗ مَّا سَمِعۡنَا بِهَٰذَا فِيٓ ءَابَآئِنَا ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٤

**25.** Oyo sé moto ya ligboma, botala ye sima ya tango moke.

إِنۡ هُوَ إِلَّا رَجُلُۢ بِهِۦ جِنَّةٞ فَتَرَبَّصُواْ بِهِۦ حَتَّىٰ حِينٖ ٢٥

**26.** Alobi: Nkolo wa ngai, sunga ngai mpo bazwi ngai moto ya lokuta.

قَالَ رَبِّ ٱنصُرۡنِي بِمَا كَذَّبُونِ ٢٦

**27.** Tomonisaki naye ete; sala masuwa na miso na biso mpe na mitindo mia biso mpe tango mokano na biso ekoya mpe mayi ekobima na makasi na litumbu,(1) kotisa na kati ya masuwa balolenge ya banyama moko na moko mwasi na mobali elongo na libota nayo, longola sé baye kati na bango liloba lisengeli likokisama likolo na bango. Kasi kotuna ngai te mpo na babubi, mpo ete bakozinda mbalakaka na mayi (bakokufa).

فَأَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡهِ أَنِ ٱصۡنَعِ ٱلۡفُلۡكَ بِأَعۡيُنِنَا وَوَحۡيِنَا فَإِذَا جَآءَ أَمۡرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ فَٱسۡلُكۡ فِيهَا مِن كُلّٖ زَوۡجَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِ وَأَهۡلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيۡهِ ٱلۡقَوۡلُ مِنۡهُمۡۖ وَلَا تُخَٰطِبۡنِي فِي ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ إِنَّهُم مُّغۡرَقُونَ ٢٧

**28.** Mpe soki omati na masuwa yo na ba oyo ozali na bango, loba: Lokumu ya Allah oyo alongisi biso likolo ya bato mabe.

فَإِذَا ٱسۡتَوَيۡتَ أَنتَ وَمَن مَّعَكَ عَلَى ٱلۡفُلۡكِ فَقُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي نَجَّىٰنَا مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٨

**29.** Mpe loba: Nkolo kitisa ngai na esika ya mapamboli, mpe yo nde mokitisi ya malamu.

وَقُل رَّبِّ أَنزِلۡنِي مُنزَلٗا مُّبَارَكٗا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡمُنزِلِينَ ٢٩

**30.** Ya sôló, wana nde bilembo. Mpe tozali ya sôló baye topesaka komekama.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ وَإِن كُنَّا لَمُبۡتَلِينَ ٣٠

**31.** Sima na bango tokelaki bato basusu.

ثُمَّ أَنشَأۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِمۡ قَرۡنًا ءَاخَرِينَ ٣١

**32.** Mpe totindelaki bango motindami kowuta kati na bango moko mpo ayebisa bango ete: Bobondela Allah, bozali na nzambe mosusu

فَأَرۡسَلۡنَا فِيهِمۡ رَسُولٗا مِّنۡهُمۡ أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥٓۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٣٢

1 **Litumbu**: Elingi koloba: Esika batumbaka mapa, kasi awa ezalaki likamuisi mpona Nûh to mpona kolakisa boyeyi ya etumbu nde yango mayi ebimaki.

te ya kobondela na bosôló na botiki ye, boye bozali kobanga te?

**33.** Mpe bankumu kati na bato naye na baye baboya kondimela elaka ya suka mpe topesi bango bolamu awa na nsé, balobi: Ye azali moto lokola bino, aliaka biloko oyo boliaka, mpe amelaka oyo bomelaka.

وَقَالَ ٱلۡمَلَأُ مِن قَوۡمِهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
وَكَذَّبُواْ بِلِقَآءِ ٱلۡأٓخِرَةِ وَأَتۡرَفۡنَٰهُمۡ
فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا مَا هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٞ
مِّثۡلُكُمۡ يَأۡكُلُ مِمَّا تَأۡكُلُونَ مِنۡهُ
وَيَشۡرَبُ مِمَّا تَشۡرَبُونَ ٣٣

**34.** Kasi soki botosi moto oyo azali lokola bino, wana bosili kozanga.

وَلَئِنۡ أَطَعۡتُم بَشَرٗا مِّثۡلَكُمۡ إِنَّكُمۡ إِذٗا
لَّخَٰسِرُونَ ٣٤

**35.** Boye azali kolaka bino ete: Soki bokufi mpe bokomi putulu mpe mikuwa, ete bokobima (na malita)?

أَيَعِدُكُمۡ أَنَّكُمۡ إِذَا مِتُّمۡ وَكُنتُمۡ تُرَابٗا
وَعِظَٰمًا أَنَّكُم مُّخۡرَجُونَ ٣٥

**36.** Mosika mosika mpona oyo bazali kolaka bino.

۞ هَيۡهَاتَ هَيۡهَاتَ لِمَا تُوعَدُونَ ٣٦

**37.** Wana ezali sé bomoyi ya biso oyo ya nsé, tozali kofanda mpe tozali kokufa kasi tokosekwa te.

إِنۡ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنۡيَا نَمُوتُ وَنَحۡيَا
وَمَا نَحۡنُ بِمَبۡعُوثِينَ ٣٧

**38.** Wana azali moto oyo azali kobukela Allah lokuta, mpe tokondimelaka ye te.

إِنۡ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا
وَمَا نَحۡنُ لَهُۥ بِمُؤۡمِنِينَ ٣٨

**39.** Alobi: Nkolo, sunga ngai mpo ete bazwi ngai moto wa lokuta.

قَالَ رَبِّ ٱنصُرۡنِي بِمَا كَذَّبُونِ ٣٩

**40.** (Allah) alobi: Iyo; kala mingi te bakokoma na mawa.

قَالَ عَمَّا قَلِيلٖ لَّيُصۡبِحُنَّ نَٰدِمِينَ ٤٠

**41.** Mpe ligangi esimbaki bango na bosôló, mpe tokomisaki bango lokola makasa ya kokawuka (mpe

فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ بِٱلۡحَقِّ فَجَعَلۡنَٰهُمۡ
غُثَآءٗۚ فَبُعۡدٗا لِّلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤١

bakumbami na mayi makasi),
mpe libebi mpona babubi.

**42.** Sima na bango tokelaki bato basusu.

ثُمَّ أَنشَأْنَا مِنۢ بَعْدِهِمْ قُرُونًا ءَاخَرِينَ ٤٢

**43.** Mokano ya umma[1] nyoso mokoki koleka eleko na yango te, mpe ekokutuama te.

مَا تَسْبِقُ مِنْ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا
يَسْتَـْٔخِرُونَ ٤٣

**44.** Sima totindaki batindami na biso ya kolandisa, tango nyoso motindami akoyaka na umma moko bazui ye moto ya lokuta, mpe tolandisaki bango na bango, mpe tobetelaki bango masese (ya kokamwisa mpe kobangisa bango) mpe libebi mpona baye bandimaka te.

ثُمَّ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا تَتْرَا ۖ كُلَّ مَا جَآءَ أُمَّةً
رَّسُولُهَا كَذَّبُوهُ ۚ فَأَتْبَعْنَا بَعْضَهُم بَعْضًا
وَجَعَلْنَٰهُمْ أَحَادِيثَ ۚ فَبُعْدًا لِّقَوْمٍ لَّا
يُؤْمِنُونَ ٤٤

**45.** Sima totindaki Mûssa na ndeko waye Hâruna na bilembo bia biso mpe bokonzi ya polele,

ثُمَّ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ وَأَخَاهُ هَٰرُونَ بِـَٔايَٰتِنَا
وَسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ٤٥

**46.** Epai ya falo na bankumu naye, (bato naye), basali lolendo, mpe bazalaki bato ya lolendo koleka.

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ فَٱسْتَكْبَرُوا۟ وَكَانُوا۟
قَوْمًا عَالِينَ ٤٦

**47.** Balobi: Tondimela bato mibale oyo bazali lokola biso, mpe bato na bango bazali bawumbu na biso?

فَقَالُوٓا۟ أَنُؤْمِنُ لِبَشَرَيْنِ مِثْلِنَا وَقَوْمُهُمَا
لَنَا عَٰبِدُونَ ٤٧

**48.** Bazui bango nyoso mibale ete bazali bato ya lokuta, mpe bazuamaki[2] kati ya baye babebisamaki.

فَكَذَّبُوهُمَا فَكَانُوا۟ مِنَ ٱلْمُهْلَكِينَ ٤٨

---

1 **Umma**: Awa elakisi: Etonga, botala lisusu na suratu Al-Baqarah na mokapo: 128.

2 **Bazuamaki**: Elakisi: Ba oyo bazuaki Mûssa na Hâruna lokuta.

**49.** Mpe tosilaki kopesa Mûssa buku mpo tango mosusu bakokambama.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ لَعَلَّهُمۡ
يَهۡتَدُونَ ٤٩

**50.** Mpe totiyaki mwana ya Maryam na mama waye mpo (bazala) elembo, mpe totombolaki bango nyoso mibale na esika ya likolo na ngomba, eye ezali na kimia mpe na mayi ebele.

وَجَعَلۡنَا ٱبۡنَ مَرۡيَمَ وَأُمَّهُۥٓ ءَايَةٗ
وَءَاوَيۡنَٰهُمَآ إِلَىٰ رَبۡوَةٖ ذَاتِ قَرَارٖ
وَمَعِينٖ ٥٠

**51.** Eh bino batindami! Boliya bilei ya malamu mpe bosala malamu. Ya sôló, ngai nayebi maye bozali kosala.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلرُّسُلُ كُلُواْ مِنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ
وَٱعۡمَلُواْ صَٰلِحًاۖ إِنِّي بِمَا تَعۡمَلُونَ
عَلِيمٞ ٥١

**52.** Mpe umma[1] na bino oyo ezali sé umma[2] moko, mpe ngai nde Nkolo na bino bobanga ngai.

وَإِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَأَنَا۠
رَبُّكُمۡ فَٱتَّقُونِ ٥٢

**53.** Mpe bakabwani[3] na makambo ya lingomba lia bango biteni biteni moto na moto azali kosepela na o ya ye.

فَتَقَطَّعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡ زُبُرٗاۖ كُلُّ حِزۡبِۭ
بِمَا لَدَيۡهِمۡ فَرِحُونَ ٥٣

**54.** Tika bango na libungi kino mwa ngonga moke.

فَذَرۡهُمۡ فِي غَمۡرَتِهِمۡ حَتَّىٰ حِينٍ ٥٤

**55.** Bazali kokanisa te, misolo na bana oyo tondimeli bango?

أَيَحۡسَبُونَ أَنَّمَا نُمِدُّهُم بِهِۦ مِن مَّالٖ
وَبَنِينَ ٥٥

**56.** Tozali kopesa bango bolamu na lombango. Kasi bazali koyeba te.

نُسَارِعُ لَهُمۡ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِۚ بَل لَّا
يَشۡعُرُونَ ٥٦

1 **Umma**: Lisanga ya batindami.
2 **Umma**: Lingomba botala suratu Al-Baqarah mokapo: 128.
3 **Bakabwani**: Ezalaki: Baye bazalaki kolanda batindami.

**57.** Ya sôló, baye na ntina ya bobangi Nkolo wa bango, batondisami na mawa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ هُم مِّنۡ خَشۡيَةِ رَبِّهِم مُّشۡفِقُونَ ٥٧

**58.** Mpe baye bazali kondima na mikapo mia Nkolo wa bango.

وَٱلَّذِينَ هُم بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ يُؤۡمِنُونَ ٥٨

**59.** Mpe baye basangisaka Nkolo wa bango na eloko te.

وَٱلَّذِينَ هُم بِرَبِّهِمۡ لَا يُشۡرِكُونَ ٥٩

**60.** Mpe baye bazali kobimisa maye bapesi bango wana mitema mia bango mitondisami na bobangi (Nkolo wa bango), po bakozongaka epai ya Nkolo wa bango.

وَٱلَّذِينَ يُؤۡتُونَ مَآ ءَاتَواْ وَّقُلُوبُهُمۡ وَجِلَةٌ أَنَّهُمۡ إِلَىٰ رَبِّهِمۡ رَٰجِعُونَ ٦٠

**61.** Baye wana bazali kowelisa mpona kosala bolamu, mpe bazali bato ya yambo mpona kosala (yango).

أُوْلَٰٓئِكَ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَهُمۡ لَهَا سَٰبِقُونَ ٦١

**62.** Mpe topesaka moto mokumba te sé oyo ekoki naye, mpe buku oyo ezali koloba bosembo ezali nde epai na biso mpe bakobubama te.

وَلَا نُكَلِّفُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَاۚ وَلَدَيۡنَا كِتَٰبٌ يَنطِقُ بِٱلۡحَقِّ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٦٢

**63.** Kasi mitema mia bango mitondi na libungi mpona (kurani) oyo, mpe bazali na misala misusu bazali kosala (bazali kosalela yango na lolenge esengeli te oyo Allah atindi),

بَلۡ قُلُوبُهُمۡ فِي غَمۡرَةٖ مِّنۡ هَٰذَا وَلَهُمۡ أَعۡمَٰلٞ مِّن دُونِ ذَٰلِكَ هُمۡ لَهَا عَٰمِلُونَ ٦٣

**64.** Kino tokomekisaka bato ya bozwi etumbu o kati na bango. Mpe okomona bango bakomi koganga mpona kosenga lisalisi.

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذۡنَا مُتۡرَفِيهِم بِٱلۡعَذَابِ إِذَا هُمۡ يَجۡـَٔرُونَ ٦٤

**65.** Boganga lelo te. Ya sôló, bokozua lisungi na biso ata moke te.

**66.** Bozalaki koboya mikapo mia ngai miye bazalaki kotangela bino liboso,

**67.** (Bozalaki) kosalela yango lolendo mpe kotiola yango na tango miso na bino ezalaki polele.

**68.** Boye bazali komanyola liloba na oyo te (kurani) to eyeli bango oyo eyelaki bankoko na bango te?

**69.** To bayebaki motindami na bango te, mpo ete baboya ye?

**70.** To, bazali koloba ete azali ligboma? Kasi ayelaki bango na bosôló, mpe ebele na bango bazali kondima te.

**71.** Soki bosôló eyaki mpona kolanda bamposa na bango mbele mapata mpe mabele na maye mazali okati na yango malingaki kobeba, nzoka nde toyelaki bango bokundoli[1] na bango mpe bango mpona bokundoli na bango bazali kopesa mokongo.

**72.** To ozali kotuna bango lifuta? Kasi lifuta ya Nkolo nayo nde ezali malamu, ye mopesi bomengo ya malamu.

لَا تَجۡـَٔرُواْ ٱلۡيَوۡمَۖ إِنَّكُم مِّنَّا لَا تُنصَرُونَ ٦٥

قَدۡ كَانَتۡ ءَايَٰتِي تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَكُنتُمۡ عَلَىٰٓ أَعۡقَٰبِكُمۡ تَنكِصُونَ ٦٦

مُسۡتَكۡبِرِينَ بِهِۦ سَٰمِرٗا تَهۡجُرُونَ ٦٧

أَفَلَمۡ يَدَّبَّرُواْ ٱلۡقَوۡلَ أَمۡ جَآءَهُم مَّا لَمۡ يَأۡتِ ءَابَآءَهُمُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٦٨

أَمۡ لَمۡ يَعۡرِفُواْ رَسُولَهُمۡ فَهُمۡ لَهُۥ مُنكِرُونَ ٦٩

أَمۡ يَقُولُونَ بِهِۦ جِنَّةُۢۚ بَلۡ جَآءَهُم بِٱلۡحَقِّ وَأَكۡثَرُهُمۡ لِلۡحَقِّ كَٰرِهُونَ ٧٠

وَلَوِ ٱتَّبَعَ ٱلۡحَقُّ أَهۡوَآءَهُمۡ لَفَسَدَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلۡأَرۡضُ وَمَن فِيهِنَّۚ بَلۡ أَتَيۡنَٰهُم بِذِكۡرِهِمۡ فَهُمۡ عَن ذِكۡرِهِم مُّعۡرِضُونَ ٧١

أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ خَرۡجٗا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيۡرٞۖ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ٧٢

---

1 **Bokundoli**: Ezali: Kurani.

**73.** Mpe ya sôló, ozali kobenga bango na nzela ya semba,

وَإِنَّكَ لَتَدۡعُوهُمۡ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٧٣

**74.** Mpe baye bandimaka te o mokolo mwa suka, bazali mosika na nzela yango.

وَإِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ عَنِ
ٱلصِّرَٰطِ لَنَٰكِبُونَ ٧٤

**75.** Mpe soki topesaki bango ngolu na biso, mpe tolongola bango mpasi oyo bazalaki na yango, balingaki kotikala sé na masumu na bango mpe bakozinda mpenza kati na botomboki na bango.

۞ وَلَوۡ رَحِمۡنَٰهُمۡ وَكَشَفۡنَا مَا بِهِم مِّن
ضُرّٖ لَّلَجُّواْ فِي طُغۡيَٰنِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ٧٥

**76.** Mpe tosilaki kopesa bango etumbu, kasi batosaki Nkolo wa bango te, mpe bamilelaki epai naye te (epai na Allah), mpona kosenga,

وَلَقَدۡ أَخَذۡنَٰهُم بِٱلۡعَذَابِ فَمَا ٱسۡتَكَانُواْ
لِرَبِّهِمۡ وَمَا يَتَضَرَّعُونَ ٧٦

**77.** Kino tokofungolela bango ezibeli ya etumbu ya makasi, mpe bakozanga elikia (mpona bolamu ya Allah).

حَتَّىٰٓ إِذَا فَتَحۡنَا عَلَيۡهِم بَابٗا ذَا عَذَابٖ
شَدِيدٍ إِذَا هُمۡ فِيهِ مُبۡلِسُونَ ٧٧

**78.** Mpe ye nde akela mpona bino, bomoni na boyoki na mitema, kasi bozali kotondo ye sé moke.

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ
وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۚ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ٧٨

**79.** Ye nde akela bino mpe ati bino o mabele, bokosangisama epai naye.

وَهُوَ ٱلَّذِي ذَرَأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَإِلَيۡهِ
تُحۡشَرُونَ ٧٩

**80.** Ye nde mopesi bomoyi mpe mopesi liwa, mpe ye nde mokesenisi butu na mokolo, boye bozali kokanisa te?

وَهُوَ ٱلَّذِي يُحۡيِۦ وَيُمِيتُ وَلَهُ ٱخۡتِلَٰفُ
ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٨٠

**81.** Kasi balobaki se maye bato wa yambo balobaka.

بَلۡ قَالُواْ مِثۡلَ مَا قَالَ ٱلۡأَوَّلُونَ ٨١

**82.** Balobi: Tango tokokufaka, tokokomaka putulu mpe mikuwa. Ya sôló, boye tokosekwisamaka lisusu?

قَالُوٓاْ أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ ٨٢

**83.** Basila kolaka biso na batata na biso liboso mpona oyo, yango ezali sé masapo ya kala.

لَقَدۡ وُعِدۡنَا نَحۡنُ وَءَابَآؤُنَا هَٰذَا مِن قَبۡلُ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٨٣

**84.** Loba: Mabele na oyo ezali okati na yango ezali ya nani? Soki sôló bozali koyeba.

قُل لِّمَنِ ٱلۡأَرۡضُ وَمَن فِيهَآ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٨٤

**85.** Bakolobaka: Ezali ya Allah. Loba: Boye bozali kokanisa te?

سَيَقُولُونَ لِلَّهِۚ قُلۡ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٨٥

**86.** Loba: Mapata sambo ezali ya nani, mpe nani Nkolo ngwende ya monene?

قُلۡ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلسَّبۡعِ وَرَبُّ ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡعَظِيمِ ٨٦

**87.** Bakolobaka: Ezali ya Allah. Loba: Boye bokobanga te?

سَيَقُولُونَ لِلَّهِۚ قُلۡ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٨٧

**88.** Loba: Bokonzi bonso bosimbami na maboko ya nani? Azali kobatela, kasi babatelaka ye te, soki ya sôló bozali koyeba?

قُلۡ مَنۢ بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيۡءٖ وَهُوَ يُجِيرُ وَلَا يُجَارُ عَلَيۡهِ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٨٨

**89.** Bakolobaka: Ezali ya Allah. Loba: Kasi mpona nini bozali lokola balokami? (mpona kozanga na bango kondima na bomoko ya nzambe).

سَيَقُولُونَ لِلَّهِۚ قُلۡ فَأَنَّىٰ تُسۡحَرُونَ ٨٩

**90.** Tomemelaki bango bosôló, kasi bango nde bato ya lokuta.

بَلۡ أَتَيۡنَٰهُم بِٱلۡحَقِّ وَإِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٩٠

**91.** Allah azali na mwana te, mpe ezali na nzambe mosusu te elongo

مَا ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ مِن وَلَدٖ وَمَا كَانَ مَعَهُۥ

naye, noki te, nzambe na nzambe alingaki kokende na bikelamu naye mpe basusu balingaki kozala likolo ya baninga. Nkembo mpe lokumu na Allah likolo ya maye bazali kolobela.

مِنْ إِلَٰهٍ إِذًا لَّذَهَبَ كُلُّ إِلَٰهِۭ بِمَا خَلَقَ وَلَعَلَا بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ٩١

**92.** Ayebi mabombami mpe makambo ya polele, azali likolo ya maye bazali kosangisa ye na yango.

عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٩٢

**93.** Loba: Nkolo; soki olakisaki ngai maye balakami.

قُل رَّبِّ إِمَّا تُرِيَنِّى مَا يُوعَدُونَ ٩٣

**94.** (Na yango) Nkolo, kotika ngai o kati ya babubi te.

رَبِّ فَلَا تَجْعَلْنِى فِى ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٩٤

**95.** Ya sôló, tozali na bokoki ya kolakisa yo maye tolaki bango.

وَإِنَّا عَلَىٰٓ أَن نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمْ لَقَٰدِرُونَ ٩٥

**96.** Bengana mabe (kobongola) na kosala bolamu. Sôló, toyebi malamu maye bazali kolobela.

ٱدْفَعْ بِٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ ٱلسَّيِّئَةَ ۚ نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَصِفُونَ ٩٦

**97.** Mpe loba Nkolo nazali kosenga nayo libateli mpona botombokisi ya basatana.

وَقُل رَّبِّ أَعُوذُ بِكَ مِنْ هَمَزَٰتِ ٱلشَّيَٰطِينِ ٩٧

**98.** Mpe nazali kosenga nayo libateli Nkolo, ete bazala pene na ngai te.

وَأَعُوذُ بِكَ رَبِّ أَن يَحْضُرُونِ ٩٨

**99.** Kino soki liwa ekomeli moko kati na bango akolobaka: Nkolo wa ngai, zongisa ngai.

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَهُمُ ٱلْمَوْتُ قَالَ رَبِّ ٱرْجِعُونِ ٩٩

**100.** Mpo nasala bolamu na maye natikaki na mokili, te, kasi ezali sé liloba oyo alobi, osima na bango ezali na ndelo, kino omokolo ya bosekwisami.

لَعَلِّيٓ أَعۡمَلُ صَٰلِحٗا فِيمَا تَرَكۡتُۚ كَلَّآۚ
إِنَّهَا كَلِمَةٌ هُوَ قَآئِلُهَاۖ وَمِن وَرَآئِهِم
بَرۡزَخٌ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٠٠

**101.** Mpe tango bakobetaka to kofula kelelo, mokolo wana kibondeko ekozalaka te, mpe bakotunanaka mituna te.

فَإِذَا نُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَلَآ أَنسَابَ بَيۡنَهُمۡ
يَوۡمَئِذٖ وَلَا يَتَسَآءَلُونَ ١٠١

**102.** Baye emekelo na bango ekoleka kilo mingi, (mpona bolamu), bango nde balongi.

فَمَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٠٢

**103.** Mpe baye emekelo na bango ekozalaka fafala, bango moko nde bamibungisaki, mpe bakokotaka lifelo, mpe bakozalaka libela o kati na yango.

وَمَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ
ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فِي جَهَنَّمَ
خَٰلِدُونَ ١٠٣

**104.** Móto mokozikisa bilongi bia bango, mpe bakozala o kati na yango na mbebo yakozikisama.

تَلۡفَحُ وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ وَهُمۡ فِيهَا
كَٰلِحُونَ ١٠٤

**105.** Mitangelama bino mikapo mia ngai te, kasi bozalaki kondimela yango te?

أَلَمۡ تَكُنۡ ءَايَٰتِي تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ
فَكُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ١٠٥

**106.** Bakolobaka: Nkolo wa biso, bamabe na biso elongi biso mpe tozalaki babungi nzela.

قَالُواْ رَبَّنَا غَلَبَتۡ عَلَيۡنَا شِقۡوَتُنَا وَكُنَّا
قَوۡمٗا ضَآلِّينَ ١٠٦

**107.** Nkolo wa biso, bimisa biso okati na yango, mpe soki tozongeli, tokozala babubi.

رَبَّنَآ أَخۡرِجۡنَا مِنۡهَا فَإِنۡ عُدۡنَا فَإِنَّا
ظَٰلِمُونَ ١٠٧

**108.** Alobi: Botikala na kati na kozanga lokumu, mpe bolobisa ngai te.

قَالَ ٱخۡسَـُٔواْ فِيهَا وَلَا تُكَلِّمُونِ ١٠٨

**109.** Ya sôló, Ezalaki na lisanga moko ya bawumbu na ngai bakolobaka: Nkolo wa biso, tondimi, limbisa biso mpe yokela biso mawa. Ya sôló, yo ozali wa ngolu otanda bolamu.

إِنَّهُۥ كَانَ فَرِيقٌ مِّنْ عِبَادِى يَقُولُونَ
رَبَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغْفِرْ لَنَا وَٱرْحَمْنَا وَأَنتَ
خَيْرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ١٠٩

**110.** Kasi botiolaki bango, kino ebosanisi bino kokumisa ngai, mpe bozalaki koseka bango

فَٱتَّخَذْتُمُوهُمْ سِخْرِيًّا حَتَّىٰٓ أَنسَوْكُمْ
ذِكْرِى وَكُنتُم مِّنْهُمْ تَضْحَكُونَ ١١٠

**111.** Ya sôló, lelo nazali kofuta bango mpona oyo bazalaki na bozeli na yango. Ya sôló, bango nde balongi.

إِنِّى جَزَيْتُهُمُ ٱلْيَوْمَ بِمَا صَبَرُوٓا۟ أَنَّهُمْ
هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ ١١١

**112.** Bakotunaka bango, mibu boni bolekisaki o kati ya mokili?

قَٰلَ كَمْ لَبِثْتُمْ فِى ٱلْأَرْضِ عَدَدَ
سِنِينَ ١١٢

**113.** Bakolobaka: Tovandaki mokolo moko to ndambu ya mokolo, tuna batangi ya motango na yango. (baye bayebi kotanga mikolo miye bavandaki)

قَالُوا۟ لَبِثْنَا يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ فَسْـَٔلِ
ٱلْعَآدِّينَ ١١٣

**114.** Akolobaka: Bovandaki sé tango ya mokie, ya sôló soki bozali koyeba.

قَٰلَ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا ۖ لَّوْ أَنَّكُمْ
كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ١١٤

**115.** Boye bozali kokanisa ete tokelaki bino natina te, mpe bokozongisama epai na biso te?

أَفَحَسِبْتُمْ أَنَّمَا خَلَقْنَٰكُمْ عَبَثًا
وَأَنَّكُمْ إِلَيْنَا لَا تُرْجَعُونَ ١١٥

**116.** Lokumu na Allah wa likolo mokonzi ya sôló. Nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te sé ye (mei) Nkolo ngwende ya lokumu.

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلْمَلِكُ ٱلْحَقُّ ۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ
رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْكَرِيمِ ١١٦

117. Mpe oyo akobondela elongo na Allah nzambe mosusu, azali na elembetele na yango ya polele te, ya sôló lifuta naye mokozalaka sé epai ya Nkolo waye. Ya sôló, bapengwi bakolonga te.

وَمَن يَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ لَا بُرۡهَٰنَ لَهُۥ بِهِۦ فَإِنَّمَا حِسَابُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ١١٧

118. Mpe loba: Nkolo limbisa mpe tiya ngolu, yo nde oleki na ngolu.

وَقُل رَّبِّ ٱغۡفِرۡ وَٱرۡحَمۡ وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ١١٨

# SURATU 24 - AN-NÛR
*(BONGENGI)*




64 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Oyo nde suratu (eteni) eye tokitisaki yango, mpe totiyaki ezala mobeko, mpe tokitisaki mikapo o kati na yango mizali polele mpo bokoka kokanisa.

سُورَةٌ أَنزَلۡنَٰهَا وَفَرَضۡنَٰهَا وَأَنزَلۡنَا فِيهَآ
ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖ لَّعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ١

2. Mosali ekobo ya mwasi mpe mosali ekobo ya mobali, bobeta bango fimbo mokama moko, kasi boyokela bango mawa te tango bozali kokweisela bango mibeko mia lingomba lia Allah, soki solo bozali kondima na Allah mpe mokolo ya suka, mpe ndambu ya bandimi bazala tango etumbu ezali kopesamela bango mibale.

ٱلزَّانِيَةُ وَٱلزَّانِي فَٱجۡلِدُواْ كُلَّ وَٰحِدٖ
مِّنۡهُمَا مِاْئَةَ جَلۡدَةٖۖ وَلَا تَأۡخُذۡكُم بِهِمَا
رَأۡفَةٞ فِي دِينِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ تُؤۡمِنُونَ
بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۖ وَلۡيَشۡهَدۡ عَذَابَهُمَا
طَآئِفَةٞ مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢

3. Mosali ekobo ya mobali akoki kobala te sé mosali ekobo ya mwasi to mopengwi ya mwasi, mpe mosali ekobo ya mwasi akoki kobala te sé mosali ekobo ya mobali to mopengwi ya mobali, kasi wana eboyami mpona bandimi.

ٱلزَّانِي لَا يَنكِحُ إِلَّا زَانِيَةً أَوۡ مُشۡرِكَةٗ
وَٱلزَّانِيَةُ لَا يَنكِحُهَآ إِلَّا زَانٍ أَوۡ مُشۡرِكٞۚ
وَحُرِّمَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٣

4. Mpe baye bazali kofunda[1] basi ya malamu sé pamba boye, mpe bayei na banzeneneke minei te, bobeta bango fimbo ntuku mwambe, mpe bondima lisusu matatoli na bango te. Mpe bango nde babebisi.

وَٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ ثُمَّ لَمۡ يَأۡتُواْ بِأَرۡبَعَةِ شُهَدَآءَ فَٱجۡلِدُوهُمۡ ثَمَٰنِينَ جَلۡدَةٗ وَلَا تَقۡبَلُواْ لَهُمۡ شَهَٰدَةً أَبَدٗاۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٤

5. Longola sé baye batubeli o sima na yango mpe babongisi. Ya sôló, Allah azali molimbisi atonda ngolu.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ وَأَصۡلَحُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥

6. Mpe mpona baye oyo bafundi[2] basi na bango bango moko, kasi bazali na banzeneneke te, esengeli na moko kati na bango kotatola mbala minei na nkombo ya Allah ete azali koloba bosembo.

وَٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ أَزۡوَٰجَهُمۡ وَلَمۡ يَكُن لَّهُمۡ شُهَدَآءُ إِلَّآ أَنفُسُهُمۡ فَشَهَٰدَةُ أَحَدِهِمۡ أَرۡبَعُ شَهَٰدَٰتِۭ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٦

7. Mpe litatoli ya mitano ekozala ete: Botutu ya Allah ekozala likolo naye soki alobaki lokuta.

وَٱلۡخَٰمِسَةُ أَنَّ لَعۡنَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٧

8. Kasi etumbu ekolongua mpona ye soki atatoli mbala minei na nkombo ya Allah, ya sôló mobali naye akosi.

وَيَدۡرَؤُاْ عَنۡهَا ٱلۡعَذَابَ أَن تَشۡهَدَ أَرۡبَعَ شَهَٰدَٰتِۭ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٨

9. Mpe ya mbala ya mitano ezali ete: Kanda ya Allah ekozala likolo naye (mwasi) soki (mobali) azali kati ya balobi solo.

وَٱلۡخَٰمِسَةَ أَنَّ غَضَبَ ٱللَّهِ عَلَيۡهَآ إِن كَانَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٩

---

1 **Kofunda**: Awa elakisi: Baye oyo bazali koloba na basi ya malamu ete basali ekobo.

2 **Bafundi**: Awa elakisi: Mibali oyo bazali koloba na basi na bango ete basali ekobo.

**10.** Mpe soki mpo na bolamu ya Allah na mawa naye likolo na bino te ya sôló Allah azali moyambi tubela atonda bwanya.

وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ
وَأَنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٌ حَكِيمٌ ١٠

**11.** Ya sôló baye bayaki na lokuta (kopanza yango kati na mboka) ezali lisanga ya bato kati na bino, bomona yango mabe te kasi ezali malamu mpona bino, moko na moko kati na bango azui lisumu naye, kasi oyo kati na bango azui eteni ya monene, akozua etumbu ya monene.

إِنَّ ٱلَّذِينَ جَآءُو بِٱلْإِفْكِ عُصْبَةٌ
مِّنكُمْ ۚ لَا تَحْسَبُوهُ شَرًّا لَّكُم ۖ بَلْ
هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ لِكُلِّ ٱمْرِئٍ مِّنْهُم مَّا
ٱكْتَسَبَ مِنَ ٱلْإِثْمِ ۚ وَٱلَّذِى تَوَلَّىٰ
كِبْرَهُۥ مِنْهُمْ لَهُۥ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١١

**12.** Mpona nini te tango boyokaki yango,[1] bandimi ya mibali na ya basi esengeli bakanisa malamu kati na bango, mpe baloba: Oyo ezali lokuta ya polele.

لَّوْلَآ إِذْ سَمِعْتُمُوهُ ظَنَّ ٱلْمُؤْمِنُونَ
وَٱلْمُؤْمِنَٰتُ بِأَنفُسِهِمْ خَيْرًا وَقَالُوا۟ هَٰذَآ
إِفْكٌ مُّبِينٌ ١٢

**13.** Mpona nini bamemaki te mpona yango banzeneneke minei? Kasi soki bamemi banzeneneke te, baye wana epai ya Allah bazali bato ya lokuta.

لَّوْلَا جَآءُو عَلَيْهِ بِأَرْبَعَةِ شُهَدَآءَ ۚ فَإِذْ
لَمْ يَأْتُوا۟ بِٱلشُّهَدَآءِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ عِندَ ٱللَّهِ
هُمُ ٱلْكَٰذِبُونَ ١٣

**14.** Mpe soki bolamu na ngolu ya Allah ezalaka likolo na bino te o kati na mokili mpe o mokolo ya suka, etumbu makasi elingaki kozua bino mpona maye bosala.

وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ فِى
ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ لَمَسَّكُمْ فِى مَآ أَفَضْتُمْ
فِيهِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٤

**15.** Tango bino moko bozali kobota yango na balolemo na bino mpe

إِذْ تَلَقَّوْنَهُۥ بِأَلْسِنَتِكُمْ وَتَقُولُونَ

1 **Boyokaki yango**: Lokuta oyo bakoselaki Aïcha mama ya bandimi (Allah asepela naye) ete asalaki ekobo.

bozali koloba yango na minoko na bino oyo bozali na boyebi na yango te mpe bozali komona yango moke, kasi yango epai ya Allah ezali monene.

بِأَفْوَاهِكُم مَّا لَيْسَ لَكُم بِهِۦ عِلْمٌ
وَتَحْسَبُونَهُۥ هَيِّنًا وَهُوَ عِندَ ٱللَّهِ
عَظِيمٌ ١٥

**16.** Mpe mpona nini tango boyokaki yango, bolobaki te ete tokoki kolobela yango te. Lokumu nayo (Allah) oyo ezali lokuta monene.

وَلَوْلَآ إِذْ سَمِعْتُمُوهُ قُلْتُم مَّا يَكُونُ لَنَآ
أَن نَّتَكَلَّمَ بِهَٰذَا سُبْحَٰنَكَ هَٰذَا بُهْتَٰنٌ
عَظِيمٌ ١٦

**17.** Allah azali koteya bino mpo bozongela lisusu makambo ya ndenge oyo te, soki bozali bandimi.

يَعِظُكُمُ ٱللَّهُ أَن تَعُودُوا۟ لِمِثْلِهِۦٓ أَبَدًا
إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ١٧

**18.** Mpe Allah alimboleli bino mikapo polele. Mpe Allah azali moyebi atonda bwanya.

وَيُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ
حَكِيمٌ ١٨

**19.** Ya sôló, baye balingaka sé kopanza mabe o kati ya bandimi, bakozalaka na etumbu ya makasi awa na mokili mpe na mokolo mwa suka. Mpe Allah ayebi kasi bino boyebi te.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحِبُّونَ أَن تَشِيعَ ٱلْفَٰحِشَةُ
فِى ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ فِى
ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا
تَعْلَمُونَ ١٩

**20.** Mpe soki bolamu na ngolu ya Allah ezalaka likolo na bino te, ya sôló Allah azali wa ngolu atonda mawa.

وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ
وَأَنَّ ٱللَّهَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ٢٠

**21.** Eh bino baye bondima! Bolanda makolo (nzela) ya satana te, oyo akolanda makolo naye, (boyeba ete) ya sôló, ye atindaka na mobulu mpe na mabe mpe soki Allah alingelaka bino bolamu na

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّبِعُوا۟
خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ ۚ وَمَن يَتَّبِعْ خُطُوَٰتِ
ٱلشَّيْطَٰنِ فَإِنَّهُۥ يَأْمُرُ بِٱلْفَحْشَآءِ
وَٱلْمُنكَرِ ۚ وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ

وَرَحۡمَتُهُۥ مَا زَكَىٰ مِنكُم مِّنۡ أَحَدٍ أَبَدٗا
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُزَكِّي مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ
سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٢١

mawa naye te, alingaki kopetola moto o kati na bino te, kasi Allah apetolaka oyo alingi, mpe Allah azali moyoki atonda boyebi.

وَلَا يَأۡتَلِ أُوْلُواْ ٱلۡفَضۡلِ مِنكُمۡ
وَٱلسَّعَةِ أَن يُؤۡتُوٓاْ أُوْلِي ٱلۡقُرۡبَىٰ
وَٱلۡمَسَٰكِينَ وَٱلۡمُهَٰجِرِينَ فِي سَبِيلِ
ٱللَّهِۖ وَلۡيَعۡفُواْ وَلۡيَصۡفَحُوٓاْۗ أَلَا تُحِبُّونَ
أَن يَغۡفِرَ ٱللَّهُ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ
رَّحِيمٌ ٢٢

**22.** Mpe bato ya bomengo mpe ya bolamu kati na bino balapa te ete bakosalisa lisusu bandeko ba bango te, babola mpe te, bakosalisa mpe ba oyo babimi na nzela ya Allah te, esengeli na bango kolimbisa mpe kobosana, bokosepela te ete Allah alimbisa bino? Mpe Allah azali molimbisi atonda ngolu.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ
ٱلۡغَٰفِلَٰتِ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ لُعِنُواْ فِي ٱلدُّنۡيَا
وَٱلۡأٓخِرَةِ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٢٣

**23.** Ya sôló, baye bazali kofinga mpe kopanzela basi ya malamu baye bakanisaka kosala mabe te (ekobo), okati ya bandimi ya basi, bapesami botutu awa o nsé mpe o mokolo mwa suka, mpe bakozalaka na etumbu ekasi.

يَوۡمَ تَشۡهَدُ عَلَيۡهِمۡ أَلۡسِنَتُهُمۡ وَأَيۡدِيهِمۡ
وَأَرۡجُلُهُم بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٤

**24.** O mokolo moye; balolemo, maboko mpe makolo na bango makotatolaka maye bazalaki kosala.

يَوۡمَئِذٖ يُوَفِّيهِمُ ٱللَّهُ دِينَهُمُ ٱلۡحَقَّ
وَيَعۡلَمُونَ أَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡحَقُّ
ٱلۡمُبِينُ ٢٥

**25.** Mokolo mona Allah akopesaka bango lifuta na bango na bosembo, mpe bakoyebaka ete ya sôló, Allah azali wa bosôló polele koleka.

ٱلۡخَبِيثَٰتُ لِلۡخَبِيثِينَ وَٱلۡخَبِيثُونَ

**26.** Basi ya mabe mpona mibali ya mabe mpe mibali ya mabe

لِلْخَبِيثَٰتِۖ وَٱلطَّيِّبَٰتُ لِلطَّيِّبِينَ
وَٱلطَّيِّبُونَ لِلطَّيِّبَٰتِۚ أُوْلَٰٓئِكَ مُبَرَّءُونَ
مِمَّا يَقُولُونَۖ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ
كَرِيمٌ ٢٦

mpona basi ya mabe, lolenge moko basi ya malamu mpona mibali ya malamu, mpe mibali ya malamu mpona basi ya malamu. Bango wana nde bazali mosika na makambo ya mabe oyo bato bazali koloba, bazali na bolimbisi mpe bozui ya malamu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَدْخُلُواْ
بُيُوتًا غَيْرَ بُيُوتِكُمْ حَتَّىٰ تَسْتَأْنِسُواْ
وَتُسَلِّمُواْ عَلَىٰٓ أَهْلِهَاۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ
لَّكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ٢٧

**27.** Eh, bino baye bondima! Bokota na bandako oyo bizali bandako bia bino te, kino ete bosenga ndingisa, mpe bopesa mbote ya boboto epai ya bato na yango. Wana ezali malamu mpona bino mpo bokoka kokanisa.

فَإِن لَّمْ تَجِدُواْ فِيهَآ أَحَدًا فَلَا تَدْخُلُوهَا
حَتَّىٰ يُؤْذَنَ لَكُمْۖ وَإِن قِيلَ لَكُمُ
ٱرْجِعُواْ فَٱرْجِعُواْۖ هُوَ أَزْكَىٰ لَكُمْۚ وَٱللَّهُ
بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ٢٨

**28.** Soki bokuti moto o kati na yango te, bokota te, kino bapesa bino ndingisa, mpe soki bayebisi bino ete bozonga, bozonga, wana ezali malamu mpona bino. Mpe Allah ayebi maye bozali kosala.

لَّيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَدْخُلُواْ
بُيُوتًا غَيْرَ مَسْكُونَةٍ فِيهَا مَتَٰعٌ
لَّكُمْۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا
تَكْتُمُونَ ٢٩

**29.** Epekisami na bino te kokota o bandako biye bato bazali na kati te mpe bolamu na bino ezali nakati. Mpe Allah ayebi maye bozali kobimisa polele mpe maye bozali kobomba.

قُل لِّلْمُؤْمِنِينَ يَغُضُّواْ مِنْ أَبْصَٰرِهِمْ
وَيَحْفَظُواْ فُرُوجَهُمْۚ ذَٰلِكَ أَزْكَىٰ لَهُمْۚ إِنَّ
ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا يَصْنَعُونَ ٣٠

**30.** Loba na bandimi bakitisa miso ma bango mpe babatela mitakala mia bango, wana ezali malamu mpona bango. Ya sôló, Allah azali na basango ya maye bazali kosala.

31. Mpe loba na bandimi ya (basi), bakitisa miso ma bango mpe babatela mitakala mia bango mpe balakisa bonzenga na bango te sé oyo ekoki komonana, mpe bakanga kitambala na bango ya monene kino ezipa bantolo na bango, kasi bonzenga ma bango balakisa yango sé epai ya mibali na bango, to epai ya batata na bango to batata ya mibali na bango to bana na bango to epai ya bana ya mibali na bango, to bandeko na bango to bana ya bandeko na bango ya mibali, to bana ya bandeko na bango ya basi, to bandimi ya basi, to bawumbu na bango, to basali ya mibali baye kimobali na bango esalaka te, to bana ya mike baye bayebi makambo ya basi te, mpe babeta makolo na bango makasi te na mabele mpona komonisa oyo ebombami na bonzenga na bango mpe botubela epai ya Allah bino banso, eh bino bandimi mpo ete bolonga.

وَقُل لِّلۡمُؤۡمِنَٰتِ يَغۡضُضۡنَ مِنۡ
أَبۡصَٰرِهِنَّ وَيَحۡفَظۡنَ فُرُوجَهُنَّ وَلَا
يُبۡدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا مَا ظَهَرَ مِنۡهَاۖ
وَلۡيَضۡرِبۡنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلَىٰ جُيُوبِهِنَّۖ
وَلَا يُبۡدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا لِبُعُولَتِهِنَّ أَوۡ
ءَابَآئِهِنَّ أَوۡ ءَابَآءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوۡ أَبۡنَآئِهِنَّ
أَوۡ أَبۡنَآءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوۡ إِخۡوَٰنِهِنَّ أَوۡ بَنِيٓ
إِخۡوَٰنِهِنَّ أَوۡ بَنِيٓ أَخَوَٰتِهِنَّ أَوۡ نِسَآئِهِنَّ
أَوۡ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُنَّ أَوِ ٱلتَّٰبِعِينَ
غَيۡرِ أُوْلِي ٱلۡإِرۡبَةِ مِنَ ٱلرِّجَالِ أَوِ
ٱلطِّفۡلِ ٱلَّذِينَ لَمۡ يَظۡهَرُواْ عَلَىٰ عَوۡرَٰتِ
ٱلنِّسَآءِۖ وَلَا يَضۡرِبۡنَ بِأَرۡجُلِهِنَّ لِيُعۡلَمَ
مَا يُخۡفِينَ مِن زِينَتِهِنَّۚ وَتُوبُوٓاْ إِلَى
ٱللَّهِ جَمِيعًا أَيُّهَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ لَعَلَّكُمۡ
تُفۡلِحُونَ ٣١

32. Mpe bobalisa banzemba kati na bino mpe bawumbu na bino ya malumu (basi mpe mibali), soki bazali na misolo te, Allah akopesa bango misolo ebele na bolingi bwa ye, mpe Allah azali mofungoli monene atondo boyebi.

وَأَنكِحُواْ ٱلۡأَيَٰمَىٰ مِنكُمۡ
وَٱلصَّٰلِحِينَ مِنۡ عِبَادِكُمۡ وَإِمَآئِكُمۡۚ
إِن يَكُونُواْ فُقَرَآءَ يُغۡنِهِمُ ٱللَّهُ مِن
فَضۡلِهِۦۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٣٢

**33.** Mpe mpona baye bazui naino makoki ya libala te, ba mibatela kino Allah akopesa bango bozui na ngolu naye, mpe baye okati ya bawumbu na bino baye balingi boyokani na bino, na ntina ete basikolama, tika ete boyokana na bango soki boyebi ete bolamu ezali kati na bango, mpe bopesa bango misolo mia Allah miye apesa bino. Botinda te na makasi bilenge basi bawumbu babino baye basepeli komibatela ete basala ekobo, na posa ete bozua bomengo ya bomoi ya nsé. Oyo okati na bino akosalisa bango ekobo na makasi, sima ya kotinda bango na makasi, ya sôló Allah, azali molimbisi atonda ngolu.

وَلۡيَسۡتَعۡفِفِ ٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ
نِكَاحًا حَتَّىٰ يُغۡنِيَهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦۗ
وَٱلَّذِينَ يَبۡتَغُونَ ٱلۡكِتَٰبَ مِمَّا مَلَكَتۡ
أَيۡمَٰنُكُمۡ فَكَاتِبُوهُمۡ إِنۡ عَلِمۡتُمۡ فِيهِمۡ
خَيۡرٗاۖ وَءَاتُوهُم مِّن مَّالِ ٱللَّهِ ٱلَّذِيٓ
ءَاتَىٰكُمۡۚ وَلَا تُكۡرِهُواْ فَتَيَٰتِكُمۡ عَلَى
ٱلۡبِغَآءِ إِنۡ أَرَدۡنَ تَحَصُّنٗا لِّتَبۡتَغُواْ عَرَضَ
ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۚ وَمَن يُكۡرِههُّنَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ
مِنۢ بَعۡدِ إِكۡرَٰهِهِنَّ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٣٣

**34.** Mpe tosilaki kokitisela bino mikapo mia polele, mpe topesaki ndakisa ya baye oyo balekaki liboso na bino mpe mateya mpona babangi.

وَلَقَدۡ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ ءَايَٰتٖ مُّبَيِّنَٰتٖ
وَمَثَلٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ خَلَوۡاْ مِن قَبۡلِكُمۡ
وَمَوۡعِظَةٗ لِّلۡمُتَّقِينَ ٣٤

**35.** Allah azali bongengi ya likolo na mabele, bongengi naye ezali lokola ndako ezali na mwinda, mwinda yango efandi na sani ya molangi, oyo ezali kongenga lokola monzoto ezali kopesa bongengi kowuta na nzete ya zaïtûn[1] oyo epambwama enyele

۞ ٱللَّهُ نُورُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ
مَثَلُ نُورِهِۦ كَمِشۡكَوٰةٖ فِيهَا مِصۡبَاحٌۖ
ٱلۡمِصۡبَاحُ فِي زُجَاجَةٍۖ ٱلزُّجَاجَةُ كَأَنَّهَا
كَوۡكَبٞ دُرِّيّٞ يُوقَدُ مِن شَجَرَةٖ مُّبَٰرَكَةٖ
زَيۡتُونَةٖ لَّا شَرۡقِيَّةٖ وَلَا غَرۡبِيَّةٖ يَكَادُ
زَيۡتُهَا يُضِيٓءُ وَلَوۡ لَمۡ تَمۡسَسۡهُ نَارٞۚ

1 **Zaïtûn**: Botala na suratu Al-An'âm mokapo: 99.

mpe eloli te, ezali na mafuta mazali kopesa bongengi ata soki móto ezui yango te, bongengi likolo na bongengi. Allah akambaka o bongengi naye moto nani alingi, mpe Allah abetaka ndakisa epai ya bato, mpe Allah azali na boyebi ya biloko binso.

نُّورٌ عَلَىٰ نُورٍۚ يَهۡدِي ٱللَّهُ لِنُورِهِۦ مَن
يَشَآءُۚ وَيَضۡرِبُ ٱللَّهُ ٱلۡأَمۡثَٰلَ لِلنَّاسِۗ
وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٣٥

**36.** Kati na bandako oyo[1] Allah apesaki ndingisa ya kotelemisa yango mpo batanga nkombo naye na kati mpe basanzola ye na kati tongo mpe nsima ya nzanga,

فِي بُيُوتٍ أَذِنَ ٱللَّهُ أَن تُرۡفَعَ وَيُذۡكَرَ
فِيهَا ٱسۡمُهُۥ يُسَبِّحُ لَهُۥ فِيهَا بِٱلۡغُدُوِّ
وَٱلۡأٓصَالِ ٣٦

**37.** Mibali oyo mombongo mpe koteka ezali kobosanisa bango bokundoli ya Allah te, mpe kotelemisa losambo mpe kopesa zakat bazali kobanga mokolo moye mitema, mpe miso mikobaluka.

رِجَالٞ لَّا تُلۡهِيهِمۡ تِجَٰرَةٞ وَلَا بَيۡعٌ عَن
ذِكۡرِ ٱللَّهِ وَإِقَامِ ٱلصَّلَوٰةِ وَإِيتَآءِ ٱلزَّكَوٰةِ
يَخَافُونَ يَوۡمٗا تَتَقَلَّبُ فِيهِ ٱلۡقُلُوبُ
وَٱلۡأَبۡصَٰرُ ٣٧

**38.** Mpo Allah afuta bango na lolenge ya malamu, mpona maye basalaki mpe abakisela bango bolamu bwa ye, Allah apesaka bozui na oyo alingi ezali na motango te.

لِيَجۡزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحۡسَنَ مَا عَمِلُواْ
وَيَزِيدَهُم مِّن فَضۡلِهِۦۗ وَٱللَّهُ يَرۡزُقُ مَن
يَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٣٨

**39.** Mpe baye bapengwa, misala mia bango mizali lokola elilingi nakati ya esobe. Oyo mposa ya mayi eleki ye akolanda yango mpe akokuta eloko te, mpe akokuta Allah nde akopesa ye mbano naye. Mpe Allah azali lombango na kofuta.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَعۡمَٰلُهُمۡ كَسَرَابِۭ
بِقِيعَةٖ يَحۡسَبُهُ ٱلظَّمۡـَٔانُ مَآءً حَتَّىٰٓ
إِذَا جَآءَهُۥ لَمۡ يَجِدۡهُ شَيۡـٔٗا وَوَجَدَ ٱللَّهَ
عِندَهُۥ فَوَفَّىٰهُ حِسَابَهُۥۗ وَٱللَّهُ سَرِيعُ
ٱلۡحِسَابِ ٣٩

1 **Bandako oyo**: Ezali ba masâdjid (mosquee).

40. (Misala mia bapengwi) lokola molili ya ebale ya mozindo mpe mayi ebele mbonge ezipi yango, mbonge likolo na mbonge ezipani na londende, molili na molili, soki moko abimisi loboko naye, azali kokoka kokesenisa yango te, mpe oyo akozua bongengi bwa Allah te, akozala mpe na bangengi te.

أَوْ كَظُلُمَٰتٍ فِي بَحْرٍ لُّجِّيٍّ يَغْشَىٰهُ مَوْجٌ
مِّن فَوْقِهِۦ مَوْجٌ مِّن فَوْقِهِۦ سَحَابٌ ۚ
ظُلُمَٰتٌۢ بَعْضُهَا فَوْقَ بَعْضٍ إِذَآ أَخْرَجَ
يَدَهُۥ لَمْ يَكَدْ يَرَىٰهَا ۗ وَمَن لَّمْ يَجْعَلِ
ٱللَّهُ لَهُۥ نُورًا فَمَا لَهُۥ مِن نُّورٍ ﴿٤٠﴾

41. Boye bozali komona te ete: Ya sôló, biloko nyoso biye bizali na likolo mpe na nsé bizali kokumisa Allah, mpe bandeke bazali kopepe mapapu na bango? Mpe ekelamu nyoso eyebi lolenge yalosambo naye mpe kokumisa naye. Allah ayebi malamu maye bazali kosala.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَن فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱلطَّيْرُ صَٰٓفَّٰتٍ ۖ
كُلٌّ قَدْ عَلِمَ صَلَاتَهُۥ وَتَسْبِيحَهُۥ ۗ وَٱللَّهُ
عَلِيمٌۢ بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٤١﴾

42. Mpe Allah nde Nkolo wa bokonzi bwa likolo na mabele, mpe epai na Allah nde bozongi bozali.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ وَإِلَى
ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿٤٢﴾

43. Boye ozali komona te ya sôló, Allah azali kotindika mapata, sima asangisi yango, sima asali lisusu ete ekoma liboke? Okomona mbula ebimi wana. Mpe azali kokitisa kowuta o likolo ya mapata matelemi lokola bangomba, mbula ya mabanga. Ekozuaka baye oyo alingi, alongolaka yango na oyo alingi. Bongengi ya mokalali na yango ezali makasi lokola ekoki koboma miso.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُزْجِي سَحَابًا ثُمَّ
يُؤَلِّفُ بَيْنَهُۥ ثُمَّ يَجْعَلُهُۥ رُكَامًا فَتَرَى
ٱلْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَٰلِهِۦ وَيُنَزِّلُ
مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن جِبَالٍ فِيهَا مِنۢ بَرَدٍ
فَيُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ وَيَصْرِفُهُۥ عَن
مَّن يَشَآءُ ۖ يَكَادُ سَنَا بَرْقِهِۦ يَذْهَبُ
بِٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٤٣﴾

**44.** Allah azali kobalusa butu mpe moyi. Ya sôló, wana ezali liteya mpona bato ya mayele.

يُقَلِّبُ ٱللَّهُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبۡرَةٗ لِّأُوْلِي ٱلۡأَبۡصَٰرِ ٤٤

**45.** Allah nde mokeli wa banyama binso kowuta na mayi, bisusu bizali kotambola na libumu na yango, mpe bisusu bizali kotambola na makolo mibale, mpe kati na yango biye bizali kotambola na makolo minei, Allah akelaka oyo alingi. Ya sôló, Allah azali na bokoki mpona biloko binso.

وَٱللَّهُ خَلَقَ كُلَّ دَآبَّةٖ مِّن مَّآءٖۖ فَمِنۡهُم مَّن يَمۡشِي عَلَىٰ بَطۡنِهِۦ وَمِنۡهُم مَّن يَمۡشِي عَلَىٰ رِجۡلَيۡنِ وَمِنۡهُم مَّن يَمۡشِي عَلَىٰٓ أَرۡبَعٖۚ يَخۡلُقُ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٤٥

**46.** Tosilaki kokitisa mikapo miye mizali polele. Mpe Allah akambaka oyo alingi o nzela ya semba.

لَّقَدۡ أَنزَلۡنَآ ءَايَٰتٖ مُّبَيِّنَٰتٖۚ وَٱللَّهُ يَهۡدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٤٦

**47.** Mpe bakolobaka[1]: Tondimi na Allah na motindami, mpe totosi, sima na yango basusu kati na bango baboyi bapesi mikongo. Kasi bazali bandimi te.

وَيَقُولُونَ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلرَّسُولِ وَأَطَعۡنَا ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٞ مِّنۡهُم مِّنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَۚ وَمَآ أُوْلَٰٓئِكَ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٧

**48.** Mpe tango bakobenga bango baya epai na Allah na motindami wa ye, mpo akata (makambo) kati na bango, okomona basusu kati na bango baboyi.

وَإِذَا دُعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ إِذَا فَرِيقٞ مِّنۡهُم مُّعۡرِضُونَ ٤٨

**49.** Kasi soki ezali mpona litomba na bango, bazali koyela ye na botosi.

وَإِن يَكُن لَّهُمُ ٱلۡحَقُّ يَأۡتُوٓاْ إِلَيۡهِ مُذۡعِنِينَ ٤٩

1 **Mpe bakolobaka**: Elingi koloba: Bato ya bilongi mibale.

**50.** Boye mitema mia bango mizali na bokono to bazali kotiya tembe? To bazali kobanga ete Allah na motindami naye babuba bango, kasi bango nde bazali babubi.

أَفِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَمِ ٱرۡتَابُوٓاْ أَمۡ يَخَافُونَ
أَن يَحِيفَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ وَرَسُولُهُۥۚ بَلۡ
أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٥٠

**51.** Ya sôló, liloba ya bandimi ezalaka soki babengi bango epai ya Allah na motindami waye mpo akata (makambo) kati na bango, bakoloba: Toyoki mpe totosi, mpe baye wana nde balongi.

إِنَّمَا كَانَ قَوۡلَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ إِذَا دُعُوٓاْ إِلَى
ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ أَن
يَقُولُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٥١

**52.** Mpe oyo akotosa Allah na motindami waye, mpe abangi Allah, mpe azali na bomo naye, baye wana nde balongi.

وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَخۡشَ ٱللَّهَ
وَيَتَّقۡهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ٥٢

**53.** Bazali kolapa bandayi ya polele ete soki otindi bango (mpona kobunda) bakobimaka, loba: Bolapa te botosi (ya bino ya lokuta) eyebani. Allah ayebi na malamu maye bozali kosala.

۞ وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَئِنۡ
أَمَرۡتَهُمۡ لَيَخۡرُجُنَّۖ قُل لَّا تُقۡسِمُواْۖ
طَاعَةٞ مَّعۡرُوفَةٌۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا
تَعۡمَلُونَ ٥٣

**54.** Loba: Botosa Allah mpe botosa motindami, mpe soki bapesi mokongo, (motindami) akozala na mokumba sé oyo bapesi ye, bino mpe bozali na mikumba na bino, mpe soki botosi ye bokokambama. Mpe motindami azali sé mpona kokomisa sango ya polele.

قُلۡ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَۖ فَإِن
تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡهِ مَا حُمِّلَ وَعَلَيۡكُم
مَّا حُمِّلۡتُمۡۖ وَإِن تُطِيعُوهُ تَهۡتَدُواْۚ وَمَا عَلَى
ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٥٤

**55.** Allah asila kolaka epai ya baye bandimi okati na bino, mpe bazali kosala misala ya malamu, bango

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَيَسۡتَخۡلِفَنَّهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ

كَمَا ٱسۡتَخۡلَفَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ
وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمۡ دِينَهُمُ ٱلَّذِي ٱرۡتَضَىٰ
لَهُمۡ وَلَيُبَدِّلَنَّهُم مِّنۢ بَعۡدِ خَوۡفِهِمۡ
أَمۡنٗاۚ يَعۡبُدُونَنِي لَا يُشۡرِكُونَ بِي شَيۡـٔٗاۚ
وَمَن كَفَرَ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡفَٰسِقُونَ ﴿٥٥﴾

nde bakozala bakitani o kati na mabele, lolenge akitanisaki baye bazalaki liboso na bango, mpe a kolendisa mpona bango ligomba na bango oyo asepeli mpona bango mpe akobongolaka sima ya kobanga na bango ya kala ezala kimiya. Babondelaka ngai kasi basangisaka ngai na eloko te, mpe oyo akopengwa sima na yango, bango nde babebisi.

وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُواْ
ٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ﴿٥٦﴾

**56.** Mpe botelemisa losambo mpe bobimisa zakat, mpe botosa motindami, mpo ete bozua ngolu.

لَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مُعۡجِزِينَ
فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَمَأۡوَىٰهُمُ ٱلنَّارُۖ وَلَبِئۡسَ
ٱلۡمَصِيرُ ﴿٥٧﴾

**57.** Kokanisa te ete bapagano bakolonga bokonzi ya Allah kati na mabele. Mpe esika na bango nde móto, oyo ezali esika ya mabe.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لِيَسۡتَـٔۡذِنكُمُ
ٱلَّذِينَ مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡ وَٱلَّذِينَ لَمۡ
يَبۡلُغُواْ ٱلۡحُلُمَ مِنكُمۡ ثَلَٰثَ مَرَّٰتٖۚ
مِّن قَبۡلِ صَلَوٰةِ ٱلۡفَجۡرِ وَحِينَ تَضَعُونَ
ثِيَابَكُم مِّنَ ٱلظَّهِيرَةِ وَمِنۢ بَعۡدِ صَلَوٰةِ
ٱلۡعِشَآءِۚ ثَلَٰثُ عَوۡرَٰتٖ لَّكُمۡۚ لَيۡسَ
عَلَيۡكُمۡ وَلَا عَلَيۡهِمۡ جُنَاحُۢ بَعۡدَهُنَّۚ
طَوَّٰفُونَ عَلَيۡكُم بَعۡضُكُمۡ عَلَىٰ
بَعۡضٖۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۗ
وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ﴿٥٨﴾

**58.** Eh bino baye bondima! Bawumbu na bino basenga bino ndingisa yambo ya kokotela bino, ndenge moko mpe ba oyo kati na bino bakokisi naino mibu ya mikolo te, mbala misato: Liboso ya sambela ya ntongo, mpe na ngonga ya nzanga tango bozali kolongola bilamba na nzoto, mpe sima ya sambela ya butu, wana nde bangonga misato ya bolumbu pona bino, kasi ezali mabe te mpona bino na bango kokende kotalana sima ya bangonga oyo

etangami awa, lolenge wana nde Allah azali kolimbola mikapo mia ye polele mpona bino. Allah azali moyebi atondo bwanya.

**59.** Mpe soki bana kati na bino bakoli, basenga ndingisa ndenge bayambo babango mpe bazalaka kosenga ndingisa, ndenge wana nde Allah azali kolimbolela bino mikapo mia ye. Mpe Allah azali moyebi atonda bwanya.

وَإِذَا بَلَغَ ٱلۡأَطۡفَٰلُ مِنكُمُ ٱلۡحُلُمَ
فَلۡيَسۡتَـٔۡذِنُواْ كَمَا ٱسۡتَـٔۡذَنَ ٱلَّذِينَ مِن
قَبۡلِهِمۡۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ ءَايَٰتِهِۦۗ
وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٥٩

**60.** Mpe mpona basi baye bakomisa mibu miye bakoki lisusu kobala te, ezali lisumu te soki balingi kolongola bilamba[1] bia bango na polele, kasi na ndenge yakotika bonzenga nyoso polele te, mpe soki basaleli nsoni ezali malamu mpona bango. Allah azali moyoki mpe moyebi.

وَٱلۡقَوَٰعِدُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ ٱلَّٰتِي لَا يَرۡجُونَ
نِكَاحٗا فَلَيۡسَ عَلَيۡهِنَّ جُنَاحٌ أَن
يَضَعۡنَ ثِيَابَهُنَّ غَيۡرَ مُتَبَرِّجَٰتِۭ بِزِينَةٖۖ
وَأَن يَسۡتَعۡفِفۡنَ خَيۡرٞ لَّهُنَّۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ
عَلِيمٞ ٦٠

**61.** Epekisami te mpona mokufi miso, na moto ya tengu, na moto ya bokono, na bino na bino na libota moko ete bolia na bandako ya bino, to bandako ya batata na bino, to bandako ya bamama na bino, to bandako ya bandeko na bino ya mibali, to bandako ya bandeko na bino ya basi, to ya batata kulutu na batata leki na bino, to ya batata mwasi na bino, to ya banoko na bino, to

لَّيۡسَ عَلَى ٱلۡأَعۡمَىٰ حَرَجٞ وَلَا عَلَى
ٱلۡأَعۡرَجِ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡمَرِيضِ
حَرَجٞ وَلَا عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمۡ أَن تَأۡكُلُواْ
مِنۢ بُيُوتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ ءَابَآئِكُمۡ أَوۡ
بُيُوتِ أُمَّهَٰتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ إِخۡوَٰنِكُمۡ
أَوۡ بُيُوتِ أَخَوَٰتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ
أَعۡمَٰمِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ عَمَّٰتِكُمۡ أَوۡ
بُيُوتِ أَخۡوَٰلِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ خَٰلَٰتِكُمۡ
أَوۡ مَا مَلَكۡتُم مَّفَاتِحَهُۥٓ أَوۡ صَدِيقِكُمۡۚ

1 **Kolongola bilamba**: Awa ezali kolongola kitambala ya munene oyo ezipaka tolo.

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَأْكُلُوا۟
جَمِيعًا أَوْ أَشْتَاتًا ۚ فَإِذَا دَخَلْتُم بُيُوتًا
فَسَلِّمُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمْ تَحِيَّةً مِّنْ عِندِ
ٱللَّهِ مُبَـٰرَكَةً طَيِّبَةً ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ
لَكُمُ ٱلْـَٔايَـٰتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٦١﴾

ya bamama kulutu na bino mpe bamama leki na bino, to na bandako oyo bosimbi bafungola na yango, to ya baninga na bino, ezali mabe te mpona bino kolia na lisanga to ya kokabuana, mpe soki bokoti na bandako bopesana mbote (ya kimia) losako ya mapamboli mpe ya kitoko mowuta epai na Allah. Ndenge wana nde Allah azali kolimbola bino mikapo naye mpo ete bososola.

إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ
وَرَسُولِهِۦ وَإِذَا كَانُوا۟ مَعَهُۥ عَلَىٰٓ أَمْرٍ
جَامِعٍ لَّمْ يَذْهَبُوا۟ حَتَّىٰ يَسْتَـْٔذِنُوهُ ۚ
إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسْتَـْٔذِنُونَكَ أُو۟لَـٰٓئِكَ
ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ۚ فَإِذَا
ٱسْتَـْٔذَنُوكَ لِبَعْضِ شَأْنِهِمْ فَأْذَن لِّمَن
شِئْتَ مِنْهُمْ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُمُ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٦٢﴾

62. Bandimi ya sôló, bazali baye bandimi na Allah na motindami naye, mpe soki bafandi naye mpona likambo ya lisanga[1], bakoki kokende te kino bako senga ye nzela. Ya sôló, ba oyo bazali kosenga yo nzela bango nde bandimi ya sôló na Allah na motindami naye. Mpe soki basengi yo nzela mpona mwa likambo na bango ndimela na oyo olingi kati na bango mpe sengela bango bolimbisi epai na Allah. Ya sôló, Allah azali molimbisi atonda ngolu.

لَّا تَجْعَلُوا۟ دُعَآءَ ٱلرَّسُولِ بَيْنَكُمْ
كَدُعَآءِ بَعْضِكُم بَعْضًا ۚ قَدْ يَعْلَمُ ٱللَّهُ
ٱلَّذِينَ يَتَسَلَّلُونَ مِنكُمْ لِوَاذًا ۚ

63. Bozua ebengeli ya motindami te lokola ebengeli kati na bino na bino. Allah asili koyeba ba oyo kati na bino bamibendaka na

1 **Likambo ya lisanga**: Elakisa: Makambo oyo etali bolamo ya bandimi na lingomba.

kobatama, baye bazali kotelemela mibeko naye bakeba ete komekama eyela bango to etumbu ya makasi ezua bango.

فَلۡيَحۡذَرِ ٱلَّذِينَ يُخَالِفُونَ عَنۡ أَمۡرِهِۦٓ أَن تُصِيبَهُمۡ فِتۡنَةٌ أَوۡ يُصِيبَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٦٣

**64.** Boyeba ete ya sôló, maye manso mazali o likolo mpe o nsé mazali ya Allah, ya sôló, ayebi malamu maye bozali na yango, mpe mokolo moye bakozongisama epai naye, akoyebisa bango na maye basalaki mpe Allah nde moyebi wa makambo manso.

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ قَدۡ يَعۡلَمُ مَآ أَنتُمۡ عَلَيۡهِ وَيَوۡمَ يُرۡجَعُونَ إِلَيۡهِ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُواْۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمُۢ ٦٤

# SURATU 25 - AL-FURQÂN
*(BOSOSOLI)*




77 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Nkembo naye oyo akitisa bososoli epai na mowumbu naye, mpo azala mokebisi mpona mokili mobimba[1].

تَبَارَكَ ٱلَّذِي نَزَّلَ ٱلۡفُرۡقَانَ عَلَىٰ عَبۡدِهِۦ لِيَكُونَ لِلۡعَٰلَمِينَ نَذِيرًا ١

2. Oyo bokonzi ya likolo mpe ya nsé ezali yaye, mpe amipesaka mwana te, mpe akoki kozala na mosangisi te okati ya bokonzi, mpe akela biloko binso, mpe apesa yango bokoki bwa semba.

ٱلَّذِي لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَمۡ يَتَّخِذۡ وَلَدًا وَلَمۡ يَكُن لَّهُۥ شَرِيكٌ فِي ٱلۡمُلۡكِ وَخَلَقَ كُلَّ شَيۡءٍ فَقَدَّرَهُۥ تَقۡدِيرًا ٢

3. Mpe batiki ye bazui banzambe misusu baye bakelaka eloko te, po bango moko bakelama, mpe bazali na makoki ya komisala bolamu te mpe komisala mabe te, mpe basimbi liwa na maboko na bango te, mpe bomoyi te, mpe bazali na makoki ya kosekwisa te (o sima ya liwa).

وَٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً لَّا يَخۡلُقُونَ شَيۡـًٔا وَهُمۡ يُخۡلَقُونَ وَلَا يَمۡلِكُونَ لِأَنفُسِهِمۡ ضَرًّا وَلَا نَفۡعًا وَلَا يَمۡلِكُونَ مَوۡتًا وَلَا حَيَوٰةً وَلَا نُشُورًا ٣

4. Mpe baye bapengwa bazali koloba ete: Oyo ezali sé lokuta monene oyo ayei na yango, (ye Muhammad) mpe bato basusu basalisi ye na yango, ya sôló

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ إِفۡكٌ ٱفۡتَرَىٰهُ وَأَعَانَهُۥ عَلَيۡهِ قَوۡمٌ ءَاخَرُونَۖ فَقَدۡ جَآءُو ظُلۡمًا وَزُورًا ٤

1 **Mokili mobimba**: Elakisi: Bilima na bato.

bango basili kobuka lokuta mpe na libubi.

**5.** Mpe balobi ezali nde masapo ya kala oyo asengaki bakomela ye bazalaki kotangela ye yango tongo na pokwa.

وَقَالُوٓاْ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٱكۡتَتَبَهَا فَهِىَ
تُمۡلَىٰ عَلَيۡهِ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلٗا ٥

**6.** Loba: Akitisa yango oyo ayebi sekele ya likolo na mabele. Ya sôló, ye azali molimbisi atonda mawa.

قُلۡ أَنزَلَهُ ٱلَّذِى يَعۡلَمُ ٱلسِّرَّ فِى
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ إِنَّهُۥ كَانَ غَفُورٗا
رَّحِيمٗا ٦

**7.** Mpe bazali koloba: Ndenge nini motindami azali kolia biloko mpe azali kotambola okati ya bazando? Mpona nini bakitiselaki epai naye anzelu te mpona azala mokebisi elongo naye?

وَقَالُواْ مَالِ هَٰذَا ٱلرَّسُولِ يَأۡكُلُ
ٱلطَّعَامَ وَيَمۡشِى فِى ٱلۡأَسۡوَاقِ لَوۡلَآ أُنزِلَ
إِلَيۡهِ مَلَكٞ فَيَكُونَ مَعَهُۥ نَذِيرًا ٧

**8.** To, babwakela ye bomengo, to azala na bilanga mpo aliaka na yango. Mpe babubi balobi: Oyo bozali kolanda azali ya kolokama.

أَوۡ يُلۡقَىٰٓ إِلَيۡهِ كَنزٌ أَوۡ تَكُونُ لَهُۥ جَنَّةٞ
يَأۡكُلُ مِنۡهَاۚ وَقَالَ ٱلظَّٰلِمُونَ إِن
تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلٗا مَّسۡحُورًا ٨

**9.** Tala lolenge bapesi yo bandakisa, mpe bamibungisi bakoki kozua nzela te (nzela ya bokambami epai ya Allah)

ٱنظُرۡ كَيۡفَ ضَرَبُواْ لَكَ ٱلۡأَمۡثَٰلَ
فَضَلُّواْ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ سَبِيلٗا ٩

**10.** Nkembo naye oyo soki alingi akotiela yo bolamu ebele koleka oyo wana, (soki alingi andimela yo bolamu okati ya) bilanga eye ezali koleka o nsé na yango mingala, mpe akotiela yo bandako ya kitoko.

تَبَارَكَ ٱلَّذِىٓ إِن شَآءَ جَعَلَ لَكَ خَيۡرٗا
مِّن ذَٰلِكَ جَنَّٰتٖ تَجۡرِى مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُ وَيَجۡعَل لَّكَ قُصُورَۢا ١٠

**11.** Kasi baboyi kondima na mokolo ya suka, na yango tolengeli móto ya makasi mpona baye bazui yango na lokuta.

بَلۡ كَذَّبُواْ بِٱلسَّاعَةِۖ وَأَعۡتَدۡنَا لِمَن
كَذَّبَ بِٱلسَّاعَةِ سَعِيرًا ١١

**12.** Soki yango[1] emoni bango na mosika, babandi koyoka kotoka mpe lolaka na yango.

إِذَا رَأَتۡهُم مِّن مَّكَانِۭ بَعِيدٖ سَمِعُواْ لَهَا
تَغَيُّظٗا وَزَفِيرٗا ١٢

**13.** Mpe tango bakobwakama okati na yango na esika ya moke, maboko makangami na sima ya bakingo, na tango wana bakosenge ete bakufa mpe babebisama mbala moko.

وَإِذَآ أُلۡقُواْ مِنۡهَا مَكَانٗا ضَيِّقٗا مُّقَرَّنِينَ
دَعَوۡاْ هُنَالِكَ ثُبُورٗا ١٣

**14.** Lelo bosenga liwa mbala moko te, kasi bosenga yango mbala ebele.

لَّا تَدۡعُواْ ٱلۡيَوۡمَ ثُبُورٗا وَٰحِدٗا وَٱدۡعُواْ
ثُبُورٗا كَثِيرٗا ١٤

**15.** Loba: Boye oyo[2] ezali malamu to lola ya libela eye elakama mpona babangi. Yango ezali lifuta mpe esika ya bozongi na bango ya suka?

قُلۡ أَذَٰلِكَ خَيۡرٌ أَمۡ جَنَّةُ ٱلۡخُلۡدِ ٱلَّتِي
وُعِدَ ٱلۡمُتَّقُونَۚ كَانَتۡ لَهُمۡ جَزَآءٗ
وَمَصِيرٗا ١٥

**16.** Bakozua nyoso bazali na yango mposa, libela na libela kati na yango. Wana ezali solo elaka ya Nkolo wayo eye ekozangaka te.

لَّهُمۡ فِيهَا مَا يَشَآءُونَ خَٰلِدِينَۚ كَانَ عَلَىٰ
رَبِّكَ وَعۡدٗا مَّسۡـُٔولٗا ١٦

**17.** Mpe mokolo moye (Allah) akosangisa bango elongo na maye bazalaki kobondela na kotika Allah, akotuna bango: Boye bino nde bobungisaki bawumbu na ngai oyo to bango moko babungaki nzela?

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ مِن دُونِ
ٱللَّهِ فَيَقُولُ ءَأَنتُمۡ أَضۡلَلۡتُمۡ عِبَادِي
هَٰٓؤُلَآءِ أَمۡ هُمۡ ضَلُّواْ ٱلسَّبِيلَ ١٧

---

1 **Yango**: Ezali móto ya lifelo.

2 **Oyo**: Ezali: Móto ya lifelo.

**18.** Bakolobaka: Lokumu nayo, esengeli na biso te kotika yo mpe tozua bakonzi babateli basusu, kasi opesaki bango mpe batata na bango bomengo na bisengo kino babosani bokundoli (kurani), mpe bazalaki nde bato ya kobunga.

قَالُواْ سُبۡحَٰنَكَ مَا كَانَ يَنۢبَغِي لَنَآ أَن
نَّتَّخِذَ مِن دُونِكَ مِنۡ أَوۡلِيَآءَ وَلَٰكِن
مَّتَّعۡتَهُمۡ وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ نَسُواْ ٱلذِّكۡرَ
وَكَانُواْ قَوۡمَۢا بُورٗا ١٨

**19.** Bawangani bino na maye bozali koloba, mpe bokozua esika ya kokima te mpe lisungi te. Mpe oyo akobuba o kati na bino, tokomekisa ye etumbu ya monene.

فَقَدۡ كَذَّبُوكُم بِمَا تَقُولُونَ فَمَا
تَسۡتَطِيعُونَ صَرۡفٗا وَلَا نَصۡرٗاۚ وَمَن
يَظۡلِم مِّنكُمۡ نُذِقۡهُ عَذَابٗا كَبِيرٗا ١٩

**20.** Mpe totindaki liboso nayo batindami, bazalaki kolia bilei mpe kotambola na bazando, mpe totiaki basusu bazala elembo ya komekama ya baninga na bango, boye bokoyika mpiko? Kasi Nkolo wayo azali komona.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ إِلَّآ
إِنَّهُمۡ لَيَأۡكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَيَمۡشُونَ فِي
ٱلۡأَسۡوَاقِۗ وَجَعَلۡنَا بَعۡضَكُمۡ لِبَعۡضٖ
فِتۡنَةً أَتَصۡبِرُونَۗ وَكَانَ رَبُّكَ بَصِيرٗا ٢٠

**21.** Mpe baye bazali kolikia na elaka na biso te, bazali koloba: Soki ata bakitiselaka biso ba anzelu to mpe tomona Nkolo wa biso? Basili komisalela lolendo, mpe balekisi ndelo monene mpona komikumisa.

۞ وَقَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ لِقَآءَنَا لَوۡلَآ
أُنزِلَ عَلَيۡنَا ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَوۡ نَرَىٰ رَبَّنَاۗ
لَقَدِ ٱسۡتَكۡبَرُواْ فِيٓ أَنفُسِهِمۡ وَعَتَوۡ عُتُوّٗا
كَبِيرٗا ٢١

**22.** Mokolo oyo bato mabe bakomona ba anzelu[1] ekozala sango malamu te, (ba anzelu) bakolobaka na batomboki

يَوۡمَ يَرَوۡنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ لَا بُشۡرَىٰ
يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُجۡرِمِينَ وَيَقُولُونَ حِجۡرٗا
مَّحۡجُورٗا ٢٢

1 **Komona ba anzelu**: Elingi koloba: Komona bango na tango ya liwa, na lilita mpe na mokolo ya suka.

ete: Epekisami; nzela ezali te, (epekisami na bino kozua sango ya malamu mpona kokota na lola).

وَقَدِمْنَآ إِلَىٰ مَا عَمِلُوا۟ مِنْ عَمَلٍ
فَجَعَلْنَٰهُ هَبَآءً مَّنثُورًا ٢٣

**23.** Mpe tokozua maye basalaki mpe tokomisi yango putulu ezali kopumbwa.

أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ يَوْمَئِذٍ خَيْرٌ مُّسْتَقَرًّا
وَأَحْسَنُ مَقِيلًا ٢٤

**24.** Mokolo wana bato ya lola bakozalaka na bosepeli mpe na bisika ya kitoko mpe bopemi bolamu.

وَيَوْمَ تَشَقَّقُ ٱلسَّمَآءُ بِٱلْغَمَٰمِ وَنُزِّلَ
ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ تَنزِيلًا ٢٥

**25.** Mpe mokolo moye likolo likopasukaka na mapata, mpe ba anzelu bakokitaka.

ٱلْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ ٱلْحَقُّ لِلرَّحْمَٰنِ ۚ وَكَانَ يَوْمًا
عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ عَسِيرًا ٢٦

**26.** Mokolo wana bokonzi ya sôló ekozalaka sé ya Ar-Rahmân[1], mpe ekozalaka mokolo ya mpasi mpona bapengwi.

وَيَوْمَ يَعَضُّ ٱلظَّالِمُ عَلَىٰ يَدَيْهِ
يَقُولُ يَٰلَيْتَنِى ٱتَّخَذْتُ مَعَ ٱلرَّسُولِ
سَبِيلًا ٢٧

**27.** Mpe mokolo moye mobubi akomisuaka maboko mibale mpe akolobaka: Soki nalandaka ata nzela ya motindami!

يَٰوَيْلَتَىٰ لَيْتَنِى لَمْ أَتَّخِذْ فُلَانًا خَلِيلًا ٢٨

**28.** Eh ngai, mawa na nagi; soki nazuaki songolo te moninga.

لَّقَدْ أَضَلَّنِى عَنِ ٱلذِّكْرِ بَعْدَ إِذْ جَآءَنِى ۗ
وَكَانَ ٱلشَّيْطَٰنُ لِلْإِنسَٰنِ خَذُولًا ٢٩

**29.** Asilaki kobungisa ngai mpe atiye ngai mosika na bokundoli tango eyelaki ngai (kurani). Kasi ya sôló, penza satana azali mokosi mpo na moto, (akimaka moto o sima ya komeka ye mpe kobungisa ye).

1 **Ar-Rahmân**: Botala suratu Ar-Ra'd (nkake) mokapo: 30.

**30.** Mpe motindami alobi ete: Oh Nkolo wa ngai! Ya sôló, bato na ngai basundoli kurani oyo.

وَقَالَ ٱلرَّسُولُ يَٰرَبِّ إِنَّ قَوۡمِي ٱتَّخَذُواْ
هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ مَهۡجُورٗا ٣٠

**31.** Mpe lolenge wana nde totiyelaki ntoma na ntoma monguna otei ya batomboki, kasi Nkolo wayo akoki mpona bokambami mpe azali mosungi.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوّٗا
مِّنَ ٱلۡمُجۡرِمِينَۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ هَادِيٗا
وَنَصِيرٗا ٣١

**32.** Mpe bapengwi bakolobaka: Mpona nini kurani yango ekitelaki ye mbala moko te? Tokitisaki yango ndenge wana mpona kolendisa motema nayo, mpe tozalaki kotanga yango malamu penza (kotangisa ye kurani mpe koyekola yango na pete).

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡلَا نُزِّلَ عَلَيۡهِ
ٱلۡقُرۡءَانُ جُمۡلَةٗ وَٰحِدَةٗۚ كَذَٰلِكَ لِنُثَبِّتَ
بِهِۦ فُؤَادَكَۖ وَرَتَّلۡنَٰهُ تَرۡتِيلٗا ٣٢

**33.** Mpe bakokoka koyela yo lisese moko te sé tokoyela yo bosembo mpe ndimbola na yango ya malamu koleka.

وَلَا يَأۡتُونَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ
وَأَحۡسَنَ تَفۡسِيرًا ٣٣

**34.** Ba oyo bakosangisamaka na bilongi na bango na móto ya lifelo, bango wana nde bakozala na esika ya mabe mpe libungi ya mosika.

ٱلَّذِينَ يُحۡشَرُونَ عَلَىٰ وُجُوهِهِمۡ إِلَىٰ
جَهَنَّمَ أُوْلَٰٓئِكَ شَرّٞ مَّكَانٗا وَأَضَلُّ
سَبِيلٗا ٣٤

**35.** Mpe tosilaki kopesa Mûssa buku, mpe topesaki ye ndeko naye Hâruna mpo asalisa ye.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَجَعَلۡنَا
مَعَهُۥٓ أَخَاهُ هَٰرُونَ وَزِيرٗا ٣٥

**36.** Mpe tolobaki: Bokende bino mibale epai ya bato oyo baboyaki kondimela mikapo mia biso, sima tobebisaki bango banso. (koboma bango)

فَقُلۡنَا ٱذۡهَبَآ إِلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ
بِـَٔايَٰتِنَا فَدَمَّرۡنَٰهُمۡ تَدۡمِيرٗا ٣٦

**37.** Mpe bato ya Nûh, tango baboyaki kondimela ba tindami tozindisaki bango mpe totiyaki bango bazala elembo mpona bato, kasi tobombeli babubi etumbu ya makasi.

وَقَوۡمَ نُوحٖ لَّمَّا كَذَّبُواْ ٱلرُّسُلَ أَغۡرَقۡنَٰهُمۡ
وَجَعَلۡنَٰهُمۡ لِلنَّاسِ ءَايَةٗۖ وَأَعۡتَدۡنَا
لِلظَّٰلِمِينَ عَذَابًا أَلِيمٗا ٣٧

**38.** Mpe aad na Thamûd, na bato ya rass, elongo na bato basusu ebele kati kati na bango sé lolenge moko.

وَعَادٗا وَثَمُودَاْ وَأَصۡحَٰبَ ٱلرَّسِّ وَقُرُونَۢا
بَيۡنَ ذَٰلِكَ كَثِيرٗا ٣٨

**39.** Mpe tobetelaki bato banso ndakisa, mpe bango banso tolimwisaki bango na lolenge ya makasi.

وَكُلّٗا ضَرَبۡنَا لَهُ ٱلۡأَمۡثَٰلَۖ وَكُلّٗا تَبَّرۡنَا
تَتۡبِيرٗا ٣٩

**40.** Mpe basilaki koleka o mboka oyo ebetelaki mbula ya mabe[1], boye bazali komona yango te? Kasi bazalaki kolikia na mokolo ya lisekwa te.

وَلَقَدۡ أَتَوۡاْ عَلَى ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلَّتِيٓ أُمۡطِرَتۡ
مَطَرَ ٱلسَّوۡءِۚ أَفَلَمۡ يَكُونُواْ يَرَوۡنَهَاۚ بَلۡ
كَانُواْ لَا يَرۡجُونَ نُشُورٗا ٤٠

**41.** Mpe soki bamoni yo, bazali koseka yo, bazali koloba: Oyo nde oyo Allah atindaki mpo azala motindami?

وَإِذَا رَأَوۡكَ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا
أَهَٰذَا ٱلَّذِي بَعَثَ ٱللَّهُ رَسُولًا ٤١

**42.** Etikali moke abungisa biso nzela ya banzambe ba biso, soki koyika mpiko na biso te nabango. Kasi mosika te, bakoyeba, ntango bakomona etumbu ete nani abungi nzela koleka.

إِن كَادَ لَيُضِلُّنَا عَنۡ ءَالِهَتِنَا لَوۡلَآ أَن
صَبَرۡنَا عَلَيۡهَاۚ وَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ حِينَ
يَرَوۡنَ ٱلۡعَذَابَ مَنۡ أَضَلُّ سَبِيلًا ٤٢

**43.** Boye ozali komona te moto oyo azui mposa naye nde nzambe naye? Boye yo ozali mobateli ya moto ya motindo oyo?

أَرَءَيۡتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ أَفَأَنتَ
تَكُونُ عَلَيۡهِ وَكِيلًا ٤٣

---

1 **Mbula ya mabe**: Ezalaki nde mbula ya mabanga mpona etumbu ya bato ya Loth.

**44.** To ozali kokanisa ete ebele na bango bazali koyoka to koyeba? Kasi bazali nde lokola banyama mpe bazali babungi nzela koleka.

أَمۡ تَحۡسَبُ أَنَّ أَكۡثَرَهُمۡ يَسۡمَعُونَ أَوۡ
يَعۡقِلُونَۚ إِنۡ هُمۡ إِلَّا كَٱلۡأَنۡعَٰمِ بَلۡ هُمۡ
أَضَلُّ سَبِيلًا ٤٤

**45.** Boye ozali komona te lolenge Nkolo wayo atiaki molili? Soki alingaki, mbele akangisi yango esika moko. Sima totiyaki moyi ezala elembo mpona yango.

أَلَمۡ تَرَ إِلَىٰ رَبِّكَ كَيۡفَ مَدَّ ٱلظِّلَّ
وَلَوۡ شَآءَ لَجَعَلَهُۥ سَاكِنٗا ثُمَّ جَعَلۡنَا
ٱلشَّمۡسَ عَلَيۡهِ دَلِيلٗا ٤٥

**46.** Sima tozuaki ye mpe tomemaki ye epai na biso na pete.

ثُمَّ قَبَضۡنَٰهُ إِلَيۡنَا قَبۡضٗا يَسِيرٗا ٤٦

**47.** Mpe ye nde atielaki bino butu ezala elamba, mpe pongi ezala bopemi, mpe atiaki mokolo ezali bozongi na bomoyi (kolamuka)

وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ لِبَاسٗا
وَٱلنَّوۡمَ سُبَاتٗا وَجَعَلَ ٱلنَّهَارَ نُشُورٗا ٤٧

**48.** Mpe ye nde azali kotinda mopepe lokola elaka ya ngolu naye. Sima akitisi kowuta na yango mayi ya peto (kowuta o likolo),

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ ٱلرِّيَٰحَ بُشۡرَۢا بَيۡنَ
يَدَيۡ رَحۡمَتِهِۦۚ وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ
طَهُورٗا ٤٨

**49.** Mpona kopesa bomoyi o mboka eye ekauka mpe komelisa bato mpe bibwele na biye binso bizali kati na yango.

لِّنُحۡـِۧيَ بِهِۦ بَلۡدَةٗ مَّيۡتٗا وَنُسۡقِيَهُۥ مِمَّا
خَلَقۡنَآ أَنۡعَٰمٗا وَأَنَاسِيَّ كَثِيرٗا ٤٩

**50.** Mpe tosilaki kokabola kati kati na bango mpo ete bakanisa (biso), kasi ebele ya bato baboyi yango baponi sé bopengwi.

وَلَقَدۡ صَرَّفۡنَٰهُ بَيۡنَهُمۡ لِيَذَّكَّرُواْ فَأَبَىٰٓ
أَكۡثَرُ ٱلنَّاسِ إِلَّا كُفُورٗا ٥٠

**51.** Mpe soki tolingaki, mbele totindaki na mboka inso mokebisi.

وَلَوۡ شِئۡنَا لَبَعَثۡنَا فِي كُلِّ قَرۡيَةٖ
نَّذِيرٗا ٥١

**52.** Kasi kotosa bapengwi te, mpe bundisa bango (na kurani), kobundisa ya bonene.

فَلَا تُطِعِ ٱلْكَٰفِرِينَ وَجَٰهِدْهُم بِهِۦ
جِهَادًا كَبِيرًا ٥٢

**53.** Mpe ye nde atandi bibale mibale bizali kotiola esika moko, oyo ezali malili kitoko, mpe oyo mosusu ezali mungwa kitoko te, mpe atie ndelo kati kati na yango mibale mpo ekutana te.

۞ وَهُوَ ٱلَّذِى مَرَجَ ٱلْبَحْرَيْنِ هَٰذَا
عَذْبٌ فُرَاتٌ وَهَٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ وَجَعَلَ
بَيْنَهُمَا بَرْزَخًا وَحِجْرًا مَّحْجُورًا ٥٣

**54.** Mpe ye nde akeli moto na litanga ya mayi, mpe apesi ye libota mpe bolongani. Mpe Nkolo wayo azali penza na bokoki.

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ مِنَ ٱلْمَآءِ بَشَرًا
فَجَعَلَهُۥ نَسَبًا وَصِهْرًا ۗ وَكَانَ رَبُّكَ
قَدِيرًا ٥٤

**55.** Mpe bazali kobondela basusu batiki Allah, ba oyo bakosalela bango bolamu to mabe te. Mompegwi akozala mosungi ya monguna ya Nkolo naye.

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُهُمْ
وَلَا يَضُرُّهُمْ ۗ وَكَانَ ٱلْكَافِرُ عَلَىٰ رَبِّهِۦ
ظَهِيرًا ٥٥

**56.** Mpe totindaki yo te sé mpo ozala mopesi sango mpe mokebisi.

وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ٥٦

**57.** Loba: Nazali kosenga bino lifuta moko te sé na moto oyo alingi kozua nzela ya Nkolo naye.

قُلْ مَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِلَّا مَن
شَآءَ أَن يَتَّخِذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ٥٧

**58.** Mpe mipesa epai ya oyo azali na bomoi liwa ezuaka ye te (Allah), mpe pesa lokumu naye. Mpe ayebi malamu masumu ya bawumbu baye.

وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱلْحَىِّ ٱلَّذِى لَا يَمُوتُ
وَسَبِّحْ بِحَمْدِهِۦ ۚ وَكَفَىٰ بِهِۦ بِذُنُوبِ
عِبَادِهِۦ خَبِيرًا ٥٨

**59.** Oyo akela likolo na mabele, na maye manso mazali otei na yango nyoso mibale na mikolo motoba, mpe sima amitombwami na

ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا
بَيْنَهُمَا فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى
ٱلْعَرْشِ ۚ ٱلرَّحْمَٰنُ فَسْـَٔلْ بِهِۦ خَبِيرًا ٥٩

likolo ya ngwende, Ar-Rahmân[1] nde tika ete otuna sé oyo ayebi manso.

**60.** Mpe soki bayebisi bango ete: Bofukamela Ar-Rahmân, (Allah) bakozongisa été: Nani Ar-Rahmân? Tofukamela oyo ozali kotinda biso? Mpe ezali kobakisela bango sé bopengwi. (ezali malamu kogumbama sima ya mokapo moye)

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱسْجُدُواْ لِلرَّحْمَٰنِ قَالُواْ
وَمَا ٱلرَّحْمَٰنُ أَنَسْجُدُ لِمَا تَأْمُرُنَا
وَزَادَهُمْ نُفُورًا ۩ ٦٠

**61.** Mapamboli naye oyo atia olikolo minzoto mpe ati moyi mpe sanza ya kongenga.

تَبَارَكَ ٱلَّذِي جَعَلَ فِي ٱلسَّمَآءِ بُرُوجًا
وَجَعَلَ فِيهَا سِرَٰجًا وَقَمَرًا مُّنِيرًا ٦١

**62.** Mpe ye nde atia butu na mokolo elandana na bongengi mpe molili, mpona oyo alingi kokanisa to mpe kopesa matondi.

وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ
خِلْفَةً لِّمَنْ أَرَادَ أَن يَذَّكَّرَ أَوْ أَرَادَ
شُكُورًا ٦٢

**63.** Mpe bawumbu ya Ar-Rahmân bazali baye batambolaka likolo ya mabele na malembe mpe limemia na komikitisa, mpe soki batumoli bango na baye bayebi eloko te, bayanoli bango été: Kimia.

وَعِبَادُ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلَّذِينَ يَمْشُونَ عَلَى
ٱلْأَرْضِ هَوْنًا وَإِذَا خَاطَبَهُمُ ٱلْجَٰهِلُونَ
قَالُواْ سَلَٰمًا ٦٣

**64.** Mpe baye bazali kolekisa butu na bango nakotelema mpe kofukamela Nkolo na bango.

وَٱلَّذِينَ يَبِيتُونَ لِرَبِّهِمْ سُجَّدًا
وَقِيَٰمًا ٦٤

**65.** Mpe baye bazali koloba: Nkolo tiya biso mosika na etumbu ya lifelo, mpo ya sôló etumbu na yango ekozala ya libela.

وَٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱصْرِفْ عَنَّا
عَذَابَ جَهَنَّمَ ۖ إِنَّ عَذَابَهَا كَانَ
غَرَامًا ٦٥

1 **Ar-Rahmân**: Botala suratu Ar-Ra'd mokapo: 30.

**66.** Ya sôló, yango ezali esika mabe mpona kovanda.

إِنَّهَا سَآءَتۡ مُسۡتَقَرّٗا وَمُقَامٗا ٦٦

**67.** Mpe baye bazali kokaba to kobimisa mpe bazali kolekisa ndelo te mpe batiki kokaba te, kasi bazali na kati kati.

وَٱلَّذِينَ إِذَآ أَنفَقُواْ لَمۡ يُسۡرِفُواْ وَلَمۡ
يَقۡتُرُواْ وَكَانَ بَيۡنَ ذَٰلِكَ قَوَامٗا ٦٧

**68.** Mpe baye bazali kobondela Allah mpe kosangisa ye na banzambe misusu te, mpe bazali koboma molimo oyo Allah apekisaki te, longola sé ezala na nzela ya bosôló, mpe bazali kosala ekobo te. Kasi oyo akosala yango akozua etumbu.

وَٱلَّذِينَ لَا يَدۡعُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ
وَلَا يَقۡتُلُونَ ٱلنَّفۡسَ ٱلَّتِي حَرَّمَ ٱللَّهُ
إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَلَا يَزۡنُونَۚ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ
يَلۡقَ أَثَامٗا ٦٨

**69.** Bakobakiselaka ye etumbu o mokolo mwa suka, mpe akotikalaka libela okati na yango mpe azingami na kozanga lokumu.

يُضَٰعَفۡ لَهُ ٱلۡعَذَابُ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ
وَيَخۡلُدۡ فِيهِۦ مُهَانًا ٦٩

**70.** Longola sé oyo akotubela mpe andimi mpe alandisi kosala misala milamu, Allah akobongolaka mabe na bango ekomi bolamu. Mpe Allah azali molimbisi atonda mawa.

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ عَمَلٗا
صَٰلِحٗا فَأُوْلَٰٓئِكَ يُبَدِّلُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِهِمۡ
حَسَنَٰتٖۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٧٠

**71.** Mpe oyo akotubela mpe asali mosala ya malamu, ya sôló Allah akondimelaka ye bozongi.

وَمَن تَابَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَإِنَّهُۥ يَتُوبُ
إِلَى ٱللَّهِ مَتَابٗا ٧١

**72.** Mpe baye batatolaka na lokuta te, mpe soki bakutani na makambo mazanga ntina, bapesi yango mokongo,

وَٱلَّذِينَ لَا يَشۡهَدُونَ ٱلزُّورَ وَإِذَا مَرُّواْ
بِٱللَّغۡوِ مَرُّواْ كِرَامٗا ٧٢

**73.** Mpe baye soki bakundoli bango mikapo mia Nkolo wa bango, bakozangaka koyoka mpe komona yango te,

وَٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ لَمۡ يَخِرُّواْ عَلَيۡهَا صُمّٗا وَعُمۡيَانٗا ٧٣

**74.** Mpe baye balobaka ete: Nkolo, pesa biso bosepelisi miso bolamu kowuta epai ya basi na biso mpe mabota na biso, mpe otia biso bakambi ya baye bazali kobanga,

وَٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا هَبۡ لَنَا مِنۡ أَزۡوَٰجِنَا وَذُرِّيَّٰتِنَا قُرَّةَ أَعۡيُنٖ وَٱجۡعَلۡنَا لِلۡمُتَّقِينَ إِمَامًا ٧٤

**75.** Bango wana nde lifuta na bango ekozala esika ya likolo (o paladizo) mpo été bakangaki mitema, mpe bakokutana na losako mpe kimia o kati na yango,

أُوْلَٰٓئِكَ يُجۡزَوۡنَ ٱلۡغُرۡفَةَ بِمَا صَبَرُواْ وَيُلَقَّوۡنَ فِيهَا تَحِيَّةٗ وَسَلَٰمًا ٧٥

**76.** Libela kati na yango, boye bolamu kani bakozuaka o esika ena bakozalaka!

خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ حَسُنَتۡ مُسۡتَقَرّٗا وَمُقَامٗا ٧٦

**77.** Loba: Nkolo wa ngai akomitungisa mpona bino te wana bozangi losambo na bino, mpo bozwaka(ntoma) lokuta, na yango etumbu ekotika bino te, mpe ekozalaka seko na seko.

قُلۡ مَا يَعۡبَؤُاْ بِكُمۡ رَبِّي لَوۡلَا دُعَآؤُكُمۡۖ فَقَدۡ كَذَّبۡتُمۡ فَسَوۡفَ يَكُونُ لِزَامَۢا ٧٧



# SURATU 26 - ACH-CHU’ARÂ
*(BA NKOLO MASESE)*




227 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Twâ, sîn, mîm.[1]

طسٓمٓ ١

2. Oyo nde mikapo mia buku ya polele.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢

3. Ozali komitungisa mpo été baboyi kondima.

لَعَلَّكَ بَٰخِعٞ نَّفۡسَكَ أَلَّا يَكُونُواْ مُؤۡمِنِينَ ٣

4. Soki tolingaki mbele tokitisaki bilembo epai na bango kowuta o likolo, bakingo na bango elingaki kogumbama. (na soni).

إِن نَّشَأۡ نُنَزِّلۡ عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ءَايَةٗ فَظَلَّتۡ أَعۡنَٰقُهُمۡ لَهَا خَٰضِعِينَ ٤

5. Mpe tango nyoso lilendisi ya sika likoyela bango kowuta epai ya Ar-Rahmân[2], sé bakopesa yango mokongo.

وَمَا يَأۡتِيهِم مِّن ذِكۡرٖ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ مُحۡدَثٍ إِلَّا كَانُواْ عَنۡهُ مُعۡرِضِينَ ٥

6. Baboyaki kondima, (na makambo nyoso oyo ewutaki epai ya Nkolo wa bango) kala te bakoyelaka bango basango mpona maye bazalaki kotiola na yango.

فَقَدۡ كَذَّبُواْ فَسَيَأۡتِيهِمۡ أَنۢبَٰٓؤُاْ مَا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٦

7. Boye bazali komona mabele te boni tokolisaki kati na yango (milona mibale mibale) na lolenge ya malamu?

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ كَمۡ أَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوۡجٖ كَرِيمٍ ٧

---

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo ya liboso.
2 **Ar-Rahmân**: Botala Ar-Ra’d mokapo: 30.

| | |
|---|---|
| **8.** Ya sôló, wana ezali elembo. Kasi ebele kati na bango bazali kondima te. | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٨﴾ |
| **9.** Mpe ya sôló, Nkolo wa yo azali wa bokasi atonda ngolu. | وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٩﴾ |
| **10.** Mpe tango Nkolo wayo abengaki Mûssa, kende epai ya bato ya mabe. | وَإِذْ نَادَىٰ رَبُّكَ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱئْتِ ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٠﴾ |
| **11.** Bato ya falo. Bazali kobanga (Allah) te? | قَوْمَ فِرْعَوْنَ ۚ أَلَا يَتَّقُونَ ﴿١١﴾ |
| **12.** Alobi: Nkolo, ya sôló nazali kobanga ete bandimela ngai te. | قَالَ رَبِّ إِنِّىٓ أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ﴿١٢﴾ |
| **13.** Ntolo na ngai ezali ya kokangama, mpe lolemu na ngai elobaka malamu te, tinda yango epai ya Hâruna. | وَيَضِيقُ صَدْرِى وَلَا يَنطَلِقُ لِسَانِى فَأَرْسِلْ إِلَىٰ هَٰرُونَ ﴿١٣﴾ |
| **14.** Mpe nazali na mabe oyo nasala bango, na yango nazali kobanga été noki bakoboma ngai. | وَلَهُمْ عَلَىَّ ذَنۢبٌ فَأَخَافُ أَن يَقْتُلُونِ ﴿١٤﴾ |
| **15.** (Allah ayebisaki ye): Eloko ezali te, bokende bino mibale na bilembo bia biso, tokozala elongo na bino tozali koyoka. | قَالَ كَلَّا ۖ فَٱذْهَبَا بِـَٔايَٰتِنَآ ۖ إِنَّا مَعَكُم مُّسْتَمِعُونَ ﴿١٥﴾ |
| **16.** Bokende epai ya falo bino mibale, boyebisa ye ete, Nkolo ya mokili nde atindi biso ya sôló, | فَأْتِيَا فِرْعَوْنَ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولُ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٦﴾ |
| **17.** Mpo opesa biso bana ya isalayele. | أَنْ أَرْسِلْ مَعَنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿١٧﴾ |
| **18.** Falo alobi: Tobokoloki yo te kowuta bolenge?, mpe tovandaki nayo bamibu ebele te? | قَالَ أَلَمْ نُرَبِّكَ فِينَا وَلِيدًا وَلَبِثْتَ فِينَا مِنْ عُمُرِكَ سِنِينَ ﴿١٨﴾ |

**19.** Mpe osalaki maye osalaki, mpe ozalaki kati ya bapengwi.

وَفَعَلۡتَ فَعۡلَتَكَ ٱلَّتِي فَعَلۡتَ وَأَنتَ
مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٩

**20.** Mûssa alobi: Nasalaki yango mpo été nazangaki koyeba.

قَالَ فَعَلۡتُهَآ إِذٗا وَأَنَا۠ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ٢٠

**21.** Yango nakimaki bino mpona bobangi. Sima Nkolo wa ngai apesi ngai bwanya, mpe aponi ngai okati ya batindami.

فَفَرَرۡتُ مِنكُمۡ لَمَّا خِفۡتُكُمۡ
فَوَهَبَ لِي رَبِّي حُكۡمٗا وَجَعَلَنِي مِنَ
ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٢١

**22.** Wana nde bolamu nayo ozali kokundolela ngai yango, mpe yo osili kozua bana ya isalayele bawumbu nayo?

وَتِلۡكَ نِعۡمَةٞ تَمُنُّهَا عَلَيَّ أَنۡ عَبَّدتَّ بَنِيٓ
إِسۡرَٰٓءِيلَ ٢٢

**23.** (Falo ) alobi; nani Nkolo wa molongo?

قَالَ فِرۡعَوۡنُ وَمَا رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٣

**24.** (Mûssa) alobi: Nkolo wa likolo na mabele, na maye manso mazali otei na yango mibale, soki bozali na ntembe te.

قَالَ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا
بَيۡنَهُمَآۖ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ٢٤

**25.** Falo alobi na baye bazali pembeni naye ete: Boye bozali koyoka te?

قَالَ لِمَنۡ حَوۡلَهُۥٓ أَلَا تَسۡتَمِعُونَ ٢٥

**26.** (Mûssa) alobi; Nkolo wa bino mpe Nkolo ya bato ya kala.

قَالَ رَبُّكُمۡ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ
ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٦

**27.** (Falo) alobi: Ya sôló motindami oyo batindi ye epai na bino azali ligboma.

قَالَ إِنَّ رَسُولَكُمُ ٱلَّذِيٓ أُرۡسِلَ إِلَيۡكُمۡ
لَمَجۡنُونٞ ٢٧

**28.** (Mûssa) alobi: Nkolo wa moniele na eloli, na manso maye mazali otei na yango mibale. Soki bozali koyeba.

قَالَ رَبُّ ٱلۡمَشۡرِقِ وَٱلۡمَغۡرِبِ وَمَا بَيۡنَهُمَآۖ
إِن كُنتُمۡ تَعۡقِلُونَ ٢٨

**29.** (Falo) alobi: Soki olandi nzambe mosusu otiki ngai, nakokotisa yo na boloko.

قَالَ لَئِنِ ٱتَّخَذْتَ إِلَٰهًا غَيْرِى لَأَجْعَلَنَّكَ مِنَ ٱلْمَسْجُونِينَ ٢٩

**30.** (Mûssa) alobi: Ata soki nayeli yo bikamwa ya polele?

قَالَ أَوَلَوْ جِئْتُكَ بِشَىْءٍ مُّبِينٍ ٣٠

**31.** (Falo) alobi: Yaka na yango soki ozali o kati ya balobi bosôló.

قَالَ فَأْتِ بِهِۦٓ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٣١

**32.** (Mûssa) abwaki lingenda lia ye, mpe tala ebongwani nyoka ya polele ebandi kotambola.

فَأَلْقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِىَ ثُعْبَانٌ مُّبِينٌ ٣٢

**33.** Mpe abimisi loboko naye na libenga, mpe tala ekomi pembe makasi pona baye bazali kotala.

وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِىَ بَيْضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ٣٣

**34.** (Falo) alobi na bankumu naye bazalaki pembeni naye: Ya sôló, oyo nde nganga monene ya boyebi.

قَالَ لِلْمَلَإِ حَوْلَهُۥٓ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٌ ٣٤

**35.** Alingi kobimisa bino o mabele na bino na bonganga naye, boye bokosala nini?

يُرِيدُ أَن يُخْرِجَكُم مِّنْ أَرْضِكُم بِسِحْرِهِۦ فَمَاذَا تَأْمُرُونَ ٣٥

**36.** Balobi: Zelisa ye na ndeko wa ye, mpe tinda bato na mboka mpo basangisa (bakende kosangisa banganga, sima baya komekana),

قَالُوٓا۟ أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَٱبْعَثْ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ٣٦

**37.** Mpe bamemela yo banganga ya minene oyo bayebi.

يَأْتُوكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيمٍ ٣٧

**38.** Banganga basangani o mokolo mwa elaka.

فَجُمِعَ ٱلسَّحَرَةُ لِمِيقَٰتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ٣٨

**39.** Mpe bayebisi na bato ete: Boye bokosangana te?

وَقِيلَ لِلنَّاسِ هَلۡ أَنتُم مُّجۡتَمِعُونَ ٣٩

**40.** Mpo tolanda banganga soki bango balongi?

لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ ٱلسَّحَرَةَ إِن كَانُواْ هُمُ
ٱلۡغَٰلِبِينَ ٤٠

**41.** Mpe tango banganga bakomi epai ya falo balobi naye été: Boye tozali na lifuta soki tolongi?

فَلَمَّا جَآءَ ٱلسَّحَرَةُ قَالُواْ لِفِرۡعَوۡنَ أَئِنَّ
لَنَا لَأَجۡرًا إِن كُنَّا نَحۡنُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ٤١

**42.** (Falo) alobi: Iyo, ya sôló, nakotiya bino pembeni na ngai.

قَالَ نَعَمۡ وَإِنَّكُمۡ إِذٗا لَّمِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ٤٢

**43.** Mûssa ayebisi bango: Bobwaka oyo bolingi kobwaka.

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلۡقُواْ مَآ أَنتُم مُّلۡقُونَ ٤٣

**44.** Mpe babwaki basinga na bamangenda na bango, (mpe balobi): Na nguya ya falo ya sôló, tokolonga!

فَأَلۡقَوۡاْ حِبَالَهُمۡ وَعِصِيَّهُمۡ وَقَالُواْ بِعِزَّةِ
فِرۡعَوۡنَ إِنَّا لَنَحۡنُ ٱلۡغَٰلِبُونَ ٤٤

**45.** Mpe Mûssa abwaki lingenda lia ye, mpe tala emeli nyoso oyo basalaki.

فَأَلۡقَىٰ مُوسَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ تَلۡقَفُ
مَا يَأۡفِكُونَ ٤٥

**46.** Mpe banganga nyoso bakweyaki na kofukama.

فَأُلۡقِيَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ٤٦

**47.** Balobi: Tondimi na Nkolo wa molongo,

قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٧

**48.** Nkolo ya Mûssa na Hâruna.

رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ٤٨

**49.** (Falo) alobi: Bondimi naye yambo ete napesa bino ndingisa! Ya sôló, ye nde mokonzi ya bino oyo alakisaki bino bonganga, bokoyeba kala te. Nakokata bino maboko na makolo na lolenge ya bokeseni, mpe nakobaka bino banso na nzete!

قَالَ ءَامَنتُمۡ لَهُۥ قَبۡلَ أَنۡ ءَاذَنَ لَكُمۡۖ
إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِي عَلَّمَكُمُ
ٱلسِّحۡرَ فَلَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَۚ لَأُقَطِّعَنَّ
أَيۡدِيَكُمۡ وَأَرۡجُلَكُم مِّنۡ خِلَٰفٖ
وَلَأُصَلِّبَنَّكُمۡ أَجۡمَعِينَ ٤٩

**50.** Banganga balobi: Mabe ezali te, pamba te, mpo tokozongaka ya sôló epai ya Nkolo wa biso!

قَالُوا۟ لَا ضَيْرَ ۖ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا
مُنقَلِبُونَ ٥٠

**51.** Ya sôló, posa na biso ezali ete Nkolo wa biso alimbisa biso, mpo tozali bato ya yambo mpona kondima (ye Allah).

إِنَّا نَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطَـٰيَـٰنَآ أَن
كُنَّآ أَوَّلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٥١

**52.** Mpe toyebisaki na Mûssa ete: Akende na butu elongo na bawumbu na ngai, mpo ya sôló bakolanda bino.

۞ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِىٓ
إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ٥٢

**53.** Mpe falo atindi été basangisa bato ya mboka.

فَأَرْسَلَ فِرْعَوْنُ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَـٰشِرِينَ ٥٣

**54.** Ete: Ya sôló, bato oyo bazali moke.

إِنَّ هَـٰٓؤُلَآءِ لَشِرْذِمَةٌ قَلِيلُونَ ٥٤

**55.** Mpe ya sôló, balongi biso.

وَإِنَّهُمْ لَنَا لَغَآئِظُونَ ٥٥

**56.** Kasi biso banso tozali na bokebi.

وَإِنَّا لَجَمِيعٌ حَـٰذِرُونَ ٥٦

**57.** Mpe tobimisaki bango na bilanga mpe mingala.

فَأَخْرَجْنَـٰهُم مِّن جَنَّـٰتٍ وَعُيُونٍ ٥٧

**58.** Bamaziba ya bomengo mpe bisika ya lokumu.

وَكُنُوزٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ٥٨

**59.** Lolenge moko topesaki bokitani na bana ya isalayele.

كَذَٰلِكَ ۖ وَأَوْرَثْنَـٰهَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٥٩

**60.** Mpe balandaki bango na ntongo makasi.

فَأَتْبَعُوهُم مُّشْرِقِينَ ٦٠

**61.** Mpe tango mapinga mibale bamonani; bato ya Mûssa balobaki été: Ya sôló, biso tosili kozuama (bato ya Mûssa bakanisaki été bakokanga bango ya sôló).

فَلَمَّا تَرَٰٓءَا ٱلْجَمْعَانِ قَالَ أَصْحَـٰبُ
مُوسَىٰٓ إِنَّا لَمُدْرَكُونَ ٦١

**62.** (Mûssa) alobi te. Ya sôló Nkolo wa ngai azali elongo na ngai, akokamba ngai.

قَالَ كَلَّآۖ إِنَّ مَعِيَ رَبِّي سَيَهۡدِينِ ٦٢

**63.** Mpe topesaki emoniseli epai ya Mûssa ete; beta lingenda lia yo na ebale mpe ekabwani na mibale lokola ngomba ya monene.

فَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱضۡرِب بِّعَصَاكَ ٱلۡبَحۡرَۖ فَٱنفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ فِرۡقٖ كَٱلطَّوۡدِ ٱلۡعَظِيمِ ٦٣

**64.** Mpe totikaki ete baye wana bapusana. (Falo na bato naye)

وَأَزۡلَفۡنَا ثَمَّ ٱلۡأٓخَرِينَ ٦٤

**65.** Mpe tolongisaki Mûssa na bato naye banso oyo bazalaki elongo naye,

وَأَنجَيۡنَا مُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ٦٥

**66.** Sima, tozindisaki basusu (banguna).

ثُمَّ أَغۡرَقۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ٦٦

**67.** Ya sôló, wana ezali elembo. Ebele kati na bango bazali kondima te.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ٦٧

**68.** Mpe ya sôló, Nkolo wayo azali na bokasi atonda ngolu.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٦٨

**69.** Mpe tangela bango sango ya Ibrâhîm.

وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ إِبۡرَٰهِيمَ ٦٩

**70.** Tango alobaki na tata naye mpe bato naye: Nini bozali kobondela?

إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَا تَعۡبُدُونَ ٧٠

**71.** Balobaki: Tozali kobondela bikeko, mpe tokokangama sé na yango.

قَالُواْ نَعۡبُدُ أَصۡنَامٗا فَنَظَلُّ لَهَا عَٰكِفِينَ ٧١

**72.** Alobi: Boye bayokaka bino tango bosengaka bango?

قَالَ هَلۡ يَسۡمَعُونَكُمۡ إِذۡ تَدۡعُونَ ٧٢

**73.** To boye basalisaka bino to mpe banyokoloko bino?

أَوۡ يَنفَعُونَكُمۡ أَوۡ يَضُرُّونَ ٧٣

| | |
|---|---|
| **74.** Balobi: Tokutaki bankoko na biso ya kala bazali sé ndenge wana. | قَالُواْ بَلۡ وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا كَذَٰلِكَ يَفۡعَلُونَ ٧٤ |
| **75.** Alobi: Bososoli mpenza mpona oyo bozali kobondela, | قَالَ أَفَرَءَيۡتُم مَّا كُنتُمۡ تَعۡبُدُونَ ٧٥ |
| **76.** Bino na bankoko na bino ya kala. | أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُمُ ٱلۡأَقۡدَمُونَ ٧٦ |
| **77.** Bango banso bazali banguna na ngai, longola sé Nkolo wa molongo. | فَإِنَّهُمۡ عَدُوّٞ لِّيٓ إِلَّا رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٧ |
| **78.** Oyo akelaki ngai mpe azali kokamba ngai, | ٱلَّذِى خَلَقَنِى فَهُوَ يَهۡدِينِ ٧٨ |
| **79.** Mpe ye nde aleisaka ngai, mpe amelisaka ngai, | وَٱلَّذِى هُوَ يُطۡعِمُنِى وَيَسۡقِينِ ٧٩ |
| **80.** Mpe tango nabeleke, ye nde abikisaka ngai, | وَإِذَا مَرِضۡتُ فَهُوَ يَشۡفِينِ ٨٠ |
| **81.** Mpe ye nde akoboma ngai, sima akosekwisa ngai, | وَٱلَّذِى يُمِيتُنِى ثُمَّ يُحۡيِينِ ٨١ |
| **82.** Mpe nazali kolikia ete alimbisa ngai masumu omokolo mwa suka. | وَٱلَّذِىٓ أَطۡمَعُ أَن يَغۡفِرَ لِى خَطِيٓـَٔتِى يَوۡمَ ٱلدِّينِ ٨٢ |
| **83.** Nkolo! Pesa ngai bwanya (mpe boyebi), mpe tia ngai elongo na bato ya malamu. | رَبِّ هَبۡ لِى حُكۡمٗا وَأَلۡحِقۡنِى بِٱلصَّٰلِحِينَ ٨٣ |
| **84.** Tika ete lolemu na ngai eloba bosôló epai ya basusu. | وَٱجۡعَل لِّى لِسَانَ صِدۡقٖ فِى ٱلۡأٓخِرِينَ ٨٤ |
| **85.** Mpe tiya ngai nazala okati ya bakitani ya lola ya kitoko. | وَٱجۡعَلۡنِى مِن وَرَثَةِ جَنَّةِ ٱلنَّعِيمِ ٨٥ |
| **86.** Mpe limbisa tata wa ngai mpo azalaki o kati ya babungi. | وَٱغۡفِرۡ لِأَبِىٓ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ٨٦ |

**87.** Mpe koyokisa ngai nsoni te o mokolo ya lisekwa.

وَلَا تُخْزِنِى يَوْمَ يُبْعَثُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Mokolo moye misolo na bana bakosalisaka te.

يَوْمَ لَا يَنفَعُ مَالٌ وَلَا بَنُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Longola sé oyo akoya epai ya Allah na motema ya malamu. (Motema molamu ya kopetoama),

إِلَّا مَنْ أَتَى ٱللَّهَ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٨٩﴾

**90.** Bakopusanisaka lola pembeni ya babangi (Allah),

وَأُزْلِفَتِ ٱلْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٩٠﴾

**91.** Mpe bakomonisaka bato mabe móto.

وَبُرِّزَتِ ٱلْجَحِيمُ لِلْغَاوِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Mpe bakolobelaka bango: Wapi maye bozalaki kobondela,

وَقِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Na botiki Allah, boye bazali kosunga bino? To mpe bango moko bazali komisunga?

مِن دُونِ ٱللَّهِ هَلْ يَنصُرُونَكُمْ أَوْ يَنتَصِرُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** Mpe bakobwakama na móto bipai na bipai na bilongi na bango, na baye bapengwisaki bango.

فَكُبْكِبُوا۟ فِيهَا هُمْ وَٱلْغَاوُۥنَ ﴿٩٤﴾

**95.** Na basoda banso ya Satana (ibilisa).

وَجُنُودُ إِبْلِيسَ أَجْمَعُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Bakolobaka: Mpe bazali kosuana okati na yango.

قَالُوا۟ وَهُمْ فِيهَا يَخْتَصِمُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Na Allah! Ya sôló, tozalaki na libunga ya polele.

تَٱللَّهِ إِن كُنَّا لَفِى ضَلَـٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٩٧﴾

**98.** Tozalaki kokokisa bino lokola Nkolo ya mokili.

إِذْ نُسَوِّيكُم بِرَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٩٨﴾

**99.** Kasi ezali sé batomboki nde babungisaki biso.

وَمَآ أَضَلَّنَآ إِلَّا ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** Mpe (lelo), tozali na molobeli te,

فَمَا لَنَا مِن شَٰفِعِينَ ١٠٠

**101.** Ata moninga ya sôló sôló azali te.

وَلَا صَدِيقٍ حَمِيمٖ ١٠١

**102.** Soki tozuaka nzela ya bozongi (ata na mokili), tolingaki kozala okati ya bandimi. (baye bazali kosala bolamu.)

فَلَوۡ أَنَّ لَنَا كَرَّةٗ فَنَكُونَ مِنَ
ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٠٢

**103.** Ya sôló, wana ezali elembo. Mpe ebele kati na bango bazali kondima te.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم
مُّؤۡمِنِينَ ١٠٣

**104.** Mpe ya sôló, Nkolo wayo azali na bokasi atonda ngolu.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٠٤

**105.** Bato ya Nûh bazangaki kondimela batindami, bazuaki bango bato ya lokuta.

كَذَّبَتۡ قَوۡمُ نُوحٍ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٠٥

**106.** Tango ndeko wa bango Nûh ayebisaki bango: Boye bokobanga (Allah) te?

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ نُوحٌ أَلَا
تَتَّقُونَ ١٠٦

**107.** Ya sôló, nazali motindami malamu mpona bino.

إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٠٧

**108.** Bobanga Allah mpe botosa ngai.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٠٨

**109.** Mpe nakosenga bino yango lifuta te, kasi lifuta lia ngai lizali sé epai na Nkolo wa molongo.

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ
أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٠٩

**110.** Bobanga Allah mpe botosa ngai.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١١٠

**111.** Balobaki: Tondimela yo! Kasi ezali sé bato bazanga ntina, nde balandaka yo?

۞ قَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ لَكَ وَٱتَّبَعَكَ
ٱلۡأَرۡذَلُونَ ١١١

**112.** Alobi: Nayebi te maye bazali kosala.

قَالَ وَمَا عِلۡمِي بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١١٢

**113.** Lifuta na bango etali sé Nkolo wa ngai, soki bozali koyeba.

إِنۡ حِسَابُهُمۡ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّيۖ لَوۡ تَشۡعُرُونَ ١١٣

**114.** Nazali oyo abenganaka bandimi te.

وَمَآ أَنَا۠ بِطَارِدِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١١٤

**115.** Kasi nazali sé mokebisi ya polele.

إِنۡ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٞ مُّبِينٞ ١١٥

**116.** Balobi: Nûh! Soki otiki te, okozala o kati ya baye tokoboma na mabanga.

قَالُواْ لَئِن لَّمۡ تَنتَهِ يَٰنُوحُ لَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمَرۡجُومِينَ ١١٦

**117.** Alobi: Oh Nkolo wa ngai! Bato na ngai bazali kondimela ngai te,

قَالَ رَبِّ إِنَّ قَوۡمِي كَذَّبُونِ ١١٧

**118.** Lakisa bosôló kati kati na ngai na bango, mpe bikisa ngai na baye bazali elongo na ngai kati ya bandimi.

فَٱفۡتَحۡ بَيۡنِي وَبَيۡنَهُمۡ فَتۡحٗا وَنَجِّنِي وَمَن مَّعِيَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١١٨

**119.** Mpe tolongisaki ye na baye bazalaki elongo naye o kati ya masuwa oyo ezalaki ya kotonda.

فَأَنجَيۡنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ فِي ٱلۡفُلۡكِ ٱلۡمَشۡحُونِ ١١٩

**120.** Mpe sima tozindisaki baye batikalaki (bapengwi oyo bazangaki bondimi).

ثُمَّ أَغۡرَقۡنَا بَعۡدُ ٱلۡبَاقِينَ ١٢٠

**121.** Ya sôló, wana ezali elembo. Mpe ebele kati na bango bazalaki kondima te.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٢١

**122.** Mpe ya sôló, Nkolo wayo azali na bokasi atonda ngolu.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٢٢

**123.** Ba aad mpe baboyaki kondimela batindami.

كَذَّبَتۡ عَادٌ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٢٣

**124.** Tango ndeko wa bango Hûd ayebisaki bango: Boye bozali kobanga te?

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ هُودٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٢٤

**125.** Ya sôló, nazali motindami malamu epai na bino.

إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٢٥

**126.** Bobanga Allah mpe botosa ngai.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٢٦

**127.** Mpe nakosenga bino yango lifuta te, kasi lifuta lia ngai litali sé Nkolo wa molongo.

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٢٧

**128.** Boye bozali kotonga bikeko na ngomba nyoso mpona kokumisa?

أَتَبۡنُونَ بِكُلِّ رِيعٍ ءَايَةٗ تَعۡبَثُونَ ١٢٨

**129.** Mpe bozali kotonga bandako ya minene lokola bokotikala libela awa na mokili?

وَتَتَّخِذُونَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمۡ تَخۡلُدُونَ ١٢٩

**130.** Mpe soki bopesi etumbu, bozalaka na mawa te, mpe bobimi bato ya makasi.

وَإِذَا بَطَشۡتُم بَطَشۡتُمۡ جَبَّارِينَ ١٣٠

**131.** Bobanga Allah mpe botosa ngai.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٣١

**132.** Bobanga oyo azali kopesa bino bolamu, na nyoso oyo boyebi,

وَٱتَّقُواْ ٱلَّذِيٓ أَمَدَّكُم بِمَا تَعۡلَمُونَ ١٣٢

**133.** Oyo apesi bino banyama na bana,

أَمَدَّكُم بِأَنۡعَٰمٖ وَبَنِينَ ١٣٣

**134.** Mpe bilanga na miluka.

وَجَنَّٰتٖ وَعُيُونٍ ١٣٤

**135.** Ya sôló, nazali kobangela bino etumbu o mokolo mwa suka.

إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٣٥

**136.** Balobi: Olendisa biso to olendisa te, ezali sé lolenge moko.

قَالُواْ سَوَآءٌ عَلَيۡنَآ أَوَعَظۡتَ أَمۡ لَمۡ تَكُن مِّنَ ٱلۡوَٰعِظِينَ ١٣٦

**137.** Ezali sé ezaleli ya bato ya kala.

إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا خُلُقُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٣٧

**138.** Mpe tokozuaka etumbu te.

وَمَا نَحۡنُ بِمُعَذَّبِينَ ١٣٨

**139.** Baboyaki kondimela ye, mpe tobomaki bango, ya sôló wana ezali elembo. Mpe ebele kati na bango bazalaki kondima te.

فَكَذَّبُوهُ فَأَهۡلَكۡنَٰهُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٣٩

**140.** Mpe ya sôló, Nkolo wayo azali na bokasi atonda ngolu.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٤٠

**141.** Ba Thamûd, baboyaki mpe kondimela batindami.

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٤١

**142.** Tango ndeko wa bango Swâlih ayebisaki bango: Boye bozali kobanga (Allah) te?

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ صَٰلِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٤٢

**143.** Nazali motindami malamu epai na bino.

إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٤٣

**144.** Bobanga Allah mpe botosa ngai.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٤٤

**145.** Mpe nakosenga bino yango lifuta te, kasi lifuta lia ngai litali sé Nkolo wa molongo.

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٤٥

**146.** Boye bokotikalaka na kimiya mpona maye bozali kosala,

أَتُتۡرَكُونَ فِي مَا هَٰهُنَآ ءَامِنِينَ ١٤٦

**147.** O kati ya bilanga mpe mingala?

فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ١٤٧

**148.** Milona mpe banzete ya nagh'l mpe ya mbuma kitoko,

وَزُرُوعٖ وَنَخۡلٖ طَلۡعُهَا هَضِيمٞ ١٤٨

**149.** Boye bozali kotonga bandako o likolo lia ba ngomba?

وَتَنۡحِتُونَ مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتٗا فَٰرِهِينَ ١٤٩

**150.** Bobanga Allah mpe botosa ngai.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٥٠

**151.** Kasi botosa makambo ya balekisi ndelo te,

وَلَا تُطِيعُوٓاْ أَمۡرَ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ١٥١

**152.** Baye bazali sé kobebisa o kati ya mabele mpe balingi kobongisa te.

ٱلَّذِينَ يُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا يُصۡلِحُونَ ١٥٢

**153.** Balobi: Ya sôló, ozali sé o kati ya balokami.

قَالُوٓاْ إِنَّمَآ أَنتَ مِنَ ٱلۡمُسَحَّرِينَ ١٥٣

**154.** Ozali sé moto lokola biso, yaka na elembo soki ozali kati ya balobi bosôló.

مَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا فَأۡتِ بِـَٔايَةٍ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ١٥٤

**155.** Alobi: Nâqah[1] oyo azali na mokolo naye ya komela mayi, bino mpe bozali na mokolo ya komela (kozua) mayi.

قَالَ هَٰذِهِۦ نَاقَةٞ لَّهَا شِرۡبٞ وَلَكُمۡ شِرۡبُ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ١٥٥

**156.** Mpe bosala ye mabe te, noki te, etumbu monene ekozua bino mokolo moko boye.

وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ عَذَابُ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٥٦

**157.** Kasi babomaki ye, mpe na sima bakomaki kolela.

فَعَقَرُوهَا فَأَصۡبَحُواْ نَٰدِمِينَ ١٥٧

**158.** Mpe topesaki bango etumbu, wana ezali elembo kasi ebele na bango bazalaki kondima te.

فَأَخَذَهُمُ ٱلۡعَذَابُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٥٨

**159.** Mpe Nkolo wayo azali ya sôló na bokasi atonda ngolu.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٥٩

**160.** Bato ya Loth baboyaki mpe kondimela batindami,

كَذَّبَتۡ قَوۡمُ لُوطٍ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٦٠

**161.** Tango ndeko wa bango Loth ayebisaki bango: Boye bozali kobanga (Allah) te?

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ لُوطٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٦١

---

1 **Nâqah**: Botala suratu Al-A’râf mokapo: 74.

**162.** Nazali motindami malamu mpona bino.

إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٦٢

**163.** Bobanga Allah mpe botosa ngai.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٦٣

**164.** Mpe nakosenga bino yango lifuta te, kasi lifuta lia ngai litali sé Nkolo wa molongo.

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ
أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦٤

**165.** Boye bozali kosalela posa ya nzoto bino mibali na mibali o kati na mokili?

أَتَأۡتُونَ ٱلذُّكۡرَانَ مِنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦٥

**166.** Mpe botiki basi oyo Nkolo wa bino akela mpona bino? Kasi bozali bato ya masumu (balekisi ndelo mpe babuki mibeko)

وَتَذَرُونَ مَا خَلَقَ لَكُمۡ رَبُّكُم مِّنۡ
أَزۡوَٰجِكُمۚ بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٌ عَادُونَ ١٦٦

**167.** Balobi: Eh Loth! Soki otiki te, tokobimisa yo (na mboka)

قَالُواْ لَئِن لَّمۡ تَنتَهِ يَٰلُوطُ لَتَكُونَنَّ مِنَ
ٱلۡمُخۡرَجِينَ ١٦٧

**168.** Alobi: Ya sôló, ngai naboyi maye bozali kosala.

قَالَ إِنِّي لِعَمَلِكُم مِّنَ ٱلۡقَالِينَ ١٦٨

**169.** Nkolo, longisa ngai elongo na libota lia ngai mpona maye bazali kosala.

رَبِّ نَجِّنِي وَأَهۡلِي مِمَّا يَعۡمَلُونَ ١٦٩

**170.** Tolongisaki ye elongo na libota lia ye bango banso,

فَنَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ١٧٠

**171.** Longola sé mobange ya mwasi atikalaki elongo na baye bazuaki etumbu.

إِلَّا عَجُوزٗا فِي ٱلۡغَٰبِرِينَ ١٧١

**172.** Sima, tobomaki basusu baye batikalaki.

ثُمَّ دَمَّرۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ١٧٢

**173.** Mpe tobetiselaki bango mbula (ya mabanga), mpe mbula nini ya mabe ya motindo wana mpona baye tokebisaki?

وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهِم مَّطَرٗاۖ فَسَآءَ مَطَرُ ٱلۡمُنذَرِينَ ١٧٣

**174.** Ya sôló, wana ezali elembo, mpe ebele kati na bango bazalaki kondima te.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٧٤

**175.** Mpe Nkolo wayo azali na bokasi atonda ngolu.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٧٥

**176.** Bato ya aïkat, baboyaki kondimela batindami,

كَذَّبَ أَصۡحَٰبُ لۡـَٔيۡكَةِ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٧٦

**177.** Tango ndeko wa bango Shuaïb ayebisaki bango: Boye bozali kobanga (Allah) te?

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ شُعَيۡبٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٧٧

**178.** Nazali motindami malamu epai na bino.

إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٧٨

**179.** Bobanga Allah mpe botosa ngai.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٧٩

**180.** Mpe nakosenga bino yango lifuta te, kasi lifuta lia ngai litali sé Nkolo wa molongo.

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٨٠

**181.** Mpe bokokisa bimekelo ya bitando na ndenge esengeli, kasi bozangisa yango te.

۞ أَوۡفُواْ ٱلۡكَيۡلَ وَلَا تَكُونُواْ مِنَ ٱلۡمُخۡسِرِينَ ١٨١

**182.** Mpe botondisa emekelo na bosembo.

وَزِنُواْ بِٱلۡقِسۡطَاسِ ٱلۡمُسۡتَقِيمِ ١٨٢

**183.** Mpe bobuba bato te na bimekelo na bango, mpe bosala mabe kati na mokili te, (mpe bosomba bosembo ya bato na misolo te).

وَلَا تَبۡخَسُواْ ٱلنَّاسَ أَشۡيَآءَهُمۡ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ١٨٣

**184.** Mpe bobanga oyo akeli bino na baye baleka liboso na bino.

وَٱتَّقُوا۟ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ وَٱلْجِبِلَّةَ
ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٨٤﴾

**185.** Balobi: Ya sôló, ozali kati ya balokami.

قَالُوٓا۟ إِنَّمَآ أَنتَ مِنَ ٱلْمُسَحَّرِينَ ﴿١٨٥﴾

**186.** Mpe ozali sé moto lokola biso, mpe tozali kokanisa ete ozali kati ya babuki lokuta.

وَمَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا وَإِن نَّظُنُّكَ
لَمِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿١٨٦﴾

**187.** Kweisela biso ndambu ya mapata soki ozali koloba bosôló.

فَأَسْقِطْ عَلَيْنَا كِسَفًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ إِن
كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١٨٧﴾

**188.** Alobi: Nkolo wa ngai ayebi maye manso bozali kosala.

قَالَ رَبِّىٓ أَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٨٨﴾

**189.** Kasi baboyaki kondimela ye, mpe topesaki bango etumbu o mokolo moye mapata eyindaki, ya sôló, yango ezalaki nde mokolo ya etumbu monene.

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمْ عَذَابُ يَوْمِ ٱلظُّلَّةِ ۚ
إِنَّهُۥ كَانَ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٨٩﴾

**190.** Wana ezali elembo, mpe ebele kati na bango bazalaki kondima te.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم
مُّؤْمِنِينَ ﴿١٩٠﴾

**191.** Mpe ya sôló, Nkolo wayo azali wa bokasi atonda ngolu.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٩١﴾

**192.** Ya sôló, yango (kurani) eye, ekitisamaki kowuta epai ya Nkolo wa molongo,

وَإِنَّهُۥ لَتَنزِيلُ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٩٢﴾

**193.** Molimo mosantu (anzelu gabiliyele) akitaki na yango,

نَزَلَ بِهِ ٱلرُّوحُ ٱلْأَمِينُ ﴿١٩٣﴾

**194.** Na motema nayo mpo ozala okati ya bakebisi,

عَلَىٰ قَلْبِكَ لِتَكُونَ مِنَ ٱلْمُنذِرِينَ ﴿١٩٤﴾

**195.** Na lokota ya arabo oyo ezali polele.

بِلِسَانٍ عَرَبِيّٖ مُّبِينٖ ١٩٥

**196.** Mpe yango esilaka kokomama na makomi ya batindami ya kala.

وَإِنَّهُۥ لَفِي زُبُرِ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٩٦

**197.** Boye ezalaki elembo te mpona bango, mpo banganga nzambe ya bana ya isalayele bakoka koyeba yango?

أَوَلَمۡ يَكُن لَّهُمۡ ءَايَةً أَن يَعۡلَمَهُۥ
عُلَمَٰٓؤُاْ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ١٩٧

**198.** Mpe soki tokitisaki yango epai ya moto oyo azali arabo te,

وَلَوۡ نَزَّلۡنَٰهُ عَلَىٰ بَعۡضِ ٱلۡأَعۡجَمِينَ ١٩٨

**199.** Mpe atangela bango yango mbele bandimaki na yango te.

فَقَرَأَهُۥ عَلَيۡهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ مُؤۡمِنِينَ ١٩٩

**200.** Lolenge wana nde tokitisaki (koyimayima ezala) o mitema mia batomboki.

كَذَٰلِكَ سَلَكۡنَٰهُ فِي قُلُوبِ
ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٢٠٠

**201.** Bakondimaka na yango te kino bakomonaka etumbu ya makasi,

لَا يُؤۡمِنُونَ بِهِۦ حَتَّىٰ يَرَوُاْ ٱلۡعَذَابَ
ٱلۡأَلِيمَ ٢٠١

**202.** Ekoyela bango mbalakaka, bakoyebaka te.

فَيَأۡتِيَهُم بَغۡتَةً وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٢٠٢

**203.** Mpe bazali koloba ete: Boye tokozelisama? (mpo tokoka kondima)

فَيَقُولُواْ هَلۡ نَحۡنُ مُنظَرُونَ ٢٠٣

**204.** Boye! Etumbu na biso nde bazali kowelisa?

أَفَبِعَذَابِنَا يَسۡتَعۡجِلُونَ ٢٠٤

**205.** Boye ozali komona te, soki topesaki bango mua mibu po basakana,

أَفَرَءَيۡتَ إِن مَّتَّعۡنَٰهُمۡ سِنِينَ ٢٠٥

**206.** Sima maye balakamaki ekomelaki bango.

ثُمَّ جَآءَهُم مَّا كَانُواْ يُوعَدُونَ ٢٠٦

**207.** Esengo eye bazalaki na yango esalisaki bango na eloko te.

مَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يُمَتَّعُونَ ٢٠٧

**208.** Mpe tobomaka mboka te, sé totinda bakebisi liboso.

وَمَآ أَهۡلَكۡنَا مِن قَرۡيَةٍ إِلَّا لَهَا مُنذِرُونَ ٢٠٨

**209.** (Mpona) kokebisa, mpe tozali babubi te.

ذِكۡرَىٰ وَمَا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٢٠٩

**210.** Mpe ezalaki basatana nde bakiti nayango te (kurani).

وَمَا تَنَزَّلَتۡ بِهِ ٱلشَّيَٰطِينُ ٢١٠

**211.** Mpe esengeli na bango te, mpe bazali na makoki ya kosala yango te.

وَمَا يَنۢبَغِي لَهُمۡ وَمَا يَسۡتَطِيعُونَ ٢١١

**212.** (Kasi) ya sôló, bango bamitiye mosika mpona koyoka.

إِنَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّمۡعِ لَمَعۡزُولُونَ ٢١٢

**213.** Mpe kobondela nzambe mosusu te elongo na Allah, noki te okozuama o kati ya bato ya etumbu.

فَلَا تَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَكُونَ مِنَ ٱلۡمُعَذَّبِينَ ٢١٣

**214.** Mpe kebisa libota nayo ya pene.

وَأَنذِرۡ عَشِيرَتَكَ ٱلۡأَقۡرَبِينَ ٢١٤

**215.** Mpe kitisa mapeka nayo (zala malamu) mpona bandimi oyo bazali kolanda yo.

وَٱخۡفِضۡ جَنَاحَكَ لِمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢١٥

**216.** Mpe soki baboyi kotosa yo, loba na bango ete: Ya sôló ngai na nazali mosika na maye bozali kosala.

فَإِنۡ عَصَوۡكَ فَقُلۡ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تَعۡمَلُونَ ٢١٦

**217.** Mpe mipesa epai ya oyo azali na bokasi atonda mawa.

وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱلۡعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ٢١٧

**218.** Oyo amonaka yo tango otelemaka,

ٱلَّذِي يَرَىٰكَ حِينَ تَقُومُ ٢١٨

**219.** Mpe (amonaka) yo tango ogumbamaka.

وَتَقَلُّبَكَ فِي ٱلسَّٰجِدِينَ ﴿٢١٩﴾

**220.** Ya sôló, ye azali moyoki mpe moyebi.

إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ﴿٢٢٠﴾

**221.** Boye nayebisa bino epai ya nani basatana bazali kokita?

هَلۡ أُنَبِّئُكُمۡ عَلَىٰ مَن تَنَزَّلُ ٱلشَّيَٰطِينُ ﴿٢٢١﴾

**222.** Bazali kokita epai ya bato ya lokuta basumuki.

تَنَزَّلُ عَلَىٰ كُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٖ ﴿٢٢٢﴾

**223.** Batiyaka matoyi kasi ebele na bango bazali bakosi.

يُلۡقُونَ ٱلسَّمۡعَ وَأَكۡثَرُهُمۡ كَٰذِبُونَ ﴿٢٢٣﴾

**224.** Kasi epai ya bato ya masese (masapo), elandaka bango sé baye babunga.

وَٱلشُّعَرَآءُ يَتَّبِعُهُمُ ٱلۡغَاوُۥنَ ﴿٢٢٤﴾

**225.** Boye omoni te ete bazali kolekaleka kati kati ya ba ngomba (mibale?)

أَلَمۡ تَرَ أَنَّهُمۡ فِي كُلِّ وَادٖ يَهِيمُونَ ﴿٢٢٥﴾

**226.** Mpe ya sôló, bango balobaka maye basalaka te,

وَأَنَّهُمۡ يَقُولُونَ مَا لَا يَفۡعَلُونَ ﴿٢٢٦﴾

**227.** Longola sé baye bandimi mpe bazali kosala misala ya malamu, mpe bazali kokumisa Allah mingi, mpe bamisalisi na kopamela mabe ya babubi, kasi babubi bakoyebaka kala mingi te ba nani ekobebela bango.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَذَكَرُواْ ٱللَّهَ كَثِيرٗا وَٱنتَصَرُواْ مِنۢ بَعۡدِ مَا ظُلِمُواْۗ وَسَيَعۡلَمُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ أَيَّ مُنقَلَبٖ يَنقَلِبُونَ ﴿٢٢٧﴾

## SURATU 27 - AN-NAML
*(BA NSOMBE)*




93 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Twâ sîn,[1] oyo ezali mikapo mia kurani, mpe buku wa polele.

طسٓۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡقُرۡءَانِ وَكِتَابٖ
مُّبِينٍ ١

2. (Ezali) na bokambami mpe kopesa sango elamu epai ya bandimi.

هُدٗى وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٢

3. Baye bazali kotelemisa losambo mpe kobimisa zakat[2], mpe bazali na tembe te na mokolo mwa suka.

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ
وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ يُوقِنُونَ ٣

4. Ya sôló, baye bazali kondima na mokolo ya suka te, totieli misala na bango ya mabe bonzenga, mpe batikali na yango na koyimayima mpe kozanga bososoli.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ زَيَّنَّا لَهُمۡ
أَعۡمَٰلَهُمۡ فَهُمۡ يَعۡمَهُونَ ٤

5. Bango wana nde bakozala na etumbu ya mabe, mpe o mokolo ya suka bakozala bazangi mpenza.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَهُمۡ سُوٓءُ ٱلۡعَذَابِ وَهُمۡ
فِي ٱلۡأٓخِرَةِ هُمُ ٱلۡأَخۡسَرُونَ ٥

6. Mpe ya sôló, ozali koyamba kurani oyo kowuta epai ya oyo azali na bwanya atonda mayele.

وَإِنَّكَ لَتُلَقَّى ٱلۡقُرۡءَانَ مِن لَّدُنۡ حَكِيمٍ
عَلِيمٍ ٦

7. (Kanisa) tango Mûssa alobaki na libota lia ye: Ya sôló, ngai namoni móto, nakoyela bino sango okati na yango to nakoyela bino koni ya moto mpo été bomiyotola.

إِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِأَهۡلِهِۦٓ إِنِّيٓ ءَانَسۡتُ نَارٗا
سَـَٔاتِيكُم مِّنۡهَا بِخَبَرٍ أَوۡ ءَاتِيكُم
بِشِهَابٖ قَبَسٖ لَّعَلَّكُمۡ تَصۡطَلُونَ ٧

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.
2 **Zakat**: Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

**8.** Mpe tango akomaki ayoki mongongo ebengi été: Apambolami moto oyo atelemi o kati ya móto, ndenge moko mpe baye bazali zinga zinga na yango. Nkembo na Allah Nkolo ya mokili. (atonda bokasi mpe bwanya).

فَلَمَّا جَآءَهَا نُودِيَ أَنۢ بُورِكَ مَن فِي
ٱلنَّارِ وَمَنۡ حَوۡلَهَا وَسُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ
ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨

**9.** Eh Mûssa! Ezali ya sôló, ngai Allah oyo nazali na nguya na ntonda bwanya.

يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّهُۥٓ أَنَا ٱللَّهُ ٱلۡعَزِيزُ
ٱلۡحَكِيمُ ٩

**10.** Mpe bwaka lingenda nayo, mpe tango amoni yango ekomi kongoluma lokola nyoka, apesi mokongo abaluki, eh Mûssa! Kobanga te epai na ngai batindami babangaka te.

وَأَلۡقِ عَصَاكَۚ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهۡتَزُّ
كَأَنَّهَا جَآنّٞ وَلَّىٰ مُدۡبِرٗا وَلَمۡ يُعَقِّبۡۚ
يَٰمُوسَىٰ لَا تَخَفۡ إِنِّي لَا يَخَافُ لَدَيَّ
ٱلۡمُرۡسَلُونَ ١٠

**11.** Longola sé oyo asali mbeba mpe sima abongisi yango. Ya sôló, nazali molimbisi na tonda mawa.

إِلَّا مَن ظَلَمَ ثُمَّ بَدَّلَ حُسۡنَۢا بَعۡدَ سُوٓءٖ
فَإِنِّي غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١١

**12.** Mpe kotisa loboko nayo na libenga nayo, ekobima pembe ekosala mpasi te, ezali moko ya bikamwiseli libua okende na yango epai ya falo na bato naye, mpo bazali ya sôló bato ya mabe mpenza.

وَأَدۡخِلۡ يَدَكَ فِي جَيۡبِكَ تَخۡرُجۡ بَيۡضَآءَ
مِنۡ غَيۡرِ سُوٓءٖۖ فِي تِسۡعِ ءَايَٰتٍ إِلَىٰ
فِرۡعَوۡنَ وَقَوۡمِهِۦٓۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمٗا
فَٰسِقِينَ ١٢

**13.** Mpe tango bilembo bia biso bikomelaki bango polele polele, balobi ete: Oyo ezali bonganga ya polele.

فَلَمَّا جَآءَتۡهُمۡ ءَايَٰتُنَا مُبۡصِرَةٗ قَالُواْ هَٰذَا
سِحۡرٞ مُّبِينٞ ١٣

**14.** Bawanganaki yango na motema mabe mpe na lolendo nzoka nde namitema na bango bazalaki na tembe te, kasi tala ndenge nini bato mabe basukaki.

وَجَحَدُوا۟ بِهَا وَٱسْتَيْقَنَتْهَآ أَنفُسُهُمْ
ظُلْمًا وَعُلُوًّا ۚ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَـٰقِبَةُ
ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿١٤﴾

**15.** Mpe tosilaki kopesa Dâwud na Suleyman boyebi, mpe bango mibale balobaki: Matondo na Allah oyo apesi biso ebele o kati ya bawumbu naye bandimi.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ وَسُلَيْمَـٰنَ عِلْمًا ۖ
وَقَالَا ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى فَضَّلَنَا عَلَىٰ
كَثِيرٍ مِّنْ عِبَادِهِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٥﴾

**16.** Mpe Suleyman akitanaki Dâwud, mpe alobaki: Eh bino bato! Totangisama monoko ya bandeke, mpe topesama biloko binso. Ya sôló, oyo ezali bolamu ya polele.

وَوَرِثَ سُلَيْمَـٰنُ دَاوُۥدَ ۖ وَقَالَ يَـٰٓأَيُّهَا
ٱلنَّاسُ عُلِّمْنَا مَنطِقَ ٱلطَّيْرِ وَأُوتِينَا
مِن كُلِّ شَىْءٍ ۖ إِنَّ هَـٰذَا لَهُوَ ٱلْفَضْلُ
ٱلْمُبِينُ ﴿١٦﴾

**17.** Mpe basangiseli Suleyman mapinga ya basoda naye ya badjini (bilima) na bato, mpe bandeke, batandanaki milongo milongo.

وَحُشِرَ لِسُلَيْمَـٰنَ جُنُودُهُۥ مِنَ ٱلْجِنِّ
وَٱلْإِنسِ وَٱلطَّيْرِ فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Kino bakomaki na bisika ya basombe bazali, sombe moko alobaki ete: Oh bino basombe! Bokota na bandako na bino noki te Suleyman na mapinga naye bakonyata bino mpe bakoyeba te.

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَوْا۟ عَلَىٰ وَادِ ٱلنَّمْلِ
قَالَتْ نَمْلَةٌ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّمْلُ ٱدْخُلُوا۟
مَسَـٰكِنَكُمْ لَا يَحْطِمَنَّكُمْ سُلَيْمَـٰنُ
وَجُنُودُهُۥ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Mpe (Suleyman) akatani na koseka tango ayokaki liloba ya sombe wana mpe asepeli na makambo na bango oyo basali mpe alobi: Oh Nkolo! Tika natondo yo botondi mpona bolamu nayo likolo na ngai na

فَتَبَسَّمَ ضَاحِكًا مِّن قَوْلِهَا وَقَالَ
رَبِّ أَوْزِعْنِىٓ أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ ٱلَّتِىٓ
أَنْعَمْتَ عَلَىَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَىَّ وَأَنْ أَعْمَلَ
صَـٰلِحًا تَرْضَىٰهُ وَأَدْخِلْنِى بِرَحْمَتِكَ فِى
عِبَادِكَ ٱلصَّـٰلِحِينَ ﴿١٩﴾

baboti na ngai mpe tika ete nasala mosala oyo ekosepelisa yo, mpe na ngolu nayo, kotisa ngai na mawa nayo okati ya lisanga ya bawumbu nayo ya malamu.

**20.** Mpe atalaki milongo ya bandeke alobi: Nazali komona hud-hud[1] te azali wapi? To azali elongo na baye bazalaki te?

وَتَفَقَّدَ ٱلطَّيۡرَ فَقَالَ مَالِيَ لَآ أَرَى
ٱلۡهُدۡهُدَ أَمۡ كَانَ مِنَ ٱلۡغَآئِبِينَ ٢٠

**21.** Nakopesa ye etumbu ya makasi mpenza to nakokata ye kingo, to ayela ngai eloko oyo ekoki kolongisa ye.

لَأُعَذِّبَنَّهُۥ عَذَابٗا شَدِيدًا أَوۡ لَأَاْذۡبَحَنَّهُۥٓ
أَوۡ لَيَأۡتِيَنِّي بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ٢١

**22.** Kasi awumelaki tango molayi te na kozonga, mpe alobaki na mokonzi ete: Nazui boyebi oyo ozali na yango te, mpe nayeli yo sango ya sôló, kowuta na mboka sabat[2].

فَمَكَثَ غَيۡرَ بَعِيدٖ فَقَالَ أَحَطتُ بِمَا
لَمۡ تُحِطۡ بِهِۦ وَجِئۡتُكَ مِن سَبَإِۭ بِنَبَإٖ
يَقِينٍ ٢٢

**23.** Nakuti mwasi moko azali kokonza bango, mpe makambo mazali kokambama naye, mpe azali na kiti ya bokonzi ya kitoko monene koleka.

إِنِّي وَجَدتُّ ٱمۡرَأَةٗ تَمۡلِكُهُمۡ وَأُوتِيَتۡ
مِن كُلِّ شَيۡءٖ وَلَهَا عَرۡشٌ عَظِيمٞ ٢٣

**24.** Nakuti ye na bato naye bazali kogumbamela moyi, na botiki Allah, mpe satana abongiseli bango misala, mpe abungisi bango nzela ya semba, mpe bakokambama te.

وَجَدتُّهَا وَقَوۡمَهَا يَسۡجُدُونَ لِلشَّمۡسِ
مِن دُونِ ٱللَّهِ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ
أَعۡمَٰلَهُمۡ فَصَدَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّبِيلِ فَهُمۡ لَا
يَهۡتَدُونَ ٢٤

---

1 **Hud-hud**: Lisumba.

2 **Sabat**: Ezali mboka moko na yemen.

**25.** Boye bakofukamela Allah te oyo abimisaka maye mabombami kati ya mapata na mabele, mpe ayebi maye bozali kobomba mpe maye bozali komonisa?

أَلَّا يَسْجُدُوا۟ لِلَّهِ ٱلَّذِى يُخْرِجُ ٱلْخَبْءَ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُخْفُونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Allah nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te kaka sé ye Nkolo ya ngwende ya bonene (ya bokonzi).

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ۩ ﴿٢٦﴾

**27.** (Suleyman) Alobi: Tokotala soki olobi bosôló to ozali kokosa.

۞ قَالَ سَنَنظُرُ أَصَدَقْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٢٧﴾

**28.** Kende kotikela bango mokanda mwa ngai moye, sima tika bango mpe otelema pembeni mpe tala lolenge nini bakoyanola.

ٱذْهَب بِّكِتَٰبِى هَٰذَا فَأَلْقِهْ إِلَيْهِمْ ثُمَّ تَوَلَّ عَنْهُمْ فَٱنظُرْ مَاذَا يَرْجِعُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Mokonzi ya mwasi alobi: Eh bankumu! Babwakeli ngai mokanda ya lokumu.

قَالَتْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَؤُا۟ إِنِّىٓ أُلْقِىَ إِلَىَّ كِتَٰبٌ كَرِيمٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Ya sôló, ewuti epai ya Suleyman. Mpe ya sôló yango ebandi na nkombo ya Allah wa boboto atonda ngolu.

إِنَّهُۥ مِن سُلَيْمَٰنَ وَإِنَّهُۥ بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٣٠﴾

**31.** Ete bosalela ngai lolendo te, mpe boya epai na ngai nakomisokia (kozala bamizilima).

أَلَّا تَعْلُوا۟ عَلَىَّ وَأْتُونِى مُسْلِمِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Alobi: Eh bankumu! Bopesa ngai toli mpona likambo liye, nakosala eloko te kino bokozala awa. (mpona toli)

قَالَتْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَؤُا۟ أَفْتُونِى فِىٓ أَمْرِى مَا كُنتُ قَاطِعَةً أَمْرًا حَتَّىٰ تَشْهَدُونِ ﴿٣٢﴾

**33.** Balobi: Tozali na bokasi mpe nguya ya kosakana te, liloba ya suka ezali epai nayo, tinda biso na oyo omoni.

قَالُواْ نَحۡنُ أُوْلُواْ قُوَّةٖ وَأُوْلُواْ بَأۡسٖ
شَدِيدٖ وَٱلۡأَمۡرُ إِلَيۡكِ فَٱنظُرِي مَاذَا
تَأۡمُرِينَ ٣٣

**34.** Alobi: Ya sôló, bakonzi soki bakoti na mboka babebisaka yango, na koboma mpe kosala mabe ebele, mpe bakomisaka bankumu na yango bato mpamba. Mpe lolenge wana nde basalaka.

قَالَتۡ إِنَّ ٱلۡمُلُوكَ إِذَا دَخَلُواْ قَرۡيَةً
أَفۡسَدُوهَا وَجَعَلُوٓاْ أَعِزَّةَ أَهۡلِهَآ أَذِلَّةٗۚ
وَكَذَٰلِكَ يَفۡعَلُونَ ٣٤

**35.** Mpe na yango ya sôló, ngai nazali kotindela bango likabo sikoyo, mpe na kotala eyano nini ekoyela ngai.

وَإِنِّي مُرۡسِلَةٌ إِلَيۡهِم بِهَدِيَّةٖ فَنَاظِرَةُۢ بِمَ
يَرۡجِعُ ٱلۡمُرۡسَلُونَ ٣٥

**36.** Mpe tango (bantoma to basali naye) bakomaki epai ya Suleyman na (libonza) alobi: Boye bolingi kosomba ngai na misolo? Kasi oyo Allah asilaki kopesa ngai ezali ebele mpe eleki likabo na bino oyo bozali kosepela na yango.

فَلَمَّا جَآءَ سُلَيۡمَٰنَ قَالَ أَتُمِدُّونَنِ بِمَالٖ
فَمَآ ءَاتَىٰنِۦَ ٱللَّهُ خَيۡرٞ مِّمَّآ ءَاتَىٰكُمۚ
بَلۡ أَنتُم بِهَدِيَّتِكُمۡ تَفۡرَحُونَ ٣٦

**37.** Zonga epai na bango, kasi tokoyela bango na basoda ya makasi baye bakotelema liboso na bango te mpe tokobimisa bango. Na yango mpe bakozanga lokumu mpe bakokitisama.

ٱرۡجِعۡ إِلَيۡهِمۡ فَلَنَأۡتِيَنَّهُم بِجُنُودٖ لَّا قِبَلَ
لَهُم بِهَا وَلَنُخۡرِجَنَّهُم مِّنۡهَآ أَذِلَّةٗ وَهُمۡ
صَٰغِرُونَ ٣٧

**38.** Alobaki ete: (Suleyman) oh bankumu na ngai! Nani akoyela ngai ngwende naye awa yambo ete baya epai nangaï na botosi bonso?

قَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَؤُاْ أَيُّكُمۡ يَأۡتِينِي
بِعَرۡشِهَا قَبۡلَ أَن يَأۡتُونِي مُسۡلِمِينَ ٣٨

**39.** If’rît[1] alobaki ete: Ngai nakoyela yo yango yambo ete otelema na esika nayo. Mpe ya sôló ngai nazali mpona yango makasi mpe bosembo.

قَالَ عِفْرِيتٌ مِّنَ ٱلْجِنِّ أَنَا۠ ءَاتِيكَ بِهِۦ
قَبْلَ أَن تَقُومَ مِن مَّقَامِكَ ۖ وَإِنِّى عَلَيْهِ
لَقَوِىٌّ أَمِينٌ ٣٩

**40.** (moto) moko azalaki na boyebi ya buku alobaki ete: Ngai nakoyela yo yango yambo ete obuka miso nayo. Mpe tango amonaki yango etelemi liboso naye, alobaki ete: (Suleyman) oyo ezali bolamu ya Nkolo na ngai, ameki ngai na yango soki nakotondo ye to nakozanga ye botondi, kasi oyo akotondo ayeba ete ezali mpona bolamu naye moko, mpe oyo akoboya kotondo, ya sôló, Nkolo na ngai atonda bomengo azali malamu.

قَالَ ٱلَّذِى عِندَهُۥ عِلْمٌ مِّنَ ٱلْكِتَٰبِ
أَنَا۠ ءَاتِيكَ بِهِۦ قَبْلَ أَن يَرْتَدَّ إِلَيْكَ
طَرْفُكَ ۚ فَلَمَّا رَءَاهُ مُسْتَقِرًّا عِندَهُۥ قَالَ
هَٰذَا مِن فَضْلِ رَبِّى لِيَبْلُوَنِىٓ ءَأَشْكُرُ
أَمْ أَكْفُرُ ۖ وَمَن شَكَرَ فَإِنَّمَا يَشْكُرُ
لِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ رَبِّى غَنِىٌّ
كَرِيمٌ ٤٠

**41.** Alobi (lisusu): Bozongisela ye kiti naye, totala soki akokambama, to akozala o kati ya ba’oyo bakambami te.

قَالَ نَكِّرُوا۟ لَهَا عَرْشَهَا نَنظُرْ أَتَهْتَدِىٓ
أَمْ تَكُونُ مِنَ ٱلَّذِينَ لَا يَهْتَدُونَ ٤١

**42.** Tango ayakaki balobaki naye ete (mokonzi mwasi wana): Boye oyo ngwende nayo te? Azongisaki ete ezali lokola yango! (Alobi Suleyman): Tozuaki boyebi liboso naye mpe tomisokie (tokomi bamizilima).

فَلَمَّا جَآءَتْ قِيلَ أَهَٰكَذَا عَرْشُكِ ۖ
قَالَتْ كَأَنَّهُۥ هُوَ ۚ وَأُوتِينَا ٱلْعِلْمَ مِن
قَبْلِهَا وَكُنَّا مُسْلِمِينَ ٤٢

---

1 **If’rît**: Ezali kombo ya elima moko ya makasi nakati ya bilima oyo bazalaki na nsé ya mitindo ya Suleyman.

وَصَدَّهَا مَا كَانَت تَّعْبُدُ مِن دُونِ ٱللَّهِ ۖ
إِنَّهَا كَانَتْ مِن قَوْمٍ كَٰفِرِينَ ﴿٤٣﴾

**43.** Kasi oyo azalaki kobondela na botiki Allah, nde epekisaki ye kasi azalaki sôló o kati ya bapengwi.

قِيلَ لَهَا ٱدْخُلِى ٱلصَّرْحَ ۖ فَلَمَّا رَأَتْهُ
حَسِبَتْهُ لُجَّةً وَكَشَفَتْ عَن سَاقَيْهَا ۚ
قَالَ إِنَّهُۥ صَرْحٌ مُّمَرَّدٌ مِّن قَوَارِيرَ ۗ
قَالَتْ رَبِّ إِنِّى ظَلَمْتُ نَفْسِى
وَأَسْلَمْتُ مَعَ سُلَيْمَٰنَ لِلَّهِ رَبِّ
ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٤﴾

**44.** Mpe balobaki naye: Kota na ndako, mpe tango amonaki yango lokola mayi ya mozindo, amonaki makolo naye ebimi na elilingi, (Suleyman) alobi naye: Oyo ezali ndako esalami na milangi ya talo,: (Mwasi mokonzi!) alobaki ete: Nkolo, ya sôló namibubaki ngai moko, na yango namisoki elongo na Suleyman epai ya Allah Nkolo ya mokili mobimba.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَٰلِحًا
أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ فَإِذَا هُمْ فَرِيقَانِ
يَخْتَصِمُونَ ﴿٤٥﴾

**45.** Mpe ya sôló, totindaki epai ya Thamûd, ndeko wa bango Swâlih ete (ayebisa bango): Bobondela Allah, kasi bakabwanaki na biteni mibale na kosuana.

قَالَ يَٰقَوْمِ لِمَ تَسْتَعْجِلُونَ بِٱلسَّيِّئَةِ
قَبْلَ ٱلْحَسَنَةِ ۖ لَوْلَا تَسْتَغْفِرُونَ ٱللَّهَ
لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٤٦﴾

**46.** Alobi: Oh bato na ngai! Mpona nini bozali kowelisa kosala mabe mpe botiki kosala bolamu? Soki ata bosengaki bolimbisi epai ya Allah, tango mosusu bokoyambema na ngolu naye?

قَالُوا۟ ٱطَّيَّرْنَا بِكَ وَبِمَن مَّعَكَ ۚ قَالَ
طَٰٓئِرُكُمْ عِندَ ٱللَّهِ ۖ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ
تُفْتَنُونَ ﴿٤٧﴾

**47.** Balobi ete: Tozali komona mpona baye bazali nayo mabe mpona biso, azongiseli bango ete: Likambo na bino litali sé Allah. Kasi bino bokwei nde okati ya komekama.

**48.** Mpe okati ya mboka ezalaki na lisanga ya bato libua bazalaki kotia mobulu likolo ya mabele, bazalaki kosala bolamu ata moke te.

وَكَانَ فِي ٱلۡمَدِينَةِ تِسۡعَةُ رَهۡطٖ يُفۡسِدُونَ
فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا يُصۡلِحُونَ ٤٨

**49.** Balobaki ete: Tolapa na Allah ete tokosala ye na libota naye mabe na butu, na sima tokoloba na moto oyo atelemi mpona kosenga makila naye ete: Biso toyebi moto abomi libota naye te. Mpe ya sôló, tozali bosembo.

قَالُواْ تَقَاسَمُواْ بِٱللَّهِ لَنُبَيِّتَنَّهُۥ وَأَهۡلَهُۥ
ثُمَّ لَنَقُولَنَّ لِوَلِيِّهِۦ مَا شَهِدۡنَا مَهۡلِكَ
أَهۡلِهِۦ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ٤٩

**50.** Mpe basali likita ya mabe, mpe tosalelaki bango lokola, kasi bazalaki koyeba te.

وَمَكَرُواْ مَكۡرٗا وَمَكَرۡنَا مَكۡرٗا وَهُمۡ لَا
يَشۡعُرُونَ ٥٠

**51.** Tala lifuta ya mwango na bango basalaki mpe tobomaki bango na baye banso bazalaki elongo na bango.

فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ مَكۡرِهِمۡ أَنَّا
دَمَّرۡنَٰهُمۡ وَقَوۡمَهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٥١

**52.** Mpe tala bandako na bango, bitikali polele mpona bobubi bwa bango. Wana ezali sôló elembo mpo bato bakoka koyeba.

فَتِلۡكَ بُيُوتُهُمۡ خَاوِيَةَۢ بِمَا ظَلَمُوٓاْۚ إِنَّ
فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٥٢

**53.** Mpe tolongisaki baye bandimaki mpe bazalaki kobanga.

وَأَنجَيۡنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَكَانُواْ يَتَّقُونَ ٥٣

**54.** Mpe Loth tango ayebisaki na bato naye ete: Bozali kosala mabe (kokutana mibali na mibali na nzela ya sima) mpe bozali komona?

وَلُوطًا إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِۦٓ أَتَأۡتُونَ ٱلۡفَٰحِشَةَ
وَأَنتُمۡ تُبۡصِرُونَ ٥٤

**55.** Ya sôló, bino bozali koyela mibali na sima, botiki basi baye bakokokisela bino mposa. Kasi bozali na boyebi te.

أَئِنَّكُمۡ لَتَأۡتُونَ ٱلرِّجَالَ شَهۡوَةٗ مِّن
دُونِ ٱلنِّسَآءِۚ بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٞ تَجۡهَلُونَ ٥٥

**56.** Eyano ya bato naye ezalaki ete: Bobimisa libota lia Loth na mboka na bino, ya sôló, bango bazali bato balingaka sé komipetola.

**57.** Mpe tolongisaki ye na libota lia ye, longola sé mwasi naye, totiyaki ye kati ya baye tobomaki.

**58.** Mpe tobetiselaki bango mbula (ya mabanga), mpe mbula nini ya mabe ya lolenge wana mpona baye bakebisamaki!.

**59.** Loba: Matondo na Allah, mpe kimia ezala likolo ya bawumbu naye oyo baponami na (bolamu), boye Allah nde azali malamu to banzambe oyo bazali kosangisa naye nde baleki malamu?.

**60.** Ezali ye te nde akela likolo na mabele mpe azali kokitisela bino mbula kowuta na likolo, mpe tobimiseli bino bilanga na milona ya kitoko? Bozalaki na makoki moko te ya kokolisa banzete na yango, boye ezali na nzambe mosusu elongo na Allah? Kasi bazali nde bato ya kokokisa Allah na eloko.

**61.** Ezali ye te nde atandi mabele mpona kofanda? Mpe atiolisi mingala okati na yango? Mpe apiki bangomba likolo na yango? Mpe akaboli bibale mibale ete bikutana te? Boye ezali na

۞ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓاْ
أَخْرِجُوٓاْ ءَالَ لُوطٍ مِّن قَرْيَتِكُمْۖ إِنَّهُمْ
أُنَاسٌ يَتَطَهَّرُونَ ٥٦
فَأَنجَيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ قَدَّرْنَٰهَا
مِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ٥٧
وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًاۖ فَسَآءَ مَطَرُ
ٱلْمُنذَرِينَ ٥٨
قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ وَسَلَٰمٌ عَلَىٰ عِبَادِهِ ٱلَّذِينَ
ٱصْطَفَىٰٓۗ ءَآللَّهُ خَيْرٌ أَمَّا يُشْرِكُونَ ٥٩
أَمَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَأَنزَلَ
لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَنۢبَتْنَا بِهِۦ
حَدَآئِقَ ذَاتَ بَهْجَةٍ مَّا كَانَ لَكُمْ أَن
تُنۢبِتُواْ شَجَرَهَآۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِۚ بَلْ هُمْ
قَوْمٌ يَعْدِلُونَ ٦٠
أَمَّن جَعَلَ ٱلْأَرْضَ قَرَارًا وَجَعَلَ
خِلَٰلَهَآ أَنْهَٰرًا وَجَعَلَ لَهَا رَوَٰسِىَ وَجَعَلَ
بَيْنَ ٱلْبَحْرَيْنِ حَاجِزًاۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِۚ
بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٦١

nzambe mosusu elongo na Allah? Kasi ebele na bango bazali koyeba te.

62. Ezali ye te nde oyo azali koyanola moleli tango abeleli ye, mpe alongoli ye mpasi mpe azali kokitanisa bino na mabele? Boye ezali na nzambe mosusu elongo na Allah? Moke nde bozali kokanisa.

أَمَّن يُجِيبُ ٱلۡمُضۡطَرَّ إِذَا دَعَاهُ
وَيَكۡشِفُ ٱلسُّوٓءَ وَيَجۡعَلُكُمۡ
خُلَفَآءَ ٱلۡأَرۡضِۗ أَءِلَٰهٞ مَّعَ ٱللَّهِۚ قَلِيلٗا مَّا
تَذَكَّرُونَ ٦٢

63. Ezali ye te nde azali kokamba bino na molili ya mokili mpe molili ya ebale? Mpe nani azali kotindaka mopepe lokola sango ya malamu na ngolu naye? Boye ezali na nzambe mosusu elongo na Allah? Allah azali likolo koleka maye bazali kosangisa na yango.

أَمَّن يَهۡدِيكُمۡ فِي ظُلُمَٰتِ ٱلۡبَرِّ
وَٱلۡبَحۡرِ وَمَن يُرۡسِلُ ٱلرِّيَٰحَ بُشۡرَۢا بَيۡنَ
يَدَيۡ رَحۡمَتِهِۦٓۗ أَءِلَٰهٞ مَّعَ ٱللَّهِۚ تَعَٰلَى ٱللَّهُ
عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٦٣

64. Ezali ye te oyo abandaka bokeli sima azongeli yango? Mpe nani azali koleisa bino kowuta na likolo mpe na mabele? Boye ezali na nzambe mosusu elongo na Allah? Loba: Bopesa bilembetele bia bino soki bozali na bosôló.

أَمَّن يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ وَمَن
يَرۡزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِۗ
أَءِلَٰهٞ مَّعَ ٱللَّهِۚ قُلۡ هَاتُواْ بُرۡهَٰنَكُمۡ إِن
كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٦٤

65. Loba: Moko te ayebi maye mabombami kati ya likolo na mabele, ezali sé Allah. Mpe bakoyebaka mokolo bakosekwisamaka te.

قُل لَّا يَعۡلَمُ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ
ٱلۡغَيۡبَ إِلَّا ٱللَّهُۚ وَمَا يَشۡعُرُونَ أَيَّانَ
يُبۡعَثُونَ ٦٥

66. Kasi boyebi bwa bango na mokolo ya suka, mpe bazali na tembe mpona yango, to bazali komona yango te.

بَلِ ٱدَّٰرَكَ عِلۡمُهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِۚ بَلۡ هُمۡ فِي
شَكّٖ مِّنۡهَاۖ بَلۡ هُم مِّنۡهَا عَمُونَ ٦٦

**67.** Mpe bapengwi balobi: Boye tango biso na batata na biso tokokomaka putulu, tokosekwisamaka lisusu (kowuta na malita)?

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَءِذَا كُنَّا تُرَٰبٗا
وَءَابَآؤُنَآ أَئِنَّا لَمُخۡرَجُونَ ٦٧

**68.** Tosilaki kopesama elaka biso na batata na biso mpona oyo liboso, kasi ezali sé masapo ya bankoko ya kala.

لَقَدۡ وُعِدۡنَا هَٰذَا نَحۡنُ وَءَابَآؤُنَا مِن
قَبۡلُ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٦٨

**69.** Loba: Botambola na mokili, botala lolenge kani oyo esukelaka batomboki.

قُلۡ سِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ
كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٦٩

**70.** Kozala na mawa na bango te, mpe koyoka mpasi te mpona mwango na bango bazali kosala.

وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ وَلَا تَكُن فِي ضَيۡقٖ
مِّمَّا يَمۡكُرُونَ ٧٠

**71.** Mpe bazali koloba: Elaka yango ekozalaka tango nini, soki bozali koloba bosôló.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ٧١

**72.** Loba: Tango mosusu oyo bozali koluka, ekokomelaka bino na makolo na bino.

قُلۡ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ رَدِفَ لَكُم
بَعۡضُ ٱلَّذِي تَسۡتَعۡجِلُونَ ٧٢

**73.** Mpe ya sôló, Nkolo nayo atonda bolamu likolo ya bato, kasi ebele ya bato bazali kotondo te.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو فَضۡلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ
وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَشۡكُرُونَ ٧٣

**74.** Mpe Nkolo wayo ayebi sôló maye bazali kobomba o mitema mia bango, mpe maye bazali komonisa polele.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَعۡلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمۡ
وَمَا يُعۡلِنُونَ ٧٤

**75.** Mpe eloko moko te ebombami o kati ya likolo na mabele sé ekomama o kati ya buku ya polele.

وَمَا مِنۡ غَآئِبَةٖ فِي ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ إِلَّا
فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٍ ٧٥

**76.** Ya sôló, kurani oyo ezali kolobela bana ya isalayele mpona ebele ya maye bazali kokabwana na yango.

إِنَّ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ يَقُصُّ عَلَىٰ بَنِيٓ
إِسۡرَٰٓءِيلَ أَكۡثَرَ ٱلَّذِي هُمۡ فِيهِ
يَخۡتَلِفُونَ ٧٦

**77.** Mpe ya sôló, yango ezali bokambi mpe ngolu mpona bandimi.

وَإِنَّهُۥ لَهُدٗى وَرَحۡمَةٞ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٧٧

**78.** Ya sôló, Nkolo wayo akokataka o kati kati na bango na mibeko mia ye. Mpe azali wa bokasi atonda boyebi.

إِنَّ رَبَّكَ يَقۡضِي بَيۡنَهُم بِحُكۡمِهِۦۚ وَهُوَ
ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡعَلِيمُ ٧٨

**79.** Mpe mipesa epai ya Allah. Ya sôló, ozali na bosembo ya polele.

فَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۖ إِنَّكَ عَلَى ٱلۡحَقِّ
ٱلۡمُبِينِ ٧٩

**80.** Ya sôló, yo ozali na bokoki ya koyokisa bawei te, mpe koyokisa baye bakufa matoyi te, tango bakimi bapesi mokongo.

إِنَّكَ لَا تُسۡمِعُ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَلَا تُسۡمِعُ ٱلصُّمَّ
ٱلدُّعَآءَ إِذَا وَلَّوۡاْ مُدۡبِرِينَ ٨٠

**81.** Mpe ozali na bokoki ya kokamba bakufi miso te soki babungi, kasi okoki sé koyoka baye bandimi na mikapo mia biso mpe bazali batosi (bamizilima).

وَمَآ أَنتَ بِهَٰدِي ٱلۡعُمۡيِ عَن ضَلَٰلَتِهِمۡۖ
إِن تُسۡمِعُ إِلَّا مَن يُؤۡمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُم
مُّسۡلِمُونَ ٨١

**82.** Mpe tango liloba likokwelaka bango, tokobimisela bango nyama o kati na mabele oyo akolobela bango. Ya sôló, bato bazalaki kondimela bilembo bia biso te.

۞ وَإِذَا وَقَعَ ٱلۡقَوۡلُ عَلَيۡهِمۡ أَخۡرَجۡنَا
لَهُمۡ دَآبَّةٗ مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ تُكَلِّمُهُمۡ أَنَّ
ٱلنَّاسَ كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا لَا يُوقِنُونَ ٨٢

**83.** Mpe mokolo moye tokosangisaka na umma[1] nionso bato ebele, baye baboyaki kondima na bilembo bia biso, banso bakotelema na milongo.

وَيَوۡمَ نَحۡشُرُ مِن كُلِّ أُمَّةٖ فَوۡجٗا مِّمَّن
يُكَذِّبُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُمۡ يُوزَعُونَ ٨٣

1 **Umma**: Awa elakisi: Lisanga ya bato. Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 128.

**84.** Kino tango bakokoma, (Allah) akolobaka: Boye boboyaki kondimela bilembo bia ngai, mpe botiki kokangama na yango mpe bozali koyeba, to bozalaki kosala nini?

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُو قَالَ أَكَذَّبْتُم بِـَٔايَٰتِى
وَلَمْ تُحِيطُوا۟ بِهَا عِلْمًا أَمَّاذَا كُنتُمْ
تَعْمَلُونَ ﴿٨٤﴾

**85.** Mpe liloba likokweyaka likolo lia bango mpona bobubi bwa bango, mpe bakokoka koloba eleko te.

وَوَقَعَ ٱلْقَوْلُ عَلَيْهِم بِمَا ظَلَمُوا۟ فَهُمْ لَا
يَنطِقُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Bazali komona te, boye ya sôló, totiyaki butu mpo bazua bopemi, mpe mokolo mpona komona. Ya sôló, wana ezali bilembo mpona bandimi.

أَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا جَعَلْنَا ٱلَّيْلَ لِيَسْكُنُوا۟ فِيهِ
وَٱلنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ
لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** Mpe mokolo moye kelelo ekobetama (kofula mondule to kelelo ya suka mpona kosekwisa bato), baye banso bazali o likolo mpe na nsé, bakosutuka na kobanga (liwa,) longola sé ba oyo ye moko Allah akobatela. Mpe banso bakoya epai naye na komikitisa nyoso.

وَيَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ فَفَزِعَ مَن فِى
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ إِلَّا مَن شَآءَ
ٱللَّهُ ۚ وَكُلٌّ أَتَوْهُ دَٰخِرِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Mpe okomona bangomba okanisi ete yango ezali makasi, kasi yango ekomi kotambola lokola londende na likolo, wana ezali mosala ya Allah oyo abongisa lolenge ya biloko binso. Ya sôló, ye azali na sango ya maye bozali kosala.

وَتَرَى ٱلْجِبَالَ تَحْسَبُهَا جَامِدَةً وَهِىَ
تَمُرُّ مَرَّ ٱلسَّحَابِ ۚ صُنْعَ ٱللَّهِ ٱلَّذِىٓ
أَتْقَنَ كُلَّ شَىْءٍ ۚ إِنَّهُۥ خَبِيرٌۢ بِمَا
تَفْعَلُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Oyo akoyaka na bolamu moko, akozalaka na bolamu koleka wana. Mpe mokolo wana bakozala mosika na bobangi.

مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيۡرٞ مِّنۡهَا
وَهُم مِّن فَزَعٖ يَوۡمَئِذٍ ءَامِنُونَ ٨٩

**90.** Mpe oyo akoya na mabe, bakobwakama na móto na bilongi na bango. Boye bokofutama te sé engebene na maye bozalaki kosala.

وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَكُبَّتۡ وُجُوهُهُمۡ
فِي ٱلنَّارِ هَلۡ تُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كُنتُمۡ
تَعۡمَلُونَ ٩٠

**91.** Ya sôló, natindamaki mpo ete Nabondela Nkolo ya mboka oyo (makkah) esanto, mpe biloko binso bizali yaye, mpe lisusu natindamaki ete nazala okati ya baye bazali na komisokia.

إِنَّمَآ أُمِرۡتُ أَنۡ أَعۡبُدَ رَبَّ هَٰذِهِ ٱلۡبَلۡدَةِ
ٱلَّذِي حَرَّمَهَا وَلَهُۥ كُلُّ شَيۡءٖۖ وَأُمِرۡتُ
أَنۡ أَكُونَ مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٩١

**92.** Mpe natanga kurani, oyo akomikamba ezali mpona ye moko, mpe oyo akomibungisa, loba: Ya sôló, nazali sé moko kati ya bakebisi.

وَأَنۡ أَتۡلُوَاْ ٱلۡقُرۡءَانَۖ فَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ فَإِنَّمَا
يَهۡتَدِي لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن ضَلَّ فَقُلۡ إِنَّمَآ
أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُنذِرِينَ ٩٢

**93.** Mpe loba: Matondo ezali ya Allah, akolakisa bino bilembo bia ye, mpe bokoyeba yango. Mpe Nkolo wayo azangaka koyeba te maye bozali kosala.

وَقُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ سَيُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ
فَتَعۡرِفُونَهَاۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا
تَعۡمَلُونَ ٩٣

## SURATU 28 - AL-QASAS
*(MASAPO)*




88 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Twâ, sîn, mîm.[1]
2. Oyo ezali mikapo ya buku ya polele.
3. Tozali kobetela yo nsango ya Mûssa na falo. Ya sôló, mpona bato bandima.
4. Ya sôló, falo amimonisaki na lolendo kolekisa ndelo na mokili, mpe azalaki kokabola bato naye mpona kolembisa bango, azalaki koboma bana mibali mpe azalaki kotika basi na bango. Ya sôló, azalaki okati ya bato mabe.
5. Kasi tolingi kosalisa baye bazalaki motawu okati na mabele mpe totiya bango bakambi, mpe totiya bango bakitani.
6. Mpe tobakisela bango bokasi o kati na mabele, mpe tomonisa falo na Hâmân na basoda na bango mibale, kati na bango maye bazalaki kobanga.

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

طسٓمٓ ١
تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢
نَتۡلُواْ عَلَيۡكَ مِن نَّبَإِ مُوسَىٰ وَفِرۡعَوۡنَ
بِٱلۡحَقِّ لِقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٣
إِنَّ فِرۡعَوۡنَ عَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَجَعَلَ
أَهۡلَهَا شِيَعٗا يَسۡتَضۡعِفُ طَآئِفَةٗ مِّنۡهُمۡ
يُذَبِّحُ أَبۡنَآءَهُمۡ وَيَسۡتَحۡيِۦ نِسَآءَهُمۡۚ إِنَّهُۥ
كَانَ مِنَ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٤
وَنُرِيدُ أَن نَّمُنَّ عَلَى ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ
فِي ٱلۡأَرۡضِ وَنَجۡعَلَهُمۡ أَئِمَّةٗ وَنَجۡعَلَهُمُ
ٱلۡوَٰرِثِينَ ٥
وَنُمَكِّنَ لَهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَنُرِيَ
فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ وَجُنُودَهُمَا مِنۡهُم مَّا
كَانُواْ يَحۡذَرُونَ ٦

وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰٓ أُمِّ مُوسَىٰٓ أَنۡ أَرۡضِعِيهِۖ فَإِذَا
خِفۡتِ عَلَيۡهِ فَأَلۡقِيهِ فِي ٱلۡيَمِّ وَلَا تَخَافِي
وَلَا تَحۡزَنِيٓۖ إِنَّا رَآدُّوهُ إِلَيۡكِ وَجَاعِلُوهُ
مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٧

**7.** Mpe toyebisaki na mama ya Mûssa ete: Melisa ye, mpe soki okobanga mpona ye, bwaka ye na mayi, kasi koyimayima te mpe kolenga te, ya sôló, tokozongisa ye epai nayo. Mpe tokotia ye azala okati ya batindami.

فَٱلۡتَقَطَهُۥٓ ءَالُ فِرۡعَوۡنَ لِيَكُونَ لَهُمۡ
عَدُوّٗا وَحَزَنًاۗ إِنَّ فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ
وَجُنُودَهُمَا كَانُواْ خَٰطِـِٔينَ ٨

**8.** Mpe bato ya falo bayambaki ye, mpo ete azala monguna na bango mpe oyo akomemela bango mpasi. Ya sôló, falo na Hâmân na mapinga na bango bazalaki bato mabe.

وَقَالَتِ ٱمۡرَأَتُ فِرۡعَوۡنَ قُرَّتُ عَيۡنٖ لِّي
وَلَكَۖ لَا تَقۡتُلُوهُ عَسَىٰٓ أَن يَنفَعَنَآ أَوۡ
نَتَّخِذَهُۥ وَلَدٗا وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٩

**9.** Mpe mwasi ya falo alobaki ete: (na mobali naye) oyo azali esengo ya liso na ngai mpe esengo ya liso nayo. Boboma ye te, akoki kosalisa biso ndele to mpe tokokomisa ye mwana na biso, mpe bazalaki koyeba te.

وَأَصۡبَحَ فُؤَادُ أُمِّ مُوسَىٰ فَٰرِغًاۖ إِن كَادَتۡ
لَتُبۡدِي بِهِۦ لَوۡلَآ أَن رَّبَطۡنَا عَلَىٰ قَلۡبِهَا
لِتَكُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٠

**10.** Mpe motema ya mama ya Mûssa ekitaki, na ntina ete ekokaki kobimisa nyoso oyo ezalaki na kati, soki biso te nde motema naye molendaki te, mpe mbele azangaki kozala na kondima.

وَقَالَتۡ لِأُخۡتِهِۦ قُصِّيهِۖ فَبَصُرَتۡ بِهِۦ
عَن جُنُبٖ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ١١

**11.** Alobi na ndeko waye ya mwasi: Landa ye, azali komona ye na mosika, kasi bango bayebi ye te.

۞ وَحَرَّمۡنَا عَلَيۡهِ ٱلۡمَرَاضِعَ مِن قَبۡلُ
فَقَالَتۡ هَلۡ أَدُلُّكُمۡ عَلَىٰٓ

**12.** Mpe topekisaki ye mabele ya bato mosusu, mpe ndeko naye ya mwasi alobaki na bango ete:

أَهۡلِ بَيۡتٖ يَكۡفُلُونَهُۥ لَكُمۡ وَهُمۡ لَهُۥ
نَٰصِحُونَ ١٢

Bolingi nalakisa bino libota moko ekobokolo ye malamu mpona bino? Bakozala naye malamu penza.

فَرَدَدۡنَٰهُ إِلَىٰٓ أُمِّهِۦ كَيۡ تَقَرَّ عَيۡنُهَا وَلَا
تَحۡزَنَ وَلِتَعۡلَمَ أَنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ
وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ١٣

**13.** Mpe tozongisaki ye epai ya mama wa ye, mpo asepela mpe amiyoka mpasi te, mpe mpo ayeba ete elaka ya Allah ezalaka sôló. Kasi ebele na bango bazali koyeba te.

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَٱسۡتَوَىٰٓ ءَاتَيۡنَٰهُ
حُكۡمٗا وَعِلۡمٗاۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي
ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٤

**14.** Mpe tango akolaki mpe akomaki mayele, topesaki ye bwana mpe boyebi. Mpe lolenge wana nde tofutaka babongisi.

وَدَخَلَ ٱلۡمَدِينَةَ عَلَىٰ حِينِ غَفۡلَةٖ مِّنۡ
أَهۡلِهَا فَوَجَدَ فِيهَا رَجُلَيۡنِ يَقۡتَتِلَانِ
هَٰذَا مِن شِيعَتِهِۦ وَهَٰذَا مِنۡ عَدُوِّهِۦۖ
فَٱسۡتَغَٰثَهُ ٱلَّذِي مِن شِيعَتِهِۦ عَلَى ٱلَّذِي
مِنۡ عَدُوِّهِۦ فَوَكَزَهُۥ مُوسَىٰ فَقَضَىٰ
عَلَيۡهِۖ قَالَ هَٰذَا مِنۡ عَمَلِ ٱلشَّيۡطَٰنِۖ
إِنَّهُۥ عَدُوّٞ مُّضِلّٞ مُّبِينٞ ١٥

**15.** Mpe akotaki na mboka na tango oyo bato bazali na bokebi te, mpe akuti mibali mibale bazali kobunda, mobali moko azalaki moto ya libota naye, mosusu monguna naye. Mobali oyo azalaki ekolo moko naye asengi lisungi, mpe Mûssa abeti monguna akwei mpe akufi, alobi: Oyo ezali moko ya misala ya satana. Mpo ya sôló, ye azali monguna mpe mobungisi polele.

قَالَ رَبِّ إِنِّي ظَلَمۡتُ نَفۡسِي فَٱغۡفِرۡ لِي
فَغَفَرَ لَهُۥٓۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ١٦

**16.** Alobi: Nkolo, namisali mabe ngai moko, limbisa ngai, mpe alimbisi ye. Ya sôló, ye nde molimbisi atonda ngolu.

قَالَ رَبِّ بِمَآ أَنۡعَمۡتَ عَلَيَّ فَلَنۡ أَكُونَ
ظَهِيرٗا لِّلۡمُجۡرِمِينَ ١٧

**17.** Alobi: Nkolo! Na bolamu oyo opesaki ngai, nakosunga batomboki ata mokolo moko te.

**18.** Mpe sima ya mikolo mike mileki, Mûssa akotaki na mboka na kobanga mpe kotala epai na epai, kasi na mbalakaka akutani na mobali oyo asengaki ye lisalisi lobi azali kobelela ye lisusu ete asalisa ye, Mûssa alobi naye: Ya sôló, ozali motumoli ya polele.

فَأَصۡبَحَ فِي ٱلۡمَدِينَةِ خَآئِفٗا يَتَرَقَّبُ فَإِذَا
ٱلَّذِي ٱسۡتَنصَرَهُۥ بِٱلۡأَمۡسِ يَسۡتَصۡرِخُهُۥۚ
قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰٓ إِنَّكَ لَغَوِيّٞ مُّبِينٞ ١٨

**19.** Tango alingi kozua ye na makasi alobi: Oh Mûssa! Olingi koboma ngai ndenge obomaki moto lobi loleki? Olingi komitiya moto ya makasi awa na mokili, mpe olingi kozala o kati ya basali bolamu te.

فَلَمَّآ أَنۡ أَرَادَ أَن يَبۡطِشَ بِٱلَّذِي هُوَ عَدُوّٞ
لَّهُمَا قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ أَتُرِيدُ أَن تَقۡتُلَنِي كَمَا
قَتَلۡتَ نَفۡسَۢا بِٱلۡأَمۡسِۖ إِن تُرِيدُ إِلَّآ أَن
تَكُونَ جَبَّارٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا تُرِيدُ أَن
تَكُونَ مِنَ ٱلۡمُصۡلِحِينَ ١٩

**20.** Mpe mobali moko awuti na suka ya mboka azali kokima alobi: Eh Mûssa! Ya sôló, bankumu bazali kosala likita mpo baboma yo, bima (na mboka oyo), ya sôló nazali kopesa yo toli.

وَجَآءَ رَجُلٞ مِّنۡ أَقۡصَا ٱلۡمَدِينَةِ يَسۡعَىٰ
قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّ ٱلۡمَلَأَ يَأۡتَمِرُونَ
بِكَ لِيَقۡتُلُوكَ فَٱخۡرُجۡ إِنِّي لَكَ مِنَ
ٱلنَّٰصِحِينَ ٢٠

**21.** Abimaki wana na bobangi azali kotala bipai na bipai alobi: Nkolo longisa ngai na mabe ya babubi oyo.

فَخَرَجَ مِنۡهَا خَآئِفٗا يَتَرَقَّبُۖ قَالَ رَبِّ
نَجِّنِي مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢١

**22.** Mpe tango azali kokende o ngambu ya mad'yan alobi: Nazali kolikia na Nkolo wa ngai akamba ngai o nzela ya semba.

وَلَمَّا تَوَجَّهَ تِلۡقَآءَ مَدۡيَنَ قَالَ عَسَىٰ
رَبِّيٓ أَن يَهۡدِيَنِي سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ٢٢

**23.** Mpe tango akomaki na liziba ya mayi ya mad'yan, akuti bato batondi bazali komelisa (banyama

وَلَمَّا وَرَدَ مَآءَ مَدۡيَنَ وَجَدَ عَلَيۡهِ أُمَّةٗ
مِّنَ ٱلنَّاسِ يَسۡقُونَ وَوَجَدَ

na bango) mpe akuti basi mibale lokola bamivandisi pembeni, alobi (na bango): Bolingi nini? Balobi: Tokomelisa banyama te kino bango basilisa komelisa, mpe tata na biso akomi mokolo makasi.

مِن دُونِهِمُ ٱمۡرَأَتَيۡنِ تَذُودَانِۖ قَالَ مَا
خَطۡبُكُمَاۖ قَالَتَا لَا نَسۡقِي حَتَّىٰ يُصۡدِرَ
ٱلرِّعَآءُۖ وَأَبُونَا شَيۡخٞ كَبِيرٞ ٢٣

**24.** Ameliselaki bango (bibwele), sima akei kofanda na nsé ya elili mpe alobaki ete: Nkolo! Oyo okokitisela ngai nazali mpenza na mposa na yango.

فَسَقَىٰ لَهُمَا ثُمَّ تَوَلَّىٰٓ إِلَى ٱلظِّلِّ فَقَالَ
رَبِّ إِنِّي لِمَآ أَنزَلۡتَ إِلَيَّ مِنۡ خَيۡرٖ
فَقِيرٞ ٢٤

**25.** Moko kati na bango ayei (epai ya Mûssa), azali kotambola malembe na nsoni alobi: Ya sôló, tata na biso azali kobenga yo, mpo afuta yo ndenge omeliseli biso banyama. Mpe tango akomaki liboso lia ye, ayebisi ye lisolo lia ye, alobi: Kobanga te, osili kolongisama epai ya babubi.

فَجَآءَتۡهُ إِحۡدَىٰهُمَا تَمۡشِي عَلَى
ٱسۡتِحۡيَآءٖ قَالَتۡ إِنَّ أَبِي يَدۡعُوكَ
لِيَجۡزِيَكَ أَجۡرَ مَا سَقَيۡتَ لَنَاۚ فَلَمَّا
جَآءَهُۥ وَقَصَّ عَلَيۡهِ ٱلۡقَصَصَ قَالَ لَا
تَخَفۡۖ نَجَوۡتَ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٥

**26.** Moko na bango alobaki ete: Oh tata wa ngai! Zua ye (na mosala), mpo ete moto malamu ya mosala ezali moto ya makasi mpe ya bosembo.

قَالَتۡ إِحۡدَىٰهُمَا يَٰٓأَبَتِ ٱسۡتَـٔۡجِرۡهُۖ
إِنَّ خَيۡرَ مَنِ ٱسۡتَـٔۡجَرۡتَ ٱلۡقَوِيُّ
ٱلۡأَمِينُ ٢٦

**27.** Alobi: Nalingi obala moko kati ya bana basi na ngai mibale oyo, na mobeko ete: Osalela nga mibu mwambe, soki mpe okokisi (mibu) zomi, sé yo moko, mpe nakopesa yo pasi te. Na bolingi bwa Allah okokuta ngai o kati ya bato ya malamu.

قَالَ إِنِّيٓ أُرِيدُ أَنۡ أُنكِحَكَ إِحۡدَى ٱبۡنَتَيَّ
هَٰتَيۡنِ عَلَىٰٓ أَن تَأۡجُرَنِي ثَمَٰنِيَ حِجَجٖۖ
فَإِنۡ أَتۡمَمۡتَ عَشۡرٗا فَمِنۡ عِندِكَۖ وَمَآ
أُرِيدُ أَنۡ أَشُقَّ عَلَيۡكَۚ سَتَجِدُنِيٓ إِن
شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٢٧

**28.** (Mûssa) alobi: Tosili koyokana ngai nayo, oyo na kopona kati ya makambo mibale oyo, nakozala na lisumu te. Mpe Allah nde azali mobateli na oyo tozali koloba.

قَالَ ذَٰلِكَ بَيْنِي وَبَيْنَكَ ۖ أَيَّمَا ٱلْأَجَلَيْنِ قَضَيْتُ فَلَا عُدْوَٰنَ عَلَيَّ ۖ وَٱللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Mpe tango Mûssa akokisi elako ya boyokani, akei na libota lia ye o ngambu ya ngomba ya turi, amoni móto mpe alobi na libota lia ye: Bozela ngai awa, namoni móto, tango mosusu nakoyela bino sango, to nkoni ya móto mpo bokoka koyotola yango.

۞ فَلَمَّا قَضَىٰ مُوسَى ٱلْأَجَلَ وَسَارَ بِأَهْلِهِۦٓ ءَانَسَ مِن جَانِبِ ٱلطُّورِ نَارًا ۖ قَالَ لِأَهْلِهِ ٱمْكُثُوٓا۟ إِنِّىٓ ءَانَسْتُ نَارًا لَّعَلِّىٓ ءَاتِيكُم مِّنْهَا بِخَبَرٍ أَوْ جَذْوَةٍ مِّنَ ٱلنَّارِ لَعَلَّكُمْ تَصْطَلُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Mpe tango akomaki, abengamaki na ngambu ya mobali na nsé ya lubuaku o esika ya mapamboli na kati ya nzete, Eh Mûssa! Ya sôló ngai Allah Nkolo ya mokili.

فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِىَ مِن شَٰطِئِ ٱلْوَادِ ٱلْأَيْمَنِ فِى ٱلْبُقْعَةِ ٱلْمُبَٰرَكَةِ مِنَ ٱلشَّجَرَةِ أَن يَٰمُوسَىٰٓ إِنِّىٓ أَنَا ٱللَّهُ رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Mpe bwaka lingenda lia yo, mpe tango amoni yango ebongwani ekomi koningana lokola nyoka, apesi mokongo alingi kotala sima te, eh Mûssa! Pusana kasi kobanga te. Ya sôló, ozali kati ya babatelami.

وَأَنْ أَلْقِ عَصَاكَ ۖ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهْتَزُّ كَأَنَّهَا جَآنٌّ وَلَّىٰ مُدْبِرًا وَلَمْ يُعَقِّبْ ۚ يَٰمُوسَىٰٓ أَقْبِلْ وَلَا تَخَفْ ۖ إِنَّكَ مِنَ ٱلْءَامِنِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Kotisa loboko nayo na libenga lia yo, ekobima mpembe ekosala mpasi te, mpe kanga loboko nayo makasi na nzoto mpo obanga te, wana ezali bilembo mibale kowuta epai ya Nkolo wa yo mpona falo na bankumu naye. Ya sôló, bazalaki bato mabe.

ٱسْلُكْ يَدَكَ فِى جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ وَٱضْمُمْ إِلَيْكَ جَنَاحَكَ مِنَ ٱلرَّهْبِ ۖ فَذَٰنِكَ بُرْهَٰنَانِ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦٓ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** (Mûssa) alobi: Nkolo ya sôló, nabomaki moto epai na bango, nazali kobanga noki bakoboma ngai.

قَالَ رَبِّ إِنِّي قَتَلْتُ مِنْهُمْ نَفْسًا
فَأَخَافُ أَن يَقْتُلُونِ ﴿٣٣﴾

**34.** Mpe ndeko wa ngai Hâruna azali koloba malamu koleka ngai, tinda ye elongo na ngai, azala (molobeli wa ngai) mpo bandimela ngai. Nazali kobanga bazwa ngaï moto ya lokuta.

وَأَخِي هَٰرُونُ هُوَ أَفْصَحُ مِنِّي لِسَانًا
فَأَرْسِلْهُ مَعِيَ رِدْءًا يُصَدِّقُنِيٓ إِنِّيٓ أَخَافُ
أَن يُكَذِّبُونِ ﴿٣٤﴾

**35.** (Allah) alobi: Tokopesa yo ndeko nayo mpona kosalisa yo mpe topesa bino bokonzi mpo ete: Bakoka bino te na bikamwiseli na biso. Bino mibale na baye balandi bino bokolonga.

قَالَ سَنَشُدُّ عَضُدَكَ بِأَخِيكَ
وَنَجْعَلُ لَكُمَا سُلْطَٰنًا فَلَا يَصِلُونَ
إِلَيْكُمَا بِـَٔايَٰتِنَآ أَنتُمَا وَمَنِ ٱتَّبَعَكُمَا
ٱلْغَٰلِبُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Mpe tango Mûssa ayeli bango bilembo bia biso, balobi: Oyo nini ezali sé bonganga oyo basali, totikala koyoka mpe komona yango te epai ya bankoko na biso ya kala.

فَلَمَّا جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا بَيِّنَٰتٍ
قَالُوا۟ مَا هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّفْتَرًى وَمَا
سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِيٓ ءَابَآئِنَا ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٣٦﴾

**37.** Mpe Mûssa alobi ete: Nkolo na ngai ayebi malamu nani ayei na bosembo kowuta epai naye, mpe nani akozala na ndako ya suka. Ya sôló, babubi bakolonga te.

وَقَالَ مُوسَىٰ رَبِّيٓ أَعْلَمُ بِمَن جَآءَ
بِٱلْهُدَىٰ مِنْ عِندِهِۦ وَمَن تَكُونُ لَهُۥ
عَٰقِبَةُ ٱلدَّارِ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٣٧﴾

**38.** Mpe falo alobi: Oh bino bankumu! Nayebi bino bozali na nzambe mosusu te sé ngai; Hâmân, pelisela ngai móto mpe tumba mabele mpo otongela ngai ndako ya molai, mpo namata epai ya nzambe ya Mûssa. Mpo ya

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَأُ مَا عَلِمْتُ
لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرِى فَأَوْقِدْ لِى
يَٰهَٰمَٰنُ عَلَى ٱلطِّينِ فَٱجْعَل لِّى صَرْحًا
لَّعَلِّىٓ أَطَّلِعُ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ مُوسَىٰ وَإِنِّى لَأَظُنُّهُۥ
مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٣٨﴾

sôló, nazali kokanisa ete azali kati ya babuki lokuta.

39. Asali lolendo na mokili, ye na basoda naye ete oyo ezali bosôló te, bakanisaki ete bakozongisama epai na biso te.

40. Tozuaki ye na basoda naye, mpe tobwakaki bango na mayi, tala lolenge esukelaki babubi.

41. Totiyaki bango bazala bakambi ya kobenga bato na lifelo, mpe o mokolo ya suka bakosungama te.

42. Mpe tolandisaki bango botutu na mokili moye, mpe o mokolo ya suka bakozalaka o kati ya bazikisami.

43. Mpe tosilaki kopesa Mûssa buku, o sima ya tango oyo tosilaki koboma bato ya liboso baye baleka, mpo ezala elembetele epai na bato, mpe ezala bokambi mpe ngolu mpona bato mpo ete bakanisa.

44. Ozalaki te o ngambu ya moniele tango tokitisaki mibeko epai na Mûssa, mpe ozalaki te mokolo yango okati ya banzeneneke.

45. Kasi biso nde tobimisaki bato ebele baleka na bomoyi milayi mpe ofandaki te o mboka mad'yan ozali kotangela bango mikapo mia biso, kasi biso nde totindaka batindami.

وَٱسۡتَكۡبَرَ هُوَ وَجُنُودُهُۥ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُمۡ إِلَيۡنَا لَا يُرۡجَعُونَ ٣٩

فَأَخَذۡنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡيَمِّۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٠

وَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَئِمَّةٗ يَدۡعُونَ إِلَى ٱلنَّارِۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَا يُنصَرُونَ ٤١

وَأَتۡبَعۡنَٰهُمۡ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا لَعۡنَةٗۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ هُم مِّنَ ٱلۡمَقۡبُوحِينَ ٤٢

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ مِنۢ بَعۡدِ مَآ أَهۡلَكۡنَا ٱلۡقُرُونَ ٱلۡأُولَىٰ بَصَآئِرَ لِلنَّاسِ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ لَّعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٤٣

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ ٱلۡغَرۡبِيِّ إِذۡ قَضَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَى ٱلۡأَمۡرَ وَمَا كُنتَ مِنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٤٤

وَلَٰكِنَّآ أَنشَأۡنَا قُرُونٗا فَتَطَاوَلَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡعُمُرُۚ وَمَا كُنتَ ثَاوِيٗا فِيٓ أَهۡلِ مَدۡيَنَ تَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِنَا وَلَٰكِنَّا كُنَّا مُرۡسِلِينَ ٤٥

**46.** Mpe ozalaki te o ngambu ya ngomba ya turi tango tobengaki, ezalaki sé ngolu kowuta epai ya Nkolo wayo, mpo okebisa baye mokebisi moko te ayelaki bango liboso nayo mpo bakanisa.

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ ٱلطُّورِ إِذۡ نَادَيۡنَا
وَلَٰكِن رَّحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوۡمٗا
مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٖ مِّن قَبۡلِكَ لَعَلَّهُمۡ
يَتَذَكَّرُونَ ٤٦

**47.** Mpe soki mabe maye bango moko bamilukeli ekomeli bango, balobi: Nkolo wa biso mpona nini otindelaki biso motindami te? Tolingaki kolanda mikapo mia yo mpe tolingaki kozala o kati ya bandimi.

وَلَوۡلَآ أَن تُصِيبَهُم مُّصِيبَةُۢ بِمَا قَدَّمَتۡ
أَيۡدِيهِمۡ فَيَقُولُواْ رَبَّنَا لَوۡلَآ أَرۡسَلۡتَ إِلَيۡنَا
رَسُولٗا فَنَتَّبِعَ ءَايَٰتِكَ وَنَكُونَ مِنَ
ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٧

**48.** Mpe tango bosôló ekomelaki bango kowuta epai na biso, balobi: Soki epesamaka lolenge moko bapesa na Mûssa, boye bapengwaki te na maye Mûssa ayelaki bango liboso? Balobaki ete: Wana banganga mibale[1] bazali kosalisana, mpe balobi: Ya sôló, topengwi na nyoso.

فَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلۡحَقُّ مِنۡ عِندِنَا قَالُواْ
لَوۡلَآ أُوتِيَ مِثۡلَ مَآ أُوتِيَ مُوسَىٰٓۚ أَوَلَمۡ
يَكۡفُرُواْ بِمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ مِن قَبۡلُۖ
قَالُواْ سِحۡرَانِ تَظَٰهَرَا وَقَالُوٓاْ إِنَّا بِكُلّٖ
كَٰفِرُونَ ٤٨

**49.** Loba (na bango): Boya na buku kowuta epai ya Allah oyo eleki yango mibale, mpe na landa yango soki bozali na bosôló.

قُلۡ فَأۡتُواْ بِكِتَٰبٖ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ
هُوَ أَهۡدَىٰ مِنۡهُمَآ أَتَّبِعۡهُ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ٤٩

**50.** Mpe soki bayanoli yo te, kasi yeba ete bazali kolanda sé bamposa ba bango, mpe nani azali na libunga koleka moto oyo azali kolanda mposa naye kotika

فَإِن لَّمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَكَ فَٱعۡلَمۡ أَنَّمَا
يَتَّبِعُونَ أَهۡوَآءَهُمۡۚ وَمَنۡ أَضَلُّ مِمَّنِ
ٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ بِغَيۡرِ هُدٗى مِّنَ ٱللَّهِۚ إِنَّ
ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٠

1 **Banganga mibale, awa elakisi**: Kurani na torah.

bokambi ya Allah? Ya sôló, Allah akambaka babubi te.

**51.** Mpe tosilaki kotiyela bango liloba (kurani) mpo bakoka kokanisa.

۞ وَلَقَدۡ وَصَّلۡنَا لَهُمُ ٱلۡقَوۡلَ لَعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٥١

**52.** Baye topesaki bango buku liboso na yango, bandimi na yango.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلِهِۦ هُم بِهِۦ يُؤۡمِنُونَ ٥٢

**53.** Mpe soki batangeli bango yango balobi: Tondimi na yango ya sôló, ezali bosembo oyo ewuti epai ya Nkolo wa biso, tosila kokoma bamizilima yambo ete ekomela biso.

وَإِذَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِهِۦٓ إِنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّنَآ إِنَّا كُنَّا مِن قَبۡلِهِۦ مُسۡلِمِينَ ٥٣

**54.** Bango nde bakozuaka lifuta lia bango mbala mibale mpona maye bakangaki motema na yango, mpe mpo bayanolaki malamu na esika ya mabe, mpe bazalaki kobimisa ndambo ya maye topesaki bango.

أُوْلَٰٓئِكَ يُؤۡتَوۡنَ أَجۡرَهُم مَّرَّتَيۡنِ بِمَا صَبَرُواْ وَيَدۡرَءُونَ بِٱلۡحَسَنَةِ ٱلسَّيِّئَةَ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٥٤

**55.** Mpe soki bayoki (maloba) mazanga ntina bapesi yango mokongo mpe balobi ete: Biso na misala mia biso mpe bino na misala mia bino, kimia ezali likolo na bino, biso tozali koluka bayinga te. (baye bazanga boyebi)

وَإِذَا سَمِعُواْ ٱللَّغۡوَ أَعۡرَضُواْ عَنۡهُ وَقَالُواْ لَنَآ أَعۡمَٰلُنَا وَلَكُمۡ أَعۡمَٰلُكُمۡ سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡ لَا نَبۡتَغِي ٱلۡجَٰهِلِينَ ٥٥

**56.** Ya sôló, yo (Muhammad) okoki kokamba oyo olingi te, kasi Allah nde akambaka oyo alingi. Mpe azali moyebi wa bakambami koleka.

إِنَّكَ لَا تَهۡدِي مَنۡ أَحۡبَبۡتَ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهۡدِي مَن يَشَآءُۚ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ٥٦

**57.** Mpe balobi ete: Soki tolandi yo na bokambi bakobotolo biso mabele na biso. Boye tofandisaki bango te na mabele esantu mpe ya kimia! Eye ezalaki kobimisela bango bambuma ya ndenge na ndenge mpona kolia? Kasi ebele na bango bazali koyeba te.

وَقَالُوٓا۟ إِن نَّتَّبِعِ ٱلْهُدَىٰ مَعَكَ نُتَخَطَّفْ مِنْ أَرْضِنَآ ۚ أَوَلَمْ نُمَكِّن لَّهُمْ حَرَمًا ءَامِنًا يُجْبَىٰٓ إِلَيْهِ ثَمَرَٰتُ كُلِّ شَىْءٍ رِّزْقًا مِّن لَّدُنَّا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٥٧

**58.** Mpe boni tobomaki kati ya bamboka oyo ebubaki (kasi bazalaki na bomoyi ya malamu)? Mpe sima na bisika na bango batikalaki bato moke, mpe biso nde tokitanisaki yango.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍۭ بَطِرَتْ مَعِيشَتَهَا ۖ فَتِلْكَ مَسَٰكِنُهُمْ لَمْ تُسْكَن مِّنۢ بَعْدِهِمْ إِلَّا قَلِيلًا ۖ وَكُنَّا نَحْنُ ٱلْوَٰرِثِينَ ٥٨

**59.** Mpe kasi Nkolo wayo abomaka mboka te kino atindela bango (bato ya mboka wana) motindami mpo atangela bango mikapo mia biso, mpe tobomaka mboka te sé bato na yango bazala babubi.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ مُهْلِكَ ٱلْقُرَىٰ حَتَّىٰ يَبْعَثَ فِىٓ أُمِّهَا رَسُولًا يَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِنَا ۚ وَمَا كُنَّا مُهْلِكِى ٱلْقُرَىٰٓ إِلَّا وَأَهْلُهَا ظَٰلِمُونَ ٥٩

**60.** Nyoso oyo bopesamaki ezali mpona komisepelisa na bomoyi ya mokili na bisengo bia yango. Mpe oyo ezali epai ya Allah nde eleki malamu, mpe ekotikala seko. Boye bozali koyeba te?

وَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَىْءٍ فَمَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَزِينَتُهَا ۚ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ٦٠

**61.** Moto oyo topesi ye elaka ya malamu, mpe akomona yango ekokisami, boye akokani na oyo topesi ye bisengo ya mokili mpe o mokolo ya lisekwa akofanda liboso na biso mpona kosamba?

أَفَمَن وَعَدْنَٰهُ وَعْدًا حَسَنًا فَهُوَ لَٰقِيهِ كَمَن مَّتَّعْنَٰهُ مَتَٰعَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ثُمَّ هُوَ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ مِنَ ٱلْمُحْضَرِينَ ٦١

**62.** Mpe mokolo akobenga bango, mpona kotuna bango ete: Wapi bambanda na ngai baye bozalaki kotutela ntolo?

وَيَوۡمَ يُنَادِيهِمۡ فَيَقُولُ أَيۡنَ شُرَكَآءِيَ
ٱلَّذِينَ كُنتُمۡ تَزۡعُمُونَ ٦٢

**63.** Baye likambo likokwela bango bakoloba ete: Nkolo! Ba oyo nde baye tokosaki lokola tomikosaki biso moko, tobengaki mpe bayanolaki biso, yango towangani bango liboso nayo ete bazalaki kobondela biso te.

قَالَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلُ رَبَّنَا
هَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَغۡوَيۡنَآ أَغۡوَيۡنَٰهُمۡ
كَمَا غَوَيۡنَاۖ تَبَرَّأۡنَآ إِلَيۡكَۖ مَا كَانُوٓاْ إِيَّانَا
يَعۡبُدُونَ ٦٣

**64.** Mpe bakolobaka na bango ete: Bobenga basangisi na bino, kasi bakoyanola bango te, mpe tango bakomona etumbu, bakolikia ete soki balandaka bokambi.

وَقِيلَ ٱدۡعُواْ شُرَكَآءَكُمۡ فَدَعَوۡهُمۡ فَلَمۡ
يَسۡتَجِيبُواْ لَهُمۡ وَرَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَۚ لَوۡ أَنَّهُمۡ
كَانُواْ يَهۡتَدُونَ ٦٤

**65.** Mpe mokolo akobenga bango, mpona kotuna bango ete: Nini boyanolaki batindami?

وَيَوۡمَ يُنَادِيهِمۡ فَيَقُولُ مَاذَآ أَجَبۡتُمُ
ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٦٥

**66.** Mokolo wana, (makambo) na bango nyoso makokomaka molili, mpe bakomitunaka lisusu mituna te.

فَعَمِيَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَنۢبَآءُ يَوۡمَئِذٖ فَهُمۡ لَا
يَتَسَآءَلُونَ ٦٦

**67.** Kasi oyo akotubela, andimi mpe asali bolamu, alikia ete akozalaka o kati ya balongi.

فَأَمَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا
فَعَسَىٰٓ أَن يَكُونَ مِنَ ٱلۡمُفۡلِحِينَ ٦٧

**68.** Mpe Nkolo wayo akelaka oyo alingi mpe aponaka oyo alingi, ezali te ete: Bango bapona nkembo na Allah wa likolo na maye bazali kosangisa ye na yango (ye na bikeko na banzambe misusu).

وَرَبُّكَ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخۡتَارُۗ مَا كَانَ
لَهُمُ ٱلۡخِيَرَةُۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا
يُشۡرِكُونَ ٦٨

69. Mpe Nkolo wa yo ayebi maye mitema mia bango mibombi, mpe maye bazali kobimisa.

وَرَبُّكَ يَعۡلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمۡ وَمَا يُعۡلِنُونَ ٦٩

70. Ye nde Allah nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te sé ye mei, azali na lokumu awa na mokili mpe na mokolo ya suka, mpe bokonzi bonso (ya makambo) bozali bwa ye, mpe epai naye nde bokozongisama.

وَهُوَ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ لَهُ ٱلۡحَمۡدُ فِي ٱلۡأُولَىٰ وَٱلۡأٓخِرَةِۖ وَلَهُ ٱلۡحُكۡمُ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٧٠

71. Loba: Bomoni ndenge nini soki Allah atiyelaki bino butu ezala bongo kino o mokolo mwa suka? Nzambe nini na esika ya Allah akotiyela bino bongengi? Boye bozali koyoka te?

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمُ ٱلَّيۡلَ سَرۡمَدًا إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَنۡ إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِ يَأۡتِيكُم بِضِيَآءٍۚ أَفَلَا تَسۡمَعُونَ ٧١

72. Loba: Bomoni ndenge nini, soki Allah atiyelaki bino mokolo ezala bongo kino o mokolo ya suka? Nzambe nini na esika ya Allah akotiyela bino butu mpo bopema na yango? Boye bozali komona te?

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمُ ٱلنَّهَارَ سَرۡمَدًا إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَنۡ إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِ يَأۡتِيكُم بِلَيۡلٖ تَسۡكُنُونَ فِيهِۚ أَفَلَا تُبۡصِرُونَ ٧٢

73. Mpe na mawa naye, asaleli bino butu na mokolo mpo bopemaka kati na yango, mpe mpo bolukaka bolamu naye, mpo bokoka kotondo.

وَمِن رَّحۡمَتِهِۦ جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ لِتَسۡكُنُواْ فِيهِ وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٧٣

74. Mpe mokolo akobenga bango, akolobaka: Wapi baye bozalaki kokanisa bango ete bazali basangani ba ngai?

وَيَوۡمَ يُنَادِيهِمۡ فَيَقُولُ أَيۡنَ شُرَكَآءِيَ ٱلَّذِينَ كُنتُمۡ تَزۡعُمُونَ ٧٤

**75.** Mpona yango nde tobimisaki nzeneneke na umma[1] nyoso mpe tolobaki: Bopesa elembetele na bino, mpe bayebaki ya sôló ete: Bosôló bozali bwa Allah, mpe oyo basalaki bawangani bango.

وَنَزَعۡنَا مِن كُلِّ أُمَّةٖ شَهِيدٗا فَقُلۡنَا
هَاتُواْ بُرۡهَٰنَكُمۡ فَعَلِمُوٓاْ أَنَّ ٱلۡحَقَّ لِلَّهِ
وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٧٥

**76.** Ya sôló Qârûn azalaki kati ya bato ya Mûssa, kasi atombokaki likolo na bango na lolendo, mpe topesaki ye bozui oyo fungola nayango esengaki bato ya makasi mpona kotombola yango. Tango bayebisi ye na bato naye ete: Kosepela mingi te, mpo ya sôló Allah alingaka basepeli ya bolekisi ndelo te.

۞إِنَّ قَٰرُونَ كَانَ مِن قَوۡمِ مُوسَىٰ فَبَغَىٰ
عَلَيۡهِمۡۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡكُنُوزِ مَآ إِنَّ
مَفَاتِحَهُۥ لَتَنُوٓأُ بِٱلۡعُصۡبَةِ أُوْلِي ٱلۡقُوَّةِ إِذۡ
قَالَ لَهُۥ قَوۡمُهُۥ لَا تَفۡرَحۡۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا
يُحِبُّ ٱلۡفَرِحِينَ ٧٦

**77.** Mpe oyo Allah apesi yo, luka nayango evandeli (ya malamu) o mokolo ya suka, kasi kobosana ya mokili te, mpe bongisa lolenge Allah abongisela yo, mpe kobebisa okati ya mokili te. Ya sôló, Allah alingaka babebisi te.

وَٱبۡتَغِ فِيمَآ ءَاتَىٰكَ ٱللَّهُ ٱلدَّارَ ٱلۡأٓخِرَةَۖ
وَلَا تَنسَ نَصِيبَكَ مِنَ ٱلدُّنۡيَاۖ وَأَحۡسِن
كَمَآ أَحۡسَنَ ٱللَّهُ إِلَيۡكَۖ وَلَا تَبۡغِ
ٱلۡفَسَادَ فِي ٱلۡأَرۡضِۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ
ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٧٧

**78.** Alobi: Ya sôló, nazuaki yango na boyebi oyo nazali na yango. Boye ayebi te ete: Allah abomaka bato ya yambo baye bazalaki na bokasi koleka ye na bozwi ebele? Mpe batomboki bakotunama te mpona masumu na bango?

قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلۡمٍ عِندِيٓۚ
أَوَلَمۡ يَعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ قَدۡ أَهۡلَكَ مِن
قَبۡلِهِۦ مِنَ ٱلۡقُرُونِ مَنۡ هُوَ أَشَدُّ مِنۡهُ
قُوَّةٗ وَأَكۡثَرُ جَمۡعٗاۚ وَلَا يُسۡـَٔلُ عَن
ذُنُوبِهِمُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٧٨

1 **Umma**: Awa elakisi: Bato. Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 128.

**79.** Mpe abimaki na bonzenga nyoso epai ya bato naye, baye balingaki mokili balobi: Soki tozalaka ata (na bozui ya malamu lokola) Qârûn, ya sôló, azali na libaku ya kitoko.

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِۦ فِى زِينَتِهِۦ ۖ قَالَ
ٱلَّذِينَ يُرِيدُونَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا يَٰلَيْتَ
لَنَا مِثْلَ مَآ أُوتِىَ قَٰرُونُ إِنَّهُۥ لَذُو حَظٍّ
عَظِيمٍ ﴿٧٩﴾

**80.** Kasi baye bapesamaki boyebi balobi: Mpasi na bino, lifuta lia Allah lizali mpona mondimi mpe oyo asali malamu, mpe bakozuaka yango te sé baye bazalaki kokanga mitema.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ وَيْلَكُمْ ثَوَابُ
ٱللَّهِ خَيْرٌ لِّمَنْ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا ۚ
وَلَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلصَّٰبِرُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Mpe tobomaki ye, mpe mabele emelaki ye na ndako naye. Mpe bato ya kosalisa ye bamonanaki te na botiki Allah mpe akokaki komisalisa te.

فَخَسَفْنَا بِهِۦ وَبِدَارِهِ ٱلْأَرْضَ فَمَا كَانَ
لَهُۥ مِن فِئَةٍ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ
وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُنتَصِرِينَ ﴿٨١﴾

**82.** Mpe baye bazalaki kolikya na esika naye batelemi mpe balobi: Eh!, Ya sôló, Allah apesaka bozui na mowumbu naye oyo alingi mpe akitisaka. Soki Allah alingaki biso te, mbele alingaki mpe koboma biso. Eh! Ya sôló, ye akolongisaka bapengwi te.

وَأَصْبَحَ ٱلَّذِينَ تَمَنَّوْا۟ مَكَانَهُۥ بِٱلْأَمْسِ
يَقُولُونَ وَيْكَأَنَّ ٱللَّهَ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ
لِمَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ وَيَقْدِرُ ۖ لَوْلَآ أَن
مَّنَّ ٱللَّهُ عَلَيْنَا لَخَسَفَ بِنَا ۖ وَيْكَأَنَّهُۥ
لَا يُفْلِحُ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Ndako wana ya mokolo ya suka, tolengeli yango mpona baye balingi komilakisa te awa na mokili, mpe bazali kosala mbeba te. Mpe suka ya sôló, ezali nde ya babangi.

تِلْكَ ٱلدَّارُ ٱلْءَاخِرَةُ نَجْعَلُهَا لِلَّذِينَ لَا
يُرِيدُونَ عُلُوًّا فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فَسَادًا ۚ
وَٱلْعَٰقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Oyo akoya na bolamu moko, akozua lifuta koleka yango,

مَن جَآءَ بِٱلْحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيْرٌ مِّنْهَا ۖ وَمَن

جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَلَا يُجۡزَى ٱلَّذِينَ عَمِلُواْ
ٱلسَّيِّـَٔاتِ إِلَّا مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٨٤

mpe oyo akoya na mabe moko, bakofutama te sé na ndenge basalaki.

إِنَّ ٱلَّذِي فَرَضَ عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ لَرَآدُّكَ
إِلَىٰ مَعَادٖۚ قُل رَّبِّيٓ أَعۡلَمُ مَن جَآءَ
بِٱلۡهُدَىٰ وَمَنۡ هُوَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٨٥

**85.** Ya sôló oyo atiyelaki yo kurani ezala lotomo, akomemaka yo na esika oyo olingi kokende. Loba: Nkolo wa ngai ayebi malamu koleka, oyo aye na bokambi mpe oyo azali na libunga ya polele.

وَمَا كُنتَ تَرۡجُوٓاْ أَن يُلۡقَىٰٓ إِلَيۡكَ
ٱلۡكِتَٰبُ إِلَّا رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۖ فَلَا
تَكُونَنَّ ظَهِيرٗا لِّلۡكَٰفِرِينَ ٨٦

**86.** Mpe ozalaki kolikia te ete: Bakotangisa yo buku, ezalaki ngolu kowuta na Nkolo wayo, kasi kosalisaka bapengwi te.

وَلَا يَصُدُّنَّكَ عَنۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بَعۡدَ
إِذۡ أُنزِلَتۡ إِلَيۡكَۖ وَٱدۡعُ إِلَىٰ رَبِّكَۖ وَلَا
تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٨٧

**87.** Na yango, kobundisaka mikapo mia Allah te sima ya kokitisa yango epai nayo. Benga (bato) baya epai ya Nkolo wayo, mpe kozala o kati ya basangisi te.

وَلَا تَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَۘ لَآ إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَۚ كُلُّ شَيۡءٍ هَالِكٌ إِلَّا وَجۡهَهُۥۚ لَهُ
ٱلۡحُكۡمُ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٨٨

**88.** Mpe kokumisa nzambe mosusu te elongo na Allah, Nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te sé ye. Biloko binso bikokufaka, longola sé elongi naye. Mpe kokata ya likambo ezali bwa ye, mpe epai naye nde bokozongisama.

## SURATU 29 - AL-ANKABÛT
*(LIMPULUTUTU)*




69 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Alif, lâm, mîm.[1]
2. Bato bakanisi ete bakotika bango baloba ete tondimi, mpe bamekama te?
3. Ya sôló, tosilaki komeka baye baleka liboso na bango, ya sôló, Allah akoyebaka baye balobaka bosôló mpe baye bakosaka.
4. To mpe baye bazali kosala mabe bazali kokanisa ete bakokima biso?, oyo lolenge mabe yakokata likambo!
5. Oyo azali kolikia kokutana na Allah, ya sôló elaka ya Allah ekoyaka. Mpe azali moyoki atonda boyebi.
6. Mpe oyo akobunda, ya sôló azali kobunda mpona ye moko. Ya sôló molongo mobimba ezali mpona Allah.
7. Mpe baye bandimi mpe bazali kosala misala ya malamu, tokolongola masumu na bango,

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الٓمٓ ١
أَحَسِبَ ٱلنَّاسُ أَن يُتۡرَكُوٓاْ أَن يَقُولُوٓاْ
ءَامَنَّا وَهُمۡ لَا يُفۡتَنُونَ ٢
وَلَقَدۡ فَتَنَّا ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۖ فَلَيَعۡلَمَنَّ
ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ صَدَقُواْ وَلَيَعۡلَمَنَّ
ٱلۡكَٰذِبِينَ ٣
أَمۡ حَسِبَ ٱلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ
أَن يَسۡبِقُونَاۚ سَآءَ مَا يَحۡكُمُونَ ٤
مَن كَانَ يَرۡجُواْ لِقَآءَ ٱللَّهِ فَإِنَّ أَجَلَ
ٱللَّهِ لَأٓتٖۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٥
وَمَن جَٰهَدَ فَإِنَّمَا يُجَٰهِدُ لِنَفۡسِهِۦٓۚ إِنَّ
ٱللَّهَ لَغَنِيٌّ عَنِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦
وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
لَنُكَفِّرَنَّ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَلَنَجۡزِيَنَّهُمۡ

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

mpe tokofuta bango malamu mpona maye basalaki.

أَحۡسَنَ ٱلَّذِي كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٧

**8.** Mpe toyebisaki na moto ete: Salela tata na mama nayo bolamu, mpe soki batindi yo na makasi mpo osangisa ngai na maye oyebi te, kotosa bango te. Epai na ngai nde bokozongaka, mpe nakoyebisaka bino maye bozalaki kosala.

وَوَصَّيۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيۡهِ حُسۡنٗاۖ وَإِن
جَٰهَدَاكَ لِتُشۡرِكَ بِي مَا لَيۡسَ لَكَ
بِهِۦ عِلۡمٞ فَلَا تُطِعۡهُمَآۚ إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ
فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٨

**9.** Mpe baye bandima mpe bazali kosala misala milamu, tokokotisa bango ya sôló elongo ya basali bolamu.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
لَنُدۡخِلَنَّهُمۡ فِي ٱلصَّٰلِحِينَ ٩

**10.** Mpe bato mosusu bazali koloba ete; tondimi na Allah, mpe tango bakozua pasi mpona Allah, batia momekana ya bato lokola etumbu ya Allah. Mpe soki lisungi lia Nkolo wayo liyei, balobi: Tozalaki elongo na bino, boye ezali te Allah nde moyebi ya maye mabombami kati ya bantolo ya moto nyoso?

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ
فَإِذَآ أُوذِيَ فِي ٱللَّهِ جَعَلَ فِتۡنَةَ
ٱلنَّاسِ كَعَذَابِ ٱللَّهِۖ وَلَئِن جَآءَ نَصۡرٞ
مِّن رَّبِّكَ لَيَقُولُنَّ إِنَّا كُنَّا مَعَكُمۡۚ
أَوَلَيۡسَ ٱللَّهُ بِأَعۡلَمَ بِمَا فِي صُدُورِ
ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٠

**11.** Allah ayebi mpenza na bosôló bandimi mpe bato ya bilongi mibale.

وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَيَعۡلَمَنَّ
ٱلۡمُنَٰفِقِينَ ١١

**12.** Bapengwi bazali koloba na bandimi ete: Bolanda nzela na biso, tondimi kozua mokumba ya masumu na bino kasi bakomema yango te. Ya sôló bazali bato ya lokuta.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ
ٱتَّبِعُواْ سَبِيلَنَا وَلۡنَحۡمِلۡ خَطَٰيَٰكُمۡ
وَمَا هُم بِحَٰمِلِينَ مِنۡ خَطَٰيَٰهُم مِّن
شَيۡءٍۖ إِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ١٢

**13.** Ya sôló penza, bakomema mikumba mia bango, mpe mikumba misusu. Mpe bakotunama na mokolo ya suka mpona maye bazalaki kosala. (mpona mabe na bango na kobuka lokuta).

وَلَيَحۡمِلُنَّ أَثۡقَالَهُمۡ وَأَثۡقَالٗا مَّعَ أَثۡقَالِهِمۡۖ
وَلَيُسۡـَٔلُنَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ عَمَّا كَانُواْ
يَفۡتَرُونَ ١٣

**14.** Mpe ya sôló, totindaki Nûh epai na bato naye, mpe avandaki okati na bango mbula nkoto moko, longola mibu ntuku mitano. Mpe mpela ya makasi ebomaki bango mpo ete bazalaki babubi.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ فَلَبِثَ
فِيهِمۡ أَلۡفَ سَنَةٍ إِلَّا خَمۡسِينَ عَامٗا
فَأَخَذَهُمُ ٱلطُّوفَانُ وَهُمۡ ظَٰلِمُونَ ١٤

**15.** Mpe tobikisaki ye na baye bazalaki elongo naye na masuwa, mpe totiyaki yango ezala elembo mpona molongo mobimba.

فَأَنجَيۡنَٰهُ وَأَصۡحَٰبَ ٱلسَّفِينَةِ
وَجَعَلۡنَٰهَآ ءَايَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٥

**16.** Mpe tango Ibrâhîm alobaki na bato naye: Bobondela Allah mpe bobanga ye. Wana ezali malamu mpona bino, soki sôló bozali koyeba.

وَإِبۡرَٰهِيمَ إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ
وَٱتَّقُوهُۖ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ
تَعۡلَمُونَ ١٦

**17.** Bozali kobondela nde bikeko na botiki Allah mpe bozali kobuka lokuta, ya sôló baye bozali kobondela na botiki Allah bazali na bozui te ya kopesa bino, boluka nde bozui epai ya Allah mpe bobondela ye mpe botondo ye, epai naye nde bokozongisama.

إِنَّمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡثَٰنٗا
وَتَخۡلُقُونَ إِفۡكًاۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَعۡبُدُونَ مِن
دُونِ ٱللَّهِ لَا يَمۡلِكُونَ لَكُمۡ رِزۡقٗا
فَٱبۡتَغُواْ عِندَ ٱللَّهِ ٱلرِّزۡقَ وَٱعۡبُدُوهُ
وَٱشۡكُرُواْ لَهُۥٓۖ إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ١٧

وَإِن تُكَذِّبُواْ فَقَدۡ كَذَّبَ أُمَمٞ مِّن
قَبۡلِكُمۡۖ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ
ٱلۡمُبِينُ ١٨

**18.** Mpe soki boboyi, kasi mabota maye maleka liboso na bino basilaki mpe koboya. Na yango, motindami azali na eloko ya kosala te sé akomisa sango ya polele.

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ كَيۡفَ يُبۡدِئُ ٱللَّهُ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ
يُعِيدُهُۥٓۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ١٩

**19.** Boye ozali komona te lolenge Allah azali kobanda bokeli, sima azongisi yango? Ya sôló, wana ezali pete mpona Allah.

قُلۡ سِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ
كَيۡفَ بَدَأَ ٱلۡخَلۡقَۚ ثُمَّ ٱللَّهُ يُنشِئُ
ٱلنَّشۡأَةَ ٱلۡأٓخِرَةَۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ
قَدِيرٞ ٢٠

**20.** Loba: Botambola na mokili mpe botala ndenge nini abandaki kokela, na sima Allah nde akozongisa bikelamu na mokolo ya suka. Ya sôló, Allah azali na bokoki likolo ya biloko binso.

يُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَيَرۡحَمُ مَن يَشَآءُۖ
وَإِلَيۡهِ تُقۡلَبُونَ ٢١

**21.** Apesaka etumbu na oyo alingi, mpe ayokelaka mawa na oyo alingi. Mpe epai naye nde bokozongisama.

وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي
ٱلسَّمَآءِۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن
وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٖ ٢٢

**22.** Mpe bozali na makoki ya kotelemela ye te, ezala na mabele to na likolo. Mpe bozali na mokonzi mosusu te, mpe mosungi te bobele Allah.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَلِقَآئِهِۦٓ
أُوْلَٰٓئِكَ يَئِسُواْ مِن رَّحۡمَتِي وَأُوْلَٰٓئِكَ
لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢٣

**23.** Mpe baye baboyi kondima na mikapo mia Allah mpe bazangi kolikia kokutana naye, bango wana bazangi ngolu na ngai, mpe bakozala na etumbu ya makasi.

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوۡمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُواْ
ٱقۡتُلُوهُ أَوۡ حَرِّقُوهُ فَأَنجَىٰهُ ٱللَّهُ مِنَ ٱلنَّارِۚ

**24.** Bato naye bayanolaki ete: Boboma ye, to botumba ye mpe Allah abikisaki ye na móto, ya

sôló, wana ezali elembo mpona bandimi.

25. Mpe (Ibrâhîm) alobi: Ya sôló, bozui na esika Allah bikeko, mpe bolingi bango, na bolingo na bomoyi ya nsé, sima na mokolo ya suka, bokoboyana bino na bino, mpe basusu bakopesaka botutu na basusu, mpe esika na bino ekozalaka nde móto, mpe bokozuaka mosalisi te.

26. Mpe Loth andimelaki ye, mpe (Ibrâhîm) alobi: Ya sôló, nakei epai ya Nkolo na ngai. Ya sôló ye azali na bokasi atonda bwanya.

27. Mpe topesaki ye Is'hâq na Ya'qûb, mpe totiaki na libota naye bokitani ya bantoma mpe likabo ya kozua buku, mpe topesaki ye lifuta ya nsé. Mpe mokolo ya suka akozala na molongo ya bato malamu.

28. Mpe tango Loth alobaki na bato naye: Ya sôló, bino bozali koya na mabe oyo ata moto moko te asalaki yango liboso na mokili.

29. Ya sôló penza, bozali kokutana mibali na mibali mpona kosilisa ba mposa na bino ya nzoto mpe bozali kokanga nzela (ya mabota)? Mpe bozali koya na mabe na esika bovandaka? Kasi eyano ya bato naye ezalaki ete;

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٢٤

وَقَالَ إِنَّمَا ٱتَّخَذۡتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡثَٰنٗا مَّوَدَّةَ بَيۡنِكُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ ثُمَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَكۡفُرُ بَعۡضُكُم بِبَعۡضٖ وَيَلۡعَنُ بَعۡضُكُم بَعۡضٗا وَمَأۡوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٢٥

۞ فَـَٔامَنَ لَهُۥ لُوطٞۘ وَقَالَ إِنِّي مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢٦

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَجَعَلۡنَا فِي ذُرِّيَّتِهِ ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلۡكِتَٰبَ وَءَاتَيۡنَٰهُ أَجۡرَهُۥ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ وَإِنَّهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٢٧

وَلُوطًا إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِۦٓ إِنَّكُمۡ لَتَأۡتُونَ ٱلۡفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنۡ أَحَدٖ مِّنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٨

أَئِنَّكُمۡ لَتَأۡتُونَ ٱلرِّجَالَ وَتَقۡطَعُونَ ٱلسَّبِيلَ وَتَأۡتُونَ فِي نَادِيكُمُ ٱلۡمُنكَرَۖ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوۡمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُواْ ٱئۡتِنَا بِعَذَابِ ٱللَّهِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٢٩

yela biso etumbu soki ozali moto ya bosembo.

**30.** Alobaki ete: Nkolo, longisa ngai likolo ya bato ya mabe.

قَالَ رَبِّ ٱنصُرۡنِي عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٣٠

**31.** Mpe tango batindami na biso bayelaki Ibrâhîm sango elamu (sango ya kobotama ya Is'hâq na mwana naye Ya'qûb), balobi: Ya sôló, toyei mpo toboma bato ya mboka oyo. Ya sôló, bato na yango bazali babubi.

وَلَمَّا جَآءَتۡ رُسُلُنَآ إِبۡرَٰهِيمَ بِٱلۡبُشۡرَىٰ قَالُوٓاْ إِنَّا مُهۡلِكُوٓاْ أَهۡلِ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةِۖ إِنَّ أَهۡلَهَا كَانُواْ ظَٰلِمِينَ ٣١

**32.** Alobi: Ya sôló Loth azali wana, balobi: Biso toyebi malamu baye bavandi wana, tokobikisa ye na libota naye, longola sé mwasi waye, akozala o kati ya batikali mpona kozua etumbu.

قَالَ إِنَّ فِيهَا لُوطٗاۚ قَالُواْ نَحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَن فِيهَاۖ لَنُنَجِّيَنَّهُۥ وَأَهۡلَهُۥٓ إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ كَانَتۡ مِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٣٢

**33.** Mpe tango batindami ba biso bakomaki epai na Loth, abangaki mpe ayokaki mpasi na motema mpona bango ete bakotungisama na bato ya mboka, kasi balobaki naye ete; kobanga te, mpe koyoka mpasi te, tokobikisa yo mpe libota nayo. Longola sé mwasi wayo, akozala o kati ya babebisami.

وَلَمَّآ أَن جَآءَتۡ رُسُلُنَا لُوطٗا سِيٓءَ بِهِمۡ وَضَاقَ بِهِمۡ ذَرۡعٗاۖ وَقَالُواْ لَا تَخَفۡ وَلَا تَحۡزَنۡ إِنَّا مُنَجُّوكَ وَأَهۡلَكَ إِلَّا ٱمۡرَأَتَكَ كَانَتۡ مِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٣٣

**34.** Ya sôló, tozali kokitisela bato ya mboka oyo etumbu kowuta o likolo kolandana masumu na bango.

إِنَّا مُنزِلُونَ عَلَىٰٓ أَهۡلِ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةِ رِجۡزٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ٣٤

**35.** Mpe totikaki elembo ya polele (ya bokebisi) kati na yango mpo bato bakoka koyeba.

وَلَقَد تَّرَكۡنَا مِنۡهَآ ءَايَةَۢ بَيِّنَةٗ لِّقَوۡمٖ
يَعۡقِلُونَ ٣٥

**36.** Lolenge moko na mad'yan, ndeko wa bango Shuaïb alobaki: Oh bato ba ngai! Bobondela Allah mpe bolikia na mokolo ya suka, kasi botia mobulu na mokili te.

وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗا فَقَالَ يَٰقَوۡمِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱرۡجُواْ ٱلۡيَوۡمَ ٱلۡأٓخِرَ وَلَا
تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٣٦

**37.** Bazuaki ye moto ya lokuta, mpe etumbu ya boningani ya mabele ezuaki bango mpe tongo etanelaki bango basili kokufa na bandako na bango.

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ فَأَصۡبَحُواْ
فِي دَارِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٣٧

**38.** Mpe lolenge moko tobebisaki bato ya mboka aad mpe thamûd, bozali komona bango polele na bisika na bango. Mpe satana abongiselaki bango misala mia bango, mpe apekisaki bango nzela ya semba na bango bazalaki kati na koyeba te.

وَعَادٗا وَثَمُودَاْ وَقَد تَّبَيَّنَ لَكُم مِّن
مَّسَٰكِنِهِمۡۖ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ
أَعۡمَٰلَهُمۡ فَصَدَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَكَانُواْ
مُسۡتَبۡصِرِينَ ٣٨

**39.** Mpe (lolenge moko) na Qârûn, falo, na Hâmân. Mûssa asilaki koyela bango bilembo, basalaki lolendo na mokili, kasi bakokaki kokima (biso) te.

وَقَٰرُونَ وَفِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَۖ وَلَقَدۡ
جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ
فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا كَانُواْ سَٰبِقِينَ ٣٩

**40.** Mpe topesaki bato na bato etumbu mpona lisumu na bango, basusu totindelaki bango mopepe ya makasi, mpe basusu kati na bango bazuaki bogangi ya makasi (tángbá) lokola nkake ezuaki bango, mpe basusu kati na bango

فَكُلًّا أَخَذۡنَا بِذَنۢبِهِۦۖ فَمِنۡهُم مَّنۡ
أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِ حَاصِبٗا وَمِنۡهُم مَّنۡ
أَخَذَتۡهُ ٱلصَّيۡحَةُ وَمِنۡهُم مَّنۡ خَسَفۡنَا
بِهِ ٱلۡأَرۡضَ وَمِنۡهُم مَّنۡ أَغۡرَقۡنَاۚ وَمَا
كَانَ ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ وَلَٰكِن

كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٤٠

tozindisaki na mabele mpe basusu tozindisaki bango na mayi. Mpe Allah asalaki bango mabe te, kasi bango moko nde bamisalaki mabe.

مَثَلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ
أَوۡلِيَآءَ كَمَثَلِ ٱلۡعَنكَبُوتِ ٱتَّخَذَتۡ بَيۡتٗاۖ
وَإِنَّ أَوۡهَنَ ٱلۡبُيُوتِ لَبَيۡتُ ٱلۡعَنكَبُوتِۚ
لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٤١

**41.** Ndakisa ya baye bazui babateli na botiki Allah, ezali lokola limpulututu oyo atongi ndako ya motawu, nzoka nde ndako oyo ezali motawu koleka, ezali ndako ya limpulututu. Soki solo bazali koyeba.

إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ
مِن شَيۡءٖۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٤٢

**42.** Ya sôló, Allah ayebi manso babondelaka na botiki ye mpe azali wa nguya atonda bwányá.

وَتِلۡكَ ٱلۡأَمۡثَٰلُ نَضۡرِبُهَا لِلنَّاسِۖ وَمَا
يَعۡقِلُهَآ إِلَّا ٱلۡعَٰلِمُونَ ٤٣

**43.** Wana ezali bandakisa tozali kopesa yango mpona bato, mpe baye bakoki koyeba yango sé baye bazali na boyebi.

خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۚ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٤

**44.** Allah akela likolo na mabele na bosôló bonso. Ya sôló, wana ezali elembo mpona bandimi.

ٱتۡلُ مَآ أُوحِيَ إِلَيۡكَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ
وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَۖ إِنَّ ٱلصَّلَوٰةَ تَنۡهَىٰ عَنِ
ٱلۡفَحۡشَآءِ وَٱلۡمُنكَرِۗ وَلَذِكۡرُ ٱللَّهِ أَكۡبَرُۗ
وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تَصۡنَعُونَ ٤٥

**45.** Tanga oyo ekitelaki yo kati na buku, mpe telemisa losambo. Ya sôló, losambo epekisaka (moto) kosala mabe, kasi bokundoli bwa Allah nde ezali monene koleka. Mpe Allah ayebi maye bozali kosala.

۞ وَلَا تُجَٰدِلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ إِلَّا
بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ إِلَّا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ
مِنۡهُمۡۖ وَقُولُوٓاْ ءَامَنَّا بِٱلَّذِيٓ أُنزِلَ إِلَيۡنَا

**46.** Mpe bosuanisa te baye bazuaki buku liboso, sé na lolenge ya malamu, longola sé baye kati na bango basali mabe, mpe boloba

وَأُنزِلَ إِلَيۡكُمۡ وَإِلَٰهُنَا وَإِلَٰهُكُمۡ وَٰحِدٞ
وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ٤٦

na bango ete; tondimi na maye ekiteli biso, mpe maye ekitaki epai na bino, mpe nzambe na biso na bino azali sé moko oyo biso tomisokie epai naye. (Allah)

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَۚ فَٱلَّذِينَ
ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۖ وَمِنۡ
هَٰٓؤُلَآءِ مَن يُؤۡمِنُ بِهِۦۚ وَمَا يَجۡحَدُ
بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا ٱلۡكَٰفِرُونَ ٤٧

47. Ndenge wana nde tokitiselaki yo buku. Mpe baye topesaki bango buku bazali kondimela yango, mpe kati na yango basusu bazali kondima na yango. Mpe bazali koboya kondimela mikapo mia biso sé bapengwi.

وَمَا كُنتَ تَتۡلُواْ مِن قَبۡلِهِۦ مِن كِتَٰبٖ
وَلَا تَخُطُّهُۥ بِيَمِينِكَۖ إِذٗا لَّٱرۡتَابَ
ٱلۡمُبۡطِلُونَ ٤٨

48. Mpe yambo na yango (kurani), otangaki ata buku moko te, mpe okomaki na loboko nayo ya mobali te, soki te, baye bazali kotia tembe na bosôló, balingaki kotia ntembe.

بَلۡ هُوَ ءَايَٰتُۢ بَيِّنَٰتٞ فِي صُدُورِ ٱلَّذِينَ
أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَۚ وَمَا يَجۡحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا
ٱلظَّٰلِمُونَ ٤٩

49. Kasi ezali na bilembo bia polele bizali okati ya mitema mia baye bapesami boyebi. Mpe baboyaka mikapo mia biso sé babubi.

وَقَالُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ ءَايَٰتٞ مِّن
رَّبِّهِۦۚ قُلۡ إِنَّمَا ٱلۡأٓيَٰتُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ
أَنَا۠ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ٥٠

50. Mpe balobi: Soki ata bilembo ekitelaka ye kowuta epai ya Nkolo waye, loba: Ya sôló bilembo ewutaka epai ya Allah. Mpe ya sôló, ngai nazali mokebisi ya polele.

أَوَلَمۡ يَكۡفِهِمۡ أَنَّآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ
ٱلۡكِتَٰبَ يُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَرَحۡمَةٗ وَذِكۡرَىٰ لِقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٥١

51. Boye ekoki mpona bango te buku oyo tokitiselaki yo mpo etangamela bango? Ya sôló, wana ezali nde ngolu mpe bokundoli mpona bandimi.

**52.** Loba: Allah akoki na bonzeneneke kati kati na ngai na bino, azali moyebi ya manso maye mazali o likolo na mabele, mpe baye bazali kondima na makambo ya mpamba, mpe bazali kopengwa na Allah, bango nde bazangi.

قُلۡ كَفَىٰ بِٱللَّهِ بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡ شَهِيدٗاۖ
يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ بِٱلۡبَٰطِلِ وَكَفَرُواْ بِٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ٥٢

**53.** Mpe bazali kotuna yo (oyela) bango etumbu na lombango, soki ezalaki na elaka na yango te oyo esila kotiama, elingaki ekomela bango mbalakaka, mpe bango bakoyebaka te.

وَيَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلۡعَذَابِ وَلَوۡلَآ أَجَلٞ
مُّسَمّٗى لَّجَآءَهُمُ ٱلۡعَذَابُۚ وَلَيَأۡتِيَنَّهُم
بَغۡتَةٗ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٥٣

**54.** Bazali koyebisa yo (oyela) bango etumbu na lombango, kasi ya sôló móto mwa lifelo mokozinga bapengwi.

يَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلۡعَذَابِ وَإِنَّ جَهَنَّمَ
لَمُحِيطَةُۢ بِٱلۡكَٰفِرِينَ ٥٤

**55.** Mokolo oyo etumbu ekozingaka bango o likolo na nsé ya makolo na bango mpe akolobaka na bango: Bomeka oyo bosalaki.

يَوۡمَ يَغۡشَىٰهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِن فَوۡقِهِمۡ وَمِن
تَحۡتِ أَرۡجُلِهِمۡ وَيَقُولُ ذُوقُواْ مَا كُنتُمۡ
تَعۡمَلُونَ ٥٥

**56.** Eh bawumbu na ngai! Baye bandimelaki ngai! Ya sôló mabele na ngai mazali monene, bobondela ngai.

يَٰعِبَادِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ أَرۡضِي وَٰسِعَةٞ
فَإِيَّٰيَ فَٱعۡبُدُونِ ٥٦

**57.** Molimo nyoso mokomekaka liwa, sima bokozongisama epai na biso.

كُلُّ نَفۡسٖ ذَآئِقَةُ ٱلۡمَوۡتِۖ ثُمَّ إِلَيۡنَا
تُرۡجَعُونَ ٥٧

**58.** Mpe baye bandimaki mpe basalaki misala milamu, tokovandisa bango okati ya

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
لَنُبَوِّئَنَّهُم مِّنَ ٱلۡجَنَّةِ غُرَفٗا تَجۡرِي

lola ya likolo koleka, oyo ezali kolekisa mingala na nsé na yango, bakozalaka seko kati na yango. Oyo nde litomba ya malamu mpona basali.

مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ نِعۡمَ أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ٥٨

**59.** Baye bakangaki mitema mpe bamipesaki epai ya Nkolo wa bango.

ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٥٩

**60.** Ata nyama moko te ekoki komileisa yango moko, kino Allah akopesa ye bilei naye na bino (bato) mpe lokola. Mpe azali moyoki atonda boyebi.

وَكَأَيِّن مِّن دَآبَّةٖ لَّا تَحۡمِلُ رِزۡقَهَا ٱللَّهُ يَرۡزُقُهَا وَإِيَّاكُمۡۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٦٠

**61.** Mpe soki otuni bango: Nani akela likolo na mabele, mpe ati moyi na sanza, bakolobaka: Allah. Boye boni lisusu (sima) bazali koboya (kolanda nzela ya semba)?

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۖ فَأَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٦١

**62.** Allah apesaka bozui na oyo alingi mpe abotoloko yango na oyo alingi kati ya bawumbu naye. Ya sôló, Allah azali na boyebi ya biloko binso.

ٱللَّهُ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ وَيَقۡدِرُ لَهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٦٢

**63.** Mpe soki otuni bango: Nani akitisaka mayi kowuta na likolo mpo epesa bomoyi na mabele osima ya kokauka na yango? Bakolobaka: Ya sôló, ezali Allah. Loba: Lokumu na Allah, kasi ebele na bango bazali koyeba te.

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّن نَّزَّلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ مِنۢ بَعۡدِ مَوۡتِهَا لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۚ قُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ٦٣

**64.** Mpe ya sôló, bomoyi ya mokili oyo ezali sé liseki mpe lisano,

وَمَا هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَآ إِلَّا لَهۡوٞ وَلَعِبٞۚ

mpe bovandi ya mokolo mwa suka, ezali bomoyi ya sôló, soki sôló bazali koyeba.

وَإِنَّ ٱلدَّارَ ٱلۡأٓخِرَةَ لَهِيَ ٱلۡحَيَوَانُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٦٤

**65.** Mpe soki bamati na masuwa, babondeli Allah na bomoko mpe balandi lingomba lia ye, mpe soki abikisi bango akomisi bango na mokili, okomona bakomi kosangisa ye.

فَإِذَا رَكِبُواْ فِي ٱلۡفُلۡكِ دَعَوُاْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ فَلَمَّا نَجَّىٰهُمۡ إِلَى ٱلۡبَرِّ إِذَا هُمۡ يُشۡرِكُونَ ٦٥

**66.** Baboya oyo topesaki bango, mpe basepela na mokili, kasi bakoyebaka kala mingi te.

لِيَكۡفُرُواْ بِمَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡ وَلِيَتَمَتَّعُواْۚ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٦٦

**67.** Boye bazali komona te ete: (Ya sôló) totiaki mboka esantu[1] ezala ndako ya kimia, nzoka nde bato bazali kolongolama zinga zinga na yango? Boye bazali kondima na maye mazanga ntina mpe baboyi bolamu ya Allah?

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا جَعَلۡنَا حَرَمًا ءَامِنٗا وَيُتَخَطَّفُ ٱلنَّاسُ مِنۡ حَوۡلِهِمۡۚ أَفَبِٱلۡبَٰطِلِ يُؤۡمِنُونَ وَبِنِعۡمَةِ ٱللَّهِ يَكۡفُرُونَ ٦٧

**68.** Mpe nani azali mabe koleka moto oyo azali kobukela Allah lokuta, to aboyi kondima na bosôló ntango eyeli ye? Boye esika ya bapengwi ezali kati na lifelo te?

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوۡ كَذَّبَ بِٱلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُۥٓۚ أَلَيۡسَ فِي جَهَنَّمَ مَثۡوٗى لِّلۡكَٰفِرِينَ ٦٨

**69.** Mpe baye basalaka makasi mpona biso, ya sôló tokokambaka bango na banzela na biso. Mpe ya sôló, Allah azali elongo na babongisi.

وَٱلَّذِينَ جَٰهَدُواْ فِينَا لَنَهۡدِيَنَّهُمۡ سُبُلَنَاۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَمَعَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٦٩

---

1 **Mboka esantu**: Makkah.

## SURATU 30 - AR-RRÛM
*(BALOMA)*



60 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Alif, lâm, mîm.[1]

الٓمٓ ١

2. Bato ya loma balongaki te.

غُلِبَتِ ٱلرُّومُ ٢

3. Mpe sima ya kokweya na bango, bakozala balongi okati ya mboka oyo ezali pembeni na bango.

فِيٓ أَدۡنَى ٱلۡأَرۡضِ وَهُم مِّنۢ بَعۡدِ غَلَبِهِمۡ سَيَغۡلِبُونَ ٣

4. O kati ya ndambu ya mibu mitindo mizali mia Allah na ebandeli mpe suka, mpe bandimi bakosepelaka mokolo wana,

فِي بِضۡعِ سِنِينَۗ لِلَّهِ ٱلۡأَمۡرُ مِن قَبۡلُ وَمِنۢ بَعۡدُۚ وَيَوۡمَئِذٖ يَفۡرَحُ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٤

5. Na elonga bwa Allah. Alongisaka oyo alingi, mpe azali na nguya atonda ngolu.

بِنَصۡرِ ٱللَّهِۚ يَنصُرُ مَن يَشَآءُۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٥

6. Wana nde elaka ya Allah, Allah azangisaka elaka naye te. Kasi ebele ya bato bazali koyeba te.

وَعۡدَ ٱللَّهِۖ لَا يُخۡلِفُ ٱللَّهُ وَعۡدَهُۥ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٦

7. Bazali sé koyeba bomoyi ya mokili mpe babosani oyo ya mokolo mwa suka.

يَعۡلَمُونَ ظَٰهِرٗا مِّنَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَهُمۡ عَنِ ٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ غَٰفِلُونَ ٧

8. Bakanisaka mpona bango moko te?! Allah akelaki te likolo na mabele na nyoso oyo ezali kati na yango mibale mpe akokisaki

أَوَلَمۡ يَتَفَكَّرُواْ فِيٓ أَنفُسِهِمۗ مَّا خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَأَجَلٖ مُّسَمّٗىۗ

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

yango sé na bosôló mpe mpona mikolo miyebani. Mpe ya sôló, bato ebele bazali kondima na bokutani na Nkolo wa bango te.

وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ ٱلنَّاسِ بِلِقَآيِٕ رَبِّهِمۡ لَكَٰفِرُونَ ٨

9. Boye bazali kotambola na mokili te, batala lolenge basalaki na bato ya liboso na bango? Bazalaki na bokasi mingi koleka bango, mpe basalelaki mabele mingi na kolona mpe kotonga, batindami na bango bayelaki bango bilembo? Allah abubaki bango te, kasi bango moko nde bamibubaki.

أَوَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَانُوٓاْ أَشَدَّ مِنۡهُمۡ قُوَّةٗ وَأَثَارُواْ ٱلۡأَرۡضَ وَعَمَرُوهَآ أَكۡثَرَ مِمَّا عَمَرُوهَا وَجَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِۖ فَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٩

10. Na yango suka ya mabe ekozongela baye basalaki mabe, na koboya mikapo mia Allah, mpe bazalaki kozua yango na liseki.

ثُمَّ كَانَ عَٰقِبَةَ ٱلَّذِينَ أَسَٰٓـُٔواْ ٱلسُّوٓأَىٰٓ أَن كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَكَانُواْ بِهَا يَسۡتَهۡزِءُونَ ١٠

11. Allah nde abandaka bokeli mpe sima azongeli yango, mpe epai naye nde bokozongisama.

ٱللَّهُ يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ ثُمَّ إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ١١

12. Mpe mokolo moye ngonga ekokokaka, batomboki bakozangaka elikia.

وَيَوۡمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يُبۡلِسُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ١٢

13. Mpe bakozuaka baye bakosalisaka bango te okati ya basangisi ba bango, mpe bakoyebaka banzambe na bango lisusu te.

وَلَمۡ يَكُن لَّهُم مِّن شُرَكَآئِهِمۡ شُفَعَٰٓؤُاْ وَكَانُواْ بِشُرَكَآئِهِمۡ كَٰفِرِينَ ١٣

14. Mpe mokolo moye ngonga ekokokaka, bakokabwanaka. (bango na bango).

وَيَوۡمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوۡمَئِذٖ يَتَفَرَّقُونَ ١٤

15. Kasi mpona baye bandimaki mpe basalaki misala milamu, bakozalaka na bosepeli o kati na lola.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
فَهُمْ فِى رَوْضَةٍ يُحْبَرُونَ ﴿١٥﴾

16. Mpe mpona baye bapengwaki, mpe baboyaki kondima na bilembo bia biso mpe kondima na mokolo ya suka bakomemama okati ya etumbu.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا
وَلِقَآئِ ٱلْـَٔاخِرَةِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ فِى ٱلْعَذَابِ
مُحْضَرُونَ ﴿١٦﴾

17. Bokumisa Allah tongo mpe pokwa.

فَسُبْحَٰنَ ٱللَّهِ حِينَ تُمْسُونَ وَحِينَ
تُصْبِحُونَ ﴿١٧﴾

18. Mpe matondo nyoso ya likolo mpe ya nsé ezali ya ye, na nzanga mpe sima ya nzanga.

وَلَهُ ٱلْحَمْدُ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
وَعَشِيًّا وَحِينَ تُظْهِرُونَ ﴿١٨﴾

19. Azali kobimisa moto ya bomoyi kowuta na liwa, mpe moto ya liwa kowuta na bomoyi, mpe azali kosekwisa mabele sima ya kokufa na yango. Na lolenge wana nde bokosekwaka.

يُخْرِجُ ٱلْحَىَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ
ٱلْمَيِّتَ مِنَ ٱلْحَىِّ وَيُحْىِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ
مَوْتِهَا ۚ وَكَذَٰلِكَ تُخْرَجُونَ ﴿١٩﴾

20. Mpe o kati ya bilembo bia ye, akela bino kowuta na mabele, sima bokomi bato bozali kotambola na mokili.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنْ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ
ثُمَّ إِذَآ أَنتُم بَشَرٌ تَنتَشِرُونَ ﴿٢٠﴾

21. Mpe kati ya bilembo bia ye, akela basi kowuta na bino moko, mpo ete bovanda na kimia epai na bango, mpe atie kati na bino bolingo na ngolu (mawa). Ya sôló wana ezali bilembo mpo bokoka kokanisa.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنْ خَلَقَ لَكُم مِّنْ
أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا لِّتَسْكُنُوٓا۟ إِلَيْهَا
وَجَعَلَ بَيْنَكُم مَّوَدَّةً وَرَحْمَةً ۚ إِنَّ فِى
ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Mpe kati ya bilembo bia ye, akela likolo na mabele mpe akesenisi bino loposo na balokota wana ezali elembo mpona bayebi.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ خَلۡقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ
وَٱخۡتِلَٰفُ أَلۡسِنَتِكُمۡ وَأَلۡوَٰنِكُمۡۚ إِنَّ
فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡعَٰلِمِينَ ٢٢

**23.** Mpe kati ya bilembo bia ye, bapongi na bino na butu mpe moyi, mpe koluka bolamu naye. Ya sôló, wana ezali bilembo mpona bato oyo bayokaka.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ مَنَامُكُم بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ
وَٱبۡتِغَآؤُكُم مِّن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَسۡمَعُونَ ٢٣

**24.** Mpe kati ya bilembo bia ye azali komonisa bino bongengi (bwa nkake) na kobangisa na elikia ya kobetisa mbula kowuta na likolo mpona kopesa bomoyi na mabele sima ya kokufa na yango. Wana ezali bilembo mpona baye bazali kososolo.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ يُرِيكُمُ ٱلۡبَرۡقَ خَوۡفٗا
وَطَمَعٗا وَيُنَزِّلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَيُحۡيِۦ
بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَآۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٢٤

**25.** Mpe kati ya bilembo naye, likolo na mabele ezali ya kotelema na mobeko mia ye. Sima akobengaka bino mbela moko bokobima kati na mabele.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَن تَقُومَ ٱلسَّمَآءُ وَٱلۡأَرۡضُ
بِأَمۡرِهِۦۚ ثُمَّ إِذَا دَعَاكُمۡ دَعۡوَةٗ مِّنَ
ٱلۡأَرۡضِ إِذَآ أَنتُمۡ تَخۡرُجُونَ ٢٥

**26.** Maye manso mazali okati na likolo na mabele, mazali ya ye mpe mazali kotosa ye.

وَلَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ كُلّٞ لَّهُۥ
قَٰنِتُونَ ٢٦

**27.** Mpe ye nde abandaka kokela mpe akozongisa yango, (ya bokeli sima azongisi yango,) mpe wana ezali pete mpona ye, mpe epai naye ezuami ndakisa ya koleka kuna na likolo mpe na nsé. Mpe azali na bokasi atonda bwanya.

وَهُوَ ٱلَّذِي يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ
وَهُوَ أَهۡوَنُ عَلَيۡهِۚ وَلَهُ ٱلۡمَثَلُ ٱلۡأَعۡلَىٰ
فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ
ٱلۡحَكِيمُ ٢٧

**28.** Azali kopesa bino masese na banzoto na bino moko, boye bosangisi bawumbu na bino na maye topesi bino na bozui mpo ete bokokana? Bozali kobanga bango ndenge bomibanganaka bino na bino? Na boye nde tozali kolimbola bilembo bia biso mpo na baye basosolaka.

ضَرَبَ لَكُم مَّثَلًا مِّنْ أَنفُسِكُمْ ۖ
هَل لَّكُم مِّن مَّا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُم
مِّن شُرَكَآءَ فِى مَا رَزَقْنَٰكُمْ فَأَنتُمْ
فِيهِ سَوَآءٌ تَخَافُونَهُمْ كَخِيفَتِكُمْ
أَنفُسَكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ
لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Babubi balandaki baposa na bango, na bozangi boyebi. Nani akokamba oyo Allah abungisi mpe bakozalaka na mosungi te.

بَلِ ٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ أَهْوَآءَهُم بِغَيْرِ
عِلْمٍ ۖ فَمَن يَهْدِى مَنْ أَضَلَّ ٱللَّهُ ۖ وَمَا
لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Balola elongi nayo mobimba mpona lingomba ya bomoko bwa Allah. Yango nde lolenge Allah akelaki bato na yango, mbongwama ezali te kati ya bokeli ya Allah, oyo nde lingomba ya semba, kasi ebele ya bato bazali koyeba te.

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا ۚ فِطْرَتَ ٱللَّهِ
ٱلَّتِى فَطَرَ ٱلنَّاسَ عَلَيْهَا ۚ لَا تَبْدِيلَ
لِخَلْقِ ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ
أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Bozonga epai naye (na botubeli), mpe bobanga ye, mpe botelemisa losambo mpe bozala o kati ya basangisi te,

۞ مُنِيبِينَ إِلَيْهِ وَٱتَّقُوهُ وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ
وَلَا تَكُونُوا۟ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٣١﴾

**32.** O kati ya baye bakaboli lingomba lia bango mpe bakomisi yango binzambe nzambe, eteni na eteni ezali kosepela na oyo ya ye.

مِنَ ٱلَّذِينَ فَرَّقُوا۟ دِينَهُمْ وَكَانُوا۟ شِيَعًا ۖ كُلُّ
حِزْبٍۭ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Mpe tango mabe ekoyelaka bato, babeleli Nkolo wa bango mpe bamizongisi epai naye na botubeli bonso, sima soki amekisi bango

وَإِذَا مَسَّ ٱلنَّاسَ ضُرٌّ دَعَوْا۟ رَبَّهُم
مُّنِيبِينَ إِلَيْهِ ثُمَّ إِذَآ أَذَاقَهُم مِّنْهُ رَحْمَةً
إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُم بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَ ﴿٣٣﴾

ndambu ya ngolu kowuta epai naye, okomona ndambu kati na bango babandi kosangisa Nkolo wa bango.

34. Bapengwa na maye topesi bango. Mpe bosepela moke, kasi bokoyeba kala mingi te.

لِيَكْفُرُوا۟ بِمَآ ءَاتَيْنَٰهُمْ ۚ فَتَمَتَّعُوا۟ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣٤﴾

35. To mpe tokitiselaki bango bokonzi (buku) azali kolobela bango mpona maye bazalaki kosangisa ye na yango?

أَمْ أَنزَلْنَا عَلَيْهِمْ سُلْطَٰنًا فَهُوَ يَتَكَلَّمُ بِمَا كَانُوا۟ بِهِۦ يُشْرِكُونَ ﴿٣٥﴾

36. Mpe tango tomekisaka bato ndambu ya mawa (na biso), bazali kosepela na yango. Mpe tango mabe ezui bango na oyo bango moko basali, okomona bango bazangi kolikia.

وَإِذَآ أَذَقْنَا ٱلنَّاسَ رَحْمَةً فَرِحُوا۟ بِهَا ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌۢ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ إِذَا هُمْ يَقْنَطُونَ ﴿٣٦﴾

37. Boye bazali komona te ete Allah apesaka bozui na oyo alingi mpe abotoloko? Ya sôló wana ezali elembo mpo bato bakoka kondima.

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٣٧﴾

38. Mpe pesa moto ya libota nayo oyo esengeli mpona kopesa ye, mpe mobola, mpe moleki nzela oyo esengeli ya bango, wana ezali malamu mpona baye bazali koluka elongi ya Allah, mpe bango wana nde balongi.

فَـَٔاتِ ذَا ٱلْقُرْبَىٰ حَقَّهُۥ وَٱلْمِسْكِينَ وَٱبْنَ ٱلسَّبِيلِ ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يُرِيدُونَ وَجْهَ ٱللَّهِ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٣٨﴾

39. Mpe maye manso bozali kobimisa ewuti na ekotama mpona kokolisa misolo mia bino likolo ya

وَمَآ ءَاتَيْتُم مِّن رِّبًا لِّيَرْبُوَا۟ فِىٓ أَمْوَٰلِ ٱلنَّاسِ فَلَا يَرْبُوا۟ عِندَ ٱللَّهِ ۖ

baninga, ekokolisama te epai ya Allah, kasi oyo bobimisi kowuta na zakat[1], mpona koluka elongi ya Allah, baye wana bakozua (lifuta) na bango ya kobakisama.

وَمَآ ءَاتَيۡتُم مِّن زَكَوٰةٖ تُرِيدُونَ وَجۡهَ ٱللَّهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُضۡعِفُونَ ٣٩

**40.** Allah nde akeli bino, mpe apesi bino bozui, mpe akoboma bino, mpe sima akosekwisa bino. Na yango, moko kati ya baye bozali kosangisa ye na yango boye akoki kosalela bino eloko moko na oyo Allah asaleli bino? Nkembo naye oyo aleki na likolo na maye manso bazali kosangisa ye na yango.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَكُمۡ ثُمَّ رَزَقَكُمۡ ثُمَّ يُمِيتُكُمۡ ثُمَّ يُحۡيِيكُمۡۖ هَلۡ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَفۡعَلُ مِن ذَٰلِكُم مِّن شَيۡءٖۚ سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٤٠

**41.** Mabe esili komonana polele likolo ya mabele mpe likolo ya mayi (ebale) kowuta na maye bato bazali kosala, na yango, Allah apesi bango ndambu ya etumbu ya maye basali, mpo bakanisa kozonga.

ظَهَرَ ٱلۡفَسَادُ فِي ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِ بِمَا كَسَبَتۡ أَيۡدِي ٱلنَّاسِ لِيُذِيقَهُم بَعۡضَ ٱلَّذِي عَمِلُواْ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٤١

**42.** Loba: Botambola na mokili botala lolenge kani basalaki baye balekaki liboso na bino, kasi ebele na bango bazalaki basangisi.

قُلۡ سِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلُۚ كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّشۡرِكِينَ ٤٢

**43.** Tiya elongi nayo na lingomba lia (bosôló mpe lia botosi), yambo ete eya kowuta na Allah mokolo oyo bokokokaka kopusa yango te, mpe mokolo wana (bato) bakokabwanaka.

فَأَقِمۡ وَجۡهَكَ لِلدِّينِ ٱلۡقَيِّمِ مِن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَ يَوۡمٞ لَّا مَرَدَّ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِۖ يَوۡمَئِذٖ يَصَّدَّعُونَ ٤٣

1 **Zakat**: Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 45.

**44.** Oyo akopengwa, akozua lifuta ya bopengwi naye, mpe oyo akosala bolamu, ezali mpona bolamu ya bango moko ya lobi nde bazali kolengele.

مَن كَفَرَ فَعَلَيۡهِ كُفۡرُهُۥۖ وَمَنۡ عَمِلَ
صَٰلِحٗا فَلِأَنفُسِهِمۡ يَمۡهَدُونَ ٤٤

**45.** Mpo Allah afuta bandimi baye basalaki misala milamu mpona bolamu bwa ye. Ya sôló, ye alingaka bapengwi te.

لِيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ
ٱلۡكَٰفِرِينَ ٤٥

**46.** Mpe o kati ya bilembo bia ye, azali kotinda mopepe lokola sango elamu mpe mpona komekisa bino ngolu naye, mpo ete bwato (masuwa) etambola na mokano naye, mpo ete boluka litomba na bolamu naye, mpo bokoka kotondo ye na yango.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَن يُرۡسِلَ ٱلرِّيَاحَ
مُبَشِّرَٰتٖ وَلِيُذِيقَكُم مِّن رَّحۡمَتِهِۦ
وَلِتَجۡرِيَ ٱلۡفُلۡكُ بِأَمۡرِهِۦ وَلِتَبۡتَغُواْ مِن
فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٤٦

**47.** Mpe ya sôló, tosilaki kotinda batindami liboso nayo epai ya bato na bango, bayelaki bango bilembo ya polele mpe bikamwiseli, na sima tokangaki baye basalaki mabe mpe ezalaki lotomo epai na biso ete tosunga bandimi.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ رُسُلًا إِلَىٰ
قَوۡمِهِمۡ فَجَآءُوهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَٱنتَقَمۡنَا مِنَ
ٱلَّذِينَ أَجۡرَمُواْۖ وَكَانَ حَقًّا عَلَيۡنَا نَصۡرُ
ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٧

**48.** Allah nde azali kotinda mopepe oyo ezali kotombola londende, mpe apanzaka yango na mapata ndenge alingi, na sima akaboli yango na biteni, na sima okomona mbula ezali kobima nakati na yango mpe soki asopi yango epai ya ba oyo alingi o kati ya

ٱللَّهُ ٱلَّذِي يُرۡسِلُ ٱلرِّيَٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابٗا
فَيَبۡسُطُهُۥ فِي ٱلسَّمَآءِ كَيۡفَ يَشَآءُ
وَيَجۡعَلُهُۥ كِسَفٗا فَتَرَى ٱلۡوَدۡقَ يَخۡرُجُ
مِنۡ خِلَٰلِهِۦۖ فَإِذَآ أَصَابَ بِهِۦ مَن يَشَآءُ
مِنۡ عِبَادِهِۦٓ إِذَا هُمۡ يَسۡتَبۡشِرُونَ ٤٨

bawumbu naye tala ndenge bakomi na esengo.

49. Nzoka nde bango liboso basilaki kozanga elikia.

وَإِن كَانُواْ مِن قَبۡلِ أَن يُنَزَّلَ عَلَيۡهِم مِّن قَبۡلِهِۦ لَمُبۡلِسِينَ ٤٩

50. Tala bilembo bia ngolu ya Allah ndenge azali kopesa bomoyi na mabele sima ya kokauka na yango. Ya sôló, ye nde akopesaka bomoyi na baye bakufa, mpe azali na bokoki na biloko binso.

فَٱنظُرۡ إِلَىٰٓ ءَاثَٰرِ رَحۡمَتِ ٱللَّهِ كَيۡفَ يُحۡيِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَآۚ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٥٠

51. Mpe soki sima na yango totindi mopepe ya makasi ebebisi milona na bango mpe bamoni yango na langi ya mayi ya mosaka bakomi kozanga botondi.

وَلَئِنۡ أَرۡسَلۡنَا رِيحٗا فَرَأَوۡهُ مُصۡفَرّٗا لَّظَلُّواْ مِنۢ بَعۡدِهِۦ يَكۡفُرُونَ ٥١

52. Ya sôló, okoki koyokisa bawei te, mpe okoki koyokisa bakufi matoyi te, soki obengi bango tango bapesaka mokongo.

فَإِنَّكَ لَا تُسۡمِعُ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَلَا تُسۡمِعُ ٱلصُّمَّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا وَلَّوۡاْ مُدۡبِرِينَ ٥٢

53. Mpe ezali yo te nde okoki kokamba baye bakufa miso na bobungi bwa bango, okoyokisa nde baye bandimi na mikapo mia biso mpe bazali komisokia.

وَمَآ أَنتَ بِهَٰدِ ٱلۡعُمۡيِ عَن ضَلَٰلَتِهِمۡۖ إِن تُسۡمِعُ إِلَّا مَن يُؤۡمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُم مُّسۡلِمُونَ ٥٣

54. Allah nde akeli bino ya kolemba, sima apesi bino makasi, sima ya bokasi apesi bino bolembu na bopaka. Akelaka oyo alingi mpe azali moyebi akoka.

۞ ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن ضَعۡفٖ ثُمَّ جَعَلَ مِنۢ بَعۡدِ ضَعۡفٖ قُوَّةٗ ثُمَّ جَعَلَ مِنۢ بَعۡدِ قُوَّةٖ ضَعۡفٗا وَشَيۡبَةٗۚ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ وَهُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡقَدِيرُ ٥٤

**55.** Mpe tango mokolo ya suka ekotelema bato mabe bakolapaka ete bawumelaki na mokili sé ngonga moko ya mpamba, ndenge wana nde bazalaka kokosa.

وَيَوۡمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يُقۡسِمُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ
مَا لَبِثُواْ غَيۡرَ سَاعَةٖۚ كَذَٰلِكَ كَانُواْ
يُؤۡفَكُونَ ٥٥

**56.** Mpe baye bapesamaki boyebi na bondimi bakolobaka: Bosilaki kovanda na eleko eye engebene na mokano ya Allah kino o mokolo mwa bosekwisami. Oyo nde mokolo yango, kasi bozalaki koyeba te.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ وَٱلۡإِيمَٰنَ لَقَدۡ
لَبِثۡتُمۡ فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡبَعۡثِۖ
فَهَٰذَا يَوۡمُ ٱلۡبَعۡثِ وَلَٰكِنَّكُمۡ كُنتُمۡ لَا
تَعۡلَمُونَ ٥٦

**57.** Mokolo mona bolimbisi ekosunga te mpona babubi, mpe bakosenga bango te ete bazonga.

فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يَنفَعُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ
مَعۡذِرَتُهُمۡ وَلَا هُمۡ يُسۡتَعۡتَبُونَ ٥٧

**58.** Ya sôló, tosili kobetela bato bandakisa ya lolenge nyoso kati na kurani eye. Mpe soki oyeli bango ekamwiseli, baye bapengwa bakomi koloba ete; bozali sé babungisi.

وَلَقَدۡ ضَرَبۡنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ
مِن كُلِّ مَثَلٖۚ وَلَئِن جِئۡتَهُم بِـَٔايَةٖ
لَّيَقُولَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا
مُبۡطِلُونَ ٥٨

**59.** Lolenge wana nde Allah akangaka mitema mia bato oyo bayebi te.

كَذَٰلِكَ يَطۡبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلَّذِينَ لَا
يَعۡلَمُونَ ٥٩

**60.** Kanga motema na kozela. Ya sôló, elaka ya Nkolo nayo ezali ya sôló mpenza, kasi baye bazangi kondima babungisa yo te.

فَٱصۡبِرۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞۖ وَلَا
يَسۡتَخِفَّنَّكَ ٱلَّذِينَ لَا يُوقِنُونَ ٦٠

## SURATU 31 - LUQMÂN




34 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Alif, lâm, mîm.[1]

الٓمٓ ١

2. Oyo bizali mikapo mia buku ya bwanya,

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

3. Yango ezali bokambi mpe ngolu mpona babongisi (bato ya malamu),

هُدٗى وَرَحۡمَةٗ لِّلۡمُحۡسِنِينَ ٣

4. Baye bazali kotelemisa losambo mpe bazali kobimisa zakat[2] mpe bazali na tembe te mpona mokolo ya suka.

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ يُوقِنُونَ ٤

5. Bango nde bazali na nzela ya semba ya Nkolo wa bango, mpe bango nde balongi.

أُوْلَٰٓئِكَ عَلَىٰ هُدٗى مِّن رَّبِّهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٥

6. Mpe kati ya bato, ezali na ba oyo bazali kosomba maloba mazanga ntina mpona kobungisa bato na nzela ya Allah na kozanga boyebi mpe bazali kotiola yango. Baye wana bakozuaka etumbu ya nsoni.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَشۡتَرِي لَهۡوَ ٱلۡحَدِيثِ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَيَتَّخِذَهَا هُزُوًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٦

7. Mpe tango bazali kotangela ye mikapo mia biso, apesa mokongo na lolendo lokola ayoka naino

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ءَايَٰتُنَا وَلَّىٰ مُسۡتَكۡبِرٗا كَأَن لَّمۡ يَسۡمَعۡهَا كَأَنَّ فِيٓ أُذُنَيۡهِ وَقۡرٗاۖ

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.
2 **Zakat**: Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 45.

yango te, mpe lokola ezali na eloko ya kilo kati na matoyi naye. Pesa ye sango ya etumbu ya makasi.

فَبَشِّرۡهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٧

**8.** Ya sôló, baye bandima mpe bazali kosala misala milamu, bakozalaka na lola ya kitoko,

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ جَنَّٰتُ ٱلنَّعِيمِ ٨

**9.** Libela kati na yango , elaka ya Allah ezali ya sôló, mpe azali na bokasi atonda bwanya.

خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٗاۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٩

**10.** Akela likolo ezali na makonzi te bozali komona yango, mpe apiki bangomba likolo ya mabele ya bokangami mpo ekweyela bino te, mpe ati kati na yango lolenge nyoso ya banyama, mpe tokitisa mayi kowuta likolo, mpe tobimisi na yango milona ya lolenge nyoso.

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ بِغَيۡرِ عَمَدٖ تَرَوۡنَهَاۖ وَأَلۡقَىٰ فِي ٱلۡأَرۡضِ رَوَٰسِيَ أَن تَمِيدَ بِكُمۡ وَبَثَّ فِيهَا مِن كُلِّ دَآبَّةٖۚ وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوۡجٖ كَرِيمٍ ١٠

**11.** Oyo nde bokeli bwa Allah, bolakisa ngai oyo ya basusu. Kasi babubi bazali na libunga ya polele.

هَٰذَا خَلۡقُ ٱللَّهِ فَأَرُونِي مَاذَا خَلَقَ ٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦۚ بَلِ ٱلظَّٰلِمُونَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ١١

**12.** Mpe tosilaki kopesa Luqmân bwanya ete tondo Allah, botondi. Mpe oyo akotondo botondi, ya sôló asali yango mpona ye moko, oyo mpe akozanga botondi, ya sôló Allah atonda bozui asanzolama.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا لُقۡمَٰنَ ٱلۡحِكۡمَةَ أَنِ ٱشۡكُرۡ لِلَّهِۚ وَمَن يَشۡكُرۡ فَإِنَّمَا يَشۡكُرُ لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ حَمِيدٞ ١٢

**13.** Mpe tango Luqmân alobaki na mwana waye (ya mobali) na bolendisi: Oh mwana wa ngai! Kosangisa Allah te, ya sôló

وَإِذۡ قَالَ لُقۡمَٰنُ لِٱبۡنِهِۦ وَهُوَ يَعِظُهُۥ يَٰبُنَيَّ لَا تُشۡرِكۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّ ٱلشِّرۡكَ لَظُلۡمٌ عَظِيمٞ ١٣

kosangisa (Allah) ezali bobubi bonene.

**14.** Mpe toyebisaki na moto (asalela) tata na mama waye (bolamu), mama naye amema ye na pasi tango molai, bolembu na bolembu kino mibu mibale azali (komelisa ye mabele,) ete otondo ngai mpe otondo baboti nayo, epai na ngai nde bokozonga.

وَوَصَّيۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيۡهِ حَمَلَتۡهُ أُمُّهُۥ
وَهۡنًا عَلَىٰ وَهۡنٖ وَفِصَٰلُهُۥ فِي عَامَيۡنِ أَنِ
ٱشۡكُرۡ لِي وَلِوَٰلِدَيۡكَ إِلَيَّ ٱلۡمَصِيرُ ١٤

**15.** Mpe soki bango nyoso mibale batindi yo mpo osangisa ngai na maye oyebi te, kotosa bango te, kasi zala na bango malamu awa na mokili, mpe landa nzela ya oyo ayei epai na ngai. Mpe bokozongaka epai na ngai, sima nakoyebisa bino maye bozalaki kosala.

وَإِن جَٰهَدَاكَ عَلَىٰٓ أَن تُشۡرِكَ بِي مَا
لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٞ فَلَا تُطِعۡهُمَاۖ
وَصَاحِبۡهُمَا فِي ٱلدُّنۡيَا مَعۡرُوفٗاۖ وَٱتَّبِعۡ
سَبِيلَ مَنۡ أَنَابَ إِلَيَّۚ ثُمَّ إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ
فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٥

**16.** Oh mwana wa ngai! Yeba ete eloko soki ezali moke lokola mbuma ya ndunda ebombami na nsé ya libanga to mapata to mpe na nsé ya mabele, Allah akobimisa yango (o mokolo ya suka). Ya sôló, Allah azali malamu mpe azali moyebi.

يَٰبُنَيَّ إِنَّهَآ إِن تَكُ مِثۡقَالَ حَبَّةٖ مِّنۡ
خَرۡدَلٖ فَتَكُن فِي صَخۡرَةٍ أَوۡ فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ أَوۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَأۡتِ بِهَا ٱللَّهُۚ
إِنَّ ٱللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٞ ١٦

**17.** Oh mwana wa ngai! Telemisa losambo mpe tinda (bato) basala bolamu, mpe pekisa mabe, mpe kanga motema na likambo oyo ezui yo. Ya sôló, wana ezali lolenge ya malamu ya kobongisa makambo.

يَٰبُنَيَّ أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ وَأۡمُرۡ بِٱلۡمَعۡرُوفِ
وَٱنۡهَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِ وَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ
مَآ أَصَابَكَۖ إِنَّ ذَٰلِكَ مِنۡ عَزۡمِ
ٱلۡأُمُورِ ١٧

**18.** Mpe kobalolaka elongi te na lofundo liboso ya bato mpe kotambola te na mokili osepela nayo moko koleka, mpamba te Allah alingaka bato ya lolendo na lofundo te. (komitombola na lolendo liboso ya bato te)

وَلَا تُصَعِّرۡ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمۡشِ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَرَحًاۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخۡتَالٖ فَخُورٖ ١٨

**19.** Zala na etamboli ya malamu, mpe kitisa mongongo nayo. Mpo mongongo oyo eleki mabe ezali mongongo ya hamir[1].

وَٱقۡصِدۡ فِي مَشۡيِكَ وَٱغۡضُضۡ مِن صَوۡتِكَۚ إِنَّ أَنكَرَ ٱلۡأَصۡوَٰتِ لَصَوۡتُ ٱلۡحَمِيرِ ١٩

**20.** Bozali komona te ete ya sôló, Allah abongiseli bino maye mazali o likolo mpe na nsé, mpe atondiseli bino bolamu bwaye ya polele na ya kobatama? Mpe okati ya bato, ezali na baye bazali kosuanisa mpona Allah, bazali na boyebi te, bakambami te mpe bazali na buku ya bosembo te.

أَلَمۡ تَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَأَسۡبَغَ عَلَيۡكُمۡ نِعَمَهُۥ ظَٰهِرَةٗ وَبَاطِنَةٗۗ وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَلَا هُدٗى وَلَا كِتَٰبٖ مُّنِيرٖ ٢٠

**21.** Mpe soki balobi na bango, bolanda maye Allah akitisa, bakozongisa ete: Te, biso tokolanda sé maye bankoko na biso batika. Ata soki satana nde azali kobenga bango na etumbu ya lifelo?

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ بَلۡ نَتَّبِعُ مَا وَجَدۡنَا عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَآۚ أَوَلَوۡ كَانَ ٱلشَّيۡطَٰنُ يَدۡعُوهُمۡ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ٢١

**22.** Mpe oyo akomipesa elongi naye mobimba epai na Allah mpe azali mosali malamu, ye wana nde asili kokanga singa ya makasi,

۞ وَمَن يُسۡلِمۡ وَجۡهَهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ وَهُوَ مُحۡسِنٞ فَقَدِ ٱسۡتَمۡسَكَ بِٱلۡعُرۡوَةِ ٱلۡوُثۡقَىٰۗ وَإِلَى ٱللَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلۡأُمُورِ ٢٢

1 **Hamir**: Botala Al-Baqarah mokapo: 259.

mpe epai ya Allah nde suka ya makambo ezali.

وَمَن كَفَرَ فَلَا يَحۡزُنكَ كُفۡرُهُۥٓۚ إِلَيۡنَا
مَرۡجِعُهُمۡ فَنُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ
عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٢٣

**23.** Kasi oyo akopengwa, bopengwi bwaye epesa yo mawa te, bozongi na bango ekozalaka nde epai na biso, mpe tokoyebisaka bango maye basalaki. Ya sôló, Allah azali moyebi ya maye mabombami o mitema mia bango.

نُمَتِّعُهُمۡ قَلِيلٗا ثُمَّ نَضۡطَرُّهُمۡ إِلَىٰ
عَذَابٍ غَلِيظٖ ٢٤

**24.** Tozali kopesa bango bomoi ya bisengo moke, na sima tokomema bango na makasi na etumbu oyo eleki mpasi.

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۚ قُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِۚ
بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٢٥

**25.** Mpe soki otuni bango, nani akela likolo na mabele? Bakolobaka: Ya sôló, ezali Allah. Loba: Lokumu na Allah. Kasi ebele na bango bazali koyeba te.

لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ إِنَّ ٱللَّهَ
هُوَ ٱلۡغَنِيُّ ٱلۡحَمِيدُ ٢٦

**26.** Manso mazali o likolo mpe o nsé mazali ya Allah. Ya sôló, Allah atonda bomengo atonda masanzoli.

وَلَوۡ أَنَّمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ مِن شَجَرَةٍ أَقۡلَٰمٞ
وَٱلۡبَحۡرُ يَمُدُّهُۥ مِنۢ بَعۡدِهِۦ سَبۡعَةُ أَبۡحُرٖ
مَّا نَفِدَتۡ كَلِمَٰتُ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ
حَكِيمٞ ٢٧

**27.** Mpe soki ezalaki ete banzete nyoso na mokili ebongwana bikomeli mpe ba ebale mbala sambo ekoma mayi ya mokanda, nyoso elingaki kosila mpe maloba ya Allah matikali. Ya sôló, Allah azali na nguya atonda bwanya.

مَّا خَلۡقُكُمۡ وَلَا بَعۡثُكُمۡ إِلَّا كَنَفۡسٖ
وَٰحِدَةٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعُۢ بَصِيرٌ ٢٨

**28.** Bokelami na bino mpe lisekwa na bino ezali lokola molimo moko mpamba. Ya sôló, Allah azali koyoka mpe azali komona.

**29.** Boye ozali komona te ete Allah azali kokotisa butu okati ya moyi mpe azali kokotisa moyi o kati ya butu, mpe akeli mwese mpe sanza mizala kotambola moko na moko na nzela na yango? Mpe ya sôló, Allah azali na sango ya maye bozali kosala.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ
وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ وَسَخَّرَ ٱلشَّمْسَ
وَٱلْقَمَرَ ۖ كُلٌّ يَجْرِىٓ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى وَأَنَّ
ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Wana ezali ete Allah azali bosembo, mpe ya sôló, maye manso bazali kobondela na botiki ye mazali mpamba, mpe ya sôló, Allah azali likolo mpe monene koleka.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ وَأَنَّ مَا
يَدْعُونَ مِن دُونِهِ ٱلْبَٰطِلُ وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ
ٱلْعَلِىُّ ٱلْكَبِيرُ ﴿٣٠﴾

**31.** Boye ozali komona te ya sôló masuwa maye mazali kotambola na bibale, ezali sé na ngolu ya Allah, mpo amonisa bino bilembo bia ye? Ya sôló wana ezali bilembo mpona moto nyonso oyo akangi motema mpe azali kotondo.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱلْفُلْكَ تَجْرِى فِى ٱلْبَحْرِ
بِنِعْمَتِ ٱللَّهِ لِيُرِيَكُم مِّنْ ءَايَٰتِهِۦٓ ۚ إِنَّ
فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿٣١﴾

**32.** Mpe soki mbonge ya makasi ezui bango na ebale, babeleli Allah na bomoko naye nyoso, na sima soki abimisi bango na mokili, basusu kati na bango bazali kopengwa. Kasi ezali bobele bapengwi nde bazali koboya bilembo bia biso.

وَإِذَا غَشِيَهُم مَّوْجٌ كَٱلظُّلَلِ دَعَوُا۟ ٱللَّهَ
مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ فَلَمَّا نَجَّىٰهُمْ إِلَى ٱلْبَرِّ
فَمِنْهُم مُّقْتَصِدٌ ۚ وَمَا يَجْحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا
كُلُّ خَتَّارٍ كَفُورٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Oh bino bato! Bobanga Nkolo wa bino mpe bobanga mokolo moye tata akoyanolaka mwana wa ye te, to mwana lokola. Elaka

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُوا۟ رَبَّكُمْ وَٱخْشَوْا۟
يَوْمًا لَّا يَجْزِى وَالِدٌ عَن وَلَدِهِۦ وَلَا
مَوْلُودٌ هُوَ جَازٍ عَن وَالِدِهِۦ شَيْـًٔا ۚ

ya Allah ezali solo, bomoyi ya nsé ekosa bino te, mpe (mokosi) satana akosa bino te mpona Allah.

**34.** Ya sôló, epayi ya Allah nde ngonga ya suka eyebani mpe ye nde azali kokitisa mbula, mpe ayebi maye mabombama o mabumu ya basi mpe moto moko ayebi te soki lobi akozua nini. Mpe moto moko ayebi te soki akokufa na mboka nini, ya sôló Allah azali moyebi mpe atonda basango.

إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞۖ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ
ٱلدُّنۡيَا وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلۡغَرُورُ ٣٣

إِنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥ عِلۡمُ ٱلسَّاعَةِ وَيُنَزِّلُ
ٱلۡغَيۡثَ وَيَعۡلَمُ مَا فِي ٱلۡأَرۡحَامِۖ وَمَا
تَدۡرِي نَفۡسٞ مَّاذَا تَكۡسِبُ غَدٗاۖ وَمَا
تَدۡرِي نَفۡسُۢ بِأَيِّ أَرۡضٖ تَمُوتُۚ إِنَّ
ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرُۢ ٣٤

## SURATU 32 - AS-SAJDAH
*(KOFUKAMA)*




30 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Alif, lâm, mîm.[1]
2. Bokiti ya buku ezali na tembe te, ewuti epai ya Nkolo wa molongo.
3. To mpe bakoloba ete ye nde (Muhammad) asali yango na ndenge naye?, kasi yango ezali bosôló kowuta epai ya Nkolo wa yo, mpo ete okebisa na yango bato oyo mokebisi moko te ayela bango liboso nayo, mpo ete bakambama.
4. Allah nde akela likolo na mabele, mpe maye manso mazali kati na yango mibale na mikolo motoba, sima atombuami likolo ya ngwende. Na botiki ye, bozali na mobateli mpe molobeli te. Boye bozali kokanisa te?
5. Azali kokamba kowuta na likolo makambo ya likolo na ya nsé, sima makambo yango mazali komata epai naye na mokolo

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الٓمٓ ١
تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ لَا رَيۡبَ فِيهِ مِن رَّبِّ
ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۚ بَلۡ هُوَ ٱلۡحَقُّ مِن
رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوۡمٗا مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٖ
مِّن قَبۡلِكَ لَعَلَّهُمۡ يَهۡتَدُونَ ٣

ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ
وَمَا بَيۡنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ
عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ مَا لَكُم مِّن دُونِهِۦ مِن
وَلِيّٖ وَلَا شَفِيعٍۚ أَفَلَا تَتَذَكَّرُونَ ٤

يُدَبِّرُ ٱلۡأَمۡرَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ثُمَّ
يَعۡرُجُ إِلَيۡهِ فِي يَوۡمٖ كَانَ مِقۡدَارُهُۥٓ أَلۡفَ
سَنَةٖ مِّمَّا تَعُدُّونَ ٥

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

moko oyo ezali lokola mbula nkoto moko epai na bino lolenge botangaka.

6. Ye nde ayebi mabombami na makambo ya polele, azali na nguya atonda ngolu.

ذَٰلِكَ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٦

7. Ye nde abongisa bokelami ya biloko binso, mpe abandaki kokela moto na mabele ya potopoto.

ٱلَّذِىٓ أَحْسَنَ كُلَّ شَىْءٍ خَلَقَهُۥ ۖ وَبَدَأَ خَلْقَ ٱلْإِنسَٰنِ مِن طِينٍ ٧

8. Sima abimisi bakitani naye kowuta na litanga ya mayi ya motawu ya mokongo.

ثُمَّ جَعَلَ نَسْلَهُۥ مِن سُلَٰلَةٍ مِّن مَّآءٍ مَّهِينٍ ٨

9. Apesi ye lolenge naye ya kitoko mpe afuli ye kowuta na molimo naye atieli bino boyoki, bomoni mpe mitema. Kasi moke bozali na botondi.

ثُمَّ سَوَّىٰهُ وَنَفَخَ فِيهِ مِن رُّوحِهِۦ ۖ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ وَٱلْأَفْـِٔدَةَ ۚ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ٩

10. Mpe bazali koloba ete: Soki tosili kolimwa na nsé na mabele, boye tokozonga lisusu bikelamu ya sika? Kasi bazali kopengwa nde na bokutani ya Nkolo na bango.

وَقَالُوٓا۟ أَءِذَا ضَلَلْنَا فِى ٱلْأَرْضِ أَءِنَّا لَفِى خَلْقٍ جَدِيدٍۭ ۚ بَلْ هُم بِلِقَآءِ رَبِّهِمْ كَٰفِرُونَ ١٠

11. Loba: Anzelu ya liwa oyo atiyami mpona bino, akoboma bino, sima bokozongisama epai ya Nkolo wa bino.

۞ قُلْ يَتَوَفَّىٰكُم مَّلَكُ ٱلْمَوْتِ ٱلَّذِى وُكِّلَ بِكُمْ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ تُرْجَعُونَ ١١

12. Mpe soki omoni lolenge batomboki (bakokitisaka) mitu mia bango liboso lia Nkolo wa bango, (na bolobi): Nkolo wa biso; tomonaki mpe toyokaki, zongisa biso (ata moke) mpo tosala

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلْمُجْرِمُونَ نَاكِسُوا۟ رُءُوسِهِمْ عِندَ رَبِّهِمْ رَبَّنَآ أَبْصَرْنَا وَسَمِعْنَا فَٱرْجِعْنَا نَعْمَلْ صَٰلِحًا إِنَّا مُوقِنُونَ ١٢

bolamu. Ya sôló (Sika oyo) nde tozali na tembe te.

**13.** Mpe soki tolingaki nde topesaki molimo nyoso bokambami bwaye, kasi ezali mpona liloba esilaki kolobama ete; ya sôló, nakotondisa lifelo na bato mpe bilima elongo.

وَلَوۡ شِئۡنَا لَأٓتَيۡنَا كُلَّ نَفۡسٍ هُدَىٰهَا
وَلَٰكِنۡ حَقَّ ٱلۡقَوۡلُ مِنِّي لَأَمۡلَأَنَّ
جَهَنَّمَ مِنَ ٱلۡجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجۡمَعِينَ ١٣

**14.** Bomeka oyo bobosanaki mpona mokolo na bino ya lelo, ya sôló biso mpe lokola totiki bino, bomeka etumbu ya libela mpona maye bozalaki kosala.

فَذُوقُواْ بِمَا نَسِيتُمۡ لِقَآءَ يَوۡمِكُمۡ هَٰذَآ
إِنَّا نَسِينَٰكُمۡۖ وَذُوقُواْ عَذَابَ ٱلۡخُلۡدِ
بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٤

**15.** Ya sôló, baye bandimaka na mikapo mia biso nde baye bazalaka soki bakundoleli bango yango, bakiti na bogumbami mpe bakumisi lokumu ya Nkolo wa bango, mpe bakosalaka lolendo te.

إِنَّمَا يُؤۡمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُواْ بِهَا
خَرُّواْ سُجَّدٗا وَسَبَّحُواْ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡ وَهُمۡ
لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ۩ ١٥

**16.** Bazali kolamuka kowuta na bambeto na bango mpe bakitisi bilongi bia bango mpona kokumisa Nkolo wa bango na bobangi mpe elikia bonso, mpe bazali kobimisa ndambo ya maye topesaki bango.

تَتَجَافَىٰ جُنُوبُهُمۡ عَنِ ٱلۡمَضَاجِعِ
يَدۡعُونَ رَبَّهُمۡ خَوۡفٗا وَطَمَعٗا وَمِمَّا
رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ١٦

**17.** Ata moto moko te ayebi maye babombeli bango mpona bosepelisi miso, lifuta na maye basalaka.

فَلَا تَعۡلَمُ نَفۡسٞ مَّآ أُخۡفِيَ لَهُم مِّن قُرَّةِ
أَعۡيُنٖ جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٧

**18.** Boye mondimi na mobebisi bazali ndenge moko? Te. Bakokani te.

أَفَمَن كَانَ مُؤْمِنًا كَمَن كَانَ فَاسِقًاۚ لَّا يَسْتَوُۥنَ ١٨

**19.** Kasi baye bandima mpe bazali kosala misala milamu, bakozalaka na lola, libela mpe bakofutaka bango mpona maye basalaki.

أَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَلَهُمْ جَنَّٰتُ ٱلْمَأْوَىٰ نُزُلًۢا بِمَا كَانُواْ يَعْمَلُونَ ١٩

**20.** Kasi mpona baye babebisaki, bakozalaka na móto, mpe tango nyoso bakolingaka kobima, bakozongisaka bango na kati, mpe bakoyebisaka bango ete: Bomeka etumbu ya móto moye bozalaki kondima te.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ فَسَقُواْ فَمَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُۖ كُلَّمَآ أَرَادُوٓاْ أَن يَخْرُجُواْ مِنْهَآ أُعِيدُواْ فِيهَا وَقِيلَ لَهُمْ ذُوقُواْ عَذَابَ ٱلنَّارِ ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٢٠

**21.** Mpe ya sôló, tokomekisa bango etumbu ya moke awa na mokili, yambo ya etumbu ya monene mpo tango mosusu bakozonga. (o nzela ya semba)

وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنَ ٱلْعَذَابِ ٱلْأَدْنَىٰ دُونَ ٱلْعَذَابِ ٱلْأَكْبَرِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ٢١

**22.** Mpe nani azali mabe penza koleka moto oyo soki mikapo mia Nkolo wa ye mizali kotangema sima apesi yango mokongo? Ya sôló, tokozua batomboki (lolenge bazalaki kosala).

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ ثُمَّ أَعْرَضَ عَنْهَآۚ إِنَّا مِنَ ٱلْمُجْرِمِينَ مُنتَقِمُونَ ٢٢

**23.** Mpe topesaki Mûssa buku, mpe kozala na tembe te mpona bokutani na ye,[1] mpe totiyaki ye azala mokambi ya bana ya isalayele.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ فَلَا تَكُن فِى مِرْيَةٍ مِّن لِّقَآئِهِۦۖ وَجَعَلْنَٰهُ هُدًى لِّبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٢٣

---

1 **Ye**: Yo Muhammad kozala na tembe te mpona bokutani nayo na Mûssa o eleko ya mobembo nayo ya butu.

**24.** Mpe totiyaki bakambi kati na bango, ete bakamba na mitindo mia biso, mpo ete bakangaki mitema mpe bandimaki na mikapo mia biso.

وَجَعَلۡنَا مِنۡهُمۡ أَئِمَّةٗ يَهۡدُونَ بِأَمۡرِنَا لَمَّا
صَبَرُواْۖ وَكَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يُوقِنُونَ ٢٤

**25.** Ya sôló, Nkolo wayo nde akokataka o kati kati na bango o mokolo mwa suka na maye bazalaki na bokabwani.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَفۡصِلُ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ
ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ٢٥

**26.** Boye bamoni te ete tobomaki ebele ya bato baleka liboso bazali kotambola na bandako na bango? Ya sôló wana ezali bilembo. Boye mpona nini bayokaka te?

أَوَلَمۡ يَهۡدِ لَهُمۡ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَبۡلِهِم
مِّنَ ٱلۡقُرُونِ يَمۡشُونَ فِي مَسَٰكِنِهِمۡۚ إِنَّ
فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٍۚ أَفَلَا يَسۡمَعُونَ ٢٦

**27.** Boye bazali koyeba te, tozali kotindika mayi na mabele oyo ekauka, mpe tobimisi na yango milona miye bazali kolia yango bango moko na bibwele na bango? Boye bazali komona te?

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا نَسُوقُ ٱلۡمَآءَ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ
ٱلۡجُرُزِ فَنُخۡرِجُ بِهِۦ زَرۡعٗا تَأۡكُلُ مِنۡهُ
أَنۡعَٰمُهُمۡ وَأَنفُسُهُمۡۚ أَفَلَا يُبۡصِرُونَ ٢٧

**28.** Mpe bazali koloba: Elonga ekozala tango nini soki bozali na bosôló?

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡفَتۡحُ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ٢٨

**29.** Loba: Mokolo mwa elonga mokosalisaka bapengwi te na bondimi bwa bango, mpe bakotikelaka bango tango te.

قُلۡ يَوۡمَ ٱلۡفَتۡحِ لَا يَنفَعُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ
إِيمَٰنُهُمۡ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٢٩

**30.** Zala na bango mosika, mpe zela, ya sôló bango mpe bazali kozela.

فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ وَٱنتَظِرۡ إِنَّهُم
مُّنتَظِرُونَ ٣٠

# SURATU 33 - AL-AHZÂB
*(MAKITA)*




73 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Oh ntoma! Banga Allah kasi kotosa bapengwi te na bato ya bilongi mibale. Ya sôló, Allah azali moyebi atonda bwanya.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ ٱتَّقِ ٱللَّهَ وَلَا تُطِعِ
ٱلۡكَٰفِرِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقِينَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
عَلِيمًا حَكِيمٗا ١

**2.** Landa maye makitelaki yo kowuta epai ya Nkolo wa yo. Ya sôló, Allah azali na nsango ya maye bozali kosala.

وَٱتَّبِعۡ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَۚ إِنَّ ٱللَّهَ
كَانَ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٗا ٢

**3.** Mpe mipesa na Allah, Allah akoki mpona kobatela yo.

وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلٗا ٣

**4.** Allah atiyelaki moto mitema mibale te nakati naye. Mpe alukaki te kokokisa bamama ba bino na basi na bino na nzela ya zwihâr,[1] te mpe bana oyo bozali kobokolo bazali bana na bino te, oyo ezali liloba ezali kobima na minoko na bino, Allah nde azali koloba bosembo mpe azali kokamba na nzela.

مَّا جَعَلَ ٱللَّهُ لِرَجُلٖ مِّن قَلۡبَيۡنِ فِي
جَوۡفِهِۦۚ وَمَا جَعَلَ أَزۡوَٰجَكُمُ ٱلَّٰٓـِٔي
تُظَٰهِرُونَ مِنۡهُنَّ أُمَّهَٰتِكُمۡۚ وَمَا جَعَلَ
أَدۡعِيَآءَكُمۡ أَبۡنَآءَكُمۡۚ ذَٰلِكُمۡ
قَوۡلُكُم بِأَفۡوَٰهِكُمۡۖ وَٱللَّهُ يَقُولُ ٱلۡحَقَّ
وَهُوَ يَهۡدِي ٱلسَّبِيلَ ٤

**5.** Bobenga bango na bankombo ya batata na bango, wana nde ezali bosembo epai ya Allah.

ٱدۡعُوهُمۡ لِأٓبَآئِهِمۡ هُوَ أَقۡسَطُ عِندَ ٱللَّهِۚ
فَإِن لَّمۡ تَعۡلَمُوٓاْ ءَابَآءَهُمۡ فَإِخۡوَٰنُكُمۡ

1 **Zwihâr**: Elakisi: Koloba na muasi nayo ete okomi lelo lokola mokongo ya mama na mgai.

فِي ٱلدِّينِ وَمَوَٰلِيكُمۡۚ وَلَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ
جُنَاحٞ فِيمَآ أَخۡطَأۡتُم بِهِۦ وَلَٰكِن مَّا
تَعَمَّدَتۡ قُلُوبُكُمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا
رَّحِيمًا ٥

Kasi soki boyebi batata na bango te, bozua bango bandeko na bino ya lingomba to mpe baninga na bino. Na yango bozali na lisumu te mpona mabe oyo bosali yango na libaku, kasi bokozala na lisumu na oyo mitema na bino etindi bino kosala. Kasi Allah azali molimbisi atonda ngolu.

ٱلنَّبِيُّ أَوۡلَىٰ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ مِنۡ أَنفُسِهِمۡۖ
وَأَزۡوَٰجُهُۥٓ أُمَّهَٰتُهُمۡۗ وَأُوْلُواْ ٱلۡأَرۡحَامِ
بَعۡضُهُمۡ أَوۡلَىٰ بِبَعۡضٖ فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِ
مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُهَٰجِرِينَ إِلَّآ أَن
تَفۡعَلُوٓاْ إِلَىٰٓ أَوۡلِيَآئِكُم مَّعۡرُوفٗاۚ كَانَ
ذَٰلِكَ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مَسۡطُورٗا ٦

6. Ntoma azali na lokumu likolo ya bandimi koleka banzoto na bango moko, mpe basi naye bazali bamama na bango, mpe bondeko ya makila ezali makasi koleka bondeko ya lingomba na bapaya mpona bokitani ya mowei engebene na mokanda ya Allah, kasi ezali malamu ete botikela bandeko na bino ya lingomba malako na lolenge ya malamu. Boye nde esilaki kokomama na mokanda.

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِيثَٰقَهُمۡ
وَمِنكَ وَمِن نُّوحٖ وَإِبۡرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ
وَعِيسَى ٱبۡنِ مَرۡيَمَۖ وَأَخَذۡنَا مِنۡهُم
مِّيثَٰقًا غَلِيظٗا ٧

7. Mpe tango tozuaki malako na bantoma, nayo mpe lokola, mpe Nûh, mpe Ibrâhîm, na Mûssa, mpe Issa mwana ya Maryam, tozuaki na bango mpenza elako ya makasi.

لِّيَسۡـَٔلَ ٱلصَّٰدِقِينَ عَن صِدۡقِهِمۡۚ وَأَعَدَّ
لِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابًا أَلِيمٗا ٨

8. Mpo ete (Allah) atuna bato ya bosembo mpona bosôló na bango. Mpe alengeli mpona bapagano etumbu ya makasi.

**9.** Oh bino bandimi! Bokanisa bolamu ya Allah epai na bino, tango mapinga (ya banguna) bayelaki bino, mpe totindelaki bango mopepe ya makasi mpe mapinga biye bomonaki bango te, mpe Allah azali komona maye bozali kosala.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَةَ ٱللَّهِ
عَلَيْكُمْ إِذْ جَآءَتْكُمْ جُنُودٌ فَأَرْسَلْنَا
عَلَيْهِمْ رِيحًا وَجُنُودًا لَّمْ تَرَوْهَا ۚ وَكَانَ
ٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ٩

**10.** Tango bayelaki bino na likolo mpe na nsé, (bipai na bipai) mpe miso na bino mabulunganaki, mpe mitema mikomaki tii na mingongo, mpe bokaniselaki Allah makanisi nyoso.

إِذْ جَآءُوكُم مِّن فَوْقِكُمْ وَمِنْ أَسْفَلَ
مِنكُمْ وَإِذْ زَاغَتِ ٱلْأَبْصَـٰرُ وَبَلَغَتِ
ٱلْقُلُوبُ ٱلْحَنَاجِرَ وَتَظُنُّونَ بِٱللَّهِ
ٱلظُّنُونَا۠ ١٠

**11.** Kuna bandimi bamekamaki mpenza mpe babangisamaki makasi.

هُنَالِكَ ٱبْتُلِىَ ٱلْمُؤْمِنُونَ وَزُلْزِلُوا۟ زِلْزَالًا
شَدِيدًا ١١

**12.** Mpe tango bato ya bilongi mibale na baye mitema mia bango mizali na bokono balobaki ete: Allah na motindami waye balakaki biso te sé lokuta.

وَإِذْ يَقُولُ ٱلْمُنَـٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِى
قُلُوبِهِم مَّرَضٌ مَّا وَعَدَنَا ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ
إِلَّا غُرُورًا ١٢

**13.** Mpe tango bato misusu balobaki ete: Oh bato ya yatsrib![1] botelema te kasi bozonga nde sima, (epai na bino) mpe basusu kati na bango bakomaki kosenga ntoma balobi ete: Ya sôló, bandako na biso bizali polele, nzoka nde ezalaki bongo te kasi balingaki nde kokima.

وَإِذْ قَالَت طَّآئِفَةٌ مِّنْهُمْ يَـٰٓأَهْلَ يَثْرِبَ
لَا مُقَامَ لَكُمْ فَٱرْجِعُوا۟ ۚ وَيَسْتَـْٔذِنُ
فَرِيقٌ مِّنْهُمُ ٱلنَّبِىَّ يَقُولُونَ إِنَّ بُيُوتَنَا
عَوْرَةٌ وَمَا هِىَ بِعَوْرَةٍ ۖ إِن يُرِيدُونَ إِلَّا
فِرَارًا ١٣

---

1 **Yatsrib**: Elakisi: Kombo ya Madinah ya kala.

**14.** Mpe soki banguna bazuaka nzela ya kokotela bango na ekuke ya mboka mpe baloba na bango ete: Bopengwa sima ya kondima na bino, balingaki basala yango na lombango mpe balingaki bazela ata moke te.

وَلَوۡ دُخِلَتۡ عَلَيۡهِم مِّنۡ أَقۡطَارِهَا ثُمَّ سُئِلُواْ ٱلۡفِتۡنَةَ لَأٓتَوۡهَا وَمَا تَلَبَّثُواْ بِهَآ إِلَّا يَسِيرٗا ١٤

**15.** Nzoka nde basilaki kozua elaka na Allah ete bakokima te. Kasi elaka ya Allah ekotunama.

وَلَقَدۡ كَانُواْ عَٰهَدُواْ ٱللَّهَ مِن قَبۡلُ لَا يُوَلُّونَ ٱلۡأَدۡبَٰرَۚ وَكَانَ عَهۡدُ ٱللَّهِ مَسۡـُٔولٗا ١٥

**16.** Loba: Kokima ekosalisa bino na eloko te, soki bozali kokima liwa to mpe mpasi ya kobunda, kasi bokosepela na bomoi ya nsé bobele tango ya moke.

قُل لَّن يَنفَعَكُمُ ٱلۡفِرَارُ إِن فَرَرۡتُم مِّنَ ٱلۡمَوۡتِ أَوِ ٱلۡقَتۡلِ وَإِذٗا لَّا تُمَتَّعُونَ إِلَّا قَلِيلٗا ١٦

**17.** Loba: Nani akobatela bino soki Allah alingi mabe ezua bino too soki alingi ngolu naye ezua bino nani akopekisa yango? Mpe bakozua mokonzi mpe mosungi mosusu te na esika ya Allah.

قُلۡ مَن ذَا ٱلَّذِي يَعۡصِمُكُم مِّنَ ٱللَّهِ إِنۡ أَرَادَ بِكُمۡ سُوٓءًا أَوۡ أَرَادَ بِكُمۡ رَحۡمَةٗۚ وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرٗا ١٧

**18.** Allah ayebi ba oyo kati na bino bazali koluka mabe, mpe ba oyo bazali koloba na bandeko ba bango ete: Boya epai na biso, nzoka nde bango moko bazali kotelema makasi mpona bitumba sé tango ya moke.

۞ قَدۡ يَعۡلَمُ ٱللَّهُ ٱلۡمُعَوِّقِينَ مِنكُمۡ وَٱلۡقَآئِلِينَ لِإِخۡوَٰنِهِمۡ هَلُمَّ إِلَيۡنَاۖ وَلَا يَأۡتُونَ ٱلۡبَأۡسَ إِلَّا قَلِيلًا ١٨

**19.** Bazali koboya maye bozali kosala, mpe soki kobanga eyeli bango, okomona bazali kotala yo

أَشِحَّةً عَلَيۡكُمۡۖ فَإِذَا جَآءَ ٱلۡخَوۡفُ رَأَيۡتَهُمۡ يَنظُرُونَ إِلَيۡكَ تَدُورُ أَعۡيُنُهُمۡ

كَٱلَّذِى يُغْشَىٰ عَلَيْهِ مِنَ ٱلْمَوْتِ ۖ فَإِذَا
ذَهَبَ ٱلْخَوْفُ سَلَقُوكُم بِأَلْسِنَةٍ حِدَادٍ
أَشِحَّةً عَلَى ٱلْخَيْرِ ۚ أُو۟لَـٰٓئِكَ لَمْ يُؤْمِنُوا۟
فَأَحْبَطَ ٱللَّهُ أَعْمَـٰلَهُمْ ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى
ٱللَّهِ يَسِيرًا ١٩

mpe bakomi kobalusa miso na bango lokola oyo liwa lizingi ye. Mpe soki kobanga esili, bafingi bino na monoko ya makasi oyo bozali koyoka te, lokola balingi kosala bolamu, bango bazali bandimi te, Allah asila kobebisa misala mia bango, mpe wana ezali pete mpona Allah.

يَحْسَبُونَ ٱلْأَحْزَابَ لَمْ يَذْهَبُوا۟ ۖ وَإِن
يَأْتِ ٱلْأَحْزَابُ يَوَدُّوا۟ لَوْ أَنَّهُم بَادُونَ
فِى ٱلْأَعْرَابِ يَسْـَٔلُونَ عَنْ أَنۢبَآئِكُمْ ۖ
وَلَوْ كَانُوا۟ فِيكُم مَّا قَـٰتَلُوٓا۟ إِلَّا
قَلِيلًا ٢٠

**20.** Bakanisaki ete makita ya banguna ezongaki naino te, nzoka nde soki bayelaka bango lisusu, balingaki kopona kozala baleki nzela baye bawuti na mboka ya zamba, mpo babanda kotuna basango na bino, ata soki bazalaki na kati na bino, balingaki mpe kobunda makasi te.

لَّقَدْ كَانَ لَكُمْ فِى رَسُولِ ٱللَّهِ أُسْوَةٌ
حَسَنَةٌ لِّمَن كَانَ يَرْجُوا۟ ٱللَّهَ وَٱلْيَوْمَ
ٱلْـَٔاخِرَ وَذَكَرَ ٱللَّهَ كَثِيرًا ٢١

**21.** Na yango, bozali na ndakisa ya malamu ya kolanda epai ya ntoma, wana ezali mpona baye bazali kolikia na Allah mpe na mokolo ya suka, mpe bazali kokanisa bokumisi Allah mingi.

وَلَمَّا رَءَا ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلْأَحْزَابَ قَالُوا۟
هَـٰذَا مَا وَعَدَنَا ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَصَدَقَ
ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ ۚ وَمَا زَادَهُمْ إِلَّآ إِيمَـٰنًا
وَتَسْلِيمًا ٢٢

**22.** Mpe tango bandimi bamonaki (banguna na) makita (na bango) balobaki ete: Oyo nde elaka Allah na motindami waye balakaki biso, mpe Allah na motindami waye balobaki bosôló, mpe ebakiselaki bango kondima mpe botosi.

مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ رِجَالٌ صَدَقُوا۟ مَا عَـٰهَدُوا۟
ٱللَّهَ عَلَيْهِ ۖ فَمِنْهُم مَّن قَضَىٰ نَحْبَهُۥ

**23.** O kati ya bandimi, ezali na mibali ya bosembo, baye bakokisaki elaka na bango epai ya Allah.

وَمِنْهُم مَّن يَنتَظِرُ ۖ وَمَا بَدَّلُوا۟
تَبْدِيلًا ﴿٢٣﴾

Basusu kati na bango mokano ya liwa ekomeli bango, basusu bazali kozela mpe oyo ya bango, kasi babongolaki te.

لِّيَجْزِىَ ٱللَّهُ ٱلصَّٰدِقِينَ بِصِدْقِهِمْ
وَيُعَذِّبَ ٱلْمُنَٰفِقِينَ إِن شَآءَ أَوْ يَتُوبَ
عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٢٤﴾

**24.** Mpo Allah afuta baye bazali koloba solo na bosôló bwa bango, mpe apesa etumbu na bato ya bilongi mibale soki alingi, to akolimbisa bango. Ya sôló Allah azali molimbisi atonda ngolu.

وَرَدَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِغَيْظِهِمْ
لَمْ يَنَالُوا۟ خَيْرًا ۚ وَكَفَى ٱللَّهُ ٱلْمُؤْمِنِينَ
ٱلْقِتَالَ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ قَوِيًّا عَزِيزًا ﴿٢٥﴾

**25.** Mpe Allah azongisaki mabe na bango (bapengwi), mpe bazuaki litomba moko te. Kasi Allah akoki na bandimi na bitumba (mpe asalisaka bango), mpe Allah azali makasi atonda nguya.

وَأَنزَلَ ٱلَّذِينَ ظَٰهَرُوهُم مِّنْ أَهْلِ
ٱلْكِتَٰبِ مِن صَيَاصِيهِمْ وَقَذَفَ
فِى قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعْبَ فَرِيقًا تَقْتُلُونَ
وَتَأْسِرُونَ فَرِيقًا ﴿٢٦﴾

**26.** Mpe Allah, akitisaki basungi na bango ya bayuda okati na bandako na bango, kasi bazuaki bolamu te kati ya bato babuku mpe akotisaki bobangi ya makasi kati na mitema mia bango, bobomaki basusu kati na bango, mpe basusu bokangaki na boloko.

وَأَوْرَثَكُمْ أَرْضَهُمْ وَدِيَٰرَهُمْ وَأَمْوَٰلَهُمْ
وَأَرْضًا لَّمْ تَطَـُٔوهَا ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ
شَىْءٍ قَدِيرًا ﴿٢٧﴾

**27.** Mpe akitanisaki bino mabele na bango, bandako na bomengo na bango, mpe mabele mosusu oyo naino bonyati yango te, mpe Allah azali na makoki likolo ya biloko binso.

**28.** Eh ntoma! Loba na basi nayo: Soki bolingi bomoyi ya mokili na bisengo bia yango, boya napesa bino yango mpe nakabwana na bino na lolenge ya malamu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّأَزۡوَٰجِكَ إِن كُنتُنَّ
تُرِدۡنَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا وَزِينَتَهَا فَتَعَالَيۡنَ
أُمَتِّعۡكُنَّ وَأُسَرِّحۡكُنَّ سَرَاحٗا
جَمِيلٗا ٢٨

**29.** Kasi soki bolingi Allah na motindami waye, na efandelo ya mokolo ya suka, ya sôló Allah abombeli babongisi kati na bino (basi) lifuta linene.

وَإِن كُنتُنَّ تُرِدۡنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَٱلدَّارَ
ٱلۡأٓخِرَةَ فَإِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلۡمُحۡسِنَٰتِ
مِنكُنَّ أَجۡرًا عَظِيمٗا ٢٩

**30.** Eh basi ya ntoma! Oyo kati na bino akoya na mabe oyo ezali polele na bilembo bimonani, tokobakisela ye etumbu mbala mibale. Mpe wana ezali pete mpona Allah.

يَٰنِسَآءَ ٱلنَّبِيِّ مَن يَأۡتِ مِنكُنَّ
بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖ يُضَٰعَفۡ لَهَا ٱلۡعَذَابُ
ضِعۡفَيۡنِۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ
يَسِيرٗا ٣٠

**31.** Mpe oyo akotosa Allah na motindami waye kati na bino, mpe asali bolamu, tokofuta ye mbala mibale, mpe tokobombela ye bozui ya kitoko.

۞ وَمَن يَقۡنُتۡ مِنكُنَّ لِلَّهِ وَرَسُولِهِۦ
وَتَعۡمَلۡ صَٰلِحٗا نُّؤۡتِهَآ أَجۡرَهَا مَرَّتَيۡنِ
وَأَعۡتَدۡنَا لَهَا رِزۡقٗا كَرِيمٗا ٣١

**32.** Oh! Bino basi ya ntoma. Bokokani na moko te kati ya basi soki bozali babangi (Allah) mpe soki bozali kosolola, bomimonisa mingi te na maloba kitoko; noki te oyo azali na bokono na motema naye alula bino te, kasi boloba maloba ya malamu mpe ya kitoko.

يَٰنِسَآءَ ٱلنَّبِيِّ لَسۡتُنَّ كَأَحَدٖ مِّنَ
ٱلنِّسَآءِ إِنِ ٱتَّقَيۡتُنَّۚ فَلَا تَخۡضَعۡنَ
بِٱلۡقَوۡلِ فَيَطۡمَعَ ٱلَّذِي فِي قَلۡبِهِۦ مَرَضٞ
وَقُلۡنَ قَوۡلٗا مَّعۡرُوفٗا ٣٢

**33.** Bovanda na bandako na bino mpe bomitika nzoto polele te na lolenge ya boyinga ya kala, mpe botelemisa losambo mpe bopesa zakat[1], mpe botosa Allah na motindami waye. Ya sôló Allah alingi kotiya bino mosika na mbindo, Oh bato ya ndako (ya ntoma)! Mpo apetola bino bopetoli bolamu.

وَقَرْنَ فِي بُيُوتِكُنَّ وَلَا تَبَرَّجْنَ تَبَرُّجَ ٱلْجَٰهِلِيَّةِ ٱلْأُولَىٰۖ وَأَقِمْنَ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتِينَ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِعْنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓۚ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُذْهِبَ عَنكُمُ ٱلرِّجْسَ أَهْلَ ٱلْبَيْتِ وَيُطَهِّرَكُمْ تَطْهِيرًا ٣٣

**34.** Mpe bokanisaka mikapo mia Allah na bwanya miye mizali kotangama na bandako na bino. Ya sôló, Allah azali boboto atonda basango.

وَٱذْكُرْنَ مَا يُتْلَىٰ فِي بُيُوتِكُنَّ مِنْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ وَٱلْحِكْمَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ لَطِيفًا خَبِيرًا ٣٤

**35.** Ya sôló, bamizilima ya mibali na ya basi , bandimi ya mibali mpe basi, batosi ya mibali mpe ya basi, mibali ya bosembo mpe ya basi, bakangi mitema ya mibali mpe ya basi, mpe babangi Allah ya mibali mpe ya basi, bapesi mabonza ya mibali mpe ya basi, bakangi ya ngizi ya mibali mpe ya basi, babateli nzoto ya mibali mpe ya basi, bakundoli ya Allah mingi ya mibali mpe ya basi, ya sôló Allah alengeli mpona bango bolimbisi mpe lifuta linene.

إِنَّ ٱلْمُسْلِمِينَ وَٱلْمُسْلِمَٰتِ وَٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ وَٱلْقَٰنِتِينَ وَٱلْقَٰنِتَٰتِ وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلصَّٰدِقَٰتِ وَٱلصَّٰبِرِينَ وَٱلصَّٰبِرَٰتِ وَٱلْخَٰشِعِينَ وَٱلْخَٰشِعَٰتِ وَٱلْمُتَصَدِّقِينَ وَٱلْمُتَصَدِّقَٰتِ وَٱلصَّٰٓئِمِينَ وَٱلصَّٰٓئِمَٰتِ وَٱلْحَٰفِظِينَ فُرُوجَهُمْ وَٱلْحَٰفِظَٰتِ وَٱلذَّٰكِرِينَ ٱللَّهَ كَثِيرًا وَٱلذَّٰكِرَٰتِ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُم مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًا ٣٥

**36.** Mpe ezali te na mondimi ya mobali na ya mwasi, soki Allah na motindami waye batindi

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ وَلَا مُؤْمِنَةٍ إِذَا قَضَى ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ أَمْرًا أَن يَكُونَ

1 **Zakat**: Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 45.

likambo, bapona lisusu (bango moko) lolenge ya kosala yango, oyo akozanga kotosa Allah na motindami waye, asili kobunga libunga ya polele.

لَهُمُ ٱلْخِيَرَةُ مِنْ أَمْرِهِمْ ۗ وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًا مُّبِينًا ٣٦

**37.** Mpe tango ozalaki koloba na moto oyo Allah apesaki ye bolamu, yo mpe lokola osalaki ye bolamu, ozali koloba naye ete: Fanda na mwasi wayo mpe banga Allah, mpe ozalaki kobomba na motema nayo likambo oyo Allah alingaki ete elobama, mpe ozalaki kobanga bato; nzoka nde esengeli nayo kobanga Allah koleka, mpe tango Zaïd asilisaki bamposa naye na (mwasi ona) tobalisaki yo ye, mpona komonisa na bandimi ete: Kobala basi ya bana oyo babokoli ezali mabe te, soki basilisi bamposa na bango, na yango mibeko ya Allah esengeli ekokisama.

وَإِذْ تَقُولُ لِلَّذِىٓ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ
وَأَنْعَمْتَ عَلَيْهِ أَمْسِكْ عَلَيْكَ زَوْجَكَ
وَٱتَّقِ ٱللَّهَ وَتُخْفِى فِى نَفْسِكَ مَا ٱللَّهُ
مُبْدِيهِ وَتَخْشَى ٱلنَّاسَ وَٱللَّهُ أَحَقُّ
أَن تَخْشَىٰهُ ۖ فَلَمَّا قَضَىٰ زَيْدٌ مِّنْهَا
وَطَرًا زَوَّجْنَٰكَهَا لِكَىْ لَا يَكُونَ عَلَى
ٱلْمُؤْمِنِينَ حَرَجٌ فِىٓ أَزْوَٰجِ أَدْعِيَآئِهِمْ
إِذَا قَضَوْا۟ مِنْهُنَّ وَطَرًا ۚ وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ
مَفْعُولًا ٣٧

**38.** Ntoma azali na lisumu moko te mpona mokano oyo Allah atieli ye, wana ezali mobeko ya Allah uta kala na baye baleka liboso, mokano ya Allah esesngeli ekokisama.

مَّا كَانَ عَلَى ٱلنَّبِىِّ مِنْ حَرَجٍ فِيمَا
فَرَضَ ٱللَّهُ لَهُۥ ۖ سُنَّةَ ٱللَّهِ فِى ٱلَّذِينَ
خَلَوْا۟ مِن قَبْلُ ۚ وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ قَدَرًا
مَّقْدُورًا ٣٨

**39.** Baye bazali kokomisa etinda ya Allah, mpe bazali kobanga ye, kasi bazali kobanga moto moko te bobele Allah (ye mei), Allah nde akoki mpona kofuta.

ٱلَّذِينَ يُبَلِّغُونَ رِسَٰلَٰتِ ٱللَّهِ
وَيَخْشَوْنَهُۥ وَلَا يَخْشَوْنَ أَحَدًا إِلَّا ٱللَّهَ ۗ
وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ حَسِيبًا ٣٩

**40.** Muhammad azalaki tata wa moto moko te kati ya mibali na bino, kasi azali nde motindami wa Allah mpe mosukisi wa bantoma, mpe Allah ayebi manso.

مَّا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَآ أَحَدٖ مِّن رِّجَالِكُمۡ وَلَٰكِن رَّسُولَ ٱللَّهِ وَخَاتَمَ ٱلنَّبِيِّـۧنَۗ وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٗا ﴿٤٠﴾

**41.** Eh bino baye bondima! Bokumisa Allah lokumu ya mingi.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ ذِكۡرٗا كَثِيرٗا ﴿٤١﴾

**42.** Mpe bosanzola ye tongo na pokwa.

وَسَبِّحُوهُ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلًا ﴿٤٢﴾

**43.** Ye nde azali kosambela mpona bino[1] ye na ba anzelu naye mpo ete abimisa bino na molili atia bino na bongengi. Mpe azali na ngolu mpenza mpona bandimi.

هُوَ ٱلَّذِي يُصَلِّي عَلَيۡكُمۡ وَمَلَـٰٓئِكَتُهُۥ لِيُخۡرِجَكُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۚ وَكَانَ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ رَحِيمٗا ﴿٤٣﴾

**44.** Mbote na bango mokolo bakokutana naye ekozalaka nde boboto, mpe abombeli bango lifuta lilamu.

تَحِيَّتُهُمۡ يَوۡمَ يَلۡقَوۡنَهُۥ سَلَٰمٞۚ وَأَعَدَّ لَهُمۡ أَجۡرٗا كَرِيمٗا ﴿٤٤﴾

**45.** Eh ntoma! Ya sôló, totindaki yo mpo ozala nzeneneke mpe mopesi sango malamu mpe mokebisi.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِنَّآ أَرۡسَلۡنَٰكَ شَٰهِدٗا وَمُبَشِّرٗا وَنَذِيرٗا ﴿٤٥﴾

**46.** Mpe mobengi (bato) na nzela ya Allah na ndingisa naye moko, mpe ozala lokola mwinda ya bongengi.

وَدَاعِيًا إِلَى ٱللَّهِ بِإِذۡنِهِۦ وَسِرَاجٗا مُّنِيرٗا ﴿٤٦﴾

**47.** Mpe pesa sango elamu epai ya bandimi, ete ya sôló, bakozua ngolu monene ya Allah.

وَبَشِّرِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ بِأَنَّ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ فَضۡلٗا كَبِيرٗا ﴿٤٧﴾

1 **Kosambela mpona bino**: Losambo ya Allah elakisi: Koyokela bino "Mawa" mpe ya ba anzelu ezali nde kosengela bino "Bolimbisi".

**48.** Kasi kotosa bapengwi na bato ya bilongi mibale te, mpe kolanda mabe na bango te, mpe mipesa epai na Allah. Allah nde akoki lokola mobateli malamu. (mpona bato banso)

وَلَا تُطِعِ ٱلۡكَٰفِرِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَدَعۡ
أَذَىٰهُمۡ وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ
وَكِيلٗا ٤٨

**49.** Eh bino bandimi! Soki bobali bandimi ya basi mpe bokabuani na bango yambo bosangana na bango bozali na mikolo ya kotanga te mpona bango ya kozela, bosalisa bango na bozui mpe bokabwana na bango na ndenge ya malamu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نَكَحۡتُمُ
ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ ثُمَّ طَلَّقۡتُمُوهُنَّ مِن قَبۡلِ
أَن تَمَسُّوهُنَّ فَمَا لَكُمۡ عَلَيۡهِنَّ مِنۡ
عِدَّةٖ تَعۡتَدُّونَهَاۖ فَمَتِّعُوهُنَّ وَسَرِّحُوهُنَّ
سَرَاحٗا جَمِيلٗا ٤٩

**50.** Oh ntoma! Ya sôló topesi yo ndingisa ya basi oyo obali bango na mbongo nayo, na ba oyo ozuaki bango bawumbu na bitumba, tolingiseli yo mpe lokola bana basi ya tata kulutu to tata leki nayo, mpe bana basi ya batata mwasi nayo, mpe bana basi ya noko nayo, mpe bana basi ya bamama leki to mama kulutu nayo, baye bakendeki nayo elongo (na madinah), mpe mondimi ya mwasi oyo akomikaba mpona ntoma, soki ntoma akozala na mposa ya kobala ye, wana endimami mpona ntoma ye moko, kasi epai ya bandimi te. Ya sôló, toyebi lotomo nini tosilaki kotiela bango, na ba oyo bazuaki bango

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِنَّآ أَحۡلَلۡنَا لَكَ أَزۡوَٰجَكَ
ٱلَّٰتِيٓ ءَاتَيۡتَ أُجُورَهُنَّ وَمَا مَلَكَتۡ
يَمِينُكَ مِمَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَيۡكَ وَبَنَاتِ
عَمِّكَ وَبَنَاتِ عَمَّٰتِكَ وَبَنَاتِ خَالِكَ
وَبَنَاتِ خَٰلَٰتِكَ ٱلَّٰتِي هَاجَرۡنَ مَعَكَ
وَٱمۡرَأَةٗ مُّؤۡمِنَةً إِن وَهَبَتۡ نَفۡسَهَا
لِلنَّبِيِّ إِنۡ أَرَادَ ٱلنَّبِيُّ أَن يَسۡتَنكِحَهَا
خَالِصَةٗ لَّكَ مِن دُونِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۗ قَدۡ
عَلِمۡنَا مَا فَرَضۡنَا عَلَيۡهِمۡ فِيٓ أَزۡوَٰجِهِمۡ
وَمَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ لِكَيۡلَا يَكُونَ
عَلَيۡكَ حَرَجٞۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا
رَّحِيمٗا ٥٠

na bowumbu, mpo ete bazua yo ntoma na mabe te. Allah azali molimbisi atonda ngolu.

۞ تُرْجِى مَن تَشَآءُ مِنْهُنَّ وَتُـْٔوِىٓ إِلَيْكَ مَن تَشَآءُ ۖ وَمَنِ ٱبْتَغَيْتَ مِمَّنْ عَزَلْتَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكَ ۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰٓ أَن تَقَرَّ أَعْيُنُهُنَّ وَلَا يَحْزَنَّ وَيَرْضَيْنَ بِمَآ ءَاتَيْتَهُنَّ كُلُّهُنَّ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا فِى قُلُوبِكُمْ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَلِيمًا ٥١

**51.** Okoki kozelisa oyo olingi kati na bango, mpe kovanda na oyo olingi, mpe bamona yango mabe te, soki obengi moko kati na ba oyo otiaki pembeni, wana ezali malamu mpona kosepelisa bango, mpo banyokuama te, mpe basepela na oyo opesi bango banso, kasi Allah ayebi manso maye mazali o mitema mia bino, mpe Allah azali moyebi atondo boboto.

لَّا يَحِلُّ لَكَ ٱلنِّسَآءُ مِنۢ بَعْدُ وَلَآ أَن تَبَدَّلَ بِهِنَّ مِنْ أَزْوَٰجٍ وَلَوْ أَعْجَبَكَ حُسْنُهُنَّ إِلَّا مَا مَلَكَتْ يَمِينُكَ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ رَّقِيبًا ٥٢

**52.** Esengeli nayo te kobala lisusu basi misusu na sima ya ba oyo, to mpe kolongola basusu mpona kotia basusu, ata kitoko na bango ezali kokamuisa yo, longola sé bawumbu nayo. Mpe Allah azali mokengeli ya biloko binso.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَدْخُلُوا۟ بُيُوتَ ٱلنَّبِىِّ إِلَّآ أَن يُؤْذَنَ لَكُمْ إِلَىٰ طَعَامٍ غَيْرَ نَـٰظِرِينَ إِنَىٰهُ وَلَـٰكِنْ إِذَا دُعِيتُمْ فَٱدْخُلُوا۟ فَإِذَا طَعِمْتُمْ فَٱنتَشِرُوا۟ وَلَا مُسْتَـْٔنِسِينَ لِحَدِيثٍ ۚ إِنَّ ذَٰلِكُمْ كَانَ يُؤْذِى ٱلنَّبِىَّ فَيَسْتَحْىِۦ مِنكُمْ ۖ وَٱللَّهُ لَا يَسْتَحْىِۦ مِنَ ٱلْحَقِّ ۚ وَإِذَا سَأَلْتُمُوهُنَّ مَتَـٰعًا فَسْـَٔلُوهُنَّ مِن وَرَآءِ حِجَابٍ ۚ

**53.** Eh bino bandimi! Bokota na ndako ya ntoma te sé soki babengi bino mpona kolia, bokota liboso te mpona kozela bilia, kasi soki babengi bino, bokota mbala moko mpona kolia, mpe soki bosilisi kolia bopanzana, kasi boluka te kozala bai libota mpona kofandela masolo, pamba te yango ezali konyokola ntoma, mpe azali koyoka nsoni mpona

koyebisa bino, kasi Allah ayokaka nsoni na bosembo te, mpe soki bozali kosenga basi naye biloko, esengeli bozala ya kobatama. Wana ezali kopetola mitema mia bino mpe mitema mia bango, bino te nde bosengeli konyokolo motindami wa Allah, mpe elingisami na bino te kobala basi naye sima ya liwa naye. Mpampa te ya sôló, yango ezali mabe ya monene epai ya Allah.

ذَٰلِكُمۡ أَطۡهَرُ لِقُلُوبِكُمۡ وَقُلُوبِهِنَّۚ
وَمَا كَانَ لَكُمۡ أَن تُؤۡذُواْ رَسُولَ
ٱللَّهِ وَلَآ أَن تَنكِحُوٓاْ أَزۡوَٰجَهُۥ مِنۢ
بَعۡدِهِۦٓ أَبَدًاۚ إِنَّ ذَٰلِكُمۡ كَانَ عِندَ ٱللَّهِ
عَظِيمًا ٥٣

**54.** Oyo bozali komonisa polele na oyo bozali kobomba yango, ya sôló Allah azali moyebi wa biloko binso.

إِن تُبۡدُواْ شَيۡـًٔا أَوۡ تُخۡفُوهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٗا ٥٤

**55.** Epekisami na bango te kofanda na batata na bamama na bango, mpe na bana na bango to bandeko na bango, to bana ya bandeko na bango ya basi na ya mibali, to baninga na bango basi, to bawumbu na bango, mpe babanga Allah. Mpamba te, ya sôló Allah azali nzeneneke likolo ya biloko binso.

لَّا جُنَاحَ عَلَيۡهِنَّ فِيٓ ءَابَآئِهِنَّ وَلَآ
أَبۡنَآئِهِنَّ وَلَآ إِخۡوَٰنِهِنَّ وَلَآ أَبۡنَآءِ
إِخۡوَٰنِهِنَّ وَلَآ أَبۡنَآءِ أَخَوَٰتِهِنَّ وَلَا
نِسَآئِهِنَّ وَلَا مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُنَّۗ
وَٱتَّقِينَ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ
شَهِيدًا ٥٥

**56.** Ya sôló, Allah na ba anzelu naye basambelaka mpona ntoma[1] Oh! Bino baye bondima, bosambela mpona ye mpe bopesa mbote ya boboto.

إِنَّ ٱللَّهَ وَمَلَٰٓئِكَتَهُۥ يُصَلُّونَ عَلَى ٱلنَّبِيِّۚ
يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ صَلُّواْ عَلَيۡهِ
وَسَلِّمُواْ تَسۡلِيمًا ٥٦

1 Botala na suratu oyo Mokapo: 43.

**57.** Ya sôló, baye bazali komonisa Allah na ntoma waye pasi, Allah akopesa bango botutu awa na nsé mpe o mokolo mwa suka, mpe abombeli bango etumbu ya nsoni.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ لَعَنَهُمُ
ٱللَّهُ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَأَعَدَّ لَهُمۡ
عَذَابٗا مُّهِينٗا ٥٧

**58.** Mpe baye bazali kotungisa bandimi ya mibali mpe ya basi, mpona maye basali te, basili komema lisumu linene.

وَٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ
بِغَيۡرِ مَا ٱكۡتَسَبُواْ فَقَدِ ٱحۡتَمَلُواْ
بُهۡتَٰنٗا وَإِثۡمٗا مُّبِينٗا ٥٨

**59.** Eh ntoma! Loba na basi nayo mpe na bana nayo ya basi, na basi ya bandimi ete: Bakitisa mpe balata kitambala na bango ya monene, (banda na motu ekita tii na bantolo na bango), wana ezali mpo ete bayebana mpo batungisama te, ya sôló, Allah azali molimbisi atonda ngolu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّأَزۡوَٰجِكَ وَبَنَاتِكَ
وَنِسَآءِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ يُدۡنِينَ عَلَيۡهِنَّ مِن
جَلَٰبِيبِهِنَّۚ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَن يُعۡرَفۡنَ فَلَا
يُؤۡذَيۡنَۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٥٩

**60.** Soki bato ya bilongi mibale ya Madinah na baye bazali na bokono kati na mitema mia bango na bato ya mobulu, (ya batomboki) batiki te, tokotinda yo obundisa bango, na sima bakowumela pembeni nayo te sé moke.

۞ لَّئِن لَّمۡ يَنتَهِ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِي
قُلُوبِهِم مَّرَضٞ وَٱلۡمُرۡجِفُونَ فِي ٱلۡمَدِينَةِ
لَنُغۡرِيَنَّكَ بِهِمۡ ثُمَّ لَا يُجَاوِرُونَكَ فِيهَآ
إِلَّا قَلِيلٗا ٦٠

**61.** Bazali na botutu, bisika binso bakozuama, bakokangama mpe bakobomama na mawa te.

مَّلۡعُونِينَۖ أَيۡنَمَا ثُقِفُوٓاْ أُخِذُواْ وَقُتِّلُواْ
تَقۡتِيلٗا ٦١

**62.** Wana ezali mobeko moye Allah atiya epai ya baye baleka liboso, mpe okokutaka mbonguana na mobeko mwa Allah te.

سُنَّةَ ٱللَّهِ فِي ٱلَّذِينَ خَلَوۡاْ مِن قَبۡلُۖ وَلَن
تَجِدَ لِسُنَّةِ ٱللَّهِ تَبۡدِيلٗا ٦٢

**63.** Bato bazali kotuna yo mpona tango (tango ya bosambisami o mokolo ya suka), loba: Allah nde azali na boyebi na yango, mpe nini ekolakisa yo tango mosusu ngonga ezali pembeni?

يَسْـَٔلُكَ ٱلنَّاسُ عَنِ ٱلسَّاعَةِۖ قُلْ إِنَّمَا
عِلْمُهَا عِندَ ٱللَّهِۚ وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّ
ٱلسَّاعَةَ تَكُونُ قَرِيبًا ٦٣

**64.** Ya sôló, Allah asila kopesa botutu na bapengwi, mpe abombeli bango etumbu ya lifelo.

إِنَّ ٱللَّهَ لَعَنَ ٱلْكَٰفِرِينَ وَأَعَدَّ لَهُمْ
سَعِيرًا ٦٤

**65.** Libela kati na yango, bakozuaka mosungi to mosalisi te.

خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًاۖ لَّا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا
نَصِيرًا ٦٥

**66.** Mokolo bilongi na bango bikobalusama o kati ya lifelo bakoloba ete: Eh mawa na biso! Soki totosaki Allah mpe totosaki motindami.

يَوْمَ تُقَلَّبُ وُجُوهُهُمْ فِى ٱلنَّارِ يَقُولُونَ
يَٰلَيْتَنَآ أَطَعْنَا ٱللَّهَ وَأَطَعْنَا ٱلرَّسُولَا۠ ٦٦

**67.** Mpe bakolobaka: Nkolo wa biso ya sôló totosaki nde bakonzi na biso na bamikolo na biso, mpe bango nde babungisi biso nzela.

وَقَالُوا۟ رَبَّنَآ إِنَّآ أَطَعْنَا سَادَتَنَا وَكُبَرَآءَنَا
فَأَضَلُّونَا ٱلسَّبِيلَا۠ ٦٧

**68.** Nkolo wa biso, pesa bango etumbu mbala mibale, mpe pesa bango botutu ya monene.

رَبَّنَآ ءَاتِهِمْ ضِعْفَيْنِ مِنَ ٱلْعَذَابِ
وَٱلْعَنْهُمْ لَعْنًا كَبِيرًا ٦٨

**69.** Oh bino bandimi! Bozala te lokola ba oyo banyokolaki Mûssa, kasi Allah alongolaki ye na mabe na bango, mpe azalaki na lokumu na miso ya Allah.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَكُونُوا۟
كَٱلَّذِينَ ءَاذَوْا۟ مُوسَىٰ فَبَرَّأَهُ ٱللَّهُ مِمَّا
قَالُوا۟ۚ وَكَانَ عِندَ ٱللَّهِ وَجِيهًا ٦٩

**70.** Oh bino baye bondima! Bobanga Allah mpe boloba liloba ya kitoko lia semba.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَقُولُوا۟
قَوْلًا سَدِيدًا ٧٠

**71.** Akobongisela bino misala, na bino mpe akolimbisa masumu na bino. Mpe oyo akotosa Allah na motindami waye, asili kolonga elonga enene.

يُصۡلِحۡ لَكُمۡ أَعۡمَٰلَكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡ
ذُنُوبَكُمۡۗ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ
فَقَدۡ فَازَ فَوۡزًا عَظِيمًا ٧١

**72.** Ya sôló, topesaki mokumba[1] na likolo mpe na nsé mpe na bangomba, kasi baboyaki komema yango na kobanga, kasi moto amemaki yango. Nzoka nde azalaka na bosembo te, mpe boyebi te.

إِنَّا عَرَضۡنَا ٱلۡأَمَانَةَ عَلَى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ وَٱلۡجِبَالِ فَأَبَيۡنَ أَن يَحۡمِلۡنَهَا
وَأَشۡفَقۡنَ مِنۡهَا وَحَمَلَهَا ٱلۡإِنسَٰنُۖ إِنَّهُۥ
كَانَ ظَلُومٗا جَهُولٗا ٧٢

**73.** Mpo Allah apesa etumbu na bato ya bilongi mibale ya mibali mpe ya basi, mpe bapengwi ya mibali mpe ya basi, mpe Allah akondima tubela ya bandimi ya mibali mpe ya basi. Mpe Allah azali molimbisi atonda ngolu.

لِّيُعَذِّبَ ٱللَّهُ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتِ
وَٱلۡمُشۡرِكِينَ وَٱلۡمُشۡرِكَٰتِ وَيَتُوبَ ٱللَّهُ
عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِۗ وَكَانَ ٱللَّهُ
غَفُورٗا رَّحِيمَۢا ٧٣

1 **Mokumba**: Elakisi: Kobondela Allah ye moko, kotika mabe kosala bolamu.

## SURATU 34 - SABA
*(MBOKA YA SABA)*




54 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Matondo na Allah oyo maye manso ya likolo mpe ya nsé ezali ya ye, mpe azali na matondo o tango ya suka. Mpe azali na bwanya atonda boyebi.

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ وَلَهُ ٱلْحَمْدُ فِى ٱلْءَاخِرَةِ ۚ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْخَبِيرُ ١

2. Ayebi maye mazali kokota na mabele na maye mazali kobima o kati na yango, mpe maye mazali kokita kowuta na likolo mpe na maye mazali komata. Azali wa ngolu atonda bolimbisi.

يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا ۚ وَهُوَ ٱلرَّحِيمُ ٱلْغَفُورُ ٢

3. Mpe bapengwi balobi: Ngonga ekoyelaka biso te, loba: Na Nkolo wa ngai, ya sôló penza ekoyelaka bino, ye nde moyebi ya oyo ebombami. Eloko nionso ata ya mokie lokola mbuma ya zelo na likolo mpe na mabele, mpe ezali na eloko moko te ya mokie nto mpe ya monene sé kaka ekomama na buku ya polele.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَا تَأْتِينَا ٱلسَّاعَةُ ۖ قُلْ بَلَىٰ وَرَبِّى لَتَأْتِيَنَّكُمْ عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ ۖ لَا يَعْزُبُ عَنْهُ مِثْقَالُ ذَرَّةٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِى ٱلْأَرْضِ وَلَآ أَصْغَرُ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكْبَرُ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ مُّبِينٍ ٣

4. Mpo ete apesa lifuta na baye bandimaki mpe baye basalaki malamu, bango nde bakolimbisama, mpe bakozua bozui bolamu.

لِّيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ٤

5. Mpe mpona baye bazali koluka kobebisa mikapo mia biso, bango nde bakozua etumbu ya makasi.

وَٱلَّذِينَ سَعَوۡ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ
أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مِّن رِّجۡزٍ أَلِيمٞ ٥

6. Nzoka nde baye bazali na boyebi, bazali komona oyo ekiteli yo kowuta epai na Nkolo nayo ete ezali bosembo mpe ezali kokamba o nzela ya oyo azali na nguya atonda lokumu.

وَيَرَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ ٱلَّذِيٓ أُنزِلَ
إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ هُوَ ٱلۡحَقَّ وَيَهۡدِيٓ إِلَىٰ
صِرَٰطِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَمِيدِ ٦

7. Mpe bapengwi bazali koloba ete: Boye bolingi tolakisa bino moto oyo akoyebisa bino tango bosili kobebisama, ete bozonga lisusu bikelamu ya sika?

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ هَلۡ نَدُلُّكُمۡ عَلَىٰ
رَجُلٖ يُنَبِّئُكُمۡ إِذَا مُزِّقۡتُمۡ كُلَّ مُمَزَّقٍ
إِنَّكُمۡ لَفِي خَلۡقٖ جَدِيدٍ ٧

8. Boye azali kobukela Allah lokuta? To azali na ligboma? Kasi baye bazali kondima na mokolo mwa suka te, bakozalaka o kati ya etumbu mpe libunga ya mosika.

أَفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَم بِهِۦ جِنَّةُۢۗ بَلِ
ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ فِي ٱلۡعَذَابِ
وَٱلضَّلَٰلِ ٱلۡبَعِيدِ ٨

9. Boye bazali komona te maye mazali liboso na bango mpe sima na bango? Okati ya likolo na mabele, soki tolingi, tokozindisa bango na mabele. To tokweisela bango ndambu ya mapata, ya sôló, wana ezali elembo mpona mowumbu nyoso oyo azali motubeli.

أَفَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَىٰ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا
خَلۡفَهُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِۚ إِن نَّشَأۡ
نَخۡسِفۡ بِهِمُ ٱلۡأَرۡضَ أَوۡ نُسۡقِطۡ عَلَيۡهِمۡ
كِسَفٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ
لِّكُلِّ عَبۡدٖ مُّنِيبٖ ٩

10. Mpe ya sôló, tosilaki kopesa Dâwud bolamu ete: Eh bangomba na bandeke! Bosanjola elongo naye, mpe tolembiselaki ye ebende.

۞وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا دَاوُۥدَ مِنَّا فَضۡلٗاۖ
يَٰجِبَالُ أَوِّبِي مَعَهُۥ وَٱلطَّيۡرَۖ وَأَلَنَّا لَهُ
ٱلۡحَدِيدَ ١٠

**11.** (Mpe) toyebisaki ye ete: Bosala na yango nguba ya komibatela na tango ya bitumba mpe bosala misala ya malamu. Mpamba te ya sôló, nazali komona maye bozali kosala.

أَنِ ٱعۡمَلۡ سَٰبِغَٰتٖ وَقَدِّرۡ فِي ٱلسَّرۡدِۖ
وَٱعۡمَلُواْ صَٰلِحًاۖ إِنِّي بِمَا تَعۡمَلُونَ
بَصِيرٞ ١١

**12.** Mpe mpona Suleyman, (totiyelaki ye) mopepe, ezali kotambola na tongo lokola oyo etamboli sanza moko, mpe na pokwa lolenge moko, mpe totioliselaki ye moluka mwa wolo. Mpe bilima bisusu bizalaki kosala na mibeko mia ye na ndingisa ya Allah, mpe oyo akotika kosalela mobeko mwa biso, tokomekisa ye etumbu ya móto ya saïri.

وَلِسُلَيۡمَٰنَ ٱلرِّيحَ غُدُوُّهَا شَهۡرٞ
وَرَوَاحُهَا شَهۡرٞۖ وَأَسَلۡنَا لَهُۥ عَيۡنَ ٱلۡقِطۡرِۖ
وَمِنَ ٱلۡجِنِّ مَن يَعۡمَلُ بَيۡنَ يَدَيۡهِ بِإِذۡنِ
رَبِّهِۦۖ وَمَن يَزِغۡ مِنۡهُمۡ عَنۡ أَمۡرِنَا نُذِقۡهُ
مِنۡ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ١٢

**13.** Bazalaki kosalela ye oyo alingaki kosala, tèmpelo bikeko na mbambola lokola sani ya minene, na banzungu ya langi. Oh bato ya Dâwud! Botonda botondi. Kasi moke mpenza kati na bawumbu ba ngai nde bayebi kozongisa matondi.

يَعۡمَلُونَ لَهُۥ مَا يَشَآءُ مِن مَّحَٰرِيبَ
وَتَمَٰثِيلَ وَجِفَانٖ كَٱلۡجَوَابِ وَقُدُورٖ
رَّاسِيَٰتٍۚ ٱعۡمَلُوٓاْ ءَالَ دَاوُۥدَ شُكۡرٗاۚ
وَقَلِيلٞ مِّنۡ عِبَادِيَ ٱلشَّكُورُ ١٣

**14.** Mpe tango tozua mokano mpona liwa naye, moko ayebaki yango te, sé bobele banyama ya mabele nde emonisaki bato liwa naye na kolia lingenda naye, mpe tango akweyaki, bilima bakamwaki na koloba ete: Soki bayebaki mabombami nde banyokwamaki te na bowumbu ya mosala naye.

فَلَمَّا قَضَيۡنَا عَلَيۡهِ ٱلۡمَوۡتَ مَا دَلَّهُمۡ
عَلَىٰ مَوۡتِهِۦٓ إِلَّا دَآبَّةُ ٱلۡأَرۡضِ تَأۡكُلُ
مِنسَأَتَهُۥۖ فَلَمَّا خَرَّ تَبَيَّنَتِ ٱلۡجِنُّ أَن
لَّوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٱلۡغَيۡبَ مَا لَبِثُواْ فِي
ٱلۡعَذَابِ ٱلۡمُهِينِ ١٤

**15.** Ya sôló, pona saba ezuamaki na nzela ya efandelo na bango, na bilanga mibale, moko na ngambu ya (loboko) ya mobali, mosusu na ngambu ya (loboko) ya mwasi, bolia bozui boye Nkolo wa bino apesi bino, mpe botonda ye botondi. Mboka elamu mpe Nkolo ya bolimbisi.

لَقَدْ كَانَ لِسَبَإٍ فِي مَسْكَنِهِمْ آيَةٌ ۖ جَنَّتَانِ عَن يَمِينٍ وَشِمَالٍ ۖ كُلُوا مِن رِّزْقِ رَبِّكُمْ وَاشْكُرُوا لَهُ ۚ بَلْدَةٌ طَيِّبَةٌ وَرَبٌّ غَفُورٌ ﴿١٥﴾

**16.** Kasi baboyaki, mpe totindelaki bango etumbu ya bozindisami bwa mbula (mpela), mpe tobongolaki bilanga bia bango mibale wana bikomaki kobimisa banzete ya bololo, mpe mua banzete ya Sidr.

فَأَعْرَضُوا فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ سَيْلَ الْعَرِمِ وَبَدَّلْنَاهُم بِجَنَّتَيْهِمْ جَنَّتَيْنِ ذَوَاتَيْ أُكُلٍ خَمْطٍ وَأَثْلٍ وَشَيْءٍ مِّن سِدْرٍ قَلِيلٍ ﴿١٦﴾

**17.** Wana nde ezalaki lifuta mpona maye bapengwaki na yango, boye tokopesa etumbu epai mosusu bobele na mopagano?

ذَٰلِكَ جَزَيْنَاهُم بِمَا كَفَرُوا ۖ وَهَلْ نُجَازِي إِلَّا الْكَفُورَ ﴿١٧﴾

**18.** Mpe totiaki kati kati na bango na bamboka oyo topambolaki, bamboka misusu ezali na banzela ya polele ya pene mpona kosala mobembo kati na yango. Bosala mobembo butu na moyi na kimia.

وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ الْقُرَى الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا قُرًى ظَاهِرَةً وَقَدَّرْنَا فِيهَا السَّيْرَ ۖ سِيرُوا فِيهَا لَيَالِيَ وَأَيَّامًا آمِنِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Mpe balobaki ete: Nkolo sembola kati kati na biso ezala mosika, kasi bamisalaki mabe bango moko, mpe totia bango bazala masapo, mpe tobebisaki bango mpeza. Wana ezali bilembo mpona moto nyoso azali koyika mpiko mpe azali na botondi.

فَقَالُوا رَبَّنَا بَاعِدْ بَيْنَ أَسْفَارِنَا وَظَلَمُوا أَنفُسَهُمْ فَجَعَلْنَاهُمْ أَحَادِيثَ وَمَزَّقْنَاهُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿١٩﴾

**20.** Mpe ya sôló, ibilisu asili kokomisela bango makanisi naye, mpe balandi ye, longola sé eteni moke kati ya bandimi,

وَلَقَدۡ صَدَّقَ عَلَيۡهِمۡ إِبۡلِيسُ ظَنَّهُۥ فَٱتَّبَعُوهُ إِلَّا فَرِيقٗا مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢٠

**21.** Mpe azalaki na bokonzi likolo na bango te, kasi ezalaki mpo toyeba kati na bango nani andimi mpenza na mokolo ya suka, mpe koyeba nani azali na tembe na yango. Mpe Nkolo nayo nde mobateli ya biloko binso.

وَمَا كَانَ لَهُۥ عَلَيۡهِم مِّن سُلۡطَٰنٍ إِلَّا لِنَعۡلَمَ مَن يُؤۡمِنُ بِٱلۡأٓخِرَةِ مِمَّنۡ هُوَ مِنۡهَا فِي شَكّٖۗ وَرَبُّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٍ حَفِيظٞ ٢١

**22.** Loba: Bobenga baye bozalaki kotutela ntolo na botiki Allah, bazali ata na eloko moke te lokola mbuma ya zelo na nsé mpe, na likolo basanganaki mpe naye te mpona kokela yango mibale, mpe azuaka ata lisungi na bango te.

قُلِ ٱدۡعُواْ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَمۡلِكُونَ مِثۡقَالَ ذَرَّةٖ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا لَهُمۡ فِيهِمَا مِن شِرۡكٖ وَمَا لَهُۥ مِنۡهُم مِّن ظَهِيرٖ ٢٢

**23.** Mpe akondimelaka moto te sé oyo akopesa ye ndingisa, kino bobangi bokokita kowuta na mitema mia bango mpe bakolobaka: Boye Nkolo wa bino alobi nini? Bakoyanolaka bango ete alobi: Bosôló, mpe ye nde azali monene mpe lïkolo koleka.

وَلَا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ عِندَهُۥٓ إِلَّا لِمَنۡ أَذِنَ لَهُۥۚ حَتَّىٰٓ إِذَا فُزِّعَ عَن قُلُوبِهِمۡ قَالُواْ مَاذَا قَالَ رَبُّكُمۡۖ قَالُواْ ٱلۡحَقَّۖ وَهُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡكَبِيرُ ٢٣

**24.** Loba: Nani aleisaka bino ezala na likolo mpe na nsé? Loba: Allah. Ya sôló, ezala biso to bino tokoyeba ba nani bazali na nzela ya semba to ya libungi ya polele?

۞قُلۡ مَن يَرۡزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ قُلِ ٱللَّهُۖ وَإِنَّآ أَوۡ إِيَّاكُمۡ لَعَلَىٰ هُدًى أَوۡ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٢٤

**25.** Loba; bokotunama te na mabe oyo tosali, mpe tokotunama te na misala na bino.

قُل لَّا تُسْـَٔلُونَ عَمَّآ أَجْرَمْنَا وَلَا نُسْـَٔلُ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Loba: Nkolo wa biso akosangisaka biso mpe sima akosambisa kati kati na biso na bosôló, ye nde mosambisi monene koleka mpe moyebi manso.

قُلْ يَجْمَعُ بَيْنَنَا رَبُّنَا ثُمَّ يَفْتَحُ بَيْنَنَا بِٱلْحَقِّ وَهُوَ ٱلْفَتَّاحُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٢٦﴾

**27.** Loba: Bolakisa ngai baye bozui bango basangani naye?, te; kasi ye azali Allah oyo azali na nguya atonda bwanya.

قُلْ أَرُونِىَ ٱلَّذِينَ أَلْحَقْتُم بِهِۦ شُرَكَآءَ ۖ كَلَّا ۚ بَلْ هُوَ ٱللَّهُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٧﴾

**28.** Mpe totindaki yo sé mpona bopesi sango ya malamu mpe mpona kokebisa molongo mobimba, kasi ebele ya bato bazali koyeba te.

وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا كَآفَّةً لِّلنَّاسِ بَشِيرًا وَنَذِيرًا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Mpe bazali koloba: Elaka yango ekozalaka tango nini soki bozali koloba bosôló?

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Loba: Elaka na bino ekozala o mokolo oyo bokokoka kozongisa ngonga na yango sima te, mpe liboso te.

قُل لَّكُم مِّيعَادُ يَوْمٍ لَّا تَسْتَـْٔخِرُونَ عَنْهُ سَاعَةً وَلَا تَسْتَقْدِمُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Mpe bapengwi bazali koloba ete: Tokondima na kurani oyo te tokondima mpe te na maye makitaki liboso na yango. Mpe soki omonaki bato mabe tango bakotelema liboso lia Nkolo wa bango, bazali kowelana na maloba, baye bazangaki makasi bakoloba na baye ya lolendo ete:

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَن نُّؤْمِنَ بِهَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ وَلَا بِٱلَّذِى بَيْنَ يَدَيْهِ ۗ وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّٰلِمُونَ مَوْقُوفُونَ عِندَ رَبِّهِمْ يَرْجِعُ بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ ٱلْقَوْلَ يَقُولُ ٱلَّذِينَ ٱسْتُضْعِفُوا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ لَوْلَآ أَنتُمْ لَكُنَّا مُؤْمِنِينَ ﴿٣١﴾

Soki mpona bino te nde tokomaki bandimi.

**32.** Bato ya lolendo bakozongisa eyano epai na bango ete: Boye biso nde topekisaki bino bokambami tango esilaki kokomela bino? Te, bino nde bozalaki bato mabe batomboki.

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ لِلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُوٓاْ أَنَحۡنُ صَدَدۡنَٰكُمۡ عَنِ ٱلۡهُدَىٰ بَعۡدَ إِذۡ جَآءَكُمۖ بَلۡ كُنتُم مُّجۡرِمِينَ ٣٢

**33.** Bato ya motawu baye bazangi makasi bakozongisa liloba na bato ya lolendo ete; ezalaki nde likita na bino ya mabe bozalaki kosala yango butu na moyi, bozali kotinda biso ete topengwa na Allah, mpe totiela ye bambanda. Mpe babandi kolela na bango tango bakomona etumbu, tokotia miniololo na bakingo ya bapengwi, boye bakofutama te sé lolenge basalaki?

وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ لِلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ بَلۡ مَكۡرُ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ إِذۡ تَأۡمُرُونَنَآ أَن نَّكۡفُرَ بِٱللَّهِ وَنَجۡعَلَ لَهُۥٓ أَندَادٗاۚ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَۚ وَجَعَلۡنَا ٱلۡأَغۡلَٰلَ فِيٓ أَعۡنَاقِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۖ هَلۡ يُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٣٣

**34.** Mpe totindaki mokebisi te na mboka sé bato ya bozwi nayango baloba: Tokondimela oyo botindami na yango te.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا فِي قَرۡيَةٖ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتۡرَفُوهَآ إِنَّا بِمَآ أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ٣٤

**35.** Mpe bazali koloba ete: Ya sôló, tozali na bana mpe na bozui ebele, na yango tokoki kozua etumbu te.

وَقَالُواْ نَحۡنُ أَكۡثَرُ أَمۡوَٰلٗا وَأَوۡلَٰدٗا وَمَا نَحۡنُ بِمُعَذَّبِينَ ٣٥

**36.** Loba: Ya sôló, Nkolo wa ngai apesaka bozui na oyo alingi mpe abotoloko, kasi ebele ya bato bazali koyeba te.

قُلۡ إِنَّ رَبِّي يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٦

**37.** Misolo mia bino na bana na bino ekopusa bino te pene na biso, longola sé oyo akondima mpe asali misala milamu, bango nde bakozuaka lifuta ya kobakisama mpona maye basalaki, mpe bakozalaka na bisika ya likolo mpe lola ya kimiya (nyoso).

وَمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُكُم بِٱلَّتِي
تُقَرِّبُكُمۡ عِندَنَا زُلۡفَىٰٓ إِلَّا مَنۡ ءَامَنَ
وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ جَزَآءُ
ٱلضِّعۡفِ بِمَا عَمِلُواْ وَهُمۡ فِي ٱلۡغُرُفَٰتِ
ءَامِنُونَ ٣٧

**38.** Kasi mpona ba oyo bazali koluka kobebisa mikapo mia biso, bakomemama liboso ya etumbu.

وَٱلَّذِينَ يَسۡعَوۡنَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ
أُوْلَٰٓئِكَ فِي ٱلۡعَذَابِ مُحۡضَرُونَ ٣٨

**39.** Loba: Ya sôló, Nkolo wa ngai apesaka bozui na oyo alingi kati ya bawumbu naye, mpe akutolaka yango. Mpe nyoso oyo bozali kobimisa azali kozongisela bino yango, mpe azali malamu ya bapesi.

قُلۡ إِنَّ رَبِّي يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ
مِنۡ عِبَادِهِۦ وَيَقۡدِرُ لَهُۥۚ وَمَآ أَنفَقۡتُم
مِّن شَيۡءٖ فَهُوَ يُخۡلِفُهُۥۖ وَهُوَ خَيۡرُ
ٱلرَّٰزِقِينَ ٣٩

**40.** Mpe mokolo oyo akosangisa bango banso, sima akolobaka na ba anzelu: Boye bino nde ba oyo bazalaki kobondela?

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ جَمِيعٗا ثُمَّ يَقُولُ
لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ أَهَٰٓؤُلَآءِ إِيَّاكُمۡ كَانُواْ
يَعۡبُدُونَ ٤٠

**41.** Bakoloba ete: Lokumu nayo, yo nde mokonzi na biso kasi bango te, nzoka nde bazalaki kobondela nde bilima, mpe ebele bandimelaki bango.

قَالُواْ سُبۡحَٰنَكَ أَنتَ وَلِيُّنَا مِن دُونِهِمۖ
بَلۡ كَانُواْ يَعۡبُدُونَ ٱلۡجِنَّۖ أَكۡثَرُهُم بِهِم
مُّؤۡمِنُونَ ٤١

**42.** O mokolo yango, bokozala na makoki te ya kosalisana, mpe kominyokola te, mpe tokoloba na bato mabe ete: Bomeka etumbu ya móto oyo bozalaki kozua yango lokuta.

فَٱلۡيَوۡمَ لَا يَمۡلِكُ بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٖ
نَّفۡعٗا وَلَا ضَرّٗا وَنَقُولُ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ
ذُوقُواْ عَذَابَ ٱلنَّارِ ٱلَّتِي كُنتُم بِهَا
تُكَذِّبُونَ ٤٢

**43.** Mpe soki batangeli bango mikapo mia biso mia polele, bakoloba ete: Nini oyo moto oyo alingi nde apekisa bino maye batata na bino bazalaki kobondela? Mpe balobi lisusu ete: Oyo ezali sé lokuta oyo ebongisami, mpe bapagano balobi mpona bosembo tango ekomelaki bango ete: Oyo ezali sé bonganga ya polele.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ قَالُوا۟
مَا هَٰذَآ إِلَّا رَجُلٌ يُرِيدُ أَن يَصُدَّكُمْ
عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ ءَابَآؤُكُمْ وَقَالُوا۟ مَا
هَٰذَآ إِلَّآ إِفْكٌ مُّفْتَرًى ۚ وَقَالَ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ إِنْ هَٰذَآ
إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٤٣﴾

**44.** (Mpe) topesaki bango buku moko te mpo batanga yango, mpe totindelaki bango mokebisi moko te liboso nayo.

وَمَآ ءَاتَيْنَٰهُم مِّن كُتُبٍ يَدْرُسُونَهَا ۖ وَمَآ
أَرْسَلْنَآ إِلَيْهِمْ قَبْلَكَ مِن نَّذِيرٍ ﴿٤٤﴾

**45.** Ndenge moko mpe na ba oyo bazalaki liboso na bango baboyaki kondimela (Batindami na bango) bakomisaki zomi te na oyo topesaki bango, baboyaki kondimela batindami ba ngai, mpe lolenge kani nasalaki mpona bango!

وَكَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَمَا بَلَغُوا۟
مِعْشَارَ مَآ ءَاتَيْنَٰهُمْ فَكَذَّبُوا۟ رُسُلِى ۖ
فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٤٥﴾

**46.** Loba: Nazali kolendisa bino na eloko moko ete: Mpona Allah, botelema mibale mibale to moko moko, mpe sima bososola. Ndeko na bino azali na bazabulu te, (Muhammad) kasi azali mokebisi mpona bino, mpona etumbu ya makasi.

۞ قُلْ إِنَّمَآ أَعِظُكُم بِوَٰحِدَةٍ ۖ أَن
تَقُومُوا۟ لِلَّهِ مَثْنَىٰ وَفُرَٰدَىٰ ثُمَّ تَتَفَكَّرُوا۟ ۚ
مَا بِصَاحِبِكُم مِّن جِنَّةٍ ۚ إِنْ هُوَ
إِلَّا نَذِيرٌ لَّكُم بَيْنَ يَدَىْ عَذَابٍ
شَدِيدٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Loba oyo nazali kosenga bino ezali mpona bino moko, kasi lifuta lia ngai, likofutamaka sé epai ya Allah, mpe azali komona nyoso.

قُلْ مَا سَأَلْتُكُم مِّنْ أَجْرٍ فَهُوَ لَكُمْ ۖ
إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ
شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴿٤٧﴾

**48.** Loba: Ya sôló, Nkolo wa ngai atiyaka bosôló (epai ya batindami), ayebi malamu maye mabombami.

قُلْ إِنَّ رَبِّى يَقْذِفُ بِٱلْحَقِّ عَلَّٰمُ
ٱلْغُيُوبِ ﴿٤٨﴾

**49.** Loba: Bosôló bosili koya, mpe lokuta bozala te, mpe ekozonga lisusu te.

قُلْ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَمَا يُبْدِئُ ٱلْبَٰطِلُ وَمَا
يُعِيدُ ﴿٤٩﴾

**50.** Loba: Soki nabungi, namibungisi ngai moko, mpe soki nakambami ezali mpona oyo ekiteli ngai kowuta epai na Nkolo wa ngai. Ya sôló, ye azali moyoki mpe azali pene.

قُلْ إِن ضَلَلْتُ فَإِنَّمَآ أَضِلُّ عَلَىٰ نَفْسِى ۖ
وَإِنِ ٱهْتَدَيْتُ فَبِمَا يُوحِىٓ إِلَىَّ رَبِّىٓ ۚ إِنَّهُۥ
سَمِيعٌ قَرِيبٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Mpe soki omoni bango tango bakokweya na bobangi, bakokoka kokima te, kasi bakokangama pembeni.

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذْ فَزِعُوا۟ فَلَا فَوْتَ وَأُخِذُوا۟
مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ ﴿٥١﴾

**52.** Mpe bakoloba ete: Tondimi naye, kasi ndenge nini bakozela bondimi na mosika?

وَقَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِهِۦ وَأَنَّىٰ لَهُمُ ٱلتَّنَاوُشُ
مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ﴿٥٢﴾

**53.** Basilaki kopengwa na yango banda kala, mpe bazali kolendisa na mosika maye bazali na boyebi te.

وَقَدْ كَفَرُوا۟ بِهِۦ مِن قَبْلُ ۖ وَيَقْذِفُونَ
بِٱلْغَيْبِ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ﴿٥٣﴾

**54.** Mpe bakopekisama ete: Bazua eloko bazalaki na mposa na yango, lolenge ya boye esilaki mpe kosalama na baninga na bango ya liboso mpo ete balutaki tembe. (Bazalaki na tembe ya mozindo mpe monene).

وَحِيلَ بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ مَا يَشْتَهُونَ كَمَا
فُعِلَ بِأَشْيَاعِهِم مِّن قَبْلُ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ فِى
شَكٍّ مُّرِيبٍۭ ﴿٥٤﴾

## SURATU 35 - FÂTWIR
*(MOKELI)*




45 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Matondo na Allah mokeli wa likolo na nsé, asali ba anzelu bazala batindami mpe apesi bango mapapu mibale, misato, to mpe minei, abakisaka na ekelamu lolenge alingi. Ya sôló, Allah azali na makoki likolo ya biloko binso.

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ جَاعِلِ ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ رُسُلًا أُو۟لِىٓ أَجْنِحَةٍ مَّثْنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَ ۚ يَزِيدُ فِى ٱلْخَلْقِ مَا يَشَآءُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١

2. Oyo Allah afungoli bato mpona ngolu naye, moto ya kokanga yango azali te, mpe oyo akangi, moto ya kofungola yango sima azali te, mpe azali wa ngolu atonda bwanya.

مَّا يَفْتَحِ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ مِن رَّحْمَةٍ فَلَا مُمْسِكَ لَهَا ۖ وَمَا يُمْسِكْ فَلَا مُرْسِلَ لَهُۥ مِنۢ بَعْدِهِۦ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٢

3. Oh bino bato! Bokanisa bolamu ya Allah likolo na bino, boye bozali na mokeli mosusu elongo na Allah oyo azali koleisa bino olikolo kino na nsé? Nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te bobele ye, na yango mpona nini bozali kopesa bosembo mokongo?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ ۚ هَلْ مِنْ خَٰلِقٍ غَيْرُ ٱللَّهِ يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ٣

4. Mpe soki baboyi kondimela yo, kasi ebele ya batindami baboyamaki kondimela liboso nayo, mpe epai ya

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ٤

Allah makambo manso makozongisama.

5. Eh bino bato! Ya sôló, elaka ya Allah ezali ya lokuta te, bomoyi ya nsé ekosa bino te, mpe (satana) mokosi monene akosa bino mpona Allah te.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞۖ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلۡغَرُورُ ٥

6. Ya sôló, satana azali monguna na bino, bozua ye mpe monguna. Ya sôló, azali kobenga bato naye sé mpo bazala balongani ya móto ya lifelo.

إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ لَكُمۡ عَدُوّٞ فَٱتَّخِذُوهُ عَدُوًّاۚ إِنَّمَا يَدۡعُواْ حِزۡبَهُۥ لِيَكُونُواْ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ٦

7. Baye bapengwa bakozala na etumbu ya makasi, kasi baye bandimaki mpe basalaki misala ya malamu, bakozua bolimbisi mpe lifuta linene.

ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞۖ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٌ ٧

8. Boye moto oyo babongiseli ye mosala naye ya mabe mpe azali komona yango malamu? Ya sôló, Allah abungisaka oyo alingi, mpe akambaka oyo alingi, mpe konyokola molimo nayo te mpona bango. Ya sôló Allah ayebi malamu maye bazali kosala.

أَفَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ فَرَءَاهُ حَسَنٗاۖ فَإِنَّ ٱللَّهَ يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُۖ فَلَا تَذۡهَبۡ نَفۡسُكَ عَلَيۡهِمۡ حَسَرَٰتٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِمَا يَصۡنَعُونَ ٨

9. Allah nde azali kotinda mopepe ezali kotombola londende ya mbula, mpe tonukisi yango na mboka oyo ekufa, mpe tobikisi mabele yango na mayi wana. Lolenge wana nde lisekwa likozalaka.

وَٱللَّهُ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ ٱلرِّيَٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابٗا فَسُقۡنَٰهُ إِلَىٰ بَلَدٖ مَّيِّتٖ فَأَحۡيَيۡنَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَاۚ كَذَٰلِكَ ٱلنُّشُورُ ٩

**10.** Oyo azali koluka nguya, ayeba ete nguya nyoso ezali ya Allah. Epai naye nde maloba kitoko ezali komata, mpe azali kotombola mosala ya malamu. Kasi baye bazali kosala likita ya mabe, bakozala na etumbu ya makasi, mpe likita na bango wana ekolonga te.

مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلۡعِزَّةَ فَلِلَّهِ ٱلۡعِزَّةُ جَمِيعًاۚ
إِلَيۡهِ يَصۡعَدُ ٱلۡكَلِمُ ٱلطَّيِّبُ وَٱلۡعَمَلُ
ٱلصَّٰلِحُ يَرۡفَعُهُۥۚ وَٱلَّذِينَ يَمۡكُرُونَ
ٱلسَّيِّـَٔاتِ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞۖ وَمَكۡرُ
أُوْلَٰٓئِكَ هُوَ يَبُورُ ١٠

**11.** Mpe Allah nde akeli bino na mabele, sima akeli bino na mayi ya mobali, sima asali bolongani (mwasi na mobali), mwasi moko te akomema zemi to akobota sé ezala na boyebi naye (Allah), mpe mibu mikobakisama te to kokutoama te kino esilaki kokomama na buku. Ya sôló, wana ezali pete mpona Allah .

وَٱللَّهُ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٖ ثُمَّ مِن
نُّطۡفَةٖ ثُمَّ جَعَلَكُمۡ أَزۡوَٰجٗاۚ وَمَا تَحۡمِلُ
مِنۡ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلۡمِهِۦۚ وَمَا
يُعَمَّرُ مِن مُّعَمَّرٖ وَلَا يُنقَصُ مِنۡ
عُمُرِهِۦٓ إِلَّا فِي كِتَٰبٍۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ
يَسِيرٞ ١١

**12.** Mpe bibale mibale bikokani te, oyo ezali mpiyo kitoko mpona komela, mpe oyo mosusu ezali mungwa mpe bololo, mpe na nyoso mibale bozali kolia misuni na yango, mpe okati na yango, bozali kobimisa mabanga na biloko ya bonzenga mpona kolata, mpe okomona masuwa ya monene ezali kotambola na mayi na makelele ya makasi, etondi na mikumba, bozali kotambola na yango mpona koluka bolamu ya Allah, mpo ete bozala na botondi na (ye).

وَمَا يَسۡتَوِي ٱلۡبَحۡرَانِ هَٰذَا عَذۡبٞ
فُرَاتٞ سَآئِغٞ شَرَابُهُۥ وَهَٰذَا مِلۡحٌ
أُجَاجٞۖ وَمِن كُلّٖ تَأۡكُلُونَ لَحۡمٗا
طَرِيّٗا وَتَسۡتَخۡرِجُونَ حِلۡيَةٗ تَلۡبَسُونَهَاۖ
وَتَرَى ٱلۡفُلۡكَ فِيهِ مَوَاخِرَ لِتَبۡتَغُواْ مِن
فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٢

**13.** Mpe azali kokotisa butu kati na mokolo mpe mokolo okati ya butu mpe akeli sanza na moyi, mpe moko na moko ezali kotambola na nzela na yango na tango na yango. Oyo nde Allah oyo azali Nkolo wa bino. Azali na bokonzi bonso, kasi baye bozali kobelela na esika naye, bazali na eloko moko te ata lokola mposo ya mbuma ya tamru.

يُولِجُ ٱلَّيۡلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي ٱلَّيۡلِ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ يَجۡرِي لِأَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمۡ لَهُ ٱلۡمُلۡكُۚ وَٱلَّذِينَ تَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ مَا يَمۡلِكُونَ مِن قِطۡمِيرٍ ١٣

**14.** Mpe soki bobeleli bango, bakoyoka losambo na bino te, ata soki bayoki, bakokoka koyanola bino te. Mpe o mokolo mwa suka, bakopengwa na bosangisi bwa bino, mpe moko te akopesa yo sango koleka oyo atonda basango.

إِن تَدۡعُوهُمۡ لَا يَسۡمَعُواْ دُعَآءَكُمۡ وَلَوۡ سَمِعُواْ مَا ٱسۡتَجَابُواْ لَكُمۡۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَكۡفُرُونَ بِشِرۡكِكُمۡۚ وَلَا يُنَبِّئُكَ مِثۡلُ خَبِيرٖ ١٤

**15.** Eh bino bato! Bozali babola epai ya Allah, mpe Allah nde atonda bomengo mpe akumama.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ أَنتُمُ ٱلۡفُقَرَآءُ إِلَى ٱللَّهِۖ وَٱللَّهُ هُوَ ٱلۡغَنِيُّ ٱلۡحَمِيدُ ١٥

**16.** Soki alingi, akolimwisa bino mpe akoya na bikelamu ya sika. (bato)

إِن يَشَأۡ يُذۡهِبۡكُمۡ وَيَأۡتِ بِخَلۡقٖ جَدِيدٖ ١٦

**17.** Mpe wana ezali makasi te epai ya Allah.

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ بِعَزِيزٖ ١٧

**18.** Mpe moto moko te akomema mokumba ya moninga, mpe soki mokumba ya masumu ya moto eleki ye kilo, akoki kobenga basalisa ye te, ekosalama te ata bato ya libota naye, kasi ozali kokebisa baye bazali kobanga Nkolo wa bango na kobombama,

وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٞ وِزۡرَ أُخۡرَىٰۚ وَإِن تَدۡعُ مُثۡقَلَةٌ إِلَىٰ حِمۡلِهَا لَا يُحۡمَلۡ مِنۡهُ شَيۡءٞ وَلَوۡ كَانَ ذَا قُرۡبَىٰٓۗ إِنَّمَا تُنذِرُ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم بِٱلۡغَيۡبِ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَۚ وَمَن تَزَكَّىٰ فَإِنَّمَا يَتَزَكَّىٰ لِنَفۡسِهِۦۚ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلۡمَصِيرُ ١٨

mpe bazali kotelemisa losambo. Mpe oyo akomipetola, ezali sé mpona ye moko, mpe bozongi ezali epai na Allah.

**19.** Mpe moto oyo miso ekufi, akokani te na moto oyo azali komona,

وَمَا يَسۡتَوِي ٱلۡأَعۡمَىٰ وَٱلۡبَصِيرُ ١٩

**20.** Mpe molili ekokani na mwinda te.

وَلَا ٱلظُّلُمَٰتُ وَلَا ٱلنُّورُ ٢٠

**21.** Mpe malili ekokani na molunge te.

وَلَا ٱلظِّلُّ وَلَا ٱلۡحَرُورُ ٢١

**22.** Mpe baye ya bomoyi bakokani te na baye bawa. Ya sôló, Allah ayokisaka nani alingi, kasi yo (Muhammad), okoki te koyokisa baye bazali na malita.

وَمَا يَسۡتَوِي ٱلۡأَحۡيَآءُ وَلَا ٱلۡأَمۡوَٰتُۚ إِنَّ
ٱللَّهَ يُسۡمِعُ مَن يَشَآءُۖ وَمَآ أَنتَ بِمُسۡمِعٖ
مَّن فِي ٱلۡقُبُورِ ٢٢

**23.** Kasi, yo ozali sé mokebisi.

إِنۡ أَنتَ إِلَّا نَذِيرٌ ٢٣

**24.** Ya sôló, totindaki yo na bosembo ete ozala mokebisi mpe mopesi sango ya malamu, mpo umma[1] moko te oyo eleka sé bazua mokebisi.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ بَشِيرٗا وَنَذِيرٗاۚ
وَإِن مِّنۡ أُمَّةٍ إِلَّا خَلَا فِيهَا نَذِيرٞ ٢٤

**25.** Mpe soki baboyi kondimela yo, yeba ete baye ya liboso basilaki mpe koboya batindami na bango, bayelaki bango bilembo bia polele, na makomi, na buku ya bongengi.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدۡ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ
مِن قَبۡلِهِمۡ جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ
وَبِٱلزُّبُرِ وَبِٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُنِيرِ ٢٥

**26.** Na sima, tozuaki ba oyo bapengwi, mpe tala ndenge nini (etumbu) na ngai ezalaki!

ثُمَّ أَخَذۡتُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۖ فَكَيۡفَ
كَانَ نَكِيرِ ٢٦

1 **Umma:** Awa elakisi: "Etuka"; Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 128.

**27.** Boye omoni te ndenge Allah azali kokitisa mayi kowuta na mapata, mpe tozali kobimisa na yango bambuma ya ndenge na ndenge? Mpe okati na bangomba, banzela ya pembe mpe ya motane, na balangi ndenge na ndenge, mpe na misusu ya miyindo makasi?

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجْنَا بِهِۦ ثَمَرَٰتٍ مُّخْتَلِفًا أَلْوَٰنُهَاۚ وَمِنَ ٱلْجِبَالِ جُدَدٌۢ بِيضٌ وَحُمْرٌ مُّخْتَلِفٌ أَلْوَٰنُهَا وَغَرَابِيبُ سُودٌ ﴿٢٧﴾

**28.** Ndenge moko mpe bato na banyama ya mabele na an'âm[1] binso bizali na balangi ya kokesene. Ya sôló, baye bazali kobanga Allah kati na bawumbu naye, ezali nde banganga mayele. Ya sôló, Allah azali na nguya atonda bolimbisi.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ وَٱلدَّوَآبِّ وَٱلْأَنْعَٰمِ مُخْتَلِفٌ أَلْوَٰنُهُۥ كَذَٰلِكَۗ إِنَّمَا يَخْشَى ٱللَّهَ مِنْ عِبَادِهِ ٱلْعُلَمَٰٓؤُاْۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Ya sôló, baye bazali kotanga buku ya Allah mpe bazali kotelemisa losambo, mpe bazali kobimisa (mpona Allah) bozui oyo topesi bango, bazali kobimisa yango na polele to na kobomba, bazali kolikia na mombongo oyo ebebisamaka te.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَتْلُونَ كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنفَقُواْ مِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً يَرْجُونَ تِجَٰرَةً لَّن تَبُورَ ﴿٢٩﴾

**30.** Mpo ete (Allah) apesa bango lifuta na bango mpe abakisela bango bolamu naye. Ya sôló, ye azali molimbisi atonda melesi.

لِيُوَفِّيَهُمْ أُجُورَهُمْ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضْلِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ غَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٣٠﴾

**31.** Mpe oyo tokitisaki epai nayo kowuta na buku oyo ezali na bosembo, ezali kondima na maye makitaki liboso. Ya sôló, Allah

وَٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ هُوَ ٱلْحَقُّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِعِبَادِهِۦ لَخَبِيرٌۢ بَصِيرٌ ﴿٣١﴾

1 **An'âm:** Ezali lisanga ya baniama lokola: (Chameau), ngombe, ntaba na mèmè. Botala na Âl-Imrân mokapo: 14.

azali komona bawumbu naye mpe azali na sango na bango.

**32.** Na sima tokitanisaki buku epai na ba oyo toponaki okati ya bawumbu na biso, basusu kati na bango bamisalaki mabe, mpe basusu batelemi na bosembo, mpe basusu bawelaka kosala bolamu na ndingisa ya Allah. Wana nde ezali ngrásia ya monene.

ثُمَّ أَوۡرَثۡنَا ٱلۡكِتَٰبَ ٱلَّذِينَ ٱصۡطَفَيۡنَا مِنۡ عِبَادِنَاۖ فَمِنۡهُمۡ ظَالِمٞ لِّنَفۡسِهِۦ وَمِنۡهُم مُّقۡتَصِدٞ وَمِنۡهُمۡ سَابِقُۢ بِٱلۡخَيۡرَٰتِ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَضۡلُ ٱلۡكَبِيرُ ٣٢

**33.** Bilanga ya edeni nde bakokota, mpe bakolata ba wolo na mabanga ya talo na maboko mpe bilamba nabango ekozala ya fafala.

جَنَّٰتُ عَدۡنٖ يَدۡخُلُونَهَا يُحَلَّوۡنَ فِيهَا مِنۡ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٖ وَلُؤۡلُؤٗاۖ وَلِبَاسُهُمۡ فِيهَا حَرِيرٞ ٣٣

**34.** Mpe bakoloba ete: Matondo na Allah, oyo alongoli biso mpasi, ya sôló, Nkolo wa biso azali molimbisi atonda matondi.

وَقَالُواْ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِيٓ أَذۡهَبَ عَنَّا ٱلۡحَزَنَۖ إِنَّ رَبَّنَا لَغَفُورٞ شَكُورٌ ٣٤

**35.** Na ngrásia naye, afandisi biso na bandako ya kimia, oyo bolembu mpe mpasi ekozua biso te.

ٱلَّذِيٓ أَحَلَّنَا دَارَ ٱلۡمُقَامَةِ مِن فَضۡلِهِۦ لَا يَمَسُّنَا فِيهَا نَصَبٞ وَلَا يَمَسُّنَا فِيهَا لُغُوبٞ ٣٥

**36.** Kasi ba oyo bapengwa, bakozala na móto ya lifelo, bakokufa na kati te, mpe na kati kuna, etumbu na bango ekokutolama te. Na lolenge wana nde tokofuta mopagano nyoso.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَهُمۡ نَارُ جَهَنَّمَ لَا يُقۡضَىٰ عَلَيۡهِمۡ فَيَمُوتُواْ وَلَا يُخَفَّفُ عَنۡهُم مِّنۡ عَذَابِهَاۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي كُلَّ كَفُورٖ ٣٦

**37.** Mpe kuna na kati, bakoganga na kolele ete: Oh Nkolo na biso! Bimisa biso na kati, mpo tosala

وَهُمۡ يَصۡطَرِخُونَ فِيهَا رَبَّنَآ أَخۡرِجۡنَا نَعۡمَلۡ صَٰلِحًا غَيۡرَ ٱلَّذِي كُنَّا نَعۡمَلُۚ

malamu totikaki kosala, boye topesaki bino bomoyi molai te ete oyo akokanisa, akanisa? Mpe mokebisi ayelaki bino. Na yango bomeka etumbu, kasi bato mabe bakoki kozua lisungi te.

**38.** Ya sôló, Allah azali moyebi ya mabombami ya likolo na ya nsé. Ya sôló, ayebi maye manso mazali o kati ya mitema.

**39.** Ye nde atiaki bino bakitani na nsé. Mpe oyo akopengwa etali sé ye, mpe bapengwi na bopengwi na bango epai na Nkolo na bango ekobakisela bango sé soni, mpe ekobakisela bango sé bozangi.

**40.** Loba: Boye bomoni banzambe na bino baye bozali kobondela na botiki Allah? Bolakisa ngai eloko nini bakela awa na nsé. To mpe bazali na mosangani o likolo? To mpe topesaki bango buku eye ezali kokamba bango? Nzoka nde bazali kopesana bango na bango elaka ya lokuta.

**41.** Ya sôló, Allah asimbi likolo na mabele ete elimwa te, mpe soki elimwi, moko te sima naye akotombola yango. Ya sôló azali malamu atonda bolimbisi.

أَوَلَمْ نُعَمِّرْكُم مَّا يَتَذَكَّرُ فِيهِ مَن
تَذَكَّرَ وَجَآءَكُمُ ٱلنَّذِيرُ ۖ فَذُوقُوا۟ فَمَا
لِلظَّـٰلِمِينَ مِن نَّصِيرٍ ٣٧

إِنَّ ٱللَّهَ عَـٰلِمُ غَيْبِ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ
ٱلصُّدُورِ ٣٨

هُوَ ٱلَّذِى جَعَلَكُمْ خَلَـٰٓئِفَ فِى
ٱلْأَرْضِ ۚ فَمَن كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهُۥ ۖ
وَلَا يَزِيدُ ٱلْكَـٰفِرِينَ كُفْرُهُمْ عِندَ
رَبِّهِمْ إِلَّا مَقْتًا ۖ وَلَا يَزِيدُ ٱلْكَـٰفِرِينَ
كُفْرُهُمْ إِلَّا خَسَارًا ٣٩

قُلْ أَرَءَيْتُمْ شُرَكَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ
مِن دُونِ ٱللَّهِ أَرُونِى مَاذَا خَلَقُوا۟ مِنَ
ٱلْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ أَمْ
ءَاتَيْنَـٰهُمْ كِتَـٰبًا فَهُمْ عَلَىٰ بَيِّنَتٍ مِّنْهُ ۚ
بَلْ إِن يَعِدُ ٱلظَّـٰلِمُونَ بَعْضُهُم بَعْضًا
إِلَّا غُرُورًا ٤٠

۞ إِنَّ ٱللَّهَ يُمْسِكُ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ
أَن تَزُولَا ۚ وَلَئِن زَالَتَآ إِنْ أَمْسَكَهُمَا
مِنْ أَحَدٍ مِّنۢ بَعْدِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا
غَفُورًا ٤١

**42.** Mpe bazali kolapa na nkombo ya Allah mpona kondima na bango ete: Soki mokebisi ayeli bango bakokambama malamu koleka mabota manso, mpe tango mokebisi ayelaki bango (Muhammad), ebakiselaki bango sé bopengwi.

وَأَقْسَمُوا۟ بِٱللَّهِ جَهْدَ أَيْمَـٰنِهِمْ لَئِن
جَآءَهُمْ نَذِيرٌ لَّيَكُونُنَّ أَهْدَىٰ مِنْ
إِحْدَى ٱلْأُمَمِ ۖ فَلَمَّا جَآءَهُمْ نَذِيرٌ مَّا
زَادَهُمْ إِلَّا نُفُورًا ﴿٤٢﴾

**43.** (Batondaki sé na) lolendo na mokili mpe kosala likita ya mabe. Kasi likita ya mabe ezongelaka sé baye basali yango, mpe bakomonaka eloko mosusu te sé lokola eye ezuaki bato ya liboso? Mpe okokuta mbongwana na mibeko ya Allah te. Mpe okokuta kotengama te na mibeko ya Allah.

ٱسْتِكْبَارًا فِى ٱلْأَرْضِ وَمَكْرَ ٱلسَّيِّئِ ۚ وَلَا
يَحِيقُ ٱلْمَكْرُ ٱلسَّيِّئُ إِلَّا بِأَهْلِهِۦ ۚ فَهَلْ
يَنظُرُونَ إِلَّا سُنَّتَ ٱلْأَوَّلِينَ ۚ فَلَن تَجِدَ
لِسُنَّتِ ٱللَّهِ تَبْدِيلًا ۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ
ٱللَّهِ تَحْوِيلًا ﴿٤٣﴾

**44.** Boye bazali kotambola na mokili te mpo bamona lolenge esukaki na baye bazalaki liboso na bango? Bazalaki makasi koleka, kasi ezali na eloko moko te kati na likolo na mabele oyo ekolembisa Allah. Ya sôló, azali moyebi atonda nguya.

أَوَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟
كَيْفَ كَانَ عَـٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ
وَكَانُوٓا۟ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ
لِيُعْجِزَهُۥ مِن شَىْءٍ فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَلَا
فِى ٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَلِيمًا قَدِيرًا ﴿٤٤﴾

**45.** Mpe soki Allah azuaka bato na maye bazali kosala, nde ata nyama moke elingaki kotikala te, (likolo ya mabele ezala na bomoyi), kasi azali kozelisa bango kino mokano ekokoka. Mpe tango mokano ekokokisama (ekozuaka bango), ya sôló Allah azali komona malamu bawumbu naye.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِمَا كَسَبُوا۟
مَا تَرَكَ عَلَىٰ ظَهْرِهَا مِن دَآبَّةٍ وَلَـٰكِن
يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۖ فَإِذَا
جَآءَ أَجَلُهُمْ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِعِبَادِهِۦ
بَصِيرًۢا ﴿٤٥﴾

## SURATU 36 - YÂSIN




83 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Yâ, Sîn.[1]
2. Na kurani oyo etonda bwanya.
3. Ya sôló, ozali (Muhammad) kati ya batindami.
4. O kati ya nzela ya semba.
5. Ekitisamaki kowuta na oyo azali na bokasi atonda ngolu.
6. Mpo ete okebisa bato oyo bankonko na bango bakebisamaki te, kasi bazalaki kokanisa te.
7. Liloba lisilaki kokoma likolo na bango ya sôló, kasi ebele bazali kondima te.
8. Ya sôló, tokotiela bango basinga na bakingo mpe na minoko na bango, mpe bakotambola na yango sé bongo.
9. Mpe tokangaki liboso na bango mpe sima na bango, mpe tozipaki bango (miso) ete bamona te.
10. Mpe ezali sé ndenge moko, okebisa bango to okebisa te, bakondima te.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يسٓ ١

وَٱلۡقُرۡءَانِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

إِنَّكَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٣

عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٤

تَنزِيلَ ٱلۡعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ٥

لِتُنذِرَ قَوۡمٗا مَّآ أُنذِرَ ءَابَآؤُهُمۡ فَهُمۡ غَٰفِلُونَ ٦

لَقَدۡ حَقَّ ٱلۡقَوۡلُ عَلَىٰٓ أَكۡثَرِهِمۡ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٧

إِنَّا جَعَلۡنَا فِيٓ أَعۡنَٰقِهِمۡ أَغۡلَٰلٗا فَهِيَ إِلَى ٱلۡأَذۡقَانِ فَهُم مُّقۡمَحُونَ ٨

وَجَعَلۡنَا مِنۢ بَيۡنِ أَيۡدِيهِمۡ سَدّٗا وَمِنۡ خَلۡفِهِمۡ سَدّٗا فَأَغۡشَيۡنَٰهُمۡ فَهُمۡ لَا يُبۡصِرُونَ ٩

وَسَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ ءَأَنذَرۡتَهُمۡ أَمۡ لَمۡ تُنذِرۡهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٠

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

**11.** Ya sôló, esengeli okebisa sé oyo azali kolanda maloba (kurani), mpe azali kobanga Ar-Rahmân[1] na kobombama, pesa ye sango ya bolimbisami mpe lifuta lilamu.

إِنَّمَا تُنذِرُ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلذِّكۡرَ وَخَشِيَ ٱلرَّحۡمَٰنَ بِٱلۡغَيۡبِۖ فَبَشِّرۡهُ بِمَغۡفِرَةٖ وَأَجۡرٖ كَرِيمٍ ١١

**12.** Ya sôló, biso nde tokosekwisaka bawei, mpe tokomeli bango maye basalaki ya malamu to ya mabe, mpe na mikoloto[2] na bango mpe eloko nyoso topesi motango na yango okati ya buku ya polele.

إِنَّا نَحۡنُ نُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَنَكۡتُبُ مَا قَدَّمُواْ وَءَاثَٰرَهُمۡۚ وَكُلَّ شَيۡءٍ أَحۡصَيۡنَٰهُ فِيٓ إِمَامٖ مُّبِينٖ ١٢

**13.** Pesa bango ndakisa ya bato ya mboka tango batindami bayelaki bango.

وَٱضۡرِبۡ لَهُم مَّثَلًا أَصۡحَٰبَ ٱلۡقَرۡيَةِ إِذۡ جَآءَهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ ١٣

**14.** Tango totindelaki bango batindami mibale, baboyaki kondimela bango, tobakiseli bango ya misato, balobi: Ya sôló, totindami epai na bino.

إِذۡ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهِمُ ٱثۡنَيۡنِ فَكَذَّبُوهُمَا فَعَزَّزۡنَا بِثَالِثٖ فَقَالُوٓاْ إِنَّآ إِلَيۡكُم مُّرۡسَلُونَ ١٤

**15.** Bayanolaki: Bozali bato lokola biso, Ar-Rahmân akitisi eloko mpona biso te, bino bozali sé kokosa.

قَالُواْ مَآ أَنتُمۡ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا وَمَآ أَنزَلَ ٱلرَّحۡمَٰنُ مِن شَيۡءٍ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا تَكۡذِبُونَ ١٥

**16.** Balobi: Nkolo wa biso ayebi ya sôló ete: Tozali batindami epai na bino.

قَالُواْ رَبُّنَا يَعۡلَمُ إِنَّآ إِلَيۡكُمۡ لَمُرۡسَلُونَ ١٦

**17.** Mpe tozali sé mpona bokomisi sango bwa polele.

وَمَا عَلَيۡنَآ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ١٧

---

1 **Ar-Rahmân:** Botala suratu Ar-Ra'd mokapo: 30.

2 **Mikoloto:** Ezali: Misala oyo mutu atiki sima ya liwa naye, ezala ya malamu: (Lokola mwana ya malamu oyo ayebi nzambe mpe abondeli ye, mpe lisusu kotonga ba mosquee), Ezala to pe ya mabe: (Lokola kosangisa Allah nakati ya mabondeli).

**18.** Balobi: Tozali komona bino na makanisi mabe, soki botiki yango te, tokobwakela bino mabanga, mpe etumbu makasi kowuta epai na biso ekozua bino.

قَالُوٓاْ إِنَّا تَطَيَّرۡنَا بِكُمۡۖ لَئِن لَّمۡ تَنتَهُواْ
لَنَرۡجُمَنَّكُمۡ وَلَيَمَسَّنَّكُم مِّنَّا عَذَابٌ
أَلِيمٞ ١٨

**19.** Balobi: Makanisi mabe ezali epai na bino moko, boye nde lolenge bozali kosala soki bopesami makundolami? Kasi bozali bato mabe balekisi ndelo.

قَالُواْ طَٰٓئِرُكُم مَّعَكُمۡ أَئِن ذُكِّرۡتُمۚ
بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٞ مُّسۡرِفُونَ ١٩

**20.** Mpe moto moko ayaki na suka ya mboka na lombango (na ebandeli ya mboka) mpe alobi: Oh bato na ngai! Bolanda batindami.

وَجَآءَ مِنۡ أَقۡصَا ٱلۡمَدِينَةِ رَجُلٞ يَسۡعَىٰ
قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱتَّبِعُواْ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٢٠

**21.** Bolanda baye bakotuna bino lifuta ata moko te, mpe bazali na liloba lia bokambami.

ٱتَّبِعُواْ مَن لَّا يَسۡـَٔلُكُمۡ أَجۡرٗا وَهُم
مُّهۡتَدُونَ ٢١

**22.** Mpe mpona nini te nabondela ye oyo akeli ngai, mpe epai naye nde bokozongisama?

وَمَالِيَ لَآ أَعۡبُدُ ٱلَّذِي فَطَرَنِي وَإِلَيۡهِ
تُرۡجَعُونَ ٢٢

**23.** Boye nazuela ye banzambe basusu? Soki Ar-Rahmân[1] alingeli ngai mabe, kosenga na bango ekosalisa ngai na eloko moko te, mpe bakobikisa ngai te.

ءَأَتَّخِذُ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً إِن يُرِدۡنِ
ٱلرَّحۡمَٰنُ بِضُرّٖ لَّا تُغۡنِ عَنِّي شَفَٰعَتُهُمۡ
شَيۡـٔٗا وَلَا يُنقِذُونِ ٢٣

**24.** Ya sôló, nakozala na libungi lia polele.

إِنِّيٓ إِذٗا لَّفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٢٤

**25.** Ya sôló, ngai nandimi na Nkolo wa bino, boyoka ngai.

إِنِّيٓ ءَامَنتُ بِرَبِّكُمۡ فَٱسۡمَعُونِ ٢٥

---

1 **Ar-Rahmân:** Botala suratu Ar-Ra'd mokapo: 30.

**26.** (Na yango), elobamaki naye: Kota na lola. Alobi: Soki bato na ngai bayebaka.

قِيلَ ٱدۡخُلِ ٱلۡجَنَّةَۖ قَالَ يَٰلَيۡتَ قَوۡمِي يَعۡلَمُونَ ٢٦

**27.** Mpo ete Nkolo na ngai alimbisi ngai mpe atie ngai o molongo ya bato ya lokumu.

بِمَا غَفَرَ لِي رَبِّي وَجَعَلَنِي مِنَ ٱلۡمُكۡرَمِينَ ٢٧

**28.** Mpe sima naye tokitisaki mapinga ata moko te, mpe tolingaki kokitisa eloko moko te likolo ya bato naye.

۞ وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ مِنۢ بَعۡدِهِۦ مِن جُندٖ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا كُنَّا مُنزِلِينَ ٢٨

**29.** Ezalaki sé bogangi moko (mongongo ewutaki na likolo) mpe etumbu ezuaki bango.

إِن كَانَتۡ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ فَإِذَا هُمۡ خَٰمِدُونَ ٢٩

**30.** Eh mabe ezali likolo ya bawumbu! Motindami atikala koyela bango te sé batiola ye.

يَٰحَسۡرَةً عَلَى ٱلۡعِبَادِۚ مَا يَأۡتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٠

**31.** Bazali komona te bato boni toboma liboso na bango, mpe bazongelaki bango te?

أَلَمۡ يَرَوۡاْ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ أَنَّهُمۡ إِلَيۡهِمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ٣١

**32.** Mpe (moto) nyoso, akotelema liboso na biso (mpona kosamba).

وَإِن كُلّٞ لَّمَّا جَمِيعٞ لَّدَيۡنَا مُحۡضَرُونَ ٣٢

**33.** Mpe elembo moko mpona bango ezali ete topesaka bomoyi na mabele maye makawuka, mpe tobimisaki kowuta na yango mbuma iye bazali kolia.

وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلۡأَرۡضُ ٱلۡمَيۡتَةُ أَحۡيَيۡنَٰهَا وَأَخۡرَجۡنَا مِنۡهَا حَبّٗا فَمِنۡهُ يَأۡكُلُونَ ٣٣

**34.** Mpe totiaki okati na yango (mabele) bilanga ya naghil[1] mpe a'nâb[2] mpe tobimiselaki yango maziba ya mayi,

وَجَعَلۡنَا فِيهَا جَنَّٰتٖ مِّن نَّخِيلٖ وَأَعۡنَٰبٖ وَفَجَّرۡنَا فِيهَا مِنَ ٱلۡعُيُونِ ٣٤

1 **Naghil:** Botala yango na Al-Baqarah: 266. Na suratu Al-An'âm: 99.
2 **A'nab:** Botala yango na Al-Baqarah: 266. Na suratu Al-An'âm: 99.

**35.** Mpo ete balia bambuma na yango, mpe na oyo maboko na bango masali. Boye bakozala na botondi te?

لِيَأْكُلُوا۟ مِن ثَمَرِهِۦ وَمَا عَمِلَتْهُ
أَيْدِيهِمْ ۖ أَفَلَا يَشْكُرُونَ ٣٥

**36.** Nkembo naye oyo akeli biloko na balolenge binso biye bibimaka na mabele, mpe na banzoto na bango mpe na maye bayebi te!

سُبْحَـٰنَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلْأَزْوَٰجَ كُلَّهَا مِمَّا
تُنۢبِتُ ٱلْأَرْضُ وَمِنْ أَنفُسِهِمْ وَمِمَّا لَا
يَعْلَمُونَ ٣٦

**37.** Mpe elembo mosusu mpona bango ezali butu, oyo tolandisi yango mokolo, kasi bango bafandi o kati ya molili.

وَءَايَةٌ لَّهُمُ ٱلَّيْلُ نَسْلَخُ مِنْهُ ٱلنَّهَارَ فَإِذَا
هُم مُّظْلِمُونَ ٣٧

**38.** Mpe moyi mozali kotambola na botiami na yango. Wana ezali etiyeli ya oyo azali na bokasi atonda boyebi.

وَٱلشَّمْسُ تَجْرِى لِمُسْتَقَرٍّ لَّهَا ۚ ذَٰلِكَ
تَقْدِيرُ ٱلْعَزِيزِ ٱلْعَلِيمِ ٣٨

**39.** Mpe sanza, totiaki yango na bitape kino ekokonda ekomi lokola lokasa ya mbila ya ko kawuka.

وَٱلْقَمَرَ قَدَّرْنَـٰهُ مَنَازِلَ حَتَّىٰ عَادَ
كَٱلْعُرْجُونِ ٱلْقَدِيمِ ٣٩

**40.** Moyi mokutaka sanza te, mpe butu elekaka mokolo te. Mpe nyoso ezali kotambola na nzela na yango.

لَا ٱلشَّمْسُ يَنۢبَغِى لَهَآ أَن تُدْرِكَ ٱلْقَمَرَ
وَلَا ٱلَّيْلُ سَابِقُ ٱلنَّهَارِ ۚ وَكُلٌّ فِى فَلَكٍ
يَسْبَحُونَ ٤٠

**41.** Mpe elembo mosusu mpona bango, ezali ete tomemaka bato na bango na masuwa oyo etondaka.

وَءَايَةٌ لَّهُمْ أَنَّا حَمَلْنَا ذُرِّيَّتَهُمْ فِى ٱلْفُلْكِ
ٱلْمَشْحُونِ ٤١

**42.** Mpe tosaleli bango mosusu lokola oyo wana bazali komata na kati mpona kotambola.

وَخَلَقْنَا لَهُم مِّن مِّثْلِهِۦ مَا
يَرْكَبُونَ ٤٢

**43.** Mpe soki tolingaki nde tozindisaki bango, nde bazuaki mosungi te, mpe balingaki kozua libiki te.

وَإِن نَّشَأۡ نُغۡرِقۡهُمۡ فَلَا صَرِيخَ لَهُمۡ وَلَا
هُمۡ يُنقَذُونَ ٤٣

**44.** Ezali sé mpona mawa na biso, mpe mpo bakoka kosepela na mwa tango moke.

إِلَّا رَحۡمَةٗ مِّنَّا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٖ ٤٤

**45.** Mpe soki bayebisi bango ete, bobanga oyo ezali liboso na bino mpe sima na bino mpo ete bozua ngolu!

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّقُواْ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيكُمۡ
وَمَا خَلۡفَكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ٤٥

**46.** Mpe elembo moko te kati ya bilembo ya Nkolo na bango eyelaki bango bobele bapesa yango mokongo.

وَمَا تَأۡتِيهِم مِّنۡ ءَايَةٖ مِّنۡ ءَايَٰتِ رَبِّهِمۡ
إِلَّا كَانُواْ عَنۡهَا مُعۡرِضِينَ ٤٦

**47.** Mpe soki bayebisi bango ete: Bobimisa na bozui oyo Allah apesi bino mpona kokaba, bapagano bakoloba na bandimi ete: Tokoleisa moto oyo soki Allah alingi akoleisa ye? Bino bozali sé na libunga ya polele.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ أَنفِقُواْ مِمَّا رَزَقَكُمُ
ٱللَّهُ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ
أَنُطۡعِمُ مَن لَّوۡ يَشَآءُ ٱللَّهُ أَطۡعَمَهُۥٓ إِنۡ
أَنتُمۡ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٤٧

**48.** Mpe bazali koloba: Elaka ekokokaka tango nini soki bozali koloba bosôló?

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ٤٨

**49.** Bakoyoka sé lolaka moko ekozuaka bango na mbalakaka tango bazali kosuana.

مَا يَنظُرُونَ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ
تَأۡخُذُهُمۡ وَهُمۡ يَخِصِّمُونَ ٤٩

**50.** Bakokoka (tango wana) kotikela libota na bango malako te mpe bakokoka lisusu kozongela bango te.

فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ تَوۡصِيَةٗ وَلَآ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِمۡ
يَرۡجِعُونَ ٥٠

**51.** Mpe bakofula kelelo, mpe okomonaka bango babimi na malita bazali kokima mbangu epai ya Nkolo wa bango.

وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَإِذَا هُم مِّنَ ٱلۡأَجۡدَاثِ إِلَىٰ رَبِّهِمۡ يَنسِلُونَ ٥١

**52.** Bazali koloba: Eh mawa na biso! Nani asekwisi biso na esika oyo tozalaki kolala? Boye oyo nde elaka ya Ar-Rahmân[1] alakaki, mpe batindami balobaki bosôló.

قَالُواْ يَٰوَيۡلَنَا مَنۢ بَعَثَنَا مِن مَّرۡقَدِنَاۜۗ هَٰذَا مَا وَعَدَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَصَدَقَ ٱلۡمُرۡسَلُونَ ٥٢

**53.** Ekozalaka sé lolaka moko ya (makasi) okomona bango banso bazali liboso lia biso.

إِن كَانَتۡ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ فَإِذَا هُمۡ جَمِيعٞ لَّدَيۡنَا مُحۡضَرُونَ ٥٣

**54.** Mokolo wana, bakobuba ata molimo moko te, mpe bokofutamaka te sé na maye bozalaki kosala.

فَٱلۡيَوۡمَ لَا تُظۡلَمُ نَفۡسٞ شَيۡـٔٗا وَلَا تُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٥٤

**55.** Ya sôló, mokolo wana bato ya lola bakozalaka na misala ya bokokisi bolamu bwa bango,

إِنَّ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ ٱلۡيَوۡمَ فِي شُغُلٖ فَٰكِهُونَ ٥٥

**56.** Bango na balongani na bango bakozalaka na bisika bia mpio, bavandi likolo lia bakiti,

هُمۡ وَأَزۡوَٰجُهُمۡ فِي ظِلَٰلٍ عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ مُتَّكِـُٔونَ ٥٦

**57.** Bakozalaka na bambuma (ya kolia) mpe bakozuaka nyoso oyo bakosengaka.

لَهُمۡ فِيهَا فَٰكِهَةٞ وَلَهُم مَّا يَدَّعُونَ ٥٧

**58.** (Salam) kimia, liloba likowutaka epai ya Nkolo oyo atonda mawa.

سَلَٰمٞ قَوۡلٗا مِّن رَّبّٖ رَّحِيمٖ ٥٨

**59.** Kasi lelo, tika ete bozala mosika, eh bino bato mabe!

وَٱمۡتَٰزُواْ ٱلۡيَوۡمَ أَيُّهَا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٥٩

---

1 **Ar-Rahmân:** Botala suratu Ar-Ra'd mokapo: 30.

**60.** Boye nalakaki bino te eh! Bana ya Âdam! Ete bobondela satana te? Ya sôló, azali monguna na bino ya polele,

۞ أَلَمْ أَعْهَدْ إِلَيْكُمْ يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ أَن لَّا تَعْبُدُواْ ٱلشَّيْطَٰنَۖ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٦٠

**61.** Mpe (nayebisaki bino te ete) bobondela ngai? Oyo nde nzela ya semba.

وَأَنِ ٱعْبُدُونِيۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسْتَقِيمٞ ٦١

**62.** Mpe (satana) asilaki kobungisa ebele o kati na bino, boye bozali kokanisa te?

وَلَقَدْ أَضَلَّ مِنكُمْ جِبِلّٗا كَثِيرًاۖ أَفَلَمْ تَكُونُواْ تَعْقِلُونَ ٦٢

**63.** Oyo nde lifelo oyo balakaki bino.

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِي كُنتُمْ تُوعَدُونَ ٦٣

**64.** Lelo bokozikisama na yango, mpona maye bopengwaki na yango.

ٱصْلَوْهَا ٱلْيَوْمَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ٦٤

**65.** Mokolo mona tokokanga minoko mia bango, kasi maboko na bango makolobela biso, mpe makolo na bango makozala nzeneneke ya maye bazalaki kosala.

ٱلْيَوْمَ نَخْتِمُ عَلَىٰٓ أَفْوَٰهِهِمْ وَتُكَلِّمُنَآ أَيْدِيهِمْ وَتَشْهَدُ أَرْجُلُهُم بِمَا كَانُواْ يَكْسِبُونَ ٦٥

**66.** Mpe soki tolingi, tokolimwisaka miso na bango, mpe bakokimaka na nzela, kasi bakomonaka ndenge nini?

وَلَوْ نَشَآءُ لَطَمَسْنَا عَلَىٰٓ أَعْيُنِهِمْ فَٱسْتَبَقُواْ ٱلصِّرَٰطَ فَأَنَّىٰ يُبْصِرُونَ ٦٦

**67.** Mpe soki tolingi, tokobalusa bango sé esika moko, bakokoka kokende liboso te, mpe kozonga sima te.

وَلَوْ نَشَآءُ لَمَسَخْنَٰهُمْ عَلَىٰ مَكَانَتِهِمْ فَمَا ٱسْتَطَٰعُواْ مُضِيّٗا وَلَا يَرْجِعُونَ ٦٧

**68.** Na oyo tokopesaka ye bomoyi molayi, tokozongisa ye na lolenge ya bokelami naye (motawu na nzoto mpe na bongo naye). Boye bazali koyeba te?

وَمَن نُّعَمِّرْهُ نُنَكِّسْهُ فِي ٱلْخَلْقِۚ أَفَلَا يَعْقِلُونَ ٦٨

**69.** Ezali ntôki ya mpamba mpamba te nde totangisaki ye (Muhammad), mpe esengeli naye te. Kasi ezali nde bokundoli, mpe kotanga kurani oyo ezali polele.

وَمَا عَلَّمْنَٰهُ ٱلشِّعْرَ وَمَا يَنۢبَغِى لَهُۥٓ ۚ إِنْ
هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ وَقُرْءَانٌ مُّبِينٌ ٦٩

**70.** Mpo akebisa oyo akozala na bomoyi, mpe liloba lisila kokokisama mpona bapengwi.

لِّيُنذِرَ مَن كَانَ حَيًّا وَيَحِقَّ ٱلْقَوْلُ عَلَى
ٱلْكَٰفِرِينَ ٧٠

**71.** Boye bazali komona te ete kati ya maye maboko na biso masali, tokeli An‘âm[1] biye bazali kokonza?

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا خَلَقْنَا لَهُم مِّمَّا عَمِلَتْ
أَيْدِينَآ أَنْعَٰمًا فَهُمْ لَهَا مَٰلِكُونَ ٧١

**72.** Mpe tondimelaki bango bamatelaka misusu mpe misusu baliaka.

وَذَلَّلْنَٰهَا لَهُمْ فَمِنْهَا رَكُوبُهُمْ وَمِنْهَا
يَأْكُلُونَ ٧٢

**73.** Mpe bazali kobimisa kati na yango (biloko) oyo ezali kosalisa bango, mpe misusu ya komela kasi bazali kotondo te?

وَلَهُمْ فِيهَا مَنَٰفِعُ وَمَشَارِبُ ۖ أَفَلَا
يَشْكُرُونَ ٧٣

**74.** Mpe bazali kozua banzambe misusu batiki Allah, bazali kokanisa ete bakosalisa bango.

وَٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةً لَّعَلَّهُمْ
يُنصَرُونَ ٧٤

**75.** Baye wana bakokokaka kosalisa bango te, kasi bakokoma nde lipinga liye likotelemela bango.

لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَهُمْ وَهُمْ لَهُمْ جُندٌ
مُّحْضَرُونَ ٧٥

**76.** Maloba na bango mapesa yo mpasi te. Ya sôló, biso toyebi maye bazali kobomba mpe maye bazali komonisa.

فَلَا يَحْزُنكَ قَوْلُهُمْ ۘ إِنَّا نَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ
وَمَا يُعْلِنُونَ ٧٦

1 **An’âm:** Botala suratu Fâtwir mokapo: 28, Botala na Imrân mekapo: 14.

**77.** Boye moto ayebi te ete tokeli ye kowuta na mayi ya mokongo, na sima abaluki akomi monguna ya polele?

أَوَلَمْ يَرَ ٱلْإِنسَـٰنُ أَنَّا خَلَقْنَـٰهُ مِن نُّطْفَةٍ
فَإِذَا هُوَ خَصِيمٌ مُّبِينٌ ٧٧

**78.** Azali kobetela biso ndakisa kasi abosani bokelami bwa ye moko, alobi: Nani akopesa bomoyi na mikuwa sima ya kokoma na yango putulu?

وَضَرَبَ لَنَا مَثَلًا وَنَسِىَ خَلْقَهُۥ ۖ قَالَ
مَن يُحْىِ ٱلْعِظَـٰمَ وَهِىَ رَمِيمٌ ٧٨

**79.** Loba: Oyo akopesa yango bomoyi nde oyo akelaka yango o mbala ya liboso, mpe ayebi malamu bokeli bwaye bonso.

قُلْ يُحْيِيهَا ٱلَّذِىٓ أَنشَأَهَآ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۖ وَهُوَ
بِكُلِّ خَلْقٍ عَلِيمٌ ٧٩

**80.** Ye nde azalisaki mpona bino móto kowuta na nzete ya mobesu, yango nde bozali kopelisa.

ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلشَّجَرِ ٱلْأَخْضَرِ
نَارًا فَإِذَآ أَنتُم مِّنْهُ تُوقِدُونَ ٨٠

**81.** Boye oyo akeli mapata na mabele akoki te kokela basusu lokola bango? Iyo, ya sôló azali mokeli monene koleka bango mpe azali moyebi.

أَوَلَيْسَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضَ بِقَـٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يَخْلُقَ مِثْلَهُم ۚ
بَلَىٰ وَهُوَ ٱلْخَلَّـٰقُ ٱلْعَلِيمُ ٨١

**82.** Ya sôló soki alingi (kosala) eloko akolobaka se, zala, mpe ezalisami.

إِنَّمَآ أَمْرُهُۥٓ إِذَآ أَرَادَ شَيْـًٔا أَن يَقُولَ لَهُۥ
كُن فَيَكُونُ ٨٢

**83.** Nkembo na oyo azali na bokonzi bonso, na maboko naye, mpe epai naye nde bokozongisama.

فَسُبْحَـٰنَ ٱلَّذِى بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ
شَىْءٍ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٨٣

## SURATU 37 - AS-SWÂFFÂT
*(MILONGO)*




182 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Na (ba anzelu) baye batelemi na milongo,

وَٱلصَّٰٓفَّٰتِ صَفّٗا ١

2. Mpe na baye bazali kotindika na makasi (mapata).[1]

فَٱلزَّٰجِرَٰتِ زَجۡرٗا ٢

3. Na baye batangaka bokundoli.

فَٱلتَّٰلِيَٰتِ ذِكۡرًا ٣

4. Ya sôló, Nzambe na bino azali moko.

إِنَّ إِلَٰهَكُمۡ لَوَٰحِدٞ ٤

5. Nkolo wa likolo na mabele, na maye manso mazuami kati na yango mibale mpe Nkolo wa moniele.

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَرَبُّ ٱلۡمَشَٰرِقِ ٥

6. Ya sôló, tobongisaki mapata ya nsé na bonzenga ya minzoto.

إِنَّا زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنۡيَا بِزِينَةٍ ٱلۡكَوَاكِبِ ٦

7. Mpe ebatelami na mabe ya satana motomboki.

وَحِفۡظٗا مِّن كُلِّ شَيۡطَٰنٖ مَّارِدٖ ٧

8. Mpo bakoka koyoka te epai ya ba anzelu ya likolo, kasi bakobwakelamaka mabanga ngambu inso,

لَّا يَسَّمَّعُونَ إِلَى ٱلۡمَلَإِ ٱلۡأَعۡلَىٰ وَيُقۡذَفُونَ مِن كُلِّ جَانِبٖ ٨

9. Bakobenganama mpe bakozala na etumbu ya libela.

دُحُورٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ وَاصِبٌ ٩

1 Mpe biloko misusu.

10. Longola sé oyo akolinga kozua (sango) na lolenge ya moyibi, kasi bakolandisaka kobengana ye na libanga ya móto.

إِلَّا مَنْ خَطِفَ ٱلْخَطْفَةَ فَأَتْبَعَهُۥ شِهَابٌ ثَاقِبٌ ١٠

11. Tuna bango, soki kokela bango ezali makasi koleka manso tokela? Te, ya sôló, tokelaki bango na mabele ya potopoto oyo ekangaka.

فَٱسْتَفْتِهِمْ أَهُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَم مَّنْ خَلَقْنَآ ۚ إِنَّا خَلَقْنَٰهُم مِّن طِينٍ لَّازِبٍ ١١

12. Kasi soki ozali kokamwa mpe bazali koseka.

بَلْ عَجِبْتَ وَيَسْخَرُونَ ١٢

13. Mpe soki bapesami malendisi (kurani), baboyi kokanisa yango. (kotanga yango)

وَإِذَا ذُكِّرُوا۟ لَا يَذْكُرُونَ ١٣

14. Mpe soki bamoni elembo, bakomi kosalela yango litio.

وَإِذَا رَأَوْا۟ ءَايَةً يَسْتَسْخِرُونَ ١٤

15. Mpe balobi: Oyo ezali bonganga (bondoki) ya polele.

وَقَالُوٓا۟ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ١٥

16. Soki tokufi tokomi mabele, mpe mikuwa, boye tokosekwisama lisusu?

أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ١٦

17. Na bankoko na biso ya kala?

أَوَءَابَآؤُنَا ٱلْأَوَّلُونَ ١٧

18. Loba: Iyo, bino mpe lokola bokokitisama.

قُلْ نَعَمْ وَأَنتُمْ دَٰخِرُونَ ١٨

19. Mpe ekozalaka sé bolengisi moko ya makasi, mpe bakomi kotala.

فَإِنَّمَا هِىَ زَجْرَةٌ وَٰحِدَةٌ فَإِذَا هُمْ يَنظُرُونَ ١٩

20. Mpe bakomi koloba: Eh mawa na biso! Oyo nde mokolo mwa mbano (ya suka mpe lifuti)

وَقَالُوا۟ يَٰوَيْلَنَا هَٰذَا يَوْمُ ٱلدِّينِ ٢٠

21. Oyo nde mokolo mwa bokati makambo moye botiaki tembe mpona yango.

هَٰذَا يَوْمُ ٱلْفَصْلِ ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ﴿٢١﴾

22. Bosangisa babubi na baninga na bango mpe baye banso bazalaki kobondela bango.

۞ ٱحْشُرُوا۟ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ وَأَزْوَٰجَهُمْ وَمَا كَانُوا۟ يَعْبُدُونَ ﴿٢٢﴾

23. Na botiki Allah, mpe bokamba bango na nzela ya lifelo.

مِن دُونِ ٱللَّهِ فَٱهْدُوهُمْ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلْجَحِيمِ ﴿٢٣﴾

24. Mpe botelemisa bango mpo bakoka kotunama.

وَقِفُوهُمْ ۖ إِنَّهُم مَّسْـُٔولُونَ ﴿٢٤﴾

25. Mpona nini bozali komisunga te?

مَا لَكُمْ لَا تَنَاصَرُونَ ﴿٢٥﴾

26. Kasi lelo bakoluka kozala na botosi.

بَلْ هُمُ ٱلْيَوْمَ مُسْتَسْلِمُونَ ﴿٢٦﴾

27. Mpe basusu bakobongola bilongi epai ya baninga mpe bakomi komitunana.

وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَآءَلُونَ ﴿٢٧﴾

28. Bakolobaka: Ezali bino nde bobengaki biso na makasi. (na bopengwi)

قَالُوٓا۟ إِنَّكُمْ كُنتُمْ تَأْتُونَنَا عَنِ ٱلْيَمِينِ ﴿٢٨﴾

29. (Bakonzi) bakolobaka: Bino moko boboyaki kondima.

قَالُوا۟ بَل لَّمْ تَكُونُوا۟ مُؤْمِنِينَ ﴿٢٩﴾

30. Tozalaki na bokoki epai na bino te, bino moko nde bozalaki bato ya mabe.

وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيْكُم مِّن سُلْطَٰنٍ ۖ بَلْ كُنتُمْ قَوْمًا طَٰغِينَ ﴿٣٠﴾

31. Liloba lia Nkolo wa biso lizali ya sôló. Sôló tokomema. (etumbu)

فَحَقَّ عَلَيْنَا قَوْلُ رَبِّنَآ ۖ إِنَّا لَذَآئِقُونَ ﴿٣١﴾

32. Tomemaki bino na libungi, kasi ya sôló, tomibungisaki biso moko.

فَأَغْوَيْنَٰكُمْ إِنَّا كُنَّا غَٰوِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Mokolo mona bakosanganaka (bango) banso na etumbu.

فَإِنَّهُمۡ يَوۡمَئِذٖ فِي ٱلۡعَذَابِ مُشۡتَرِكُونَ ٣٣

**34.** Lolenge wana nde tokosalaka na batomboki.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ٣٤

**35.** Ya sôló, bazalaki soki bayebisi bango nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te sé Allah, basali lolendo.

إِنَّهُمۡ كَانُوٓاْ إِذَا قِيلَ لَهُمۡ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ يَسۡتَكۡبِرُونَ ٣٥

**36.** Mpe bazali koloba: Totika banzambe na biso mpona molobi ntôki oyo mpe azali moto ya ligboma?

وَيَقُولُونَ أَئِنَّا لَتَارِكُوٓاْ ءَالِهَتِنَا لِشَاعِرٖ مَّجۡنُونِۭ ٣٦

**37.** Kasi ayaki na bosôló, batindami balobaki bosembo.

بَلۡ جَآءَ بِٱلۡحَقِّ وَصَدَّقَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٣٧

**38.** Ya sôló penza, bokomeka etumbu ya makasi.

إِنَّكُمۡ لَذَآئِقُواْ ٱلۡعَذَابِ ٱلۡأَلِيمِ ٣٨

**39.** Mpe bokofutama sé kolandana na maye bozalaki kosala.

وَمَا تُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٣٩

**40.** Longola sé bawumbu ya Allah ba oyo baponama.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٤٠

**41.** Bango nde bakozalaka na bolamu oyo eyebani.

أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ رِزۡقٞ مَّعۡلُومٞ ٤١

**42.** (Bakoliaka) mbuma mpe bakosepelisaka bango.

فَوَٰكِهُ وَهُم مُّكۡرَمُونَ ٤٢

**43.** Okati na bilanga (lola) bilamu.

فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٤٣

**44.** Likolo lia bambeto bizali ya kotalana.

عَلَىٰ سُرُرٖ مُّتَقَٰبِلِينَ ٤٤

**45.** Bakolekiselaka bango kopo etondi na mayi ya miluka.

يُطَافُ عَلَيۡهِم بِكَأۡسٖ مِّن مَّعِينِۭ ٤٥

**46.** Ya pembe elengi mpona komela.

بَيۡضَآءَ لَذَّةٖ لِّلشَّٰرِبِينَ ٤٦

**47.** Ekosalaka bango mabe te, mpe ekolangwisaka te.

لَا فِيهَا غَوۡلٞ وَلَا هُمۡ عَنۡهَا يُنزَفُونَ ٤٧

**48.** Bakozala na basi ya kitoko pembeni na bango, basi ya miso minene ya kotalatala pembeni te.

وَعِندَهُمۡ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرۡفِ عِينٞ ٤٨

**49.** Bazali lokola pembe ya likei oyo ebatelami.

كَأَنَّهُنَّ بَيۡضٞ مَّكۡنُونٞ ٤٩

**50.** Basusu bakobaluka kotala baninga na kotunana.

فَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَسَآءَلُونَ ٥٠

**51.** Moko wa bango akolobaka: Ya sôló, nazalaki na moninga.

قَالَ قَآئِلٞ مِّنۡهُمۡ إِنِّي كَانَ لِي قَرِينٞ ٥١

**52.** Akoloba ete: Boye ozalaki okati ya bandimi.

يَقُولُ أَءِنَّكَ لَمِنَ ٱلۡمُصَدِّقِينَ ٥٢

**53.** Tango tokokufa mpe tokomi mabele na mikuwa, boye tokotunamaka?

أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا
لَمَدِينُونَ ٥٣

**54.** Akolobaka: Boye bolingi kotala na likolo?

قَالَ هَلۡ أَنتُم مُّطَّلِعُونَ ٥٤

**55.** Mpe akotalaka likolo mpe akomonaka ye na lifelo.

فَٱطَّلَعَ فَرَءَاهُ فِي سَوَآءِ ٱلۡجَحِيمِ ٥٥

**56.** Mpe akoloba: Na nkombo ya Allah, yo nde osali ete ngai nazanga.

قَالَ تَٱللَّهِ إِن كِدتَّ لَتُرۡدِينِ ٥٦

**57.** Soki ezalaka bolamu bwa Nkolo wa ngai te, mbele nalingaki kozala o kati ya bato ya etumbu.

وَلَوۡلَا نِعۡمَةُ رَبِّي لَكُنتُ مِنَ
ٱلۡمُحۡضَرِينَ ٥٧

**58.** Ezali sôló te ete tokokufa te?

أَفَمَا نَحۡنُ بِمَيِّتِينَ ٥٨

**59.** Sé ezala kokufa ya biso ya yambo mpe tokozuaka etumbu te?

إِلَّا مَوۡتَتَنَا ٱلۡأُولَىٰ وَمَا نَحۡنُ بِمُعَذَّبِينَ ٥٩

**60.** Ya sôló, oyo nde elonga enene.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٦٠

**61.** Na lolenge ya boye nde esengeli na baye balingi kosala basala.

لِمِثۡلِ هَٰذَا فَلۡيَعۡمَلِ ٱلۡعَٰمِلُونَ ٦١

**62.** Boye wana ezali esika ya malamu mpona kofanda to ezali nzete ya zaqqûm? (ezali nzete wana mbuma na yango ezali bololo ezali o kati ya lifelo, yango nde bilei ya bato ya mabe),

أَذَٰلِكَ خَيۡرٞ نُّزُلًا أَمۡ شَجَرَةُ ٱلزَّقُّومِ ٦٢

**63.** Totiyaki yango ezala komekama mpona babubi,

إِنَّا جَعَلۡنَٰهَا فِتۡنَةٗ لِّلظَّٰلِمِينَ ٦٣

**64.** Ezali nzete eye ebotaka o kati ya lifelo,

إِنَّهَا شَجَرَةٞ تَخۡرُجُ فِيٓ أَصۡلِ ٱلۡجَحِيمِ ٦٤

**65.** Mbuma na yango ezali lokola mitu ya basatana.

طَلۡعُهَا كَأَنَّهُۥ رُءُوسُ ٱلشَّيَٰطِينِ ٦٥

**66.** Ya sôló, esengeli na bango kolia yango mpe kotondisa mabumu na bango.

فَإِنَّهُمۡ لَأٓكِلُونَ مِنۡهَا فَمَالِـُٔونَ مِنۡهَا
ٱلۡبُطُونَ ٦٦

**67.** Sima bakomela mayi ya tofina ya moto.

ثُمَّ إِنَّ لَهُمۡ عَلَيۡهَا لَشَوۡبٗا مِّنۡ حَمِيمٖ ٦٧

**68.** Sima lifelo nde esika ya bozongi na bango ya sôló.

ثُمَّ إِنَّ مَرۡجِعَهُمۡ لَإِلَى ٱلۡجَحِيمِ ٦٨

**69.** Ya sôló, bakutaki batata na bango na libungi.

إِنَّهُمۡ أَلۡفَوۡاْ ءَابَآءَهُمۡ ضَآلِّينَ ٦٩

**70.** Mpe balandaki sé nzele na bango.

فَهُمۡ عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمۡ يُهۡرَعُونَ ٧٠

**71.** Mpe liboso na bango, ebele ya bankoko na bango basilaki kobunga.

وَلَقَدۡ ضَلَّ قَبۡلَهُمۡ أَكۡثَرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٧١

**72.** Tosilaki kotindela bango bakebisi.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا فِيهِم مُّنذِرِينَ ٧٢

**73.** Tala lolenge ezalaki mpona baye bakebisamaki.

فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُنذَرِينَ ٧٣

**74.** Longola sé bawumbu ya Allah baye baponama.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٧٤

**75.** Mpe ya sôló, Nûh abengaki biso mpe toyanolaki ye kitoko.

وَلَقَدۡ نَادَىٰنَا نُوحٞ فَلَنِعۡمَ ٱلۡمُجِيبُونَ ٧٥

**76.** Mpe tobikisaki ye elongo na libota lia ye na etumbu ya monene.

وَنَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥ مِنَ ٱلۡكَرۡبِ ٱلۡعَظِيمِ ٧٦

**77.** Mpe totiyaki ete libota lia ye bazala bakitani.

وَجَعَلۡنَا ذُرِّيَّتَهُۥ هُمُ ٱلۡبَاقِينَ ٧٧

**78.** Mpe totikaki nkombo naye ezala bokundoli epai ya basusu.

وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ٧٨

**79.** Kimia ezala likolo ya Nûh kati na mokili mobimba.

سَلَٰمٌ عَلَىٰ نُوحٖ فِي ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٩

**80.** Ya sôló, lolenge wana nde tofutaka babongisi.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٨٠

**81.** Ya sôló, ye azalaki okati ya bawumbu na biso, baye bandima.

إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٨١

**82.** Sima tobomaki basusu.

ثُمَّ أَغۡرَقۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ٨٢

**83.** Mpe ya sôló, Ibrâhîm azalaki moko kati na baye balandaki ye na lingomba.

۞ وَإِنَّ مِن شِيعَتِهِۦ لَإِبۡرَٰهِيمَ ٨٣

**84.** Tango ayaki epai ya Nkolo waye na motema mosantu.

إِذۡ جَآءَ رَبَّهُۥ بِقَلۡبٖ سَلِيمٍ ٨٤

**85.** Tango alobaki na tata waye mpe bato naye: Bozali kobondela nini?

إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَاذَا تَعۡبُدُونَ ٨٥

**86.** Na libungi na bino boluki banzambe mosusu botiki Allah?

أَئِفۡكًا ءَالِهَةٗ دُونَ ٱللَّهِ تُرِيدُونَ ٨٦

**87.** Bozali kokanisa nini mpona Nkolo wa molongo?

فَمَا ظَنُّكُم بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨٧

**88.** Sima atalaki minzoto na bokebi.

فَنَظَرَ نَظۡرَةٗ فِي ٱلنُّجُومِ ٨٨

**89.** Mpe alobaki ete: Ya sôló ngai nazui malali.

فَقَالَ إِنِّي سَقِيمٞ ٨٩

**90.** Bapesi ye mokongo bakei.

فَتَوَلَّوۡاْ عَنۡهُ مُدۡبِرِينَ ٩٠

**91.** Apusani ngambu ya banzambe na bango alobi: Boliaka te?

فَرَاغَ إِلَىٰٓ ءَالِهَتِهِمۡ فَقَالَ أَلَا
تَأۡكُلُونَ ٩١

**92.** Boye bozali koloba te mpona nini?

مَا لَكُمۡ لَا تَنطِقُونَ ٩٢

**93.** Akei kobeta bango mbata na loboko ya mobali.

فَرَاغَ عَلَيۡهِمۡ ضَرۡبَۢا بِٱلۡيَمِينِ ٩٣

**94.** Sima bato bayaki epai naye na lombango.

فَأَقۡبَلُوٓاْ إِلَيۡهِ يَزِفُّونَ ٩٤

**95.** Ayebisi bango: Boye bozali kobondela bikeko biye bosali bino moko?

قَالَ أَتَعۡبُدُونَ مَا تَنۡحِتُونَ ٩٥

**96.** Kasi Allah nde akela bino na maye bozali kosala.

وَٱللَّهُ خَلَقَكُمۡ وَمَا تَعۡمَلُونَ ٩٦

**97.** Balobaki ete: Botimola libulu ya móto mpe bobwaka ye na kati.

قَالُواْ ٱبۡنُواْ لَهُۥ بُنۡيَٰنٗا فَأَلۡقُوهُ فِي
ٱلۡجَحِيمِ ٩٧

**98.** Basalelaki ye likita kasi tokweisaki bango.

فَأَرَادُواْ بِهِۦ كَيۡدٗا فَجَعَلۡنَٰهُمُ
ٱلۡأَسۡفَلِينَ ٩٨

**99.** Mpe alobaki ete: Ya sôló, ngai nakei epai ya Nkolo wa ngai akokamba ngai.

وَقَالَ إِنِّي ذَاهِبٌ إِلَىٰ رَبِّي سَيَهۡدِينِ ٩٩

**100.** Nkolo, Pesa ngai (mwana) o kati ya bato ya malamu.

رَبِّ هَبۡ لِي مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٠٠

**101.** Mpe topesaki ye sango elamu ya mwana mobali ya boboto mingi (Ismâïl).

فَبَشَّرۡنَٰهُ بِغُلَٰمٍ حَلِيمٖ ١٠١

**102.** Mpe tango (Ismâïl) akolaki (Ibrâhîm) alobi: Eh mwana wa ngai! Namoni na ndoto ete nazali kokata yo kingo, omoni ndenge nini? (Ismâïl) alobi: Eh tata wa ngai wa bolingo! Sala lolenge batindi yo, okokuta ngai na bolingi ya Allah, okati ya bakangi mitema.

فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ ٱلسَّعۡيَ قَالَ يَٰبُنَيَّ إِنِّيٓ أَرَىٰ فِي ٱلۡمَنَامِ أَنِّيٓ أَذۡبَحُكَ فَٱنظُرۡ مَاذَا تَرَىٰۚ قَالَ يَٰٓأَبَتِ ٱفۡعَلۡ مَا تُؤۡمَرُۖ سَتَجِدُنِيٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٠٢

**103.** Sima ya bango banso mibale kotosa (mibeko mia Allah), alalisi ye mpo ete aboma ye.

فَلَمَّآ أَسۡلَمَا وَتَلَّهُۥ لِلۡجَبِينِ ١٠٣

**104.** Mpe tobelelaki ye ete: Oh Ibrâhîm!

وَنَٰدَيۡنَٰهُ أَن يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُ ١٠٤

**105.** Osili kokokisa (elaka) ya ndoto, lolenge wana nde tofutaka babongisi.

قَدۡ صَدَّقۡتَ ٱلرُّءۡيَآۚ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٠٥

**106.** Ya sôló, wana ezalaki momekano mwa polele.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلۡبَلَٰٓؤُاْ ٱلۡمُبِينُ ١٠٦

**107.** Mpe topesaki ye ebwele ya kitoko mpona kosasa.

وَفَدَيۡنَٰهُ بِذِبۡحٍ عَظِيمٖ ١٠٧

**108.** Mpe totikaki nkombo naye ezala bokundoli epai ya basusu.

وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ١٠٨

**109.** Kimia ezala likolo ya Ibrâhîm.

سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ ١٠٩

**110.** Lolenge wana nde tofutaka babongisi.

كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١١٠

**111.** Ya sôló, ye azalaki okati ya bawumbu na biso bandimi.

إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١١١

**112.** Mpe topesaki ye sango elamu ya kobotama ya Is'hâq, ntoma okati ya (bato) malamu.

وَبَشَّرۡنَٰهُ بِإِسۡحَٰقَ نَبِيّٗا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١١٢

**113.** Mpe topambolaki ye na Is'hâq, na libota lia bango mibale oyo ezalaki na (bato ya malamu) mpe oyo akomibuba etali sé ye moko.

وَبَٰرَكۡنَا عَلَيۡهِ وَعَلَىٰٓ إِسۡحَٰقَۚ وَمِن ذُرِّيَّتِهِمَا مُحۡسِنٞ وَظَالِمٞ لِّنَفۡسِهِۦ مُبِينٞ ١١٣

**114.** Mpe ya sôló, tosilaki kopesa na Mûssa na Hâruna bolamu na biso.

وَلَقَدۡ مَنَنَّا عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١١٤

**115.** Mpe tobikisaki bango mibale elongo na bato na bango na etumbu ya monene.

وَنَجَّيۡنَٰهُمَا وَقَوۡمَهُمَا مِنَ ٱلۡكَرۡبِ ٱلۡعَظِيمِ ١١٥

**116.** Mpe tolongisaki bango, mpe bango nde bazalaki balongi.

وَنَصَرۡنَٰهُمۡ فَكَانُواْ هُمُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ١١٦

**117.** Mpe topesaki bango buku ya polele.

وَءَاتَيۡنَٰهُمَا ٱلۡكِتَٰبَ ٱلۡمُسۡتَبِينَ ١١٧

**118.** Mpe tokambaki bango mibale na nzela ya semba.

وَهَدَيۡنَٰهُمَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ١١٨

**119.** Mpe nkombo ya bango mibale ezala bokanisi mpona basusu.

وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِمَا فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ١١٩

**120.** Kimia ezala likolo ya Mûssa na Hâruna.

سَلَٰمٌ عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١٢٠

**121.** Ya sôló, lolenge wana nde tofutaka babongisi.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٢١

**122.** Ya sôló, bango mibale bazalaki okati ya bawumbu na biso ya bandimi.

إِنَّهُمَا مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٢٢﴾

**123.** Mpe ya sôló IL'YÂS azalaki moko okati ya batindami.

وَإِنَّ إِلْيَاسَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Tango alobaki na bato naye: Boye bokobanga te?

إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Boye bozali kokumisa ba'alan (nkombo ya ekeko), mpe botiki mokeli malamu?

أَتَدْعُونَ بَعْلًا وَتَذَرُونَ أَحْسَنَ ٱلْخَٰلِقِينَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Allah nde Nkolo wa bino, mpe Nkolo ya bankoko ya bino ya kala.

ٱللَّهَ رَبَّكُمْ وَرَبَّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٢٦﴾

**127.** Baboyaki kondimela ye, kasi bakomemama o kati ya etumbu.

فَكَذَّبُوهُ فَإِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Longola sé bawumbu ya Allah baye baponama.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Mpe totikaki nkombo naye ezala bokundoli epai ya basusu.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْـَٔاخِرِينَ ﴿١٢٩﴾

**130.** Kimia ezala likolo ya Il'yâsîn na balandi ye.

سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِلْ يَاسِينَ ﴿١٣٠﴾

**131.** Ya sôló, lolenge wana nde tofutaka babongisi.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٣١﴾

**132.** Ya sôló, ye azalaki okati ya bawumbu na biso ya bandimi.

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Mpe ya sôló, Loth azalaki okati ya batindami.

وَإِنَّ لُوطًا لَّمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٣٣﴾

**134.** Tango tolongisaki ye na libota lia ye mobimba.

إِذْ نَجَّيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ أَجْمَعِينَ ﴿١٣٤﴾

**135.** Longola sé mobange ya mwasi azalaki okati ya batikali.

إِلَّا عَجُوزٗا فِي ٱلۡغَٰبِرِينَ ١٣٥

**136.** Sima tobebisaki basusu.

ثُمَّ دَمَّرۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ١٣٦

**137.** Ya sôló, bino bozali koleka pembeni na bango na tongo (nzela ya mobembo).

وَإِنَّكُمۡ لَتَمُرُّونَ عَلَيۡهِم
مُّصۡبِحِينَ ١٣٧

**138.** Mpe kati na butu, boye bozali kokanisa te?

وَبِٱلَّيۡلِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٣٨

**139.** Mpe ya sôló, Yûnus azalaki moko o kati ya batindami.

وَإِنَّ يُونُسَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٣٩

**140.** Tango akimaki akei komata na masuwa oyo etondaki mingi. (elingaki kozinda)

إِذۡ أَبَقَ إِلَى ٱلۡفُلۡكِ ٱلۡمَشۡحُونِ ١٤٠

**141.** Mpe aponamaki été abwakama.

فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ ٱلۡمُدۡحَضِينَ ١٤١

**142.** Mpe mbisi emelaki ye mpo été atikaki bato na ndingisa ya Allah te.

فَٱلۡتَقَمَهُ ٱلۡحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٞ ١٤٢

**143.** Soki azalaki te moko o kati ya bakumisi Allah,

فَلَوۡلَآ أَنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلۡمُسَبِّحِينَ ١٤٣

**144.** Mbele alingaki kotikala okati ya libumu lia ye (mbisi) kino o mokolo mwa lisekwa.

لَلَبِثَ فِي بَطۡنِهِۦٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٤٤

**145.** Tobimisaki ye na mabele bolumbu mpe na nsoni.

۞ فَنَبَذۡنَٰهُ بِٱلۡعَرَآءِ وَهُوَ سَقِيمٞ ١٤٥

**146.** Mpe tobotisaki matiti ya maboke likolo naye. (esika afandaki)

وَأَنۢبَتۡنَا عَلَيۡهِ شَجَرَةٗ مِّن يَقۡطِينٖ ١٤٦

**147.** Mpe na sima totindaki ye epai ya bato nkama nkoto to mpe ebele koleka.

وَأَرۡسَلۡنَٰهُ إِلَىٰ مِاْئَةِ أَلۡفٍ أَوۡ
يَزِيدُونَ ١٤٧

**148.** Mpe bandimaki, kasi topesaki bango bosepeli ya mwa ngonga ya moke.

فَـَٔامَنُواْ فَمَتَّعْنَٰهُمْ إِلَىٰ حِينٍ ١٤٨

**149.** Tuna bango motuna, boye Nkolo wayo azalaka na bana basi mpe bango bazali na bana mibali?

فَٱسْتَفْتِهِمْ أَلِرَبِّكَ ٱلْبَنَاتُ وَلَهُمُ
ٱلْبَنُونَ ١٤٩

**150.** To boye, tokelaki ba anzelu bazala basi mpe bango bazali komona?

أَمْ خَلَقْنَا ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ إِنَٰثًا وَهُمْ
شَٰهِدُونَ ١٥٠

**151.** Ya sôló, bazali koloba sé na lokuta na bango.

أَلَآ إِنَّهُم مِّنْ إِفْكِهِمْ لَيَقُولُونَ ١٥١

**152.** (Bazali koloba) ete: Allah abota, ya sôló bazali na lokuta.

وَلَدَ ٱللَّهُ وَإِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ١٥٢

**153.** Boye akopona bana basi koleka bana mibali?

أَصْطَفَى ٱلْبَنَاتِ عَلَى ٱلْبَنِينَ ١٥٣

**154.** Mpona nini bozali kokata likambo na lolenge wana?

مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ١٥٤

**155.** Boye bozali kokanisa te?

أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ١٥٥

**156.** To bozali na bilembetele bisusu bia polele?

أَمْ لَكُمْ سُلْطَٰنٌ مُّبِينٌ ١٥٦

**157.** Boya na buku na bino, soki bozali koloba bosôló.

فَأْتُواْ بِكِتَٰبِكُمْ إِن كُنتُمْ
صَٰدِقِينَ ١٥٧

**158.** Mpe bati bondeko kati naye na bilima, kasi bilima bayebi ete bazali (bapengwi) mpe ete bakomemama (na etumbu).

وَجَعَلُواْ بَيْنَهُۥ وَبَيْنَ ٱلْجِنَّةِ نَسَبًاۚ وَلَقَدْ
عَلِمَتِ ٱلْجِنَّةُ إِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ١٥٨

**159.** Nkembo na Allah wa likolo, mpona maye bazali koloba,

سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ١٥٩

**160.** Longola sé bawumbu ya Allah baye baponama.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ١٦٠

**161.** Ya sôló, bino na baye bozali kobondela.

فَإِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ ١٦١

**162.** Bozali na nguya ya kobungisa moto moko te.

مَآ أَنتُمْ عَلَيْهِ بِفَٰتِنِينَ ١٦٢

**163.** Longola sé oyo akozikisama na móto.

إِلَّا مَنْ هُوَ صَالِ ٱلْجَحِيمِ ١٦٣

**164.** Moko te okati na biso, sé azali na esika eyebani.

وَمَا مِنَّآ إِلَّا لَهُۥ مَقَامٌ مَّعْلُومٌ ١٦٤

**165.** Mpe ya sôló, tozali komitelemisa na milongo.

وَإِنَّا لَنَحْنُ ٱلصَّآفُّونَ ١٦٥

**166.** Mpe ya sôló, biso nde tozali kopesa lokumu (ya Allah).

وَإِنَّا لَنَحْنُ ٱلْمُسَبِّحُونَ ١٦٦

**167.** Ata soki bazalaki koloba.

وَإِن كَانُوا۟ لَيَقُولُونَ ١٦٧

**168.** Soki tokanisaka bato ya kala.

لَوْ أَنَّ عِندَنَا ذِكْرًا مِّنَ ٱلْأَوَّلِينَ ١٦٨

**169.** Tolingaki kozala bawumbu ya Allah baye baponama.

لَكُنَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ١٦٩

**170.** Bapengwaki na yango, kasi bakomonaka.

فَكَفَرُوا۟ بِهِۦ ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ١٧٠

**171.** Na yango, tosilaka kopesa liloba lia biso epai ya bawumbu na biso batindami.

وَلَقَدْ سَبَقَتْ كَلِمَتُنَا لِعِبَادِنَا
ٱلْمُرْسَلِينَ ١٧١

**172.** Ya sôló, ezali bango nde bakosalisama.

إِنَّهُمْ لَهُمُ ٱلْمَنصُورُونَ ١٧٢

**173.** Mpe ya sôló, basoda na biso nde bakolonga.

وَإِنَّ جُندَنَا لَهُمُ ٱلْغَٰلِبُونَ ١٧٣

**174.** Mitiya mosika na bango, kino ngonga moko boye.

فَتَوَلَّ عَنۡهُمۡ حَتَّىٰ حِينٖ ١٧٤

**175.** Mpe tala bango, mosika te bakomona.

وَأَبۡصِرۡهُمۡ فَسَوۡفَ يُبۡصِرُونَ ١٧٥

**176.** Nini boye bazali kowelisa etumbu na biso?

أَفَبِعَذَابِنَا يَسۡتَعۡجِلُونَ ١٧٦

**177.** Tango bakokweyaka na bisika bia bango, tango wana ekozala mabe mpona bango oyo basilaki kokebisama.

فَإِذَا نَزَلَ بِسَاحَتِهِمۡ فَسَآءَ صَبَاحُ
ٱلۡمُنذَرِينَ ١٧٧

**178.** Mpe mitiya mosika na bango, kino ngonga moko boye.

وَتَوَلَّ عَنۡهُمۡ حَتَّىٰ حِينٖ ١٧٨

**179.** Mpe tala, kala mingi te bakomonaka.

وَأَبۡصِرۡ فَسَوۡفَ يُبۡصِرُونَ ١٧٩

**180.** Nkembo ya Nkolo wayo, Nkolo ya nguya mpona maye bazali koloba.

سُبۡحَٰنَ رَبِّكَ رَبِّ ٱلۡعِزَّةِ عَمَّا
يَصِفُونَ ١٨٠

**181.** Kimia ezala likolo lia batindami.

وَسَلَٰمٌ عَلَى ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٨١

**182.** Mpe lokumu ya Allah, Nkolo wa molongo mobimba.

وَٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٨٢

## SURATU 38 - SWÂD




88 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Swâd,[1] na kurani, eye ezali na bokundoli.
2. Kasi baye bapengwa bazali sé na ntembe.
3. Bato boni tobomaki liboso na bango, bagangaki ete: Oh biso! Kasi ezali lisusu tango ya kobika te.
4. Mpe (bato ya makkah) bakamuaki ete mokebisi kati na bango akomela bango, mpe bapengwi balobaki: Oyo azali nganga mpe moto ya lokuta.
5. Boye alingi kotia banzambe ete bakoma sé Nzambe moko? Oyo ezali likambo ya kokamwa.
6. Mpe bankumu na bango bakei mpe balobi: Bokende mpe botikala na banzambe na bino. Ya sôló wana nde ezali malamu.
7. Totikala koyoka yango te na lingomba lia suka[2] ya sôló, eloko oyo basali yango kosala.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

صٓۚ وَٱلۡقُرۡءَانِ ذِي ٱلذِّكۡرِ ١

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي عِزَّةٖ وَشِقَاقٖ ٢

كَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَبۡلِهِم مِّن قَرۡنٖ
فَنَادَواْ وَّلَاتَ حِينَ مَنَاصٖ ٣

وَعَجِبُوٓاْ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٞ مِّنۡهُمۡۖ وَقَالَ
ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا سَٰحِرٞ كَذَّابٌ ٤

أَجَعَلَ ٱلۡأٓلِهَةَ إِلَٰهٗا وَٰحِدًاۖ إِنَّ هَٰذَا
لَشَيۡءٌ عُجَابٞ ٥

وَٱنطَلَقَ ٱلۡمَلَأُ مِنۡهُمۡ أَنِ ٱمۡشُواْ
وَٱصۡبِرُواْ عَلَىٰٓ ءَالِهَتِكُمۡۖ إِنَّ هَٰذَا
لَشَيۡءٞ يُرَادُ ٦

مَا سَمِعۡنَا بِهَٰذَا فِي ٱلۡمِلَّةِ ٱلۡأٓخِرَةِ إِنۡ
هَٰذَآ إِلَّا ٱخۡتِلَٰقٌ ٧

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

2 **Lingomba lia suka:** Awa ezali lingomba ya baquraych to ya baklisto ndenge bazalaki kokanisa.

8. Nini? Ezali nde ye oyo bakitiseli ye bokundoli kati kati na biso? Bazali na tembe mpona bokundoli bwa ngai, kala te, bakomekaka etumbu na ngai.

أَءُنزِلَ عَلَيۡهِ ٱلذِّكۡرُ مِنۢ بَيۡنِنَاۚ بَلۡ هُمۡ
فِي شَكّٖ مِّن ذِكۡرِيۚ بَل لَّمَّا يَذُوقُواْ
عَذَابِ ٨

9. To, boye basimbi sanduku ya ngolu ya Nkolo wayo wa bokasi mopesi manso.

أَمۡ عِندَهُمۡ خَزَآئِنُ رَحۡمَةِ رَبِّكَ ٱلۡعَزِيزِ
ٱلۡوَهَّابِ ٩

10. To boye bango basimbi bokonzi ya likolo na ya nsé, mpe maye manso mazali o kati na yango mibale? Bamata na eloko nyoso oyo ekosalisa bango mpona kobuta.

أَمۡ لَهُم مُّلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ
وَمَا بَيۡنَهُمَاۖ فَلۡيَرۡتَقُواْ فِي ٱلۡأَسۡبَٰبِ ١٠

11. Mapinga oyo basangisi awa, ekosalaka eloko te sé bokweisami. (lokola lolenge ezalelaki ba ahzâb kala.)

جُندٞ مَّا هُنَالِكَ مَهۡزُومٞ مِّنَ
ٱلۡأَحۡزَابِ ١١

12. Liboso na bango, bato ya Nûh, na ba Aad, na falo moto ya bandako etongama, baboyaki kondima.

كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ وَعَادٞ وَفِرۡعَوۡنُ
ذُو ٱلۡأَوۡتَادِ ١٢

13. Mpe Thamûd, na bato ya Loth, na bato ya aïkat, banso basanganaki. (mpe baboyaki kondimela bantoma)

وَثَمُودُ وَقَوۡمُ لُوطٖ وَأَصۡحَٰبُ لۡـَٔيۡكَةِۚ
أُوْلَٰٓئِكَ ٱلۡأَحۡزَابُ ١٣

14. Ata moko te andimelaki batindami, mpe bazuaki etumbu.

إِن كُلٌّ إِلَّا كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ
عِقَابِ ١٤

15. Bazalaki kozela sé lolaka moko liye likopesa bango ata bopemi moko te.

وَمَا يَنظُرُ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ
مَّا لَهَا مِن فَوَاقٖ ١٥

**16.** Mpe balobaki: Nkolo pesa biso oyo ya biso yambo ete mokolo ya suka eya.

وَقَالُوا۟ رَبَّنَا عَجِّل لَّنَا قِطَّنَا قَبْلَ يَوْمِ ٱلْحِسَابِ ١٦

**17.** Zala na bozeli mpona oyo bazali koloba, mpe kanisa na mowumbu wa biso Dâwud, oyo atonda na bokasi yakokumisa biso. Ya sôló ye azalaki komizongisa (epai ya Allah).

ٱصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱذْكُرْ عَبْدَنَا دَاوُۥدَ ذَا ٱلْأَيْدِ ۖ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ١٧

**18.** Mpe totiyaki bangomba ezala na botondi tongo mpe pokwa elongo naye.

إِنَّا سَخَّرْنَا ٱلْجِبَالَ مَعَهُۥ يُسَبِّحْنَ بِٱلْعَشِىِّ وَٱلْإِشْرَاقِ ١٨

**19.** Mpe bandeke lokola, nyoso esalamaki sé mpona kokumisa ye. (Allah)

وَٱلطَّيْرَ مَحْشُورَةً ۖ كُلٌّ لَّهُۥٓ أَوَّابٌ ١٩

**20.** Mpe tolendisaki bokonzi bwa ye, mpe topesaki ye bwanya mpe mayele ya kokata makambo.

وَشَدَدْنَا مُلْكَهُۥ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْحِكْمَةَ وَفَصْلَ ٱلْخِطَابِ ٢٠

**21.** Boye basango ya bato ya kosuana ekomelaki yo te? Tango babutaki na esika ya losambo. (ya likolo)

۞ وَهَلْ أَتَىٰكَ نَبَؤُا۟ ٱلْخَصْمِ إِذْ تَسَوَّرُوا۟ ٱلْمِحْرَابَ ٢١

**22.** Tango bakotelaki Dâwud, mpe abangaki. Balobaki naye ete: Kobanga te, tozali kowelana biso mibale, kabola kati na biso na bosembo, kasi kotengama te, mpe kamba biso o nzela ya semba.

إِذْ دَخَلُوا۟ عَلَىٰ دَاوُۥدَ فَفَزِعَ مِنْهُمْ ۖ قَالُوا۟ لَا تَخَفْ ۖ خَصْمَانِ بَغَىٰ بَعْضُنَا عَلَىٰ بَعْضٍ فَٱحْكُم بَيْنَنَا بِٱلْحَقِّ وَلَا تُشْطِطْ وَٱهْدِنَآ إِلَىٰ سَوَآءِ ٱلصِّرَٰطِ ٢٢

**23.** Ya sôló, ndeko wa ngai ya mobali oyo azali na bameme ntuku libua na libua, mpe ngai nazali na meme moko, alobi na ngai: Pesa nabombela yo yango, mpe tango

إِنَّ هَٰذَآ أَخِى لَهُۥ تِسْعٌ وَتِسْعُونَ نَعْجَةً وَلِىَ نَعْجَةٌ وَٰحِدَةٌ فَقَالَ أَكْفِلْنِيهَا وَعَزَّنِى فِى ٱلْخِطَابِ ٢٣

tozongisani maloba, alobi na ngai mabe.

**24.** (Dâwud) alobi: Abubaki yo ya sôló, mpona kosenga yo meme nayo mpo akokisa na (yango motango) oyo ya ye, mpe ya sôló bato balingaka kobotolo biloko ya baninga, longola sé baye bandima mpe basalaka misala milamu, kasi bazali moke. Mpe Dâwud akanisaki ete tomekaki ye, asengaki bolimbisi epai ya Nkolo wa ye, mpe agumbamelaki mpe atubelaki.

قَالَ لَقَدۡ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعۡجَتِكَ
إِلَىٰ نِعَاجِهِۦۖ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلۡخُلَطَآءِ
لَيَبۡغِي بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٍ إِلَّا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَقَلِيلٞ مَّا
هُمۡۗ وَظَنَّ دَاوُۥدُ أَنَّمَا فَتَنَّٰهُ فَٱسۡتَغۡفَرَ
رَبَّهُۥ وَخَرَّۤ رَاكِعٗاۤ وَأَنَابَ۩ ٢٤

**25.** Mpe tolimbisaki ye na yango mpe epayi nabiso akozala na esika ya likolo mpe oyo esika malamu ya kozonga.

فَغَفَرۡنَا لَهُۥ ذَٰلِكَۖ وَإِنَّ لَهُۥ عِندَنَا لَزُلۡفَىٰ
وَحُسۡنَ مَـَٔابٖ ٢٥

**26.** Eh Dâwud! Ya sôló, totiyaki yo mokitani kati na mabele, mpe kata kati na bato na bosembo, kasi kolanda baposa te, noki te ekobungisa yo nzela ya Allah. Ya sôló, baye babungi nzela ya Allah, bakozalaka na etumbu ya makasi, mpo ete babosanaki (kokanisa) na mokolo mwa suka.

يَٰدَاوُۥدُ إِنَّا جَعَلۡنَٰكَ خَلِيفَةٗ فِي
ٱلۡأَرۡضِ فَٱحۡكُم بَيۡنَ ٱلنَّاسِ بِٱلۡحَقِّ
وَلَا تَتَّبِعِ ٱلۡهَوَىٰ فَيُضِلَّكَ عَن سَبِيلِ
ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَضِلُّونَ عَن سَبِيلِ
ٱللَّهِ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدُۢ بِمَا نَسُواْ يَوۡمَ
ٱلۡحِسَابِ ٢٦

**27.** Mpe tokelaki likolo na mabele na maye manso mazali kati kati na yango mpamba te, lolenge wana nde bapengwi bazali kokanisa. Kasi bapengwi bazali na mpasi o kati ya móto. (ezali kozela bango)

وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا
بَيۡنَهُمَا بَٰطِلٗاۚ ذَٰلِكَ ظَنُّ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْۚ فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنَ
ٱلنَّارِ ٢٧

**28.** To boye bandimi baye basalaki misala milamu bazala lokola baye babebisaki na mokili? To totiya babangi (Allah) ndenge moko na bato mabe?

أَمۡ نَجۡعَلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَٱلۡمُفۡسِدِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِ
أَمۡ نَجۡعَلُ ٱلۡمُتَّقِينَ كَٱلۡفُجَّارِ ٢٨

**29.** Buku eye tokitisaki epai nayo, ya mapamboli mpo ete basosola mikapo mia yango, mpe mpo ete banganga ya mayele bakundola yango.

كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ إِلَيۡكَ مُبَٰرَكٞ لِّيَدَّبَّرُوٓاْ
ءَايَٰتِهِۦ وَلِيَتَذَكَّرَ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٢٩

**30.** Mpe topesaki Dâwud likabo ya mowumbu ya malamu Suleyman, ya sôló, azalaki kosenga bolimbisi mingi.

وَوَهَبۡنَا لِدَاوُۥدَ سُلَيۡمَٰنَۚ نِعۡمَ ٱلۡعَبۡدُ إِنَّهُۥٓ
أَوَّابٌ ٣٠

**31.** Tango batiaki liboso naye bampunda ya kitoko sima ya nzanga mpona kokima mbangu,

إِذۡ عُرِضَ عَلَيۡهِ بِٱلۡعَشِيِّ ٱلصَّٰفِنَٰتُ
ٱلۡجِيَادُ ٣١

**32.** Mpe alobaki ete: Ya sôló ngai namipesi kolinga biloko ya mokili, kino nabosani bokundoli bwa Nkolo na ngai kino moyi molimwi.

فَقَالَ إِنِّيٓ أَحۡبَبۡتُ حُبَّ ٱلۡخَيۡرِ عَن
ذِكۡرِ رَبِّي حَتَّىٰ تَوَارَتۡ بِٱلۡحِجَابِ ٣٢

**33.** Bozongisela ngai yango, na yango abandi kokata yango makolo na bakingo.

رُدُّوهَا عَلَيَّۖ فَطَفِقَ مَسۡحَۢا بِٱلسُّوقِ
وَٱلۡأَعۡنَاقِ ٣٣

**34.** Mpe ya sôló, tomekaki Suleyman, tobwakaki likolo ya kiti naye nzoto ya moto, sima atubelaki.

وَلَقَدۡ فَتَنَّا سُلَيۡمَٰنَ وَأَلۡقَيۡنَا عَلَىٰ
كُرۡسِيِّهِۦ جَسَدٗا ثُمَّ أَنَابَ ٣٤

**35.** Alobi: Nkolo! Limbisa ngai mpe pesa ngai bokonzi boye moko te sima na ngai akokana na yango. Ya sôló, ozali mopesi monene.

قَالَ رَبِّ ٱغۡفِرۡ لِي وَهَبۡ لِي مُلۡكٗا لَّا
يَنۢبَغِي لِأَحَدٖ مِّنۢ بَعۡدِيٓۖ إِنَّكَ أَنتَ
ٱلۡوَهَّابُ ٣٥

**36.** Mpe totielaki ye mopepe, ezalaki kotambola na mitindo naye bipai binso alingaki na mpete.

فَسَخَّرۡنَا لَهُ ٱلرِّيحَ تَجۡرِي بِأَمۡرِهِۦ رُخَآءً
حَيۡثُ أَصَابَ ٣٦

**37.** Mpe basatana bazalaki kotongela ye ndako, basusu bazalaki kokota na nsé ya mayi mpona kosalela ye mosala,

وَٱلشَّيَٰطِينَ كُلَّ بَنَّآءٖ وَغَوَّاصٖ ٣٧

**38.** Na basusu lokola, bakanga bango mibale mibale na minyololo.

وَءَاخَرِينَ مُقَرَّنِينَ فِي ٱلۡأَصۡفَادِ ٣٨

**39.** Oyo nde likabo lia biso, kabola yango,to kopesa te, sala ndenge olingi.

هَٰذَا عَطَآؤُنَا فَٱمۡنُنۡ أَوۡ أَمۡسِكۡ بِغَيۡرِ
حِسَابٖ ٣٩

**40.** Mpe epayi na biso akozala na esika ya likolo oyo esika malamu ya kozonga.

وَإِنَّ لَهُۥ عِندَنَا لَزُلۡفَىٰ وَحُسۡنَ
مَـَٔابٖ ٤٠

**41.** Mpe kundola mowumbu wa biso Ayûb tango abelelaki Nkolo waye, ete satana akangi ngai na mpasi mpe etumbu.

وَٱذۡكُرۡ عَبۡدَنَآ أَيُّوبَ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّي
مَسَّنِيَ ٱلشَّيۡطَٰنُ بِنُصۡبٖ وَعَذَابٍ ٤١

**42.** Beta (mabele) na makolo nayo, oyo ezali mayi ya mpio mpo osukola mpe omela mosusu.

ٱرۡكُضۡ بِرِجۡلِكَۖ هَٰذَا مُغۡتَسَلُۢ بَارِدٞ
وَشَرَابٞ ٤٢

**43.** Mpe tozongiselaki ye libota lia ye, mpe tobakiselaki ye libota mosusu. Wana ngolu na biso mpona bokundoli ya bato banso ya mayele.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ أَهۡلَهُۥ وَمِثۡلَهُم مَّعَهُمۡ رَحۡمَةٗ
مِّنَّا وَذِكۡرَىٰ لِأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٤٣

**44.** Mpe simba na loboko nayo eteni ya singa ya libende mpe bete yango, kasi kozangisa elaka te, ya sôló tokutaki ye na bokangi motema mpenza, oyo nde

وَخُذۡ بِيَدِكَ ضِغۡثٗا فَٱضۡرِب بِّهِۦ وَلَا
تَحۡنَثۡۗ إِنَّا وَجَدۡنَٰهُ صَابِرٗاۚ نِّعۡمَ ٱلۡعَبۡدُ
إِنَّهُۥٓ أَوَّابٞ ٤٤

mowumbu ya malamu azalaki kotubela mingi.

**45.** Mpe kanisa mpona Ibrâhîm na Is'hâq na Ya'qûb, bawumbu na biso ya nguya mpe ya mayele.

**46.** Ya sôló toponaki bango boponami ya bokundoli ya lola.

**47.** Mpe ya sôló, bazali epai na biso, baponami ya malamu.

**48.** Mpe kanisa Ismâîl na Al-yasa' na Dzul-kifl, bango banso bazalaki kati na baponami malamu.

**49.** Oyo nde bokundoli, mpe babangi bakozalaka na bozongi bolamu.

**50.** Lola ya edeni bizibeli na yango ekozala ya kofungowama pona bango.

**51.** Wana nde bakoyekemelaka yango, bazali kosenga bambuma ebele, mpe komela.

**52.** Mpe pembeni na bango, bakozala na basi ya kitoko, baye bazali na miso ya kolula te.

**53.** Oyo nde elengelamaki mpona bino mokolo mwa lifuta.

**54.** Ekozalaka nde bopesi bwa biso eye ekokutuama te.

**55.** Wana, batomboki bakozala na bozongi ya mabe.

وَٱذۡكُرۡ عِبَٰدَنَآ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡحَٰقَ
وَيَعۡقُوبَ أُوْلِي ٱلۡأَيۡدِي وَٱلۡأَبۡصَٰرِ ٤٥

إِنَّآ أَخۡلَصۡنَٰهُم بِخَالِصَةٖ ذِكۡرَى ٱلدَّارِ ٤٦

وَإِنَّهُمۡ عِندَنَا لَمِنَ ٱلۡمُصۡطَفَيۡنَ
ٱلۡأَخۡيَارِ ٤٧

وَٱذۡكُرۡ إِسۡمَٰعِيلَ وَٱلۡيَسَعَ وَذَا ٱلۡكِفۡلِۖ
وَكُلّٞ مِّنَ ٱلۡأَخۡيَارِ ٤٨

هَٰذَا ذِكۡرٞۚ وَإِنَّ لِلۡمُتَّقِينَ لَحُسۡنَ
مَـَٔابٖ ٤٩

جَنَّٰتِ عَدۡنٖ مُّفَتَّحَةٗ لَّهُمُ ٱلۡأَبۡوَٰبُ ٥٠

مُتَّكِـِٔينَ فِيهَا يَدۡعُونَ فِيهَا بِفَٰكِهَةٖ
كَثِيرَةٖ وَشَرَابٖ ٥١

۞ وَعِندَهُمۡ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرۡفِ
أَتۡرَابٌ ٥٢

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوۡمِ ٱلۡحِسَابِ ٥٣

إِنَّ هَٰذَا لَرِزۡقُنَا مَا لَهُۥ مِن نَّفَادٍ ٥٤

هَٰذَاۚ وَإِنَّ لِلطَّٰغِينَ لَشَرَّ مَـَٔابٖ ٥٥

**56.** Lifelo nde ekozikisa bango, bovandi kani ya mabe ya lolenge wana!

جَهَنَّمَ يَصۡلَوۡنَهَا فَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ٥٦

**57.** Na yango, bakomela mayi ya tofina ya moto makasi.

هَٰذَا فَلۡيَذُوقُوهُ حَمِيمٞ وَغَسَّاقٞ ٥٧

**58.** Mpe bakozuaka bitumbu bisusu sé ya lolenge wana.

وَءَاخَرُ مِن شَكۡلِهِۦٓ أَزۡوَٰجٌ ٥٨

**59.** Oyo nde lingomba liye likokotaka nzela moko na bino, mpe bakoyambaka bango te. Kasi bakozika na móto.

هَٰذَا فَوۡجٞ مُّقۡتَحِمٞ مَّعَكُمۡ لَا مَرۡحَبَۢا
بِهِمۡۚ إِنَّهُمۡ صَالُواْ ٱلنَّارِ ٥٩

**60.** Bakolobaka: Bokoyambama malamu te, bino nde bolengeleki yango mpona biso, esika kani ya bovandi ya mabe ya lolenge wana!

قَالُواْ بَلۡ أَنتُمۡ لَا مَرۡحَبَۢا بِكُمۡۖ أَنتُمۡ
قَدَّمۡتُمُوهُ لَنَاۖ فَبِئۡسَ ٱلۡقَرَارُ ٦٠

**61.** Bakolobaka: Nkolo wa biso, nani apesi biso oyo, bakisela ye etumbu na lifelo.

قَالُواْ رَبَّنَا مَن قَدَّمَ لَنَا هَٰذَا فَزِدۡهُ
عَذَابٗا ضِعۡفٗا فِي ٱلنَّارِ ٦١

**62.** Mpe bakoloba: Mpona nini tozali komona te mibali ba oyo tozalaki kotanga bango na molongo ya bato mabe?

وَقَالُواْ مَا لَنَا لَا نَرَىٰ رِجَالٗا كُنَّا
نَعُدُّهُم مِّنَ ٱلۡأَشۡرَارِ ٦٢

**63.** Boye tosekaka bango to babungaka na miso na biso?

أَتَّخَذۡنَٰهُمۡ سِخۡرِيًّا أَمۡ زَاغَتۡ عَنۡهُمُ
ٱلۡأَبۡصَٰرُ ٦٣

**64.** Ya sôló, wana ekozala kosuana ya bato ya móto.

إِنَّ ذَٰلِكَ لَحَقّٞ تَخَاصُمُ أَهۡلِ ٱلنَّارِ ٦٤

**65.** Loba: Ya sôló, nazali sé mokebisi. Mpe nzambe mosusu azali te na kobondela na bosôló sé Allah wa bomoko mpe ya bokasi koleka.

قُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ مُنذِرٞۖ وَمَا مِنۡ إِلَٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُ
ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّارُ ٦٥

**66.** Nkolo wa likolo na mabele, mpe manso maye mazali okati na yango mibale, azali wa bokasi atonda bolimbisi.

رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ٱلْعَزِيزُ ٱلْغَفَّٰرُ ٦٦

**67.** Loba: (kurani) oyo ezali na sango ya monene.

قُلْ هُوَ نَبَؤٌا۟ عَظِيمٌ ٦٧

**68.** Boye bino bozali koboya yango.

أَنتُمْ عَنْهُ مُعْرِضُونَ ٦٨

**69.** Nazalaki na boyebi te mpona ba anzelu, tango bazalaki koswana.

مَا كَانَ لِىَ مِنْ عِلْمٍۭ بِٱلْمَلَإِ ٱلْأَعْلَىٰٓ إِذْ يَخْتَصِمُونَ ٦٩

**70.** Ayebisaki ngai ete nazali sé mokebisi ya polele.

إِن يُوحَىٰٓ إِلَىَّ إِلَّآ أَنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ٧٠

**71.** Tango Nkolo wayo alobaki na ba anzelu: Ya sôló nalingi kokela moto na mabele.

إِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّى خَٰلِقٌۢ بَشَرًا مِّن طِينٍ ٧١

**72.** Soki nabongisi ye mpe nafuli ye mopepe ya molimo na ngai, bokweyela ye na bogumbami.

فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِى فَقَعُوا۟ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ٧٢

**73.** Mpe ba anzelu banso bafukamelaki ye.

فَسَجَدَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ٧٣

**74.** Longola sé ibilisa asalaki lolendo mpe azalaki okati ya bapengwi.

إِلَّآ إِبْلِيسَ ٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ٧٤

**75.** (Allah) alobi: Eh ibilisu! Eloko nini epekisi yo kogumbamela (moto) oyo nakeli ye na maboko na ngai? Boye osali lolendo to omimoni ete yo ozali likolo koleka?

قَالَ يَٰٓإِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسْجُدَ لِمَا خَلَقْتُ بِيَدَىَّ ۖ أَسْتَكْبَرْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْعَالِينَ ٧٥

**76.** Alobi: Nazali malamu mingi koleka ye, okelaki ngai na móto mpe okelaki ye na mabele.

قَالَ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْهُ خَلَقْتَنِى مِن نَّارٍ
وَخَلَقْتَهُۥ مِن طِينٍ ٧٦

**77.** (Allah) alobi: Bima awa, ozali ya kolakelama.

قَالَ فَٱخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ٧٧

**78.** Mpe botutu bwa ngai, bokozalaka likolo lia yo kino o mokolo mwa suka.

وَإِنَّ عَلَيْكَ لَعْنَتِىٓ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلدِّينِ ٧٨

**79.** Alobi: Nkolo, tikela ngai tango kino omokolo mwa bosekwisami.

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِىٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ٧٩

**80.** (Allah) alobi: Ya sôló, napesi yo tango.

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ ٨٠

**81.** Kino omokolo ngonga ekokokaka.

إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْوَقْتِ ٱلْمَعْلُومِ ٨١

**82.** Alobi: Na nguya nayo (Allah), nakobungisaka bango banso.

قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ٨٢

**83.** Longola sé bawumbu nayo baye opona.

إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ ٱلْمُخْلَصِينَ ٨٣

**84.** (Allah) alobi: Ya sôló, mpe oyo ezali bosolo nazali koloba.

قَالَ فَٱلْحَقُّ وَٱلْحَقَّ أَقُولُ ٨٤

**85.** Ya sôló, na kotondisa lifelo nayo, mpe baye banso bakolanda yo.

لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكَ وَمِمَّن تَبِعَكَ
مِنْهُمْ أَجْمَعِينَ ٨٥

**86.** Loba: Nazali kosenga bino lifuta te, mpe nazali te oyo azali kokonza na makasi.

قُلْ مَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ وَمَآ
أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُتَكَلِّفِينَ ٨٦

**87.** (Kurani) ezali sé bokundoli mpona molongo mobimba.

إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ٨٧

**88.** Mpe kala te, bokoyebaka basango na yango.

وَلَتَعْلَمُنَّ نَبَأَهُۥ بَعْدَ حِينٍ ٨٨

# SURATU 39 - AZ-ZUMAR
## *(MANGOMBA: BALISANGA)*




75 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Bokiti bwa buku bowutaki epai ya Allah wa bokasi atonda bwanya.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ
ٱلۡحَكِيمِ ١

2. Ya sôló, tokitiselaki yo buku na bosôló mpenza, bondela Allah na bolandi lingomba lia bosôló lia ye.

إِنَّآ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ
فَٱعۡبُدِ ٱللَّهَ مُخۡلِصٗا لَّهُ ٱلدِّينَ ٢

3. Naye moko Allah nde mabondeli esengeli esalama kasi baye bazali kolanda basusu batiki ye, (balobi): Tozali kokumisa bango sé mpo bapusa biso pene na Allah, ya sôló, Allah akokataka kati kati na bango mpona maye bazalaki kokesene na yango, ya sôló Allah akambaka moto oyo ya lokuta te mpe mopengwi te.

أَلَا لِلَّهِ ٱلدِّينُ ٱلۡخَالِصُۚ وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ
مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَ مَا نَعۡبُدُهُمۡ إِلَّا
لِيُقَرِّبُونَآ إِلَى ٱللَّهِ زُلۡفَىٰٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَحۡكُمُ
بَيۡنَهُمۡ فِي مَا هُمۡ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَۗ إِنَّ ٱللَّهَ
لَا يَهۡدِي مَنۡ هُوَ كَٰذِبٞ كَفَّارٞ ٣

4. Soki Allah alingaki kozala na mwana, nde aponaki oyo alingi okati ya maye akela, lokumu naye, azali Allah wa bomoko mpe atonda bokasi.

لَّوۡ أَرَادَ ٱللَّهُ أَن يَتَّخِذَ وَلَدٗا لَّٱصۡطَفَىٰ
مِمَّا يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ سُبۡحَٰنَهُۥۖ هُوَ ٱللَّهُ
ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّارُ ٤

5. Akelaki likolo na mabele na bosôló, azali kobalola butu na mokolo mpe kobalola mokolo na

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۖ يُكَوِّرُ
ٱلَّيۡلَ عَلَى ٱلنَّهَارِ وَيُكَوِّرُ ٱلنَّهَارَ

butu, mpe atiye moyi na sanza, nyoso bizali kotambola na mibeko mia (ye) azali wa bokasi atonda bolimbisi.

عَلَى ٱلَّيۡلِۖ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ
يَجۡرِي لِأَجَلٖ مُّسَمًّىۗ أَلَا هُوَ ٱلۡعَزِيزُ
ٱلۡغَفَّٰرُ ٥

**6.** Akeli bino kowuta na molimo moko, sima abimisi mwasi naye, mpe akitiselaki bino bolongani mwambe ya An'âm[1], azali kokela bino na mabumu ya bamama na bino bokeli sima ya bokeli o kati ya milili misato. Ye wana Allah Nkolo na bino. Bokonzi bonso bozali bwa ye, nzambe mosusu azali te ya kobondela na bosôló bobele sé ye, boye ndenge nini bokopesa mokongo na lingomba naye?

خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ ثُمَّ
جَعَلَ مِنۡهَا زَوۡجَهَا وَأَنزَلَ لَكُم مِّنَ
ٱلۡأَنۡعَٰمِ ثَمَٰنِيَةَ أَزۡوَٰجٖۚ يَخۡلُقُكُمۡ فِي
بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمۡ خَلۡقٗا مِّنۢ بَعۡدِ
خَلۡقٖ فِي ظُلُمَٰتٖ ثَلَٰثٖۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ
رَبُّكُمۡ لَهُ ٱلۡمُلۡكُۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ فَأَنَّىٰ
تُصۡرَفُونَ ٦

**7.** Soki boboyi kondima, kasi boyeba ete ya sôló Allah atonda bomengo koleka bino. Mpe azali koyina bopengwi epai na bawumbu naye, mpe soki botondi ye matondi akosepela na bino, moko te akomema mokumba ya moninga, na sima epai ya Nkolo wa bino nde bokozongisama mpe akoyebisa bino maye bosalaki. Ya sôló azali moyebi ya maye mabombama o mitema.

إِن تَكۡفُرُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ عَنكُمۡۖ
وَلَا يَرۡضَىٰ لِعِبَادِهِ ٱلۡكُفۡرَۖ وَإِن
تَشۡكُرُواْ يَرۡضَهُ لَكُمۡۗ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٞ
وِزۡرَ أُخۡرَىٰۚ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُم مَّرۡجِعُكُمۡ
فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَۚ إِنَّهُۥ
عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٧

**8.** Mpe soki mabe ezui moto, abeleli Nkolo wa ye (na limemiya nyoso), mpe amizongisi epai naye, sima

۞ وَإِذَا مَسَّ ٱلۡإِنسَٰنَ ضُرّٞ دَعَا رَبَّهُۥ
مُنِيبًا إِلَيۡهِ ثُمَّ إِذَا خَوَّلَهُۥ نِعۡمَةٗ مِّنۡهُ نَسِيَ

1 **An'âm:** Botala Âl-Imrân mokapo: 14.

soki asaleli ye bolamu, abosani nyoso oyo azalaki kobelela ye liboso, mpe azueli Allah basangisi mpo abungisa (bato) nzela naye, loba: Sepela na bopengwi nayo moke, ya sôló ozali okati ya bato ya móto.

مَا كَانَ يَدْعُوٓا۟ إِلَيْهِ مِن قَبْلُ وَجَعَلَ لِلَّهِ
أَندَادًا لِّيُضِلَّ عَن سَبِيلِهِۦ ۚ قُلْ تَمَتَّعْ
بِكُفْرِكَ قَلِيلًا ۖ إِنَّكَ مِنْ أَصْحَٰبِ
ٱلنَّارِ ٨

**9.** Boye oyo azali kotosa, kotelema na butu, kogumbama, azali komikebisa mpona mokolo ya suka, mpe azali kolikia na ngolu ya Nkolo wa ye, loba: Boye ba oyo bayebi na ba oyo bayebi te bakokani? Ya sôló, sé bato ya mayele nde bazali kokanisa.

أَمَّنْ هُوَ قَٰنِتٌ ءَانَآءَ ٱلَّيْلِ سَاجِدًا وَقَآئِمًا
يَحْذَرُ ٱلْءَاخِرَةَ وَيَرْجُوا۟ رَحْمَةَ رَبِّهِۦ ۗ قُلْ
هَلْ يَسْتَوِى ٱلَّذِينَ يَعْلَمُونَ وَٱلَّذِينَ لَا
يَعْلَمُونَ ۗ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ٩

**10.** Loba: Oh bawumbu na ngai baye bandimi! Bobanga Nkolo na bino, baye basalaki malamu na nsé, bakozala na lifuta ya malamu, mpe mabele ya Allah ezali monene, ya sôló akofuta bakangi mitema lifuta ya suka te.

قُلْ يَٰعِبَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ رَبَّكُمْ ۚ
لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ فِى هَٰذِهِ ٱلدُّنْيَا
حَسَنَةٌ ۗ وَأَرْضُ ٱللَّهِ وَٰسِعَةٌ ۗ إِنَّمَا يُوَفَّى
ٱلصَّٰبِرُونَ أَجْرَهُم بِغَيْرِ حِسَابٍ ١٠

**11.** Loba: Ya sôló, natindamaki mpona kokumisa Allah wa bomoko mpe bolandi lingomba lia bosôló.

قُلْ إِنِّىٓ أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱللَّهَ مُخْلِصًا لَّهُ
ٱلدِّينَ ١١

**12.** Mpe natindamaki mpo nazala wa yambo o kati ya baye bamisokie. (okati ya bandimi)

وَأُمِرْتُ لِأَنْ أَكُونَ أَوَّلَ
ٱلْمُسْلِمِينَ ١٢

**13.** Loba: Ya sôló, nazali kobanga soki nazangi botosi epai ya Nkolo wa ngai, noki te nakozua etumbu enene o mokolo mwa suka.

قُلْ إِنِّىٓ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّى عَذَابَ
يَوْمٍ عَظِيمٍ ١٣

**14.** Loba: Nazali kobondela Allah mpe mabondeli na ngai nionso ezali kaka mpona ye.

قُلِ ٱللَّهَ أَعۡبُدُ مُخۡلِصٗا لَّهُۥ دِينِي ١٤

**15.** Bobondela basusu baye bolingi na botiki ye (Allah), loba: Ya sôló, baye bamisalaki mabe bango moko o mokolo mwa suka bango nde bazangi, elongo na mabota ma bango, wana ekozala bozangi bonene.

فَٱعۡبُدُواْ مَا شِئۡتُم مِّن دُونِهِۦۗ قُلۡ إِنَّ
ٱلۡخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ
وَأَهۡلِيهِمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ أَلَا ذَٰلِكَ هُوَ
ٱلۡخُسۡرَانُ ٱلۡمُبِينُ ١٥

**16.** Maboke ya móto ekozalaka likolo na bango mpe nanse na bango lokola, lolenge wana nde Allah abangisaka bawumbu naye, eh bawumbu na ngai! Bobanga ngai.

لَهُم مِّن فَوۡقِهِمۡ ظُلَلٞ مِّنَ ٱلنَّارِ وَمِن
تَحۡتِهِمۡ ظُلَلٞۚ ذَٰلِكَ يُخَوِّفُ ٱللَّهُ
بِهِۦ عِبَادَهُۥۚ يَٰعِبَادِ فَٱتَّقُونِ ١٦

**17.** Mpe baye bamitiaki mosika na batomboki baboyi kobondela bango, mpe bazongi epai ya Allah, bazali na sango elamu. Mpe pesa sango elamu epai ya bawumbu na ngai,

وَٱلَّذِينَ ٱجۡتَنَبُواْ ٱلطَّٰغُوتَ أَن يَعۡبُدُوهَا
وَأَنَابُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ لَهُمُ ٱلۡبُشۡرَىٰۚ فَبَشِّرۡ
عِبَادِ ١٧

**18.** Baye bazali koyoka liloba mpe balandi ya malamu na yango, bango nde Allah akamba mpe bango nde baleki kokanisa.

ٱلَّذِينَ يَسۡتَمِعُونَ ٱلۡقَوۡلَ فَيَتَّبِعُونَ
أَحۡسَنَهُۥٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَىٰهُمُ ٱللَّهُۖ
وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٨

**19.** Mpe mpona oyo ayebani ete akozua etumbu, boye yo nde ozali na bokoki ya kobikisa ye na móto?

أَفَمَنۡ حَقَّ عَلَيۡهِ كَلِمَةُ ٱلۡعَذَابِ أَفَأَنتَ
تُنقِذُ مَن فِي ٱلنَّارِ ١٩

**20.** Kasi baye bazali kobanga Nkolo wa bango, bakozalaka na bandako bitongami likolo ya bandako bizali koleka o nsé na yango mingala, wana nde elaka ya Allah. Allah azangisaka elaka naye te.

لَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْاْ رَبَّهُمْ لَهُمْ غُرَفٌ
مِّن فَوْقِهَا غُرَفٌ مَّبْنِيَّةٌ تَجْرِى مِن
تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ وَعْدَ ٱللَّهِ لَا يُخْلِفُ ٱللَّهُ
ٱلْمِيعَادَ ﴿٢٠﴾

**21.** Boye ozali komona te ete Allah akitisaka mayi kowuta o likolo mpe alekiseli yango miluka kati na mabele, sima na yango azali kobimisa kowuta na yango bozui ya lolenge nyoso na balangi na yango? Sima ekomi na langi ya mayi ya mosaka. Mpe sima akutoli yango, wana ezali ya sôló elembo ya bokundoli mpona baye bazali kokanisa.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً
فَسَلَكَهُۥ يَنَٰبِيعَ فِى ٱلْأَرْضِ ثُمَّ يُخْرِجُ
بِهِۦ زَرْعًا مُّخْتَلِفًا أَلْوَٰنُهُۥ ثُمَّ يَهِيجُ
فَتَرَىٰهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَجْعَلُهُۥ حُطَٰمًا إِنَّ
فِى ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِأُوْلِى ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٢١﴾

**22.** Boye, oyo Allah afungoli motema naye mpona isalamu, azali na bongengi kowuta epai ya Nkolo naye. Kasi mabe na baye mitema mia bango mizali makasi mpona maloba ya Allah? Bango wana nde bazali na libunga ya polele.

أَفَمَن شَرَحَ ٱللَّهُ صَدْرَهُۥ لِلْإِسْلَٰمِ
فَهُوَ عَلَىٰ نُورٍ مِّن رَّبِّهِۦ فَوَيْلٌ لِّلْقَٰسِيَةِ
قُلُوبُهُم مِّن ذِكْرِ ٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ فِى
ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Allah asila kokitisa makomi kitoko koleka, mikokana, mpe mizali kozongelama. Bamposo ya baye bazali kobanga Nkolo wa bango elengaka, mpe sima bamposo na bango mpe mitema mia bango ekozala na kimia na bokundoli Allah mpona yango, wana ezali bokambi bwa Allah

ٱللَّهُ نَزَّلَ أَحْسَنَ ٱلْحَدِيثِ كِتَٰبًا
مُّتَشَٰبِهًا مَّثَانِىَ تَقْشَعِرُّ مِنْهُ جُلُودُ
ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمْ
وَقُلُوبُهُمْ إِلَىٰ ذِكْرِ ٱللَّهِ ذَٰلِكَ هُدَى
ٱللَّهِ يَهْدِى بِهِۦ مَن يَشَآءُ وَمَن يُضْلِلِ
ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٢٣﴾

boye akambaka yango na oyo alingi, mpe oyo Allah abungisi ye akozuaka mokambi te.

**24.** Mpe boye mpona oyo bakobatela elongi naye na etumbu ya makasi ya mokolo mwa suka, mpe bakolobaka na babubi bomeka maye bozalaki kosala.

أَفَمَن يَتَّقِي بِوَجۡهِهِۦ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ
يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ وَقِيلَ لِلظَّٰلِمِينَ ذُوقُواْ مَا
كُنتُمۡ تَكۡسِبُونَ ٢٤

**25.** Baye baleka liboso lia bango bandimelaka bantoma te, mpe apesaki bango etumbu eye bayebaki esika ewutaki te.

كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَأَتَىٰهُمُ
ٱلۡعَذَابُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَشۡعُرُونَ ٢٥

**26.** Mpe Allah amekisaki bango etumbu ya mokili, kasi etumbu ya mokolo ya suka ezali monene soki bazalaki koyeba.

فَأَذَاقَهُمُ ٱللَّهُ ٱلۡخِزۡيَ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ
وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ
يَعۡلَمُونَ ٢٦

**27.** Mpe tosilaki kobetela bato kati na kurani eye bandakisa inso, mpo bakoka kokanisa.

وَلَقَدۡ ضَرَبۡنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ
مِن كُلِّ مَثَلٖ لَّعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٢٧

**28.** (Tokitisaki) kurani na lokota ya arabo, mpe ezali na nkokoso te, mpo bakoka kobanga.

قُرۡءَانًا عَرَبِيًّا غَيۡرَ ذِي عِوَجٖ لَّعَلَّهُمۡ
يَتَّقُونَ ٢٨

**29.** Allah apesi lisese sôló mpona mobali moko azali na basangani ebele, bazali kowelana mpona ye, mpe mobali mosusu azali sé na moto moko, boye bakokani na lisese? Matondo na Allah, nzoka nde ebele na bango bazali koyeba te.

ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا رَّجُلٗا فِيهِ شُرَكَآءُ
مُتَشَٰكِسُونَ وَرَجُلٗا سَلَمٗا لِّرَجُلٍ
هَلۡ يَسۡتَوِيَانِ مَثَلًاۚ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِۚ بَلۡ
أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٢٩

**30.** Ya sôló, yo okokufaka, mpe ya sôló bango bakokufaka lokola.

إِنَّكَ مَيِّتٞ وَإِنَّهُم مَّيِّتُونَ ٣٠

**31.** Sima ya sôló bokosamba o mokolo ya suka liboso ya Nkolo na bino.

ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ عِندَ رَبِّكُمْ
تَخْتَصِمُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Mpe nani azali mabe koleka moto oyo abukeli Allah lokuta mpe aboyi bosembo tango eyeli ye. Na yango; lifelo te nde esika ya bapengwi?

۞ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَذَبَ عَلَى ٱللَّهِ
وَكَذَّبَ بِٱلصِّدْقِ إِذْ جَآءَهُۥٓ ۚ أَلَيْسَ فِى
جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْكَـٰفِرِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Kasi oyo akoya na bosôló, mpe oyo akondimela yango, bango nde babangi.

وَٱلَّذِى جَآءَ بِٱلصِّدْقِ وَصَدَّقَ بِهِۦٓ
أُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُتَّقُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Bakozuaka maye bakolingaka epai ya Nkolo wa bango. Wana nde ekozalaka lifuta lia babongisi.

لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ جَزَآءُ
ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** Mpe mpo Allah alongolela bango mbeba iye basalaki, mpe mpo afuta bango lifuta lilamu koleka maye basalaki.

لِيُكَفِّرَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ أَسْوَأَ ٱلَّذِى عَمِلُوا۟
وَيَجْزِيَهُمْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ ٱلَّذِى كَانُوا۟
يَعْمَلُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Allah akoki te mpona kobatela mowumbu naye (mpona kobatela ye mpe kopesa ye lisalisi)? Mpe bazali kobangisa yo na baye bazali ye te (Allah), mpe oyo Allah abungisi, akozua bokambi te.

أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِكَافٍ عَبْدَهُۥ ۖ
وَيُخَوِّفُونَكَ بِٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦ ۚ وَمَن
يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٣٦﴾

**37.** Mpe oyo Allah akambi ye, akozua mobungisi te. Boye ezali Allah te nde atonda bokasi mpe Nkolo bokonzi ya kopesa etumbu?

وَمَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن مُّضِلٍّ ۗ
أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِعَزِيزٍ ذِى ٱنتِقَامٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Mpe soki otuni bango; nani akela likolo na mabele? Bakolobaka: Ya sôló, ezali Allah. Loba: Bomoni ndenge nini mpona oyo bozali kokumisa botiki Allah? Soki Allah alingeli ngai mabe, boye bakolongolela ngai yango? To soki alingeli ngai bolamu, bango nde bakopekisa bolamu bona? Loba: Allah akoki ngai. Epai naye nde bamipesa baye balingi lisungi.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۚ قُلْ أَفَرَءَيْتُم
مَّا تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ إِنْ أَرَادَنِىَ
ٱللَّهُ بِضُرٍّ هَلْ هُنَّ كَٰشِفَٰتُ ضُرِّهِۦٓ
أَوْ أَرَادَنِى بِرَحْمَةٍ هَلْ هُنَّ مُمْسِكَٰتُ
رَحْمَتِهِۦ ۚ قُلْ حَسْبِىَ ٱللَّهُ ۖ عَلَيْهِ يَتَوَكَّلُ
ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ٣٨

**39.** Loba: Eh bato ba ngai! Bosala oyo bokolinga kosala, ya sôló ngai nazali kosala na lolenge na ngai, kasi bokoyebaka kala te,

قُلْ يَٰقَوْمِ ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّى
عَٰمِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ٣٩

**40.** Oyo etumbu ekoyelaka ye, (na mokili) akomona yango, mpe akozua yango o mokolo mwa suka na bowumeli.

مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ
عَذَابٌ مُّقِيمٌ ٤٠

**41.** Ya sôló, tokitiselaki yo (Muhammad) buku mpona bato na bosembo, oyo akomikamba ezali mpona ye moko, mpe oyo akobunga na yango, amibungisi sé ye moko, mpe ozali mokonzi na bango te.

إِنَّآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ لِلنَّاسِ
بِٱلْحَقِّ ۖ فَمَنِ ٱهْتَدَىٰ فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن
ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَآ أَنتَ
عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ٤١

**42.** Allah ayambaka milimo tango ya liwa na bango, mpe na ba oyo bakufi te okati na bampongi, asimbaka baye asila kokatela liwa mpe azongisaka basusu kino mikolo na bango ekoka. Ya sôló, wana ezali bilembo mpo bato bakanisa.

ٱللَّهُ يَتَوَفَّى ٱلْأَنفُسَ حِينَ مَوْتِهَا وَٱلَّتِى
لَمْ تَمُتْ فِى مَنَامِهَا ۖ فَيُمْسِكُ ٱلَّتِى
قَضَىٰ عَلَيْهَا ٱلْمَوْتَ وَيُرْسِلُ ٱلْأُخْرَىٰٓ
إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ
لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ٤٢

**43.** Bazui balobeli liboso ya Allah? Loba: Ata soki balobeli wana bazali na eloko te, to mpe bazali na mayele te?

أَمِ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُفَعَآءَۚ قُلۡ
أَوَلَوۡ كَانُواْ لَا يَمۡلِكُونَ شَيۡـٔٗا وَلَا
يَعۡقِلُونَ ٤٣

**44.** Loba: Bolobeli nyoso ezali ya Allah, bokonzi ya likolo na ya nsé ezali yaye, sima epai naye nde bokozongisama.

قُل لِّلَّهِ ٱلشَّفَٰعَةُ جَمِيعٗاۖ لَّهُۥ مُلۡكُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ ثُمَّ إِلَيۡهِ
تُرۡجَعُونَ ٤٤

**45.** Mpe soki (nkombo) ya Allah etangemi na bomoko bwa ye, mitema ya baye bazali kondima na mokolo mwa suka te mibebi mpe soki batangi bankombo ya binzambe nzambe okomona bango batondi na esengo.

وَإِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَحۡدَهُ ٱشۡمَأَزَّتۡ
قُلُوبُ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِۖ
وَإِذَا ذُكِرَ ٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦٓ إِذَا هُمۡ
يَسۡتَبۡشِرُونَ ٤٥

**46.** Loba: Oh Allah! mokeli wa likolo na mabele, moyebi wa maye mabombami na maye mazali polele, yo nde okokataka kati kati ya bawumbu bayo mpona maye bakeseneki na yango.

قُلِ ٱللَّهُمَّ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ
عَٰلِمَ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ أَنتَ تَحۡكُمُ
بَيۡنَ عِبَادِكَ فِي مَا كَانُواْ فِيهِ
يَخۡتَلِفُونَ ٤٦

**47.** Soki ezalaki ete maye manso mazali na mabele mapesama epai ya basangisi ete basomba na yango etumbu o mokolo ya suka, mbele esalisi bango na eloko te. Ata soki bapesi yango mbala mibale, mpe maye bazalaki kokanisa yango te ebimi polele liboso ya Allah.

وَلَوۡ أَنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ مَا فِي ٱلۡأَرۡضِ
جَمِيعٗا وَمِثۡلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفۡتَدَوۡاْ بِهِۦ مِن
سُوٓءِ ٱلۡعَذَابِ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ وَبَدَا لَهُم
مِّنَ ٱللَّهِ مَا لَمۡ يَكُونُواْ يَحۡتَسِبُونَ ٤٧

**48.** Mpe mabe na bango ebimi polele, mpe bazingami na ntina ya maye bazalaki kotiola.

وَبَدَا لَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُواْ وَحَاقَ
بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٤٨

**49.** Mpe soki mpasi ezui moto, abeleli biso, mpe soki topesi ye bolamu, alobi ete: Nazui yango na mayele na ngai. Nzoka nde yango ezali komekama. Kasi ebele na bango bazali koyeba te.

فَإِذَا مَسَّ ٱلۡإِنسَٰنَ ضُرّٞ دَعَانَا ثُمَّ إِذَا
خَوَّلۡنَٰهُ نِعۡمَةٗ مِّنَّا قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ
عَلَىٰ عِلۡمِۭۚ بَلۡ هِيَ فِتۡنَةٞ وَلَٰكِنَّ
أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٩

**50.** Baye baleka liboso na bango basilaki koloba yango, mpe maye bazuaki esalisaki bango te.

قَدۡ قَالَهَا ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَمَآ أَغۡنَىٰ
عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٥٠

**51.** Mpe mpasi ezuaki bango mpona mabe basalaki. Kasi babubi o kati na ba oyo bakozua mabe na ntina ya maye basalaki mpe bakokoka kolongola yango te.

فَأَصَابَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُواْۚ وَٱلَّذِينَ
ظَلَمُواْ مِنۡ هَٰٓؤُلَآءِ سَيُصِيبُهُمۡ سَيِّـَٔاتُ
مَا كَسَبُواْ وَمَا هُم بِمُعۡجِزِينَ ٥١

**52.** Boye bazali koyeba te ete ya sôló, Allah apesaka bozui na oyo alingi mpe akutolaka? Wana ezali bilembo mpo bato bakoka kondima.

أَوَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ
لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ
لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٥٢

**53.** Loba: Eh bawumbu na nga! Baye basala mabe koleka ndelo, bozanga elikia te mpona ngolu ya Allah, ya sôló Allah alimbisaka masumu manso. Mpo ete ya sôló, ye azali molimbisi atonda mawa.

۞ قُلۡ يَٰعِبَادِيَ ٱلَّذِينَ أَسۡرَفُواْ عَلَىٰٓ
أَنفُسِهِمۡ لَا تَقۡنَطُواْ مِن رَّحۡمَةِ ٱللَّهِۚ
إِنَّ ٱللَّهَ يَغۡفِرُ ٱلذُّنُوبَ جَمِيعًاۚ إِنَّهُۥ هُوَ
ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ٥٣

**54.** Mpe bozonga epai ya Nkolo wa bino na tubela, mpe bomisokia epai naye yambo ete etumbu eyela bino, noki bokozua lisalisi te.

وَأَنِيبُوٓاْ إِلَىٰ رَبِّكُمۡ وَأَسۡلِمُواْ لَهُۥ مِن
قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَكُمُ ٱلۡعَذَابُ ثُمَّ لَا
تُنصَرُونَ ٥٤

**55.** Mpe bolanda ya malamu kati na maye makitelaki bino kowuta epai ya Nkolo wa bino, yambo ete etumbu eyela bino mbalakaka mpe bozali koyeba te.

وَٱتَّبِعُوٓاْ أَحۡسَنَ مَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُم مِّن
رَّبِّكُم مِّن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَكُمُ ٱلۡعَذَابُ
بَغۡتَةٗ وَأَنتُمۡ لَا تَشۡعُرُونَ ٥٥

**56.** Yambo molimo eloba ete, mabe na ngai, mpona kozanga botosi epai na Allah, kasi nazalaki ya sôló okati ya basakani,

أَن تَقُولَ نَفۡسٞ يَٰحَسۡرَتَىٰ عَلَىٰ مَا
فَرَّطتُ فِي جَنۢبِ ٱللَّهِ وَإِن كُنتُ لَمِنَ
ٱلسَّٰخِرِينَ ٥٦

**57.** To, aloba ete soki Allah akambaka ngai kasi nalingaki nazala o kati ya babangi,

أَوۡ تَقُولَ لَوۡ أَنَّ ٱللَّهَ هَدَىٰنِي لَكُنتُ مِنَ
ٱلۡمُتَّقِينَ ٥٧

**58.** To, aloba te ete tango akomona etumbu: Oh!, soki nazongi ata na (mokili), mbele nalingaki kozala okati ya babongisi.

أَوۡ تَقُولَ حِينَ تَرَى ٱلۡعَذَابَ لَوۡ أَنَّ لِي
كَرَّةٗ فَأَكُونَ مِنَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٥٨

**59.** Iyo, ya sôló mikapo mia ngai mikomelaki yo mpe oboyaki kondima na yango, osalaki lolendo mpe ozalaki okati ya bapengwi.

بَلَىٰ قَدۡ جَآءَتۡكَ ءَايَٰتِي فَكَذَّبۡتَ بِهَا
وَٱسۡتَكۡبَرۡتَ وَكُنتَ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٥٩

**60.** Mpe o mokolo mwa suka okomona bilongi ya baye baboyaki kondimela Allah bikoyindaka, boye lifelo ekozalaka nde esika ya bato ya lolendo te?

وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ تَرَى ٱلَّذِينَ كَذَبُواْ عَلَى
ٱللَّهِ وُجُوهُهُم مُّسۡوَدَّةٌۚ أَلَيۡسَ فِي جَهَنَّمَ
مَثۡوٗى لِّلۡمُتَكَبِّرِينَ ٦٠

**61.** Mpe Allah akobikisaka babangi baye basalaki bolamu, mabe ekozuaka bango te, mpe bakozalaka na mawa te. (kati na lola)

وَيُنَجِّي ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ بِمَفَازَتِهِمۡ لَا
يَمَسُّهُمُ ٱلسُّوٓءُ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٦١

**62.** Allah nde mokeli wa biloko binso, mpe azali Nkolo ya nionso.

ٱللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ شَيۡءٖۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ
شَيۡءٖ وَكِيلٞ ٦٢

**63.** Azali na bafungola ya likolo na mabele, mpe baye bazali kopengwa na mikapo mia Allah, bango nde bazangi.

لَّهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡخَٰسِرُونَ ٦٣

**64.** Loba: Boye bozali kotinda ngai nabondela nzambe mosusu elongo na Allah? Oh! Bino baye bozanga koyeba.

قُلۡ أَفَغَيۡرَ ٱللَّهِ تَأۡمُرُوٓنِّيٓ أَعۡبُدُ أَيُّهَا ٱلۡجَٰهِلُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** Ya sôló, emoniseli esilaki kokita epai nayo mpe epai na baye baleka liboso nayo ete soki omeki kosangisa Allah, mosala nayo nyoso ekobeba, mpe okozala elongo na bazangi.

وَلَقَدۡ أُوحِيَ إِلَيۡكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكَ لَئِنۡ أَشۡرَكۡتَ لَيَحۡبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ﴿٦٥﴾

**66.** Kasi bondela Allah, mpe zala okati ya baye bazali kotondo ye.

بَلِ ٱللَّهَ فَٱعۡبُدۡ وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٦٦﴾

**67.** Mpe bapesi Allah esika naye te ndenge esengeli, mpe mabele nyoso akokanga yango na loboko, mpe likolo akongumba yango na loboko naye ya mobali na mokolo ya suka. Nkembo naye aleki likolo na maye bazali kosangisa ye na yango.

وَمَا قَدَرُواْ ٱللَّهَ حَقَّ قَدۡرِهِۦ وَٱلۡأَرۡضُ جَمِيعٗا قَبۡضَتُهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَٱلسَّمَٰوَٰتُ مَطۡوِيَّٰتُۢ بِيَمِينِهِۦۚ سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Mpe bakobeta kelelo, mpe baye banso bazali na likolo mpe na nsé bakokufa, longola sé oyo Allah akolinga, sima babeti lisusu kelelo, nde bato banso basekwi bazali kotala.

وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَصَعِقَ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا مَن شَآءَ ٱللَّهُۖ ثُمَّ نُفِخَ فِيهِ أُخۡرَىٰ فَإِذَا هُمۡ قِيَامٞ يَنظُرُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Mpe mabele makotondaka na bongengi bwa Nkolo na yango, mpe bakotiyaka buku (ya misala nyoso oyo moto asalaki), mpe bakoyaka na bantoma na

وَأَشۡرَقَتِ ٱلۡأَرۡضُ بِنُورِ رَبِّهَا وَوُضِعَ ٱلۡكِتَٰبُ وَجِاْيٓءَ بِٱلنَّبِيِّـۧنَ وَٱلشُّهَدَآءِ وَقُضِيَ بَيۡنَهُم بِٱلۡحَقِّ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ﴿٦٩﴾

banzeneneke, mpe bakokataka kati kati na bango na bosôló, mpe bango bakobubamaka te.

**70.** Mpe molimo (moto) nyoso akozuaka sé mbano ya maye asalaki, mpe (Allah) ayebi malamu koleka maye bazalaki kosala.

وَوُفِّيَتۡ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا عَمِلَتۡ وَهُوَ
أَعۡلَمُ بِمَا يَفۡعَلُونَ ٧٠

**71.** Mpe mpona baye bapengwaki, bakomema bango lisanga okati na lifelo, soki bakomi, bizipeli na yango bikofungwama, mpe bakengeli na yango bakoloba na bango: Boye bayelaki bino batindami (na bakebisi) kowuta na bino moko te mpo batangela bino mikapo mia Nkolo wa bino mpe bakebisa bino mpona elaka ya mokolo mwa bino ya lelo? Bakoyanolaka: Iyo; kasi ya sôló elaka ya etumbu ekokisami likolo ya bapengwi.

وَسِيقَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ زُمَرًاۖ
حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا فُتِحَتۡ أَبۡوَٰبُهَا وَقَالَ
لَهُمۡ خَزَنَتُهَآ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ رُسُلٞ مِّنكُمۡ
يَتۡلُونَ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِ رَبِّكُمۡ
وَيُنذِرُونَكُمۡ لِقَآءَ يَوۡمِكُمۡ هَٰذَاۚ قَالُواْ
بَلَىٰ وَلَٰكِنۡ حَقَّتۡ كَلِمَةُ ٱلۡعَذَابِ عَلَى
ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧١

**72.** Bakoyebisaka bango: Bokota na minoko ya móto, bokozala libela okati na yango, esika kani ya mabe wana mpona bato ya lolendo!

قِيلَ ٱدۡخُلُوٓاْ أَبۡوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ
فِيهَاۖ فَبِئۡسَ مَثۡوَى ٱلۡمُتَكَبِّرِينَ ٧٢

**73.** Mpe bakomema baye babangaki Nkolo wa bango lisanga okati ya lola, soki bakomi, bakofungolelaka bango bizipeli bia yango, mpe bakengeli na yango bakolobaka na bango:

وَسِيقَ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ رَبَّهُمۡ إِلَى ٱلۡجَنَّةِ
زُمَرًاۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا وَفُتِحَتۡ أَبۡوَٰبُهَا
وَقَالَ لَهُمۡ خَزَنَتُهَا سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡ
طِبۡتُمۡ فَٱدۡخُلُوهَا خَٰلِدِينَ ٧٣

Kimia ezala likolo na bino, bozalaki malamu, bokota mpe bovanda libela kati na yango.

وَقَالُواْ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى صَدَقَنَا وَعْدَهُۥ وَأَوْرَثَنَا ٱلْأَرْضَ نَتَبَوَّأُ مِنَ ٱلْجَنَّةِ حَيْثُ نَشَآءُ ۖ فَنِعْمَ أَجْرُ ٱلْعَٰمِلِينَ ﴿٧٤﴾

**74.** Mpe bakolobaka: Matondo na Allah oyo akokiseli biso elaka, mpe akitanisi biso mabele (ya lola), ya sôló tokovandaka na lola esika nyoso tokolinga. Ya sôló lifuta lia babongisi lileki kitoko.

وَتَرَى ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ حَآفِّينَ مِنْ حَوْلِ ٱلْعَرْشِ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ ۖ وَقُضِىَ بَيْنَهُم بِٱلْحَقِّ ۚ وَقِيلَ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧٥﴾

**75.** Mpe okomona ba anzelu zinga zinga ya ngwende, bazali kokumisa Nkolo wa bango, mpe bakokataka kati kati na bango na bosôló. Mpe bakolobaka na bango: Lokumu na Allah Nkolo wa molongo.

## SURATU 40 - GHÂFIR
*(MOLIMBISI)*




85 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Hâ, mîm.[1]

2. Kokita ya buku oyo ewuti epai na Allah wa nguya atonda boyebi.

3. Molimbisi masumu mpe moyambi tubela, mopesi etumbu ya makasi, Nkolo ya bomengo, nzambe mosusu azali te ya kobondela na bosôló sé ye. Mpe epai naye nde bozongi bokozalaka.

4. Ezali sé bobele bapengwi nde bazali kosuanisa mikapo mia Allah, kasi misala mia bango ya mokili mikosa yo te.

5. Liboso na bango, bato ya Nûh basilaki koboya (ntoma) sima na bango, bato ya makita mpe baboyaki lokola, mpe bato na bato bamipesaki mpona kobundisa motindami na bango, mpe baye ya lokuta mpona kobundisa bosembo, mpe nazuaki bango, mpe ndenge nini etumbu na ngai ezalaki?

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

حمٓ ١

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ٢

غَافِرِ ٱلذَّنۢبِ وَقَابِلِ ٱلتَّوۡبِ شَدِيدِ ٱلۡعِقَابِ ذِي ٱلطَّوۡلِۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ إِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ٣

مَا يُجَٰدِلُ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَلَا يَغۡرُرۡكَ تَقَلُّبُهُمۡ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ٤

كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ وَٱلۡأَحۡزَابُ مِنۢ بَعۡدِهِمۡۖ وَهَمَّتۡ كُلُّ أُمَّةِۭ بِرَسُولِهِمۡ لِيَأۡخُذُوهُۖ وَجَٰدَلُواْ بِٱلۡبَٰطِلِ لِيُدۡحِضُواْ بِهِ ٱلۡحَقَّ فَأَخَذۡتُهُمۡۖ فَكَيۡفَ كَانَ عِقَابِ ٥

---

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

6. Mpe lolenge moko na liloba lia Nkolo wa yo lizali na bosôló mpona bapengwi ete: Bazali bato ya móto.

وَكَذَٰلِكَ حَقَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى ٱلَّذِينَ
كَفَرُوٓاْ أَنَّهُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ ٦

7. Baye bazali komema ngwende naye, (ba anzelu) mpe na baye bazingami pembeni na yango bazali kokumisa Nkolo wa bango, mpe bazali kondima naye, mpe bazali kosengela bandimi bolimbisi, (bazali koloba): Nkolo, eloko nyoso etondisami na ngolu nayo na boyebi, limbisa baye bazali kotubela mpe baye bazali kolanda nzela nayo, mpe batela bango na etumbu ya móto.

ٱلَّذِينَ يَحۡمِلُونَ ٱلۡعَرۡشَ وَمَنۡ حَوۡلَهُۥ
يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡ وَيُؤۡمِنُونَ
بِهِۦ وَيَسۡتَغۡفِرُونَ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْۖ رَبَّنَا
وَسِعۡتَ كُلَّ شَيۡءٖ رَّحۡمَةٗ وَعِلۡمٗا فَٱغۡفِرۡ
لِلَّذِينَ تَابُواْ وَٱتَّبَعُواْ سَبِيلَكَ وَقِهِمۡ
عَذَابَ ٱلۡجَحِيمِ ٧

8. Nkolo, kotisa bango na lola ya edeni oyo olakaki bango, mpe baye ya malamu kati na batata na bango mpe basi na bango mpe bana na bango, ya sôló ozali wa bokasi otonda bwanya.

رَبَّنَا وَأَدۡخِلۡهُمۡ جَنَّٰتِ عَدۡنٍ ٱلَّتِي
وَعَدتَّهُمۡ وَمَن صَلَحَ مِنۡ ءَابَآئِهِمۡ
وَأَزۡوَٰجِهِمۡ وَذُرِّيَّٰتِهِمۡۚ إِنَّكَ أَنتَ
ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٨

9. Mpe tia bango mosika na etumbu ya misala ya mabe, mpo moto oyo okotia ye mosika na (etumbu) o mokolo wana, asili kozua ngolu nayo. Mpe wana nde ekozala elonga monene.

وَقِهِمُ ٱلسَّيِّـَٔاتِۚ وَمَن تَقِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ
يَوۡمَئِذٖ فَقَدۡ رَحِمۡتَهُۥۚ وَذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ
ٱلۡعَظِيمُ ٩

10. Mpe mpona baye bapengwaki bakobengaka bango mpe kanda ya Allah likolo na bino eleki makasi mingi likolo ya kanda na bino moko tango bobengamaki na

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُنَادَوۡنَ لَمَقۡتُ ٱللَّهِ
أَكۡبَرُ مِن مَّقۡتِكُمۡ أَنفُسَكُمۡ إِذۡ
تُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلۡإِيمَٰنِ فَتَكۡفُرُونَ ١٠

bondimi, boponaki sé kotikala na bopengwi.

**11.** Bakolobaka: Nkolo wa biso, obomaki biso mbala mibale mpe opesaki biso bomoyi mbala mibale, mpe toyebi mabe na biso, boye nzela ya kobimela ezali?

قَالُوا۟ رَبَّنَآ أَمَتَّنَا ٱثْنَتَيْنِ وَأَحْيَيْتَنَا
ٱثْنَتَيْنِ فَٱعْتَرَفْنَا بِذُنُوبِنَا فَهَلْ إِلَىٰ
خُرُوجٍ مِّن سَبِيلٍ ١١

**12.** Bozalaki soki (nkombo) ya Allah ebengami na bomoko bwa ye, bozali koboya kondima, mpe soki basangisi ye (Allah) bondimi, mobeko ya kokata likambo ezali ya Allah, wa likolo azali monene.

ذَٰلِكُم بِأَنَّهُۥٓ إِذَا دُعِىَ ٱللَّهُ وَحْدَهُۥ
كَفَرْتُمْ وَإِن يُشْرَكْ بِهِۦ تُؤْمِنُوا۟ ۚ
فَٱلْحُكْمُ لِلَّهِ ٱلْعَلِىِّ ٱلْكَبِيرِ ١٢

**13.** Ye nde alakisaki bino bilembo bia ye, mpe azali kokitisela bino bozui kowuta na likolo. Azali kokanisa sé oyo amizongisi epai naye (ya Allah)

هُوَ ٱلَّذِى يُرِيكُمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُنَزِّلُ
لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ رِزْقًا ۚ وَمَا يَتَذَكَّرُ
إِلَّا مَن يُنِيبُ ١٣

**14.** Bokumisa Allah na bomoko mpe kolanda lingomba lia bosôló, ata soki bapengwi bazali koboya.

فَٱدْعُوا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ وَلَوْ
كَرِهَ ٱلْكَٰفِرُونَ ١٤

**15.** Amitombuami likolo koleka, Nkolo ngwende, atindaka molimo mosantu epai ya moto oyo alingi kati ya bawumbu naye, mpo ete akebisa mpona mokolo ya bokutani.

رَفِيعُ ٱلدَّرَجَٰتِ ذُو ٱلْعَرْشِ يُلْقِى
ٱلرُّوحَ مِنْ أَمْرِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنْ
عِبَادِهِۦ لِيُنذِرَ يَوْمَ ٱلتَّلَاقِ ١٥

**16.** Mokolo moye bakobimaka polele, eloko moko te ekobombamaka Allah, lelo; kibokonzi bozali ya nani? (eyano ekozalaka): Ya Allah wa bomoko atonda bokasi.

يَوْمَ هُم بَٰرِزُونَ ۖ لَا يَخْفَىٰ عَلَى ٱللَّهِ
مِنْهُمْ شَىْءٌ ۚ لِّمَنِ ٱلْمُلْكُ ٱلْيَوْمَ ۖ لِلَّهِ
ٱلْوَٰحِدِ ٱلْقَهَّارِ ١٦

**17.** Lelo molimo (moto) nyoso mokozua lifuta kolanda na maye asalaki, lelo kobuba bozali te, ya sôló, Allah azali noki mpona kofuta.

ٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَىٰ كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا كَسَبَتۡۚ
لَا ظُلۡمَ ٱلۡيَوۡمَۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ
ٱلۡحِسَابِ ١٧

**18.** Mpe kebisa bango mpona mokolo moye mozali pene (mokolo ya suka), tango mitema na mingongo mikomataka mpe mikokangama. Babubi bakozuaka moninga ya kosalisa bango te mpe kosunga bango te.

وَأَنذِرۡهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡأٓزِفَةِ إِذِ ٱلۡقُلُوبُ لَدَى
ٱلۡحَنَاجِرِ كَٰظِمِينَۚ مَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ
حَمِيمٖ وَلَا شَفِيعٖ يُطَاعُ ١٨

**19.** (Allah) ayebaka mabe oyo miso esalaka, mpe manso maye mabombami o mitema. (mia bato)

يَعۡلَمُ خَآئِنَةَ ٱلۡأَعۡيُنِ وَمَا تُخۡفِي
ٱلصُّدُورُ ١٩

**20.** Mpe Allah akataka makambo na bosembo, mpe baye bazali kobondela na botiki ye bakokata likambo moko te, ya sôló, Allah azali moyoki mpe azali momoni.

وَٱللَّهُ يَقۡضِي بِٱلۡحَقِّۖ وَٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ
مِن دُونِهِۦ لَا يَقۡضُونَ بِشَيۡءٍۗ إِنَّ ٱللَّهَ
هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ٢٠

**21.** Boye bazali kotambola na mokili te mpo batala lolenge esukela baye baleka liboso na bango, balekaki bango na bokasi mpe na bilembo okati ya mabele, mpe Allah azuaki bango mpona masumu ma bango. Mpe bakokaki kobatelama te na maye Allah asalaki.

۞ أَوَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ
كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ كَانُواْ مِن
قَبۡلِهِمۡۚ كَانُواْ هُمۡ أَشَدَّ مِنۡهُمۡ قُوَّةٗ وَءَاثَارٗا
فِي ٱلۡأَرۡضِ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمۡ وَمَا
كَانَ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن وَاقٖ ٢١

**22.** Boye ya sôló, batindami bazalaki koyela bango bilembo, mpe baboyaki kondima, mpe Allah azuaki bango. Ya sôló, ye azali makasi mpona etumbu.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَانَت تَّأۡتِيهِمۡ رُسُلُهُم
بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَكَفَرُواْ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُۚ إِنَّهُۥ
قَوِيّٞ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٢٢

**23.** Mpe tosilaki kotinda Mûssa na bilembo bia biso mpe bilembetele ya polele.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ٢٣

**24.** Epai ya falo na Hâmân na Qârûn, kasi balobaki ete: Oyo nganga moto ya lokuta monene.

إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ وَقَٰرُونَ فَقَالُواْ سَٰحِرٞ كَذَّابٞ ٢٤

**25.** Mpe tango ayelaki bango bosôló kowuta epai na biso, balobaki: Boboma bana ya mibali baye bazali na bondimi elongo naye mpe botika basi na bango na bomoyi, kasi likita ya bapagano ezalaka sé na libunga.

فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلۡحَقِّ مِنۡ عِندِنَا قَالُواْ ٱقۡتُلُوٓاْ أَبۡنَآءَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ وَٱسۡتَحۡيُواْ نِسَآءَهُمۡۚ وَمَا كَيۡدُ ٱلۡكَٰفِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ ٢٥

**26.** Mpe falo alobaki: Botika ngai na boma Mûssa, mpe abenga Nkolo waye. Ya sôló, nazali kobanga noki akobongola lingomba lia bino to noki akosala mbeba kati na mokili.

وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ ذَرُونِيٓ أَقۡتُلۡ مُوسَىٰ وَلۡيَدۡعُ رَبَّهُۥٓۖ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يُبَدِّلَ دِينَكُمۡ أَوۡ أَن يُظۡهِرَ فِي ٱلۡأَرۡضِ ٱلۡفَسَادَ ٢٦

**27.** Mpe Mûssa alobi: Nazali koluka libateli epai ya Nkolo wa ngai na ya bino mpona baye bazali kosala lolendo baye balingi kondima na mokolo mwa suka te.

وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِنِّي عُذۡتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُم مِّن كُلِّ مُتَكَبِّرٖ لَّا يُؤۡمِنُ بِيَوۡمِ ٱلۡحِسَابِ ٢٧

**28.** Mpe mobali moko ya mondimi kati ya bato ya falo abombaka bondimi bwa ye alobi: Boye bozali koboma moto mpo alobi: Nkolo na ngai Allah? Mpe asili koyela bino bilembo binene kowuta epai ya Nkolo wa bino? Soki solo azali na lokuta, lokuta

وَقَالَ رَجُلٞ مُّؤۡمِنٞ مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ يَكۡتُمُ إِيمَٰنَهُۥٓ أَتَقۡتُلُونَ رَجُلًا أَن يَقُولَ رَبِّيَ ٱللَّهُ وَقَدۡ جَآءَكُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ مِن رَّبِّكُمۡۖ وَإِن يَكُ كَٰذِبٗا فَعَلَيۡهِ كَذِبُهُۥۖ وَإِن يَكُ صَادِقٗا يُصِبۡكُم بَعۡضُ ٱلَّذِي يَعِدُكُمۡۖ

wana ekozongela sé ye moko, mpe soki azali koloba bosembo, ndambu ya masumu ya maye azali kokebisa bino ekozua bino. Ya sôló, Allah akambaka moto ya mabe mpe ya lokuta te.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي مَنۡ هُوَ مُسۡرِفٞ كَذَّابٞ ٢٨

**29.** Eh bato ba ngai! Bozali na bokonzi lelo kati na mabele, nani akosungaka biso na etumbu ya Allah tango ekoyelaka biso? Falo alobi: Nakolakisa bino sé oyo nazali komona, mpe nakokamba bino te sé na nzela ya semba.

يَٰقَوۡمِ لَكُمُ ٱلۡمُلۡكُ ٱلۡيَوۡمَ ظَٰهِرِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَمَن يَنصُرُنَا مِنۢ بَأۡسِ ٱللَّهِ إِن جَآءَنَاۚ قَالَ فِرۡعَوۡنُ مَآ أُرِيكُمۡ إِلَّا مَآ أَرَىٰ وَمَآ أَهۡدِيكُمۡ إِلَّا سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ٢٩

**30.** Mpe oyo azalaki na bondimi alobi: Eh bato na ngai! Nazali kobangela bino noki ekozalela bino lokola o mokolo ya lisanga ya mapinga.

وَقَالَ ٱلَّذِيٓ ءَامَنَ يَٰقَوۡمِ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُم مِّثۡلَ يَوۡمِ ٱلۡأَحۡزَابِ ٣٠

**31.** Ndenge moko lokola bato ya Nûh mpe bato ya Aad na Thamûd, mpe bato basusu bayaki sima na bango. Kasi Allah alingeli bawumbu naye libubi te.

مِثۡلَ دَأۡبِ قَوۡمِ نُوحٖ وَعَادٖ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡۚ وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلۡمٗا لِّلۡعِبَادِ ٣١

**32.** Eh bato na ngai! Nazali kobangela bino mpona mokolo ya bobengami.

وَيَٰقَوۡمِ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ يَوۡمَ ٱلتَّنَادِ ٣٢

**33.** Mokolo moye bokopesaka mikongo na bokimi, moko te akobatela bino liboso ya Allah mpe oyo Allah akobungisa, akozuaka mokambi te.

يَوۡمَ تُوَلُّونَ مُدۡبِرِينَ مَا لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِنۡ عَاصِمٖۗ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنۡ هَادٖ ٣٣

**34.** Yûsuf asilaki koyela bino bilembo binene liboso, kasi botikaki tembe te mpona oyo ayelaki bino, kino tango akufaki bolobaki: Allah akotinda lisusu motindami sima naye te, lolenge wana nde Allah abungisaka moto ya mabe mpe ya tembe.

**35.** Baye bazalaki kobundisa bilembo bia Allah mpe bazali na bilembetele te, ezali lisumu monene epai na Allah mpe epai ya bandimi. Na boye nde Allah azali kokanga motema ya moto nyoso ya mabe mpe ya lolendo.

**36.** Mpe falo alobi: Eh Hâmân! Tongela ngai ndako ya likolo koleka, tango mosusu nakoki kozua banzela,

**37.** Banzela ya likolo, mpo namata epai ya Nzambe ya Mûssa, kasi nayebi ete ye azali moto ya lokuta. Lolenge wana nde falo azalaki kokanisa ete azali kosala malamu nzoka nde azalaki kosala mabe koleka, mpe abungaki nzela ya semba. Kasi likita lia falo lizalaki sé bozangi na bokufi.

**38.** Oyo andimaki alobi: Oh bato na ngai! Bolanda ngai, nakokamba bino o nzela ya semba.

**39.** Eh bato na ngai! Bomoyi boye bozali sé kosepelisa na mwa tango moke, kasi mokolo mwa

وَلَقَدْ جَآءَكُمْ يُوسُفُ مِن قَبْلُ
بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَمَا زِلْتُمْ فِى شَكٍّ مِّمَّا
جَآءَكُم بِهِۦ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا هَلَكَ قُلْتُمْ لَن
يَبْعَثَ ٱللَّهُ مِنۢ بَعْدِهِۦ رَسُولًا ۚ كَذَٰلِكَ
يُضِلُّ ٱللَّهُ مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ مُّرْتَابٌ ﴿٣٤﴾

ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيْرِ
سُلْطَٰنٍ أَتَىٰهُمْ ۖ كَبُرَ مَقْتًا عِندَ ٱللَّهِ
وَعِندَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ ٱللَّهُ
عَلَىٰ كُلِّ قَلْبِ مُتَكَبِّرٍ جَبَّارٍ ﴿٣٥﴾

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يَٰهَٰمَٰنُ ٱبْنِ لِى صَرْحًا
لَّعَلِّىٓ أَبْلُغُ ٱلْأَسْبَٰبَ ﴿٣٦﴾

أَسْبَٰبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ فَأَطَّلِعَ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ
مُوسَىٰ وَإِنِّى لَأَظُنُّهُۥ كَٰذِبًا ۚ وَكَذَٰلِكَ
زُيِّنَ لِفِرْعَوْنَ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَصُدَّ
عَنِ ٱلسَّبِيلِ ۚ وَمَا كَيْدُ فِرْعَوْنَ إِلَّا فِى
تَبَابٍ ﴿٣٧﴾

وَقَالَ ٱلَّذِىٓ ءَامَنَ يَٰقَوْمِ ٱتَّبِعُونِ أَهْدِكُمْ
سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ﴿٣٨﴾

يَٰقَوْمِ إِنَّمَا هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا مَتَٰعٌ
وَإِنَّ ٱلْءَاخِرَةَ هِىَ دَارُ ٱلْقَرَارِ ﴿٣٩﴾

lobi mozali esika (ndako) kitoko mpona kofanda.

**40.** Oyo asali mabe akofutama sé ndenge asalaki, mpe oyo akosala malamu mwasi to mobali mpe azali mondimi, bango wana nde bakokota na paladiso, bakoleisama maye mazali na suka te.

مَنْ عَمِلَ سَيِّئَةً فَلَا يُجْزَىٰٓ إِلَّا مِثْلَهَاۖ
وَمَنْ عَمِلَ صَٰلِحًا مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ
وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدْخُلُونَ ٱلْجَنَّةَ
يُرْزَقُونَ فِيهَا بِغَيْرِ حِسَابٖ ٤٠

**41.** Mpe Oh bato na ngai! Nini na ngai, nazali kobenga bino na lobiko, kasi bino bozali kobenga ngai na móto?

۞ وَيَٰقَوْمِ مَا لِيٓ أَدْعُوكُمْ إِلَى ٱلنَّجَوٰةِ
وَتَدْعُونَنِيٓ إِلَى ٱلنَّارِ ٤١

**42.** Bozali koyebisa ngai napengwa na Allah mpe nasangisa ye na maye nayebi te? Kasi nazali kobenga bino epai ya oyo atonda bokasi azali molimbisi.

تَدْعُونَنِي لِأَكْفُرَ بِٱللَّهِ وَأُشْرِكَ بِهِۦ
مَا لَيْسَ لِي بِهِۦ عِلْمٞ وَأَنَا۠ أَدْعُوكُمْ إِلَى
ٱلْعَزِيزِ ٱلْغَفَّٰرِ ٤٢

**43.** Tembe ezali te na oyo bozali kobenga ngai naya epai naye, azali na bosôló te, ye akoki kondimela (mabondeli) te, ezala awa na mokili to na mokolo ya suka, mpe bozongi bwa biso bokozalaka nde epai ya Allah, mpe ya sôló bato ya mabe esika na bango ekozalaka nde móto.

لَا جَرَمَ أَنَّمَا تَدْعُونَنِيٓ إِلَيْهِ لَيْسَ لَهُۥ
دَعْوَةٞ فِي ٱلدُّنْيَا وَلَا فِي ٱلْأٓخِرَةِ وَأَنَّ
مَرَدَّنَآ إِلَى ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱلْمُسْرِفِينَ هُمْ
أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ٤٣

**44.** Kala te, bokokanisaka maye nazali koyebisa bino. Mpe napesi makambo na ngai manso epai ya Allah. Ya sôló, Allah amonaka bawumbu (naye)

فَسَتَذْكُرُونَ مَآ أَقُولُ لَكُمْۚ وَأُفَوِّضُ
أَمْرِيٓ إِلَى ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ بَصِيرُۢ
بِٱلْعِبَادِ ٤٤

**45.** Allah abatelaki ye na likita ya mabe liye basalaki, mpe etumbu ya mabe ezingaki bato ya falo.

فَوَقَىٰهُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِ مَا مَكَرُواْۖ وَحَاقَ بِـَٔالِ فِرۡعَوۡنَ سُوٓءُ ٱلۡعَذَابِ ٤٥

**46.** Bakofanda na móto tongo mpe mpokwa, mpe tango mokolo ya suka ekotelema, bokotisa bato ya falo na etumbu ya makasi koleka.

ٱلنَّارُ يُعۡرَضُونَ عَلَيۡهَا غُدُوّٗا وَعَشِيّٗاۚ وَيَوۡمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ أَدۡخِلُوٓاْ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ أَشَدَّ ٱلۡعَذَابِ ٤٦

**47.** Mpe tango bato ya motawu na bato ya lolendo bakozongisanaka maloba kati na lifelo, ya sôló, biso tozalaki nde kolanda bino, boye bokoki kolongolela biso ndambu ya etumbu ya móto te?

وَإِذۡ يَتَحَآجُّونَ فِي ٱلنَّارِ فَيَقُولُ ٱلضُّعَفَـٰٓؤُاْ لِلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُوٓاْ إِنَّا كُنَّا لَكُمۡ تَبَعٗا فَهَلۡ أَنتُم مُّغۡنُونَ عَنَّا نَصِيبٗا مِّنَ ٱلنَّارِ ٤٧

**48.** Bato ya lolendo bakolobaka: Ya sôló, biso banso tozuami na kati na yango, kasi Allah asili kokata makambo kati kati ya bawumbu (baye)

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُوٓاْ إِنَّا كُلّٞ فِيهَآ إِنَّ ٱللَّهَ قَدۡ حَكَمَ بَيۡنَ ٱلۡعِبَادِ ٤٨

**49.** Mpe baye bakozalaka o kati ya móto bakoloba na bakengeli ya lifelo: Bosengela biso Nkolo wa bino alembisela biso etumbu ata mokolo moko.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ فِي ٱلنَّارِ لِخَزَنَةِ جَهَنَّمَ ٱدۡعُواْ رَبَّكُمۡ يُخَفِّفۡ عَنَّا يَوۡمٗا مِّنَ ٱلۡعَذَابِ ٤٩

**50.** Bakoyanola bango ete: Boye batindami bayelaki bino bilembo te? Bakozongisa ete: Iyo; bakoloba na bango lisusu: Bosenga, kasi kosenga ya bapengwi ezali sé na libungi.

قَالُوٓاْ أَوَلَمۡ تَكُ تَأۡتِيكُمۡ رُسُلُكُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِۖ قَالُواْ بَلَىٰۚ قَالُواْ فَٱدۡعُواْۗ وَمَا دُعَـٰٓؤُاْ ٱلۡكَٰفِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَٰلٍ ٥٠

**51.** Ya sôló, tokolongisa batindami na biso elongo na baye bandima na nsé mpe o mokolo oyo banzeneneke bakotelema.

إِنَّا لَنَنصُرُ رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَيَوۡمَ يَقُومُ ٱلۡأَشۡهَٰدُ ٥١

**52.** Mokolo mona bosengi ya bolimbisi bwa bapengwi bokozalaka na ntina te, bakozuaka botutu mpe bakovandaka na mabe.

يَوۡمَ لَا يَنفَعُ ٱلظَّٰلِمِينَ مَعۡذِرَتُهُمۡۖ وَلَهُمُ
ٱللَّعۡنَةُ وَلَهُمۡ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ٥٢

**53.** Mpe tosilaki kopesa Mûssa bokambi, mpe tokitanisaki bana ya isalayele buku.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡهُدَىٰ وَأَوۡرَثۡنَا
بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡكِتَٰبَ ٥٣

**54.** (Ezala) bokambami na bokundoli mpona baye bazali kokanisa.

هُدٗى وَذِكۡرَىٰ لِأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٥٤

**55.** Kanga motema; elaka ya Allah ezali ya sôló, senga bolimbisi na masumu nayo mpe pesa lokumu epai ya Nkolo wayo, na tongo mpe na pokwa.

فَٱصۡبِرۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ وَٱسۡتَغۡفِرۡ
لِذَنۢبِكَ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ بِٱلۡعَشِيِّ
وَٱلۡإِبۡكَٰرِ ٥٥

**56.** Ya sôló, baye bazali kobundisa mikapo mia Allah, mpe bazali na bilembetele te, ya sôló, bazali na lolendo okati na ba ntolo na bango. Bakozuaka maye balingi te, senga ebateli epai ya Allah. Ya sôló, ye azali moyoki, momoni ya nionso.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ
بِغَيۡرِ سُلۡطَٰنٍ أَتَىٰهُمۡ إِن فِي صُدُورِهِمۡ
إِلَّا كِبۡرٞ مَّا هُم بِبَٰلِغِيهِۚ فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِۖ
إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ٥٦

**57.** Bokelami ya likolo na ya mabele eleki bokelami ya bato, kasi ebele ya bato bazali koyeba te.

لَخَلۡقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ أَكۡبَرُ مِنۡ
خَلۡقِ ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ
لَا يَعۡلَمُونَ ٥٧

**58.** Mpe oyo miso ekufa na oyo azali komona bakokani te, mpe baye bandima mpe basali misala ya malamu bakokani mpe te na oyo asalaka mabe, moke nde bozali kokanisa.

وَمَا يَسۡتَوِي ٱلۡأَعۡمَىٰ وَٱلۡبَصِيرُ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَلَا
ٱلۡمُسِيٓءُۚ قَلِيلٗا مَّا تَتَذَكَّرُونَ ٥٨

**59.** Ya sôló, tango ekoyaka, tembe ezali te mpona yango. Kasi ebele ya bato bazali kondima te.

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ لَءَاتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيهَا
وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Mpe Nkolo na bino alobaki ete: Bobelela ngai, nakoyanola bino. Ya sôló, baye batiki kobondela ngai na lolendo bakokota na lifelo, mpe bakozanga lokumu.

وَقَالَ رَبُّكُمُ ٱدْعُونِىٓ أَسْتَجِبْ لَكُمْ ۚ
إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِى
سَيَدْخُلُونَ جَهَنَّمَ دَاخِرِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Allah nde atiyela bino butu mpo bopemaka, mpe atiyeli bino mokolo mpo bomonaka bongengi. Ya sôló, Allah azali Nkolo wa bolamu epai ya bato, kasi ebele ya bato bazali kotondo (ye) te.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ لِتَسْكُنُوا۟
فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضْلٍ
عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا
يَشْكُرُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Wana nde Allah Nkolo wa bino, mokeli wa biloko binso, nzambe mosusu azali te ya kobondela na bosôló sé ye mei, boye mpona nini bozali kotika (nzela ya semba?)

ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ
لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** (Ndakisa); lokola baye bazali koboya mikapo mia Allah, bango batiki (nzela ya semba)

كَذَٰلِكَ يُؤْفَكُ ٱلَّذِينَ كَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
يَجْحَدُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Allah nde akeli mpona bino mabele ya kofandisama mpe likolo lokola motondo, mpe abongisi bino kitoko koleka mpe apesi bino bilei ya malamu. Wana nde Allah Nkolo na bino, mapamboli na Allah Nkolo ya mokili.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ قَرَارًا
وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءً وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ
صُوَرَكُمْ وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ ۚ
ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ ۖ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ رَبُّ
ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦٤﴾

**65.** Azali na bomoyi, nzambe mosusu azali te ya kobondela na bosôló sé ye mei, bobelela ye na bomoko bwa ye, mpe bolanda lingomba lilamu (islamu), lokumu na Allah Nkolo wa molongo.

هُوَ ٱلۡحَيُّ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱدۡعُوهُ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَۗ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦٥

**66.** Loba: Ya sôló, bapekisi ngai ete nabondela baye bozali kobondela botiki Allah, na tango polele esili koyela ngai kowuta epai ya Nkolo na ngai, mpe natindami ete namisokia epai ya Nkolo ya mokili.

۞ قُلۡ إِنِّي نُهِيتُ أَنۡ أَعۡبُدَ ٱلَّذِينَ تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَمَّا جَآءَنِيَ ٱلۡبَيِّنَٰتُ مِن رَّبِّي وَأُمِرۡتُ أَنۡ أُسۡلِمَ لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦٦

**67.** Ye nde akelaki bino na mabele, sima na litanga ya mayi ya mokongo sima ekomi liboke ya makila (bokomi mosuni ya makila) sima abimisi bino mwana moke, sima bokoli bokomi makasi, sima bokomi mibange,mpe na kati na bino, ba oyo bakufa noki, mpo ete bokokisa mibu miyebani, na ntina ete bososolo.

هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن تُرَابٖ ثُمَّ مِن نُّطۡفَةٖ ثُمَّ مِنۡ عَلَقَةٖ ثُمَّ يُخۡرِجُكُمۡ طِفۡلٗا ثُمَّ لِتَبۡلُغُوٓاْ أَشُدَّكُمۡ ثُمَّ لِتَكُونُواْ شُيُوخٗاۚ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ مِن قَبۡلُۖ وَلِتَبۡلُغُوٓاْ أَجَلٗا مُّسَمّٗى وَلَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٦٧

**68.** Ye nde apesaka bomoyi mpe liwa, mpe soki alingi kosala likambo akolobaka: Zala; mpe ezalisami.

هُوَ ٱلَّذِي يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۖ فَإِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٦٨

**69.** Boye ozali komona te ete: Baye bazali kobundisa mikapo mia Allah ba pengwisami (na bosembo)?

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ أَنَّىٰ يُصۡرَفُونَ ٦٩

**70.** Baye bazali koboya kondima na buku (kurani) na maye totindaki batindami na biso na yango, bakoyeba kala mingi te.

ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِٱلۡكِتَٰبِ وَبِمَآ أَرۡسَلۡنَا بِهِۦ رُسُلَنَاۖ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٧٠

71. Bakokanga bakingo mpe makolo na bango na minyololo mpe bakobendama (o lifelo).

إِذِ ٱلۡأَغۡلَٰلُ فِيٓ أَعۡنَٰقِهِمۡ وَٱلسَّلَٰسِلُ يُسۡحَبُونَ ٧١

72. O kati ya mayi ya lifelo, sima bakozikisama na móto.

فِي ٱلۡحَمِيمِ ثُمَّ فِي ٱلنَّارِ يُسۡجَرُونَ ٧٢

73. Sima bakoyebisaka bango: Wapi baye bozalaki kosangisa?

ثُمَّ قِيلَ لَهُمۡ أَيۡنَ مَا كُنتُمۡ تُشۡرِكُونَ ٧٣

74. Elongo na Allah! Bakozongisa ete: Basundoli biso, mpe biso tozalaki kokumisa eloko te liboso. Na lolenge wana nde Allah azali kobungisa bapengwi.

مِن دُونِ ٱللَّهِۖ قَالُواْ ضَلُّواْ عَنَّا بَل لَّمۡ نَكُن نَّدۡعُواْ مِن قَبۡلُ شَيۡـٔٗاۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧٤

75. Wana nde lifuta ya maye bozalaki kosepela na yango na mokili na lokuta, mpe bovimbaki na lolendo.

ذَٰلِكُم بِمَا كُنتُمۡ تَفۡرَحُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَبِمَا كُنتُمۡ تَمۡرَحُونَ ٧٥

76. Bokota na bikuke ya lifelo libela, oyo esika mabe ya bato ya lolendo!

ٱدۡخُلُوٓاْ أَبۡوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ فَبِئۡسَ مَثۡوَى ٱلۡمُتَكَبِّرِينَ ٧٦

77. Kanga motema; ya sôló, elaka ya Allah ezali ya sôló. Tango mosusu tokolakisa yo ndambu ya etumbu tolengeli mpona bango, to mpe tokoboma yo yambo ete eyela bango, mpe epai na biso nde bakozongisama.

فَٱصۡبِرۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞۚ فَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعۡضَ ٱلَّذِي نَعِدُهُمۡ أَوۡ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيۡنَا يُرۡجَعُونَ ٧٧

78. Ya sôló, tosilaki kotinda yambo nayo batindami, kati na bango tobetelaki yo masolo, mpe mpona basusu tobetelaki yo te. Mpe motindami akokaki koya na

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا رُسُلٗا مِّن قَبۡلِكَ مِنۡهُم مَّن قَصَصۡنَا عَلَيۡكَ وَمِنۡهُم مَّن لَّمۡ نَقۡصُصۡ عَلَيۡكَۗ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَن يَأۡتِيَ بِـَٔايَةٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ

elembo (mokapo) te sé ezala na ndingisa ya Allah. Mpe tango motindo mwa Allah mokoyaka, makambo manso makokatamaka na bosôló, mpe baye balingaki sé kobuka lokuta, bakozangaka.

فَإِذَا جَآءَ أَمۡرُ ٱللَّهِ قُضِيَ بِٱلۡحَقِّ وَخَسِرَ
هُنَالِكَ ٱلۡمُبۡطِلُونَ ٧٨

**79.** Allah nde akeli mpona bino banyama mpo bomataka likolo na yango, mpe misusu boliaka yango.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَنۡعَٰمَ
لِتَرۡكَبُواْ مِنۡهَا وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٧٩

**80.** Misusu ezali kosalisa bino, mpe kati na yango bozali kobimisa biloko biye bolingaka, bozali komemama likolo na yango mpe likolo ya masuwa.

وَلَكُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ وَلِتَبۡلُغُواْ عَلَيۡهَا
حَاجَةٗ فِي صُدُورِكُمۡ وَعَلَيۡهَا وَعَلَى
ٱلۡفُلۡكِ تُحۡمَلُونَ ٨٠

**81.** Mpe azali kolakisa bino bilembo bia ye, boye bilembo kani bia Allah bokoki koboya?

وَيُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ فَأَيَّ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ
تُنكِرُونَ ٨١

**82.** Batambola na mokili bamona lolenge kani esukaki na baye bazalaki liboso na bango? Bazalaki ebele koleka bango mpe makasi koleka bango, mpe batikaki bikamwa ebele sima na bango? Kasi manso bazuaki masalisaki bango na eloko te.

أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ
كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ
كَانُوٓاْ أَكۡثَرَ مِنۡهُمۡ وَأَشَدَّ قُوَّةٗ وَءَاثَارٗا
فِي ٱلۡأَرۡضِ فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ
يَكۡسِبُونَ ٨٢

**83.** Mpe tango batindami na bango bayelaki bango bilembo bia polele, bayaki mpe basepelaki nde na boyebi bwa bango, sima bazingamaki na maye bazalaki kotiola. (koseka).

فَلَمَّا جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَرِحُواْ
بِمَا عِندَهُم مِّنَ ٱلۡعِلۡمِ وَحَاقَ بِهِم مَّا
كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٨٣

**84.** Mpe tango bamonaka etumbu makasi kowuta epai na biso, bakolobaka: Tondimi na Allah na bomoko bwa ye, mpe toboyi maye tozalaki kosangisa.

فَلَمَّا رَأَوۡاْ بَأۡسَنَا قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ
وَحۡدَهُۥ وَكَفَرۡنَا بِمَا كُنَّا بِهِۦ
مُشۡرِكِينَ ٨٤

**85.** Kasi kondima na bango esalisaki bango te tango etumbu na biso esilaki kokomela bango, mobeko ya Allah uta kala likolo ya bawumbu naye, mpe na tango wana bapengwi bazangaki.

فَلَمۡ يَكُ يَنفَعُهُمۡ إِيمَٰنُهُمۡ لَمَّا رَأَوۡاْ
بَأۡسَنَاۖ سُنَّتَ ٱللَّهِ ٱلَّتِي قَدۡ خَلَتۡ فِي
عِبَادِهِۦۖ وَخَسِرَ هُنَالِكَ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٥

# SURATU 41 - FUSSWILAT
*(MIKAPO MILIMBOLAMA)*




54 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Hâ, mîm[1].
2. Emoniseli ekiti kowuta epai ya oyo wa boboto atonda ngolu.
3. Buku eye mikapo miango milimbolami, etangeli na yango na lokota ya arabe (monoko ya arabo) mpo ete bato bayeba.
4. (Mpo) epesa sango elamu mpe ekebisa, kasi ebele kati na bango bamitiye mosika mpe bazali koyoka te.
5. Mpe balobi: Mitema mia biso mikangami na maye ozali kobenga biso na yango, matoyi na biso mazali ya kokangama, kati kati na biso nayo ezali na ezipelo. Sala oyo ya yo, biso mpe tosala ya biso.
6. Loba: Ya sôló, nazali sé moto lokola bino oyo liloba ekitelaki ngai ete Nzambe na bino azali sé moko, bomisembola epai naye mpe bosenga ye bolimbisi. Kasi mawa ezali na basangisi (Allah),

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

حمٓ ١
تَنزِيلٞ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ٢
كِتَٰبٞ فُصِّلَتۡ ءَايَٰتُهُۥ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا
لِّقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٣
بَشِيرٗا وَنَذِيرٗا فَأَعۡرَضَ أَكۡثَرُهُمۡ فَهُمۡ
لَا يَسۡمَعُونَ ٤
وَقَالُواْ قُلُوبُنَا فِيٓ أَكِنَّةٖ مِّمَّا
تَدۡعُونَآ إِلَيۡهِ وَفِيٓ ءَاذَانِنَا وَقۡرٞ وَمِنۢ
بَيۡنِنَا وَبَيۡنِكَ حِجَابٞ فَٱعۡمَلۡ إِنَّنَا
عَٰمِلُونَ ٥
قُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ يُوحَىٰٓ إِلَيَّ
أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ فَٱسۡتَقِيمُوٓاْ
إِلَيۡهِ وَٱسۡتَغۡفِرُوهُۗ وَوَيۡلٞ لِّلۡمُشۡرِكِينَ ٦

---
1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

7. Baye bazali koboya kofuta zakat mpe bazali kopengwa mpona mokolo ya suka.

ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ
هُمۡ كَٰفِرُونَ ٧

8. Ya sôló, baye bandimaki mpe basalaki misala milamu, bakozalaka na lifuta liye likokatanaka te.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
لَهُمۡ أَجۡرٌ غَيۡرُ مَمۡنُونٖ ٨

9. Loba: Ya sôló, bozali kopengwa naye oyo akeli mabele na mikolo mibale, mpe bozali kotiela ye bambanda? Ye wana nde Nkolo ya mikili.

۞ قُلۡ أَئِنَّكُمۡ لَتَكۡفُرُونَ بِٱلَّذِي
خَلَقَ ٱلۡأَرۡضَ فِي يَوۡمَيۡنِ وَتَجۡعَلُونَ لَهُۥٓ
أَندَادٗاۚ ذَٰلِكَ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٩

10. Ye apika bangomba likolo na yango, mpe apamboli yango mpe akokisi bomengo na yango na mikolo minei, wana nde eyano mpona baye bazali kotuna yo.

وَجَعَلَ فِيهَا رَوَٰسِيَ مِن فَوۡقِهَا وَبَٰرَكَ
فِيهَا وَقَدَّرَ فِيهَآ أَقۡوَٰتَهَا فِيٓ أَرۡبَعَةِ أَيَّامٖ
سَوَآءٗ لِّلسَّآئِلِينَ ١٠

11. Sima, amitalisi na mapata na yango ezalaki sé milinga, mpe alobaki na yango na mabele ete: Boya epai na ngai, bolinga to bolinga te, biango bizongisaki ete: Toyei na botosi bonso.

ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰٓ إِلَى ٱلسَّمَآءِ وَهِيَ دُخَانٞ
فَقَالَ لَهَا وَلِلۡأَرۡضِ ٱئۡتِيَا طَوۡعًا أَوۡ
كَرۡهٗا قَالَتَآ أَتَيۡنَا طَآئِعِينَ ١١

12. Mpe akokisi bokeli likolo sambo okati ya mikolo mibale mpe abongisi makambo ya likolo moko na moko, mpe apesi likolo ya pene bozenga ya bongengi mpe bobatelami, wana mitindo ya oyo azali na nguya atonda boyebi.

فَقَضَىٰهُنَّ سَبۡعَ سَمَٰوَاتٖ فِي يَوۡمَيۡنِ
وَأَوۡحَىٰ فِي كُلِّ سَمَآءٍ أَمۡرَهَاۚ وَزَيَّنَّا
ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنۡيَا بِمَصَٰبِيحَ وَحِفۡظٗاۚ ذَٰلِكَ
تَقۡدِيرُ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ١٢

13. Soki baboyi loba (na bango): Nakebisaki bino etumbu oyo ekoboma, lokola oyo ezuaki bato ya Aad na Thamûd.

فَإِنۡ أَعۡرَضُواْ فَقُلۡ أَنذَرۡتُكُمۡ صَٰعِقَةٗ
مِّثۡلَ صَٰعِقَةِ عَادٖ وَثَمُودَ ١٣

**14.** Tango batindami na bango bayelaki bango kowuta na bango moko liboso na sima, (balobaki na bango) ete: Bobondela sé bobele Allah, balobaki ete: Soki Nkolo na biso alingaki nde akitiselaki biso ba anzelu, na yango biso topengwi na maye botindami na yango.

إِذْ جَآءَتْهُمُ ٱلرُّسُلُ مِنۢ بَيْنِ أَيْدِيهِمْ وَمِنْ خَلْفِهِمْ أَلَّا تَعْبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَ ۖ قَالُواْ لَوْ شَآءَ رَبُّنَا لَأَنزَلَ مَلَـٰٓئِكَةً فَإِنَّا بِمَآ أُرْسِلْتُم بِهِۦ كَـٰفِرُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Kasi mpona ba aad, basalaki lolendo na mokili kasi bosembo te, mpe balobaki ete:nani aleki biso na makasi? Boye bazali komona te ete Allah oyo akeli bango ye nde aleki bango na makasi? Mpe bazalaki kowangana bilembo bia biso.

فَأَمَّا عَادٌ فَٱسْتَكْبَرُواْ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَقَالُواْ مَنْ أَشَدُّ مِنَّا قُوَّةً ۖ أَوَلَمْ يَرَوْاْ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِى خَلَقَهُمْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۖ وَكَانُواْ بِـَٔايَـٰتِنَا يَجْحَدُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Mpe topesaki bango etumbu ya mopepe ya makasi mpe ya malili, mikolo mina mizalaki mabe mpo tomekisa bango etumbu yakokitisama, kati ya bomoyi ya mokili, mpe etumbu ya mokolo ya suka ekoleka lisusu makasi, mpe bakosungamaka te.

فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِىٓ أَيَّامٍ نَّحِسَاتٍ لِّنُذِيقَهُمْ عَذَابَ ٱلْخِزْىِ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ ٱلْـَٔاخِرَةِ أَخْزَىٰ ۖ وَهُمْ لَا يُنصَرُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Kasi mpona ba Thamûd, tokambaki bango, kasi basepelaki nde na molili o esika ya bokambami, nkake ya etumbu makasi ezuaki bango mpona ntina ya maye bazalaki kosala.

وَأَمَّا ثَمُودُ فَهَدَيْنَـٰهُمْ فَٱسْتَحَبُّواْ ٱلْعَمَىٰ عَلَى ٱلْهُدَىٰ فَأَخَذَتْهُمْ صَـٰعِقَةُ ٱلْعَذَابِ ٱلْهُونِ بِمَا كَانُواْ يَكْسِبُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Mpe tolongisaki baye bandimaki mpe baye bazalaki na bobangi.

وَنَجَّيْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَكَانُواْ يَتَّقُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Mpe mokolo oyo banguna ya Allah bakosangisama ebele mpona kokende na móto, mpe bokotindikama okati na yango.

وَيَوۡمَ يُحۡشَرُ أَعۡدَآءُ ٱللَّهِ إِلَى ٱلنَّارِ فَهُمۡ
يُوزَعُونَ ١٩

**20.** Kino bakokoma na kati, matoyi na bango na miso na bango na loposo na bango, mikozala nzeneneke likolo na bango mpona maye bazalaki kosala.

حَتَّىٰٓ إِذَا مَا جَآءُوهَا شَهِدَ عَلَيۡهِمۡ
سَمۡعُهُمۡ وَأَبۡصَٰرُهُمۡ وَجُلُودُهُم بِمَا كَانُواْ
يَعۡمَلُونَ ٢٠

**21.** Mpe bakoloba na baloposo na bango ete: Mpona nini bozali kolobela mabe na biso? Baloposo bikozongisa eyano ete: Allah oyo alobisaka biloko binso ye nde alobisi biso. Mpe ye nde akelaki bino mpona mbala ya liboso mpe epai naye nde bokozongisama.

وَقَالُواْ لِجُلُودِهِمۡ لِمَ شَهِدتُّمۡ عَلَيۡنَاۖ قَالُوٓاْ
أَنطَقَنَا ٱللَّهُ ٱلَّذِيٓ أَنطَقَ كُلَّ شَيۡءٖۚ وَهُوَ
خَلَقَكُمۡ أَوَّلَ مَرَّةٖ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٢١

**22.** Mpe bokokaki te komibomba na matoyi mpe miso mpe loposo na bino ete balobela mabe na bino te, kasi bokanisaki nde ete: Allah ayebi te ebele ya maye bozalaki kosala.

وَمَا كُنتُمۡ تَسۡتَتِرُونَ أَن يَشۡهَدَ
عَلَيۡكُمۡ سَمۡعُكُمۡ وَلَآ أَبۡصَٰرُكُمۡ
وَلَا جُلُودُكُمۡ وَلَٰكِن ظَنَنتُمۡ أَنَّ
ٱللَّهَ لَا يَعۡلَمُ كَثِيرٗا مِّمَّا تَعۡمَلُونَ ٢٢

**23.** Makanisi ma bino maye bokanisaki mpona Nkolo wa bino ebomisi bino, yango ekotisi bino na molongo ya bazangi.

وَذَٰلِكُمۡ ظَنُّكُمُ ٱلَّذِي ظَنَنتُم
بِرَبِّكُمۡ أَرۡدَىٰكُمۡ فَأَصۡبَحۡتُم مِّنَ
ٱلۡخَٰسِرِينَ ٢٣

**24.** Ata soki bakangi motema, sé bobele móto nde ekozala efandelo na bango, mpe soki baluki kosenga bolimbisi ekondimama te.

فَإِن يَصۡبِرُواْ فَٱلنَّارُ مَثۡوٗى لَّهُمۡۖ وَإِن
يَسۡتَعۡتِبُواْ فَمَا هُم مِّنَ ٱلۡمُعۡتَبِينَ ٢٤

**25.** Mpe topesaki bango baninga ya (bilima) baye bakokabwana na bango te, mpe babongiseli bango makambo maye mazali liboso mpe sima na bango mpe liloba ekokisamaki likolo na bango ndenge esalamaki na baye baleka liboso na bango kati na bilima mpe bato. Ya sôló, bazalaki bazangi .

۞ وَقَيَّضْنَا لَهُمْ قُرَنَآءَ فَزَيَّنُوا۟ لَهُم
مَّا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَحَقَّ
عَلَيْهِمُ ٱلْقَوْلُ فِىٓ أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن
قَبْلِهِم مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟
خَـٰسِرِينَ ٢٥

**26.** Mpe bapengwi balobi: Boyoka kurani eye te, bosalela yango makelele (tango ezali kotangama) mpo bolonga yango.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَا تَسْمَعُوا۟
لِهَـٰذَا ٱلْقُرْءَانِ وَٱلْغَوْا۟ فِيهِ لَعَلَّكُمْ
تَغْلِبُونَ ٢٦

**27.** Ya sôló, tokomekisaka bapengwi etumbu ya makasi, mpe tokofutaka bango mabe koleka mpona maye bazalaki kosala.

فَلَنُذِيقَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ عَذَابًا
شَدِيدًا وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَسْوَأَ ٱلَّذِى كَانُوا۟
يَعْمَلُونَ ٢٧

**28.** Wana nde lifuta ya banguna ya Allah ekozalaka móto, bakovandaka kati na yango libela, lifuta lia etumbu mpona ndenge baboyaki kondima na mikapo mia biso.

ذَٰلِكَ جَزَآءُ أَعْدَآءِ ٱللَّهِ ٱلنَّارُ ۖ لَهُمْ فِيهَا
دَارُ ٱلْخُلْدِ ۖ جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَا
يَجْحَدُونَ ٢٨

**29.** Mpe bapengwi bakolobaka: Nkolo; lakisa biso baye babungisaki biso kati ya bilima na bato, mpo totia bango na nsé ya makolo na biso, mpo bazala bato ya nsé na biso koleka. (okati ya móto)

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ رَبَّنَآ أَرِنَا
ٱلَّذَيْنِ أَضَلَّانَا مِنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ
نَجْعَلْهُمَا تَحْتَ أَقْدَامِنَا لِيَكُونَا مِنَ
ٱلْأَسْفَلِينَ ٢٩

**30.** Ya sôló, baye bazali koloba ete: Nkolo na biso nde Allah, sima bamisembolami, ba anzelu bazali kokitela bango ete: Bobanga te mpe bomitungisa te, kasi bozua sango elamu ya lola eye balakaki bino.

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُواْ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسۡتَقَٰمُواْ تَتَنَزَّلُ عَلَيۡهِمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَلَّا تَخَافُواْ وَلَا تَحۡزَنُواْ وَأَبۡشِرُواْ بِٱلۡجَنَّةِ ٱلَّتِي كُنتُمۡ تُوعَدُونَ ٣٠

**31.** Tozali babateli na bino awa na mokili na mokolo mwa suka lokola, bokozuaka maye bokolingaka na maye bokosengaka.

نَحۡنُ أَوۡلِيَآؤُكُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِۖ وَلَكُمۡ فِيهَا مَا تَشۡتَهِيٓ أَنفُسُكُمۡ وَلَكُمۡ فِيهَا مَا تَدَّعُونَ ٣١

**32.** O esika ya boyambi epai ya molimbisi atonda ngolu.

نُزُلٗا مِّنۡ غَفُورٖ رَّحِيمٖ ٣٢

**33.** Nani azali na liloba kitoko koleka moto oyo azali kobenga bato epai na Allah, mpe asali mosala ya malamu, mpe alobi ete: Ya sôló, ngai nazali okati ya bamizilima.

وَمَنۡ أَحۡسَنُ قَوۡلٗا مِّمَّن دَعَآ إِلَى ٱللَّهِ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا وَقَالَ إِنَّنِي مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٣٣

**34.** Mpe kosala bolamu na kosala mabe ezali ndenge moko te. Longola mabe na ndenge ya malamu, mpe oyo azalaki monguna nayo, akokoma moninga nayo ya makasi.

وَلَا تَسۡتَوِي ٱلۡحَسَنَةُ وَلَا ٱلسَّيِّئَةُۚ ٱدۡفَعۡ بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ فَإِذَا ٱلَّذِي بَيۡنَكَ وَبَيۡنَهُۥ عَدَٰوَةٞ كَأَنَّهُۥ وَلِيٌّ حَمِيمٞ ٣٤

**35.** Mpe likabo ya boye epesamaki te sé na bakangi mitema, mpe epesamaka sé na oyo atonda ngrásia.

وَمَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَمَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ذُو حَظٍّ عَظِيمٖ ٣٥

**36.** Mpe soki satana abandi kotungisa yo, senga libateli epai na Allah, mpo ete azali moyoki atonda boyebi.

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ نَزۡغٞ فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٦

**37.** Mpe okati ya bilembo bia ye (Allah), ezali butu na mokolo, moyi na sanza, bogumbamela moyi na sanza te, kasi bogumbamela Allah oyo akela yango, soki ya sôló, bozali kobondela ye.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِ ٱلَّيۡلُ وَٱلنَّهَارُ وَٱلشَّمۡسُ
وَٱلۡقَمَرُۚ لَا تَسۡجُدُواْ لِلشَّمۡسِ وَلَا
لِلۡقَمَرِ وَٱسۡجُدُواْۤ لِلَّهِۤ ٱلَّذِي خَلَقَهُنَّ إِن
كُنتُمۡ إِيَّاهُ تَعۡبُدُونَ ٣٧

**38.** Mpe soki basali lolendo,kasi baye bazali pembeni ya Nkolo nayo, bakumisaka ye butu na moyi mpe bazali kolemba te.

فَإِنِ ٱسۡتَكۡبَرُواْ فَٱلَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ
يُسَبِّحُونَ لَهُۥ بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَهُمۡ لَا
يَسۡـَٔمُونَ۩ ٣٨

**39.** O kati na bilembo bia ye, ozali komona mabele ekawuki na botosi mpe bobangi, mpe tango tokitisaka mayi likolo na yango, etombwamaka mpe ekomi monene. Ya sôló oyo apesi yango bomoi, ye nde akosekwisa bawa. Ya sôló, azali na bokoki likolo ya biloko binso.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنَّكَ تَرَى ٱلۡأَرۡضَ
خَٰشِعَةٗ فَإِذَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡهَا ٱلۡمَآءَ
ٱهۡتَزَّتۡ وَرَبَتۡۚ إِنَّ ٱلَّذِيٓ أَحۡيَاهَا لَمُحۡيِ
ٱلۡمَوۡتَىٰٓۚ إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٣٩

**40.** Ya sôló, baye bazali kobebisa ndimbola ya mikapo mia biso, bakokoka kokima biso te. Boye, moto oyo akobwakama na móto azali malamu koleka oyo akoyakaka na kimia o mokolo ya suka? Bosala maye bolingi, ya sôló, amonaka maye bozali kosala.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُلۡحِدُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا لَا
يَخۡفَوۡنَ عَلَيۡنَآۗ أَفَمَن يُلۡقَىٰ فِي ٱلنَّارِ
خَيۡرٌ أَم مَّن يَأۡتِيٓ ءَامِنٗا يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ
ٱعۡمَلُواْ مَا شِئۡتُمۡ إِنَّهُۥ بِمَا تَعۡمَلُونَ
بَصِيرٌ ٤٠

**41.** Ya sôló, baye bapengwa na bokundoli (kurani) tango eyelaki bango, mpe ya sôló yango ezali buku ya lokumu.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِٱلذِّكۡرِ لَمَّا جَآءَهُمۡۖ
وَإِنَّهُۥ لَكِتَٰبٌ عَزِيزٞ ٤١

**42.** Mabe ezuaka yango sikoyo te[1], to sima na yango te, ewuti epai ya oyo azali bwanya atonda lokumu.

لَّا يَأْتِيهِ ٱلْبَٰطِلُ مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَلَا مِنْ خَلْفِهِۦ ۖ تَنزِيلٌ مِّنْ حَكِيمٍ حَمِيدٍ ﴿٤٢﴾

**43.** Oyo ezali kolobama ezali sé oyo esila kolobama na batindami liboso nayo. Ya sôló, Nkolo nayo atonda bolimbisi mpe azali makasi na kopesa etumbu.

مَّا يُقَالُ لَكَ إِلَّا مَا قَدْ قِيلَ لِلرُّسُلِ مِن قَبْلِكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٍ وَذُو عِقَابٍ أَلِيمٍ ﴿٤٣﴾

**44.** Mpe soki totiaka kurani oyo na lokota mosusu (ya arabo te), balingaki koloba ete: Mpona nini balimboli mikapo na yango polele te? Nini? Kurani na lokota ya bapaya (motindami) arabo? Loba: Yango ezali bokambi mpe libiki mpona bandimi, kasi baye bandimi te matoyi na bango makangami mpe miso na bango mazipami. Bango wana nde bakobengama o esika ya mosika.

وَلَوْ جَعَلْنَٰهُ قُرْءَانًا أَعْجَمِيًّا لَّقَالُوا۟ لَوْلَا فُصِّلَتْ ءَايَٰتُهُۥٓ ۖ ءَا۬عْجَمِىٌّ وَعَرَبِىٌّ ۗ قُلْ هُوَ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ هُدًى وَشِفَآءٌ ۖ وَٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ فِىٓ ءَاذَانِهِمْ وَقْرٌ وَهُوَ عَلَيْهِمْ عَمًى ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ يُنَادَوْنَ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ﴿٤٤﴾

**45.** Mpe tosilaki kopesa Mûssa buku, sima bokeseni ekotaki. Mpe soki mpona liloba ya Nkolo nayo te oyo esilaki kolobama, nde likambo esili kokatama kati na bango. Mpe bazali sé na tembe.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ فَٱخْتُلِفَ فِيهِ ۗ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿٤٥﴾

**46.** Oyo akosala malamu, ezali mpona ye moko, mpe oyo akobebisa ezali sé mpona ye moko. Kasi Nkolo wayo abubaka kati kati ya bawumbu naye te.

مَّنْ عَمِلَ صَٰلِحًا فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَنْ أَسَآءَ فَعَلَيْهَا ۗ وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٤٦﴾

1 **Mabe ezuaka yango te:** Elingi koloba: Mbeba ezuaka yango te, ezala liboso to sima na yango.

47. Boyebi ya mokolo ya suka ezali sé na mayele naye moko. Mpe mbuma moko te ekobima na kati ya loposo na yango, mpe mwasi moko te akomema zemi to akobota, kino ekozala sé na mayele naye. Mpe mokolo akobenga bango ete: Wapi bambanda na ngai? Bakozongisa ete: Tozali koloba nayo na bosembo ete: Tozali na nzeneneke ata moko te oyo akondimela biso ete ozali na bambanda.

۞ إِلَيْهِ يُرَدُّ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ ۚ وَمَا تَخْرُجُ مِن ثَمَرَٰتٍ مِّنْ أَكْمَامِهَا وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِۦ ۚ وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ أَيْنَ شُرَكَآءِى قَالُوٓا۟ ءَاذَنَّٰكَ مَا مِنَّا مِن شَهِيدٍ ٤٧

48. Mpe baye bazalaki kokumisa bango liboso bakosundola bango, mpe bakoyebaka ete bazali na esika ya kokimela te.

وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَدْعُونَ مِن قَبْلُ ۖ وَظَنُّوا۟ مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ٤٨

49. Moto atikaka kosenga bolamu te, mpe soki mabe ezui ye alongoli elikia.

لَّا يَسْـَٔمُ ٱلْإِنسَٰنُ مِن دُعَآءِ ٱلْخَيْرِ وَإِن مَّسَّهُ ٱلشَّرُّ فَيَـُٔوسٌ قَنُوطٌ ٤٩

50. Mpe soki topesi ye bolamu na biso o sima ya mpasi azalaki na yango, alobi: Oyo ezali na mayele na ngai, mpe nandimi te ete mokolo ya suka ezali, mpe soki bazongisi ngai epai na Nkolo na ngai, nakozua sé oyo ya ngai ya kitoko. Mpe mpona baye bapengwa tokopesa bango sango ya maye bazalaki kosala, mpe tokomekisa bango etumbu ya makasi.

وَلَئِنْ أَذَقْنَٰهُ رَحْمَةً مِّنَّا مِنۢ بَعْدِ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ هَٰذَا لِى وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّجِعْتُ إِلَىٰ رَبِّىٓ إِنَّ لِى عِندَهُۥ لَلْحُسْنَىٰ ۚ فَلَنُنَبِّئَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِمَا عَمِلُوا۟ وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ٥٠

**51.** Mpe tango topesaka moto bolamu, akimaka mosika, mpe soki mabe ezui ye akomi kosenga makasi.

وَإِذَآ أَنۡعَمۡنَا عَلَى ٱلۡإِنسَٰنِ أَعۡرَضَ وَنَـَٔا بِجَانِبِهِۦ وَإِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ فَذُو دُعَآءٍ عَرِيضٍ ٥١

**52.** Loba: Bomoni ndenge nini soki (kurani) oyo ewutaki epai ya Allah mpe sima bopengwi na yango, nani aleki kobunga koleka oyo amitiye mosika na mikakatano?

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كَانَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ ثُمَّ كَفَرۡتُم بِهِۦ مَنۡ أَضَلُّ مِمَّنۡ هُوَ فِي شِقَاقِۭ بَعِيدٖ ٥٢

**53.** Tokolakisaka bango bilembo bia biso o kati na mokili mpe na banzoto na bango moko, kino bakoyebaka ete ya sôló, kurani ezali bosôló, boye Nkolo wayo akoki te? Ya sôló, ye azali na bokoki mpe amonaka manso.

سَنُرِيهِمۡ ءَايَٰتِنَا فِي ٱلۡأٓفَاقِ وَفِيٓ أَنفُسِهِمۡ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمۡ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّۗ أَوَلَمۡ يَكۡفِ بِرَبِّكَ أَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ٥٣

**54.** Bazali na tembe mpona bokutani na Nkolo wa bango. Ya sôló ye azingi biloko binso.

أَلَآ إِنَّهُمۡ فِي مِرۡيَةٖ مِّن لِّقَآءِ رَبِّهِمۡۗ أَلَآ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَيۡءٖ مُّحِيطُۢ ٥٤

# SURATU 42 - AS-SHÛRÂ
*(BOYOKANI)*




53 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Hâ, mîm.[1]
2. Â‘in, sîn, qâf.[1]
3. Lolenge wana nde Allah wa bokasi atonda bwanya azali kokitisela yo emoniseli lokola akitiselaki baye balekaki liboso lia yo.
4. Maye manso mazali o likolo na mabele mazali yaye, mpe azali wa likolo azali monene koleka.
5. Soki ezalaka ye te, likolo elingaki kopasuka. Mpe ba anzelu bazali kokumisa Nkolo wa bango, mpe bazali kosengela baye bazali na mabele bolimbisi. Ya sôló, Allah azali molimbisi atonda ngolu.
6. Mpe mpona baye bazali kozua babateli basusu batiki ye, Allah azali komona maye bazali kosala. Mpe ozali mobateli na bango te.
7. Mpe lolenge wana nde tokitiselaki yo kurani na lokota ya arabo, mpo okebisa yango

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

حمٓ ١

عٓسٓقٓ ٢

كَذَٰلِكَ يُوحِيٓ إِلَيۡكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكَ ٱللَّهُ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٣

لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡعَظِيمُ ٤

تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرۡنَ مِن فَوۡقِهِنَّۚ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡ وَيَسۡتَغۡفِرُونَ لِمَن فِي ٱلۡأَرۡضِۗ أَلَآ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ٥

وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَ ٱللَّهُ حَفِيظٌ عَلَيۡهِمۡ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡهِم بِوَكِيلٖ ٦

وَكَذَٰلِكَ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا لِّتُنذِرَ أُمَّ ٱلۡقُرَىٰ وَمَنۡ حَوۡلَهَا وَتُنذِرَ

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

يَوْمَ ٱلْجَمْعِ لَا رَيْبَ فِيهِ ۚ فَرِيقٌ فِى
ٱلْجَنَّةِ وَفَرِيقٌ فِى ٱلسَّعِيرِ ٧

na mama ya bamboka na baye bazuami zinga zinga na yango, mpe okebisa mpona mokolo mwa bosangani oyo ezali na tembe te. Basusu bakozala na lola mpe basusu bakozala na móto mwa saira (lifelo).

وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَهُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً
وَلَٰكِن يُدْخِلُ مَن يَشَآءُ فِى رَحْمَتِهِۦ ۚ
وَٱلظَّٰلِمُونَ مَا لَهُم مِّن وَلِىٍّ وَلَا
نَصِيرٍ ٨

**8.** Mpe soki Allah alingaki, nde atia bango bazala umma[1] moko, kasi (Allah) akotisaka nani alingi na ngolu naye. Mpe babubi bakozala na mokonzi te mpe mosungi te.

أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ ۖ فَٱللَّهُ هُوَ
ٱلْوَلِىُّ وَهُوَ يُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ
شَىْءٍ قَدِيرٌ ٩

**9.** Boye bazueli ye bakonzi misusu batiki ye? Kasi Allah azali ye moko mokonzi, mpe azali kopesa bomoyi na bawa, mpe azali na bokoki likolo ya biloko binso.

وَمَا ٱخْتَلَفْتُمْ فِيهِ مِن شَىْءٍ فَحُكْمُهُۥٓ
إِلَى ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبِّى عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ
وَإِلَيْهِ أُنِيبُ ١٠

**10.** Na manso oyo bokokabwana na yango, Allah nde mokati. Wana azali Allah Nkolo wa ngai, epai naye namipesi, mpe epai naye nde nazongi kotubela.

فَاطِرُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ جَعَلَ لَكُم
مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا وَمِنَ ٱلْأَنْعَٰمِ
أَزْوَٰجًا ۖ يَذْرَؤُكُمْ فِيهِ ۚ لَيْسَ كَمِثْلِهِۦ
شَىْءٌ ۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ١١

**11.** Mokeli wa likolo na mabele. Asalela bino basi baye bawuti na banzoto na bino moko, mpe asaleli bino banyama mibale mibale, na nzela wana nde bokoma ebele. Azali na mokokani te oyo akokani naye, mpe azali oyo ayokaka mpe amonaka.

1 **Umma:** Awa ezali: Lingomba. Botala na Al-Baqarah mokapo: 128.

**12.** Bafungola ya bomengo ya likolo na ya mabele bizali bia ye, apesaka bozui na oyo alingi mpe akutolaka na oyo alingi. Azali na boyebi ya biloko binso.

لَهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ يَبۡسُطُ
ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ إِنَّهُۥ بِكُلِّ
شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١٢

**13.** Apesi bino mibeko ya (makambo ya) lingomba ndenge moko apesaki na Nûh, mpe oyo tozali komonisela yo mpe oyo topesaki Ibrâhîm, na Mûssa mpe Issa ete: Botelemisa lingomba, kasi bokabwana na yango te. Ezali likambo monene epai ya basangisi (Allah) na maye ozali kobenga bango mpona yango. Allah aponaka pembeni naye moto oyo alingi, mpe azali kokamba epai naye oyo azali kotubela.

۞ شَرَعَ لَكُم مِّنَ ٱلدِّينِ مَا وَصَّىٰ
بِهِۦ نُوحٗا وَٱلَّذِيٓ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ وَمَا
وَصَّيۡنَا بِهِۦٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَىٰٓۖ
أَنۡ أَقِيمُواْ ٱلدِّينَ وَلَا تَتَفَرَّقُواْ فِيهِۚ كَبُرَ
عَلَى ٱلۡمُشۡرِكِينَ مَا تَدۡعُوهُمۡ إِلَيۡهِۚ ٱللَّهُ
يَجۡتَبِيٓ إِلَيۡهِ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِيٓ إِلَيۡهِ مَن
يُنِيبُ ١٣

**14.** Mpe bakabwanaki te sé sima ya koyela bango boyebi, na maye oyo ekweyaki kati kati na bango. Soki ezalaki te ete liloba lisila kokomama epai ya Nkolo wa yo na tango oyo eyebani, alingaki kokata kati kati na bango. Mpe ya sôló, baye bakitanaki buku sima na bango, bazali na tembe makasi bazali komiyeba te.

وَمَا تَفَرَّقُوٓاْ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَهُمُ
ٱلۡعِلۡمُ بَغۡيَۢا بَيۡنَهُمۡۚ وَلَوۡلَا كَلِمَةٞ سَبَقَتۡ
مِن رَّبِّكَ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى لَّقُضِيَ بَيۡنَهُمۡۚ
وَإِنَّ ٱلَّذِينَ أُورِثُواْ ٱلۡكِتَٰبَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ
لَفِي شَكّٖ مِّنۡهُ مُرِيبٖ ١٤

**15.** Benga na lolenge wana tikala na nzela ya semba lolenge batinda yo, kolanda bamposa na bango te, mpe loba; nandimi na maye

فَلِذَٰلِكَ فَٱدۡعُۖ وَٱسۡتَقِمۡ كَمَآ أُمِرۡتَۖ
وَلَا تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَهُمۡۖ وَقُلۡ ءَامَنتُ
بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِن كِتَٰبٖۖ

وَأُمِرْتُ لِأَعْدِلَ بَيْنَكُمُۖ ٱللَّهُ رَبُّنَا
وَرَبُّكُمْۖ لَنَآ أَعْمَٰلُنَا وَلَكُمْ
أَعْمَٰلُكُمْۖ لَا حُجَّةَ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُۖ
ٱللَّهُ يَجْمَعُ بَيْنَنَاۖ وَإِلَيْهِ ٱلْمَصِيرُ ١٥

Allah akitisa kati na buku, mpe natindamaki mpona kokata na bosembo kati kati na bino. Allah azali Nkolo wa biso mpe Nkolo wa bino, tozali na misala mia biso mpe bozali na oyo ya bino, likambo moko ekoki kosalema te kati kati na biso na bino. Allah akosangisaka biso, mpe epai naye nde bozongi (bokozalaka)

وَٱلَّذِينَ يُحَآجُّونَ فِى ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ مَا
ٱسْتُجِيبَ لَهُۥ حُجَّتُهُمْ دَاحِضَةٌ عِندَ
رَبِّهِمْ وَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ وَلَهُمْ عَذَابٌ
شَدِيدٌ ١٦

**16.** Mpe mpona baye bazali kolobaloba na ntina ya Allah osima ya bobengi bwaye, manso bazali kosala mazali na ntina te epai ya Nkolo na bango, kanda ekokitelaka bango mpe bakozalaka na etumbu makasi.

ٱللَّهُ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ
وَٱلْمِيزَانَۗ وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّ ٱلسَّاعَةَ
قَرِيبٌ ١٧

**17.** Allah nde akitisa buku na bosôló, mpe na emekelo. Mpe yo oyebi te tango mosusu ngonga yango ebelemi.

يَسْتَعْجِلُ بِهَا ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ
بِهَاۖ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مُشْفِقُونَ مِنْهَا
وَيَعْلَمُونَ أَنَّهَا ٱلْحَقُّۗ أَلَآ إِنَّ ٱلَّذِينَ
يُمَارُونَ فِى ٱلسَّاعَةِ لَفِى ضَلَٰلٍۭ
بَعِيدٍ ١٨

**18.** Baye bazangi kondima, bazali kowelisa yango. Kasi baye bandimi bazali kobanga yango, mpe bayebi ete yango ezali sôló. Baye bazali kotia tembe mpona mokolo ya suka, bazali o kati ya libungi ya mosika.

ٱللَّهُ لَطِيفٌۢ بِعِبَادِهِۦ يَرْزُقُ مَن يَشَآءُۖ
وَهُوَ ٱلْقَوِىُّ ٱلْعَزِيزُ ١٩

**19.** Allah azali malamu mpona bawumbu baye, apesaka bozui na oyo alingi mpe azali na bokasi atonda nguya.

**20.** Oyo akolinga kosala (bilanga) ya mokolo mwa suka, tokobakisela ye elanga, mpe oyo akolinga kosala awa na mokili, tokopesa ye yango (na bilengi), kasi akozuaka eloko te o mokolo mwa suka.

مَن كَانَ يُرِيدُ حَرۡثَ ٱلۡأٓخِرَةِ نَزِدۡ لَهُۥ فِي حَرۡثِهِۦۖ وَمَن كَانَ يُرِيدُ حَرۡثَ ٱلدُّنۡيَا نُؤۡتِهِۦ مِنۡهَا وَمَا لَهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِن نَّصِيبٍ ٢٠

**21.** To boye, bazali na basangisi basusu baye balingi kosalela bango mibeko misusu mia lingomba miye Allah apesi ndingisa te? Soki mpona mobeko oyo ezali kati na bango te, nde likambo lisilaki kokatama kati na bango. Kasi babubi bakozalaka na etumbu makasi.

أَمۡ لَهُمۡ شُرَكَٰٓؤُاْ شَرَعُواْ لَهُم مِّنَ ٱلدِّينِ مَا لَمۡ يَأۡذَنۢ بِهِ ٱللَّهُۚ وَلَوۡلَا كَلِمَةُ ٱلۡفَصۡلِ لَقُضِيَ بَيۡنَهُمۡۗ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢١

**22.** Okomona babubi bakomi kobanga mpona maye bazalaki kosala mpe (etumbu) ekokwela bango, mpe mpona baye bandimaki mpe basalaki misala milamu, bakozalaka na bisika ya bilanga bia lola, mpe bakozuaka oyo bakolingaka epai ya Nkolo wa bango. Wana nde bolamu bonene.

تَرَى ٱلظَّٰلِمِينَ مُشۡفِقِينَ مِمَّا كَسَبُواْ وَهُوَ وَاقِعُۢ بِهِمۡۗ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فِي رَوۡضَاتِ ٱلۡجَنَّاتِۖ لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمۡۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَضۡلُ ٱلۡكَبِيرُ ٢٢

**23.** Wana nde sango elamu eye Allah azali kopesa epai ya bawumbu naye baye bandima mpe bazali kosala misala milamu, loba: Nakosenga bino yango lifuta te, ezali sé bolingo bwa bondeko, mpe oyo akosala bolamu, tokobakisela ye ya kitoko koleka. Ya sôló, Allah azali molimbisi atonda melesi,

ذَٰلِكَ ٱلَّذِي يُبَشِّرُ ٱللَّهُ عِبَادَهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِۗ قُل لَّآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ أَجۡرًا إِلَّا ٱلۡمَوَدَّةَ فِي ٱلۡقُرۡبَىٰۗ وَمَن يَقۡتَرِفۡ حَسَنَةٗ نَّزِدۡ لَهُۥ فِيهَا حُسۡنًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ شَكُورٌ ٢٣

24. To bazali koloba ete: Babukeli Allah lokuta, mpe soki Allah alingi akokanga motema nayo, mpe Allah azali kolimwisa lokuta na liloba mpe azali kondimisa bosembo. Ya sôló, ayebi mabombami ya mitema.

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ۖ فَإِن يَشَإِ ٱللَّهُ يَخْتِمْ عَلَىٰ قَلْبِكَ ۗ وَيَمْحُ ٱللَّهُ ٱلْبَٰطِلَ وَيُحِقُّ ٱلْحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٢٤﴾

25. Ye nde andimelaka bawumbu naye baye bazali kosenga tubela, mpe azali molimbisi ya masumu, mpe ayebaka maye bosalaka.

وَهُوَ ٱلَّذِى يَقْبَلُ ٱلتَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِۦ وَيَعْفُوا۟ عَنِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ وَيَعْلَمُ مَا تَفْعَلُونَ ﴿٢٥﴾

26. Mpe azali kondimela bandimi baye bazali kosala misala milamu, mpe abakiselaka bango bolamu bwaye. Kasi bapengwi bakozuaka etumbu ya makasi.

وَيَسْتَجِيبُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَيَزِيدُهُم مِّن فَضْلِهِۦ ۚ وَٱلْكَٰفِرُونَ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ﴿٢٦﴾

27. Soki Allah apesaka bozui na bawumbu baye banso, balingaki kosala na yango mabe kati na mokili, kasi akitisaka yango ndenge alingi (mokémoké), ayebi ya sôló, bawumbu baye mpe amonaka.

۞ وَلَوْ بَسَطَ ٱللَّهُ ٱلرِّزْقَ لِعِبَادِهِۦ لَبَغَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَٰكِن يُنَزِّلُ بِقَدَرٍ مَّا يَشَآءُ ۚ إِنَّهُۥ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرٌۢ بَصِيرٌ ﴿٢٧﴾

28. Ye nde akitisaka mbula sima ya bango kozanga elikia mpe apanzaka ngolu naye. Ye nde azali mokonzi atonda lokumu.

وَهُوَ ٱلَّذِى يُنَزِّلُ ٱلْغَيْثَ مِنۢ بَعْدِ مَا قَنَطُوا۟ وَيَنشُرُ رَحْمَتَهُۥ ۚ وَهُوَ ٱلْوَلِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٢٨﴾

29. Mpe o kati ya bilembo bia ye, bokelami ya likolo na mabele, na maye manso mazali na bomoyi kati na yango. Mpe azali na bokoki ya kosangisa miango soki alingi.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦ خَلْقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَثَّ فِيهِمَا مِن دَآبَّةٍ ۚ وَهُوَ عَلَىٰ جَمْعِهِمْ إِذَا يَشَآءُ قَدِيرٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Nyoso ya mabe oyo ezali kozua bino, ewutaka sé na maye maboko na bino esali. Kasi azali kolimbisa ebele.

وَمَآ أَصَٰبَكُم مِّن مُّصِيبَةٍ فَبِمَا كَسَبَتْ أَيْدِيكُمْ وَيَعْفُوا۟ عَن كَثِيرٍ ٣٠

**31.** Mpe bokokoka kokima nguya ya Allah awa na mabele te, mpe boko zala na mosungi te mpe mobateli te na kotika Allah.

وَمَآ أَنتُم بِمُعْجِزِينَ فِى ٱلْأَرْضِ ۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ٣١

**32.** Mpe o kati ya bilembo bia ye, masuwa kati na ebale, (okomona yango) lokola bangomba.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِ ٱلْجَوَارِ فِى ٱلْبَحْرِ كَٱلْأَعْلَٰمِ ٣٢

**33.** Soki alingi akitisi mopepe, mpe (okomona yango) etikali ya kotelema esika moko. Ya sôló, nyoso wana ezali bilembo mpona (bato) banso baye bazali kokanga motema mpe bazali kotondo,

إِن يَشَأْ يُسْكِنِ ٱلرِّيحَ فَيَظْلَلْنَ رَوَاكِدَ عَلَىٰ ظَهْرِهِۦٓ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ٣٣

**34.** To mpe akobebisa mpona masumu maye basalaki, kasi alimbisaka ebele.

أَوْ يُوبِقْهُنَّ بِمَا كَسَبُوا۟ وَيَعْفُ عَن كَثِيرٍ ٣٤

**35.** Baye bazali kobundisa mikapo mia biso, bayebi malamu ete: Bazali na esika ya kokimela te.

وَيَعْلَمَ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِنَا مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ٣٥

**36.** Manso maye bopesamaki (ya malamu) ezali sé mpona bosepeli mpona bomoyi bwa lelo, kasi oyo ezali epai ya Allah ezali malamu mpe ewumelaka mpona baye bandima mpe bazali komipesa epai ya Nkolo wa bango.

فَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَىْءٍ فَمَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ٣٦

**37.** Mpe baye bazali komitiya mosika na kosala masumu to mbeba ya minene mpe soki basiliki balimbisaka,

وَٱلَّذِينَ يَجۡتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلۡإِثۡمِ
وَٱلۡفَوَٰحِشَ وَإِذَا مَا غَضِبُواْ هُمۡ
يَغۡفِرُونَ ٣٧

**38.** Mpe baye bazali koyanola na bobengami bwa Nkolo wa bango, mpe batelemisi losambo mpe bazali kotunana (yambo ya kosala likambo) kati kati na bango, mpe bazali kobimisa ndambo ya maye topesaki bango,

وَٱلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ لِرَبِّهِمۡ وَأَقَامُواْ
ٱلصَّلَوٰةَ وَأَمۡرُهُمۡ شُورَىٰ بَيۡنَهُمۡ وَمِمَّا
رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣٨

**39.** Mpe baye soki basali bango mabe, balukaka komilongisa.

وَٱلَّذِينَ إِذَآ أَصَابَهُمُ ٱلۡبَغۡيُ هُمۡ
يَنتَصِرُونَ ٣٩

**40.** Kasi lifuta ya oyo asali mabe ezali sé mabe lokola yango, na oyo akolimbisa mpe sima abongisi, Allah akofuta ye. Ya sôló, ye alingaka babubi te.

وَجَزَٰٓؤُاْ سَيِّئَةٖ سَيِّئَةٞ مِّثۡلُهَاۖ فَمَنۡ عَفَا
وَأَصۡلَحَ فَأَجۡرُهُۥ عَلَى ٱللَّهِۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٠

**41.** Kasi ba oyo bakomilongisa sima ya mabe basalaki yango, nzela ezali lisusu te mpo bazongisela bango mabe.

وَلَمَنِ ٱنتَصَرَ بَعۡدَ ظُلۡمِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَا
عَلَيۡهِم مِّن سَبِيلٍ ٤١

**42.** Ya sôló, nzela wana ezali mpona baye bazali kobuba bato mpe bazali kobebisa na mokili, batiki (kosalela) bosôló. Bango bakozuaka etumbu makasi.

إِنَّمَا ٱلسَّبِيلُ عَلَى ٱلَّذِينَ يَظۡلِمُونَ
ٱلنَّاسَ وَيَبۡغُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّۚ
أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٤٢

**43.** Kasi oyo akokanga motema mpe alimbisi, wana nde lolenge ya malamu ya kobongisa na yango likambo.

وَلَمَن صَبَرَ وَغَفَرَ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمِنۡ عَزۡمِ
ٱلۡأُمُورِ ٤٣

**44.** Mpe oyo Allah akobungisa, akozua mobateli mosusu sima naye te. Okomona tango babubi bakomonaka etumbu bakolobaka: Boye lolenge ya kozongisa biso na mokili ezali te?

وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن وَلِىٍّ
مِّنۢ بَعْدِهِۦ ۗ وَتَرَى ٱلظَّـٰلِمِينَ لَمَّا رَأَوُا۟
ٱلْعَذَابَ يَقُولُونَ هَلْ إِلَىٰ مَرَدٍّ مِّن
سَبِيلٍ ٤٤

**45.** Mpe okomona bakotiyaka bango liboso lia lifelo bazali kobanga, bazali koyeba lisusu te wapi bakokendeke, bakomi kotala malembe na liso lioko, mpe bandimi bakolobaka: Ya sôló, bazangi bazali baye bamizangisi bango moko elongo na mabota ma bango mokolo ya suka. Ya sôló, babubi bakozalaka na etumbu ya libela.

وَتَرَىٰهُمْ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا خَـٰشِعِينَ
مِنَ ٱلذُّلِّ يَنظُرُونَ مِن طَرْفٍ خَفِىٍّ ۗ
وَقَالَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِنَّ ٱلْخَـٰسِرِينَ
ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ
ٱلْقِيَـٰمَةِ ۗ أَلَآ إِنَّ ٱلظَّـٰلِمِينَ فِى عَذَابٍ
مُّقِيمٍ ٤٥

**46.** Mpe bakozuaka babikisi misusu te na botiki Allah. Na oyo Allah abungisi, akozuaka lisusu nzela te.

وَمَا كَانَ لَهُم مِّنْ أَوْلِيَآءَ يَنصُرُونَهُم
مِّن دُونِ ٱللَّهِ ۗ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ
مِن سَبِيلٍ ٤٦

**47.** Boyamba mbela ya Nkolo na bino yambo ete eyela bino na mokolo oyo Allah akozongisa yango sima te. Mokolo yango kowumela ekozala te mpe bokokoka kowangana (masumu na bino) te.

ٱسْتَجِيبُوا۟ لِرَبِّكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ
يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ ۚ مَا لَكُم
مِّن مَّلْجَإٍ يَوْمَئِذٍ وَمَا لَكُم مِّن
نَّكِيرٍ ٤٧

**48.** Soki babaluki, totindi yo te mpo ozala mokengeli na bango, ezali mpona yo kaka sé okomisa sango. Mpe biso soki topesi moto bolamu na biso asepeli na yango, mpe soki mpasi ezui bango mpona maye maboko ma bango

فَإِنْ أَعْرَضُوا۟ فَمَآ أَرْسَلْنَـٰكَ عَلَيْهِمْ
حَفِيظًا ۖ إِنْ عَلَيْكَ إِلَّا ٱلْبَلَـٰغُ ۗ وَإِنَّآ إِذَآ
أَذَقْنَا ٱلْإِنسَـٰنَ مِنَّا رَحْمَةً فَرِحَ بِهَا ۖ وَإِن
تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌۢ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ فَإِنَّ
ٱلْإِنسَـٰنَ كَفُورٌ ٤٨

moko masalaki, ya sôló moto azanga botondi.

**49.** Bokonzi ya likolo na ya nsé ezali ya Allah. Akelaka maye oyo alingi apesaka likabo ya mwana mwasi na moto oyo alingi, mpe apesaka mwana mobali na oyo alingi.

لِّلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ يَخۡلُقُ مَا
يَشَآءُۚ يَهَبُ لِمَنۡ يَشَآءُ إِنَٰثٗا وَيَهَبُ لِمَن
يَشَآءُ ٱلذُّكُورَ ٤٩

**50.** To abimisaka bango mapasa mobali na mwasi, mpe azangisaka kobota na oyo alingi. Ya sôló ye azali moyebi mpe akoka.

أَوۡ يُزَوِّجُهُمۡ ذُكۡرَانٗا وَإِنَٰثٗاۖ وَيَجۡعَلُ مَن
يَشَآءُ عَقِيمًاۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٞ قَدِيرٞ ٥٠

**51.** Mpe ezali na moto moko te oyo Allah asololi naye polele sé ezala emoniseli, to ezala sima ya eloko ezipi ye, to mpe atindela ye motindami (anzelu) mpe apesa ye oyo alingi na ndingisa naye (Allah). Ya sôló aleki na likolo mpe atonda bwanya.

۞ وَمَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُكَلِّمَهُ ٱللَّهُ إِلَّا
وَحۡيًا أَوۡ مِن وَرَآيِٕ حِجَابٍ أَوۡ يُرۡسِلَ
رَسُولٗا فَيُوحِيَ بِإِذۡنِهِۦ مَا يَشَآءُۚ إِنَّهُۥ
عَلِيٌّ حَكِيمٞ ٥١

**52.** Na boye nde tomoniselaki yo (kurani) molimo na motindo na biso. Ozalaki na boyebi moko te ya buku, mpe ya bondimi te, kasi tosalaki yango ezala mwinda mpo tokamba na yango nani tolingi o kati ya bawumbu na biso. Mpe ya sôló, ozali kokamba na nzela ya semba.

وَكَذَٰلِكَ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ رُوحٗا مِّنۡ
أَمۡرِنَاۚ مَا كُنتَ تَدۡرِي مَا ٱلۡكِتَٰبُ
وَلَا ٱلۡإِيمَٰنُ وَلَٰكِن جَعَلۡنَٰهُ نُورٗا
نَّهۡدِي بِهِۦ مَن نَّشَآءُ مِنۡ عِبَادِنَاۚ وَإِنَّكَ
لَتَهۡدِيٓ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٥٢

**53.** Nzela ya Allah oyo manso mazali o likolo na nsé mazali ya ye, epai ya Allah nde makambo manso makokoma.

صِرَٰطِ ٱللَّهِ ٱلَّذِي لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ أَلَآ إِلَى ٱللَّهِ تَصِيرُ
ٱلۡأُمُورُ ٥٣

## SURATU 43 - AZ-ZUKHRUF
*(WOLO = BONZENGA)*




89 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Hâ, mîm.[1]
2. Mpe buku eye elimbolama polele.
3. Ya sôló, totiaki yango kurani na lokota ya arabo mpo ete bokanisa.
4. Mpe ya sôló, yango ezali o kati ya mama ya makomi pembeni na biso o likolo koleka etonda bwanya.
5. Boye tobetela bino bokundoli ete bozalaki bato mabe?
6. Boni kati ya bantoma baye totindaki epai ya bato ya yambo?
7. Ntoma atikalaki koyela bango te sé kino batiola ye.
8. Mpe tobomaki mingi koleka kati na bango, mpe tosilaki kotanga ndakisa ya bato ya yambo.
9. Mpe soki otuni bango; nani akela likolo na mabele? Bakolobaka: ya sôló, oyo akela yango nde oyo azali na bokasi atonda boyebi.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

حمٓ ١

وَٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢

إِنَّا جَعَلۡنَٰهُ قُرۡءَٰنًا عَرَبِيّٗا لَّعَلَّكُمۡ
تَعۡقِلُونَ ٣

وَإِنَّهُۥ فِيٓ أُمِّ ٱلۡكِتَٰبِ لَدَيۡنَا لَعَلِيٌّ
حَكِيمٌ ٤

أَفَنَضۡرِبُ عَنكُمُ ٱلذِّكۡرَ صَفۡحًا أَن
كُنتُمۡ قَوۡمٗا مُّسۡرِفِينَ ٥

وَكَمۡ أَرۡسَلۡنَا مِن نَّبِيّٖ فِي ٱلۡأَوَّلِينَ ٦

وَمَا يَأۡتِيهِم مِّن نَّبِيٍّ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ
يَسۡتَهۡزِءُونَ ٧

فَأَهۡلَكۡنَآ أَشَدَّ مِنۡهُم بَطۡشٗا وَمَضَىٰ
مَثَلُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٨

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضَ لَيَقُولُنَّ خَلَقَهُنَّ ٱلۡعَزِيزُ
ٱلۡعَلِيمُ ٩

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

**10.** Oyo atiyelaki bino mabele ezala etando ya kofanda, mpe atiyeli bino banzela kati kati na yango mpo bokambamaka (na yango).

ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ مَهْدًا
وَجَعَلَ لَكُمْ فِيهَا سُبُلًا لَّعَلَّكُمْ
تَهْتَدُونَ ١٠

**11.** Ye nde akitisaka mayi kowuta na likolo na bokoki, mpe tozali kopesa na yango bomoyi na mboka oyo ekufa (ekawuka), mpe lolenge wana nde bokobimisama.

وَٱلَّذِى نَزَّلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءًۢ بِقَدَرٍ
فَأَنشَرْنَا بِهِۦ بَلْدَةً مَّيْتًا ۚ كَذَٰلِكَ
تُخْرَجُونَ ١١

**12.** Mpe ye nde akela balongani mibale mibale bango banso, mpe asaleli bino masuwa na banyama mpo bomataka na yango.

وَٱلَّذِى خَلَقَ ٱلْأَزْوَٰجَ كُلَّهَا وَجَعَلَ
لَكُم مِّنَ ٱلْفُلْكِ وَٱلْأَنْعَٰمِ مَا
تَرْكَبُونَ ١٢

**13.** Mpo ete bofanda na mikongo mia yango, mpe bokanisa bolamu ya Nkolo wa bino osima ya komata na yango mpe bokolobaka: lokumu ya oyo asaleli biso maye, mpe tozalaki na makoki ya kosala yango te.

لِتَسْتَوُۥا عَلَىٰ ظُهُورِهِۦ ثُمَّ تَذْكُرُوا۟ نِعْمَةَ
رَبِّكُمْ إِذَا ٱسْتَوَيْتُمْ عَلَيْهِ وَتَقُولُوا۟
سُبْحَٰنَ ٱلَّذِى سَخَّرَ لَنَا هَٰذَا وَمَا كُنَّا
لَهُۥ مُقْرِنِينَ ١٣

**14.** Mpe ya sôló epai ya Nkolo wa biso nde tokozongaka.

وَإِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ ١٤

**15.** Mpe kati ya bawumbu naye oyo akela bango bazueli ye bambanda. Ya sôló, moto azali na bopengwi monene mpe ya polele.

وَجَعَلُوا۟ لَهُۥ مِنْ عِبَادِهِۦ جُزْءًا ۚ إِنَّ
ٱلْإِنسَٰنَ لَكَفُورٌ مُّبِينٌ ١٥

**16.** To na kati ya maye akela aponi bana basi (ba anzelu), mpe asali bino bana mibali?

أَمِ ٱتَّخَذَ مِمَّا يَخْلُقُ بَنَاتٍ وَأَصْفَىٰكُم
بِٱلْبَنِينَ ١٦

17. Mpe soki bapesi moko kati na bango sango ya maye bazali kopesa na Ar-Rahmân[1] (Allah) (mpona kobotama ya mwana mwasi), okomona elongi naye ekomi moyindo na mawa. (etondi na pizoli na kosilika)

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِمَا ضَرَبَ لِلرَّحۡمَٰنِ مَثَلٗا ظَلَّ وَجۡهُهُۥ مُسۡوَدّٗا وَهُوَ كَظِيمٌ ١٧

18. (Soki batuni ye) ezali nini? (Akolobaka ezali nde mwana mwasi), oyo akoki kosala ata eloko moko te, mpe akoki mpe kotelema mpona koloba polele te, sé kosala mabe.

أَوَمَن يُنَشَّؤُاْ فِي ٱلۡحِلۡيَةِ وَهُوَ فِي ٱلۡخِصَامِ غَيۡرُ مُبِينٖ ١٨

19. Mpe bazali kokomisa ba anzelu baye bazali bikelamu ya Ar-Rahmân ete bazali basi. Boye bazalaki banzeneneke na bokelami na bango? Ekokomama maye bazalaki koloba mpe bakotunama.

وَجَعَلُواْ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ ٱلَّذِينَ هُمۡ عِبَٰدُ ٱلرَّحۡمَٰنِ إِنَٰثًاۚ أَشَهِدُواْ خَلۡقَهُمۡۚ سَتُكۡتَبُ شَهَٰدَتُهُمۡ وَيُسۡـَٔلُونَ ١٩

20. Mpe bazali koloba ete: Soki Ar-Rahmân[1] alingaki nde tobondeli bango te, bazali na boyebi moko te, bazali sé na makanisi mabe.

وَقَالُواْ لَوۡ شَآءَ ٱلرَّحۡمَٰنُ مَا عَبَدۡنَٰهُمۗ مَّا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنۡ عِلۡمٍۖ إِنۡ هُمۡ إِلَّا يَخۡرُصُونَ ٢٠

21. To boye topesaki bango buku liboso mpo basimbama na yango?

أَمۡ ءَاتَيۡنَٰهُمۡ كِتَٰبٗا مِّن قَبۡلِهِۦ فَهُم بِهِۦ مُسۡتَمۡسِكُونَ ٢١

22. Kasi bakolobaka ete: Tokutaki bankoko na biso na lingomba oyo mpe tozali na bokambami mpe tozali sé kolanda yango.

بَلۡ قَالُوٓاْ إِنَّا وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٖ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم مُّهۡتَدُونَ ٢٢

1 **Ar-Rahmân:** Botala Ar-Ra'd mokapo: 30.

**23.** Mpe lolenge wana nde totindaki liboso nayo mokebisi na engumba sé bato ya bozui kati na yango baboya (ye) mpe baloba: Tokutaki bankoko na biso na lingomba oyo, tokolanda sé nzela na bango.

وَكَذَٰلِكَ مَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ فِي قَرۡيَةٖ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتۡرَفُوهَآ إِنَّا وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٖ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم مُّقۡتَدُونَ ٢٣

**24.** (Mokebisi) alobi ata soki nayeli bino nzela ya semba koleka oyo ya bankoko na bino? Bakoyanolaka: Tokondima na maye oyei na yango te.

۞ قَٰلَ أَوَلَوۡ جِئۡتُكُم بِأَهۡدَىٰ مِمَّا وَجَدتُّمۡ عَلَيۡهِ ءَابَآءَكُمۡۖ قَالُوٓاْ إِنَّا بِمَآ أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ٢٤

**25.** Tozuaki bango mabe, mpe tala lolenge nini bato ya lokuta basukaki.

فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٢٥

**26.** Mpe tango Ibrâhîm alobaki na tata waye na bato naye: Ya sôló, ngai namitiye mosika na maye bozali kobondela.

وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦٓ إِنَّنِي بَرَآءٞ مِّمَّا تَعۡبُدُونَ ٢٦

**27.** Longola sé oyo akela ngai, ya sôló ye nde akokamba ngai na (nzela ya semba)

إِلَّا ٱلَّذِي فَطَرَنِي فَإِنَّهُۥ سَيَهۡدِينِ ٢٧

**28.** Mpe atiaki liloba liango litikala na libota lia ye, na ntina ete bamizongisa epai ya Allah.

وَجَعَلَهَا كَلِمَةَۢ بَاقِيَةٗ فِي عَقِبِهِۦ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٢٨

**29.** Kasi napesaki bango na batata na bango bisengo ya moke kino bosembo (kurani) eyelaki bango mpe na motindami ya polele.

بَلۡ مَتَّعۡتُ هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ جَآءَهُمُ ٱلۡحَقُّ وَرَسُولٞ مُّبِينٞ ٢٩

**30.** Mpe tango bosôló eyelaki bango balobi: Oyo ezali bondoki bwa polele, mpe tokondimela yango te.

وَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلۡحَقُّ قَالُواْ هَٰذَا سِحۡرٞ وَإِنَّا بِهِۦ كَٰفِرُونَ ٣٠

31. Mpe balobaki: Mpona nini bakitisaki kurani te ata epai ya moto ya monene kati ya bamboka mibale?

وَقَالُواْ لَوْلَا نُزِّلَ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانُ عَلَىٰ رَجُلٍ مِّنَ ٱلْقَرْيَتَيْنِ عَظِيمٍ ﴿٣١﴾

32. Boye bango nde bakabolaka bolamu ya Nkolo wayo? Tokabolelaki bango bomoyi bwa bango kati na mokili, totomboli basusu koleka baninga, mpo basusu bazala basali ya baninga. Mpe ngolu ya Nkolo wayo ezali malamu koleka maye bazali kosangisa.

أَهُمْ يَقْسِمُونَ رَحْمَتَ رَبِّكَ ۚ نَحْنُ قَسَمْنَا بَيْنَهُم مَّعِيشَتَهُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۚ وَرَفَعْنَا بَعْضَهُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَٰتٍ لِّيَتَّخِذَ بَعْضُهُم بَعْضًا سُخْرِيًّا ۗ وَرَحْمَتُ رَبِّكَ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ ﴿٣٢﴾

33. Soki (bobangi) te ete bato bazala umma[1] moko (ya libungi), nde totielaki bapengwi ya Ar-Rahmân[2] mpona bandako na bango motôndo ya mabende ya pembe mpe ngala-ngala (ebuteli) mpo bamataka na yango.

وَلَوْلَآ أَن يَكُونَ ٱلنَّاسُ أُمَّةً وَٰحِدَةً لَّجَعَلْنَا لِمَن يَكْفُرُ بِٱلرَّحْمَٰنِ لِبُيُوتِهِمْ سُقُفًا مِّن فِضَّةٍ وَمَعَارِجَ عَلَيْهَا يَظْهَرُونَ ﴿٣٣﴾

34. (nde totielaki bango) na bandako na bango bikuke mpe bambeto ya kitoko oyo bakofandela.

وَلِبُيُوتِهِمْ أَبْوَٰبًا وَسُرُرًا عَلَيْهَا يَتَّكِـُٔونَ ﴿٣٤﴾

35. Na bonzenga. Wana nyoso ezali mpona bosepeli ya bomoyi bwa mokili, kasi ya mokolo mwa suka epayi ya Nkolo nayo ezali mpona babangi.

وَزُخْرُفًا ۚ وَإِن كُلُّ ذَٰلِكَ لَمَّا مَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۚ وَٱلْـَٔاخِرَةُ عِندَ رَبِّكَ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٣٥﴾

36. Na oyo akokanga miso (mpe amitiye mosika) mpona bokundoli bwa

وَمَن يَعْشُ عَن ذِكْرِ ٱلرَّحْمَٰنِ نُقَيِّضْ لَهُۥ شَيْطَٰنًا فَهُوَ لَهُۥ قَرِينٌ ﴿٣٦﴾

1 **Umma:** Awa ezali: Lingomba, botala Al-Baqarah mokapo: 128.

2 **Ar-Rahmân:** Botala suratu Ar-Ra'd mokapo: 30.

Ar-Rahmân[1], tokotiela ye satana azala moninga naye ya libela.

**37.** Mpe ya sôló, bazali kopekisa bango nzela, mpe ya sôló, bazali kokanisa ete bazali na nzela ya semba.

وَإِنَّهُمْ لَيَصُدُّونَهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ
وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُم مُّهْتَدُونَ ٣٧

**38.** Kino moto wana akokoma epai na biso akoloba na elima naye ete: Mawa na ngai! Soki ntaka kati na ngai nayo lokola moniele na eloli, mpe oyo moninga ya mabe!

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَنَا قَالَ يَٰلَيْتَ بَيْنِى
وَبَيْنَكَ بُعْدَ ٱلْمَشْرِقَيْنِ فَبِئْسَ
ٱلْقَرِينُ ٣٨

**39.** Mokolo mona mokosalisaka bino na eloko te mpo bozalaki babubi, bokosanganaka okati ya etumbu.

وَلَن يَنفَعَكُمُ ٱلْيَوْمَ إِذ ظَّلَمْتُمْ أَنَّكُمْ
فِى ٱلْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ٣٩

**40.** Boye, yo nde ozali na bokoki ya koyokisa mokufi matoyi to boye okambaka mokufi miso to oyo azali na libungi ya polele?

أَفَأَنتَ تُسْمِعُ ٱلصُّمَّ أَوْ تَهْدِى ٱلْعُمْىَ
وَمَن كَانَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ٤٠

**41.** To mpe tokotombola yo na likolo (koboma yo), mpe ya sôló, tokosilana na bango.

فَإِمَّا نَذْهَبَنَّ بِكَ فَإِنَّا مِنْهُم
مُّنتَقِمُونَ ٤١

**42.** To tolakisa yo mabe oyo tolakaki bango (etumbu) kasi tozali na bokasi likolo na bango.

أَوْ نُرِيَنَّكَ ٱلَّذِى وَعَدْنَٰهُمْ فَإِنَّا عَلَيْهِم
مُّقْتَدِرُونَ ٤٢

**43.** Zala na bokangami na maye bamoniselaki yo. Ya sôló, ozali na nzela ya semba.

فَٱسْتَمْسِكْ بِٱلَّذِىٓ أُوحِىَ إِلَيْكَ ۖ إِنَّكَ
عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٤٣

**44.** Ya sôló (kurani oyo), ezali bokundoli mpona yo mpe bato nayo. Mpe mosika te bokotunama.

وَإِنَّهُۥ لَذِكْرٌ لَّكَ وَلِقَوْمِكَ ۖ وَسَوْفَ
تُسْـَٔلُونَ ٤٤

1 **Ar-Rahmân:** Botala suratu Ar-Ra'd mokapo: 30.

**45.** Mpe tuna batindami ba biso baye totindaki liboso nayo, boye tozalaki kozua banzambe misusu na botiki Ar-Rahmân[1] mpona kobondela bango?

وَسۡـَٔلۡ مَنۡ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن
رُّسُلِنَآ أَجَعَلۡنَا مِن دُونِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ءَالِهَةٗ
يُعۡبَدُونَ ٤٥

**46.** Mpe tosilaki kotinda Mûssa na makamwisi ma biso epai ya falo na bato naye (bankumu), mpe alobaki: Ya sôló, nazali motindami ya Nkolo ya mokili.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ
فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦ فَقَالَ إِنِّي رَسُولُ رَبِّ
ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٦

**47.** Mpe tango bayeli bango makamwisi ma biso, okomona bango bazali koseka yango.

فَلَمَّا جَآءَهُم بِـَٔايَٰتِنَآ إِذَا هُم مِّنۡهَا
يَضۡحَكُونَ ٤٧

**48.** Mpe na likamwisi nyoso na oyo tolakisaki bango, ezalaki makasi mingi koleka oyo ya liboso. Mpe topesaki bango etumbu mpo tango mosusu bakoki komizongisa epai na biso.

وَمَا نُرِيهِم مِّنۡ ءَايَةٍ إِلَّا هِيَ أَكۡبَرُ
مِنۡ أُخۡتِهَاۖ وَأَخَذۡنَٰهُم بِٱلۡعَذَابِ لَعَلَّهُمۡ
يَرۡجِعُونَ ٤٨

**49.** Mpe balobi ete: Oh yo nganga! Sengela biso Nkolo nayo mpona maye alakaki epai nayo, na yango tokokambama ya sôló na nzela ya semba.

وَقَالُواْ يَٰٓأَيُّهَ ٱلسَّاحِرُ ٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ
بِمَا عَهِدَ عِندَكَ إِنَّنَا لَمُهۡتَدُونَ ٤٩

**50.** Mpe tango tolongoleli bango etumbu, okomona bango wana babuki mibeko ya elaka.

فَلَمَّا كَشَفۡنَا عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابَ إِذَا هُمۡ
يَنكُثُونَ ٥٠

**51.** Mpe falo abengi bato naye alobi: Oh bato na ngai! Bokonzi ya ezipito ezali na ngai te, mpe mayi ya ebale oyo ezali

وَنَادَىٰ فِرۡعَوۡنُ فِي قَوۡمِهِۦ قَالَ يَٰقَوۡمِ
أَلَيۡسَ لِي مُلۡكُ مِصۡرَ وَهَٰذِهِ ٱلۡأَنۡهَٰرُ
تَجۡرِي مِن تَحۡتِيٓۚ أَفَلَا تُبۡصِرُونَ ٥١

1 **Ar-Rahmân:** Botala suratu Ar-Ra'd mokapo: 30.

kotambola na nsé na ngai, boye bozali komona te?

أَمْ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْ هَٰذَا ٱلَّذِى هُوَ مَهِينٌ وَلَا يَكَادُ يُبِينُ ﴿٥٢﴾

52. To boye nazali malamu te koleka moto mpamba oyo, mpe alobaka polele te?

فَلَوْلَآ أُلْقِىَ عَلَيْهِ أَسْوِرَةٌ مِّن ذَهَبٍ أَوْ جَآءَ مَعَهُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ مُقْتَرِنِينَ ﴿٥٣﴾

53. Mpona nini babwakeli ye basinga ya wolo ya maboko te, to mpe ba anzelu baya naye elongo!

فَٱسْتَخَفَّ قَوْمَهُۥ فَأَطَاعُوهُ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٥٤﴾

54. Na boye nde abangisaki bato naye mpe batosi ye. Ya sôló, bazalaki bato mabe.

فَلَمَّآ ءَاسَفُونَا ٱنتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَٰهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥٥﴾

55. Mpe tango bapesaki biso kanda makasi, tozuaki bango mpe tozindisaki bango banso.

فَجَعَلْنَٰهُمْ سَلَفًا وَمَثَلًا لِّلْءَاخِرِينَ ﴿٥٦﴾

56. Mpe totiaki bango bazala liteya mpona baye bakoya sima na bango.

۞ وَلَمَّا ضُرِبَ ٱبْنُ مَرْيَمَ مَثَلًا إِذَا قَوْمُكَ مِنْهُ يَصِدُّونَ ﴿٥٧﴾

57. Mpe tango ndakisa ya mwana ya Maryam, epesamaki bato nayo bakomaki koyima yima (bamoni yango pamba)

وَقَالُوٓا۟ ءَأَٰلِهَتُنَا خَيْرٌ أَمْ هُوَ ۚ مَا ضَرَبُوهُ لَكَ إِلَّا جَدَلًۢا ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ خَصِمُونَ ﴿٥٨﴾

58. Balobi banzambe na biso to ye, nani azali malamu? Babeti ndakisa wana sé mpona yo na lolenge ya bilobaloba, kasi bazali sé bato balutisaki kosuana.

إِنْ هُوَ إِلَّا عَبْدٌ أَنْعَمْنَا عَلَيْهِ وَجَعَلْنَٰهُ مَثَلًا لِّبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿٥٩﴾

59. (Issa) azali sé mowumbu oyo topessaki ye bolamu, mpe tozalisa ye ndakisa mpona bana ya isalayele.

**60.** Soki tolingaki nde totiaki kati na bino ba anzelu awa na nsé bazali kokitana.

وَلَوْ نَشَآءُ لَجَعَلْنَا مِنكُم مَّلَٰٓئِكَةً فِى ٱلْأَرْضِ يَخْلُفُونَ ٦٠

**61.** Mpe ya sôló, akozala elembo mpona mokolo ya suka,botia tembe te, mpe bolanda ngai. Oyo nde nzela ya semba.

وَإِنَّهُۥ لَعِلْمٌ لِّلسَّاعَةِ فَلَا تَمْتَرُنَّ بِهَا وَٱتَّبِعُونِ ۚ هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ٦١

**62.** Satana abungisa bino te mpo azali monguna ya polele mpona bino.

وَلَا يَصُدَّنَّكُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ ۖ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ٦٢

**63.** Mpe tango Issa ayaki na bilembo alobaki: Nayeli bino yango na bwanya, mpe mpo nalimbolela bino ndambo ya maye bozalaki kokesene na yango. Bobanga Allah mpe botosa ngai.

وَلَمَّا جَآءَ عِيسَىٰ بِٱلْبَيِّنَٰتِ قَالَ قَدْ جِئْتُكُم بِٱلْحِكْمَةِ وَلِأُبَيِّنَ لَكُم بَعْضَ ٱلَّذِى تَخْتَلِفُونَ فِيهِ ۖ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ٦٣

**64.** Ya sôló, Allah azali Nkolo wa ngai, mpe Nkolo wa bino, bobondela ye. Oyo nde nzela ya semba.

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ رَبِّى وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ ۚ هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ٦٤

**65.** Kasi bakeseneki kati kati na bango. Babubi bakozuaka mabe o mokolo mwa etumbu ya makasi.

فَٱخْتَلَفَ ٱلْأَحْزَابُ مِنۢ بَيْنِهِمْ ۖ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مِنْ عَذَابِ يَوْمٍ أَلِيمٍ ٦٥

**66.** Boye bazali kozela (mokolo ya suka) yango ekoyela bango mbalakaka mpe bakoyeba te?

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا ٱلسَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ٦٦

**67.** O mokolo mona, baye balinganaki bakokomaka banguna kati kati na bango, longola sé babangi (Allah)

ٱلْأَخِلَّآءُ يَوْمَئِذٍۭ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ إِلَّا ٱلْمُتَّقِينَ ٦٧

**68.** Eh! Bawumbu na ngai! Lelo, bozala na bobangi mpe mawa te.

يَٰعِبَادِ لَا خَوْفٌ عَلَيْكُمُ ٱلْيَوْمَ وَلَآ أَنتُمْ تَحْزَنُونَ ٦٨

69. Baye bandimaki na bilembo bia biso, mpe bazalaki kotosa (ba mizilima).

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُواْ مُسۡلِمِينَ ٦٩

70. Bokota o kati ya lola, bosala biyenga elongo na basi na bino. (bosepela)

ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ أَنتُمۡ وَأَزۡوَٰجُكُمۡ تُحۡبَرُونَ ٧٠

71. Basani mpe bakopo ya wolo biko balukaka, bikotiama liboso na bango, o kati na yango bitondi na maye mazali na mposa na bango mpe bosepelisi miso. Bokozala libela na kati na yango.

يُطَافُ عَلَيۡهِم بِصِحَافٖ مِّن ذَهَبٖ وَأَكۡوَابٖۖ وَفِيهَا مَا تَشۡتَهِيهِ ٱلۡأَنفُسُ وَتَلَذُّ ٱلۡأَعۡيُنُۖ وَأَنتُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٧١

72. Wana ezali nde lola oyo bokitani yango, mpona maye bozalaki kosala.

وَتِلۡكَ ٱلۡجَنَّةُ ٱلَّتِيٓ أُورِثۡتُمُوهَا بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٧٢

73. Kati na yango bokozalaka na bambuma ebele mpona kolia.

لَكُمۡ فِيهَا فَٰكِهَةٞ كَثِيرَةٞ مِّنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٧٣

74. Ya sôló, batomboki bakozalaka na etumbu ya móto ya lifelo libela.

إِنَّ ٱلۡمُجۡرِمِينَ فِي عَذَابِ جَهَنَّمَ خَٰلِدُونَ ٧٤

75. Ekokutolama te mpe bakozanga elikia o kati na yango.

لَا يُفَتَّرُ عَنۡهُمۡ وَهُمۡ فِيهِ مُبۡلِسُونَ ٧٥

76. Tosalaki bango mabe te kasi bango moko nde bamisalaki mabe.

وَمَا ظَلَمۡنَٰهُمۡ وَلَٰكِن كَانُواْ هُمُ ٱلظَّٰلِمِينَ ٧٦

77. Mpe bakobelelaka: Oh Mâlik! Nkolo wayo aboma biso, akoyanolaka bango: Botikali libela o kati na yango.

وَنَادَوۡاْ يَٰمَٰلِكُ لِيَقۡضِ عَلَيۡنَا رَبُّكَۖ قَالَ إِنَّكُم مَّٰكِثُونَ ٧٧

**78.** Tosilaki koyela bino bosôló, kasi ebele kati na bino baboyaki yango.

لَقَدْ جِئْنَٰكُم بِٱلْحَقِّ وَلَٰكِنَّ
أَكْثَرَكُمْ لِلْحَقِّ كَٰرِهُونَ ٧٨

**79.** Boye basili kokana likita, kasi biso nde tozali na likita.

أَمْ أَبْرَمُوٓا۟ أَمْرًا فَإِنَّا مُبْرِمُونَ ٧٩

**80.** To bazali kokanisa ete toyokaka sekele na koyima yima na bango na mongongo ya sé te? Iyo! Batindami na biso epai na bango bazali kokoma nyoso (ba anzelu).

أَمْ يَحْسَبُونَ أَنَّا لَا نَسْمَعُ سِرَّهُمْ
وَنَجْوَىٰهُم ۚ بَلَىٰ وَرُسُلُنَا لَدَيْهِمْ
يَكْتُبُونَ ٨٠

**81.** Loba: Soki Ar-Rahmân[1] azalaka na mwana, nalingaki kozala wa yambo mpona kobondela.

قُلْ إِن كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ وَلَدٌ فَأَنَا۠ أَوَّلُ
ٱلْعَٰبِدِينَ ٨١

**82.** Lokumu na Nkolo ya likolo na ya mabele, Nkolo ya ngwende na maye bazali koloba.

سُبْحَٰنَ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ رَبِّ
ٱلْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ ٨٢

**83.** Tika bango bazinda na mabe mpe basakana kino bakokutana na mokolo mwa elaka na bango.

فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا۟ وَيَلْعَبُوا۟ حَتَّىٰ يُلَٰقُوا۟
يَوْمَهُمُ ٱلَّذِى يُوعَدُونَ ٨٣

**84.** Ye nde azali Nzambe ya kobondela likolo mpe o nsé, mpe azali wa bwanya atonda boyebi.

وَهُوَ ٱلَّذِى فِى ٱلسَّمَآءِ إِلَٰهٌ وَفِى ٱلْأَرْضِ
إِلَٰهٌ ۚ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْعَلِيمُ ٨٤

**85.** Mpe apambolami ye oyo azali na bokonzi ya nsé na ya likolo, na maye ezali okati na yango, mpe ye nde azali na boyebi ya tango ya suka. Mpe epai naye nde bokozongisama.

وَتَبَارَكَ ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَعِندَهُۥ عِلْمُ
ٱلسَّاعَةِ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٨٥

1 **Ar-Rahmân:** Botala suratu Ar-Ra'd mokapo: 30.

**86.** Mpe baye bazali kobondela bango elongo naye (Allah), bakokoka te kolobela, longola sé baye batatoli bosembo mpe bango bazali koyeba.

وَلَا يَمۡلِكُ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِهِ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَن شَهِدَ بِٱلۡحَقِّ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** Mpe soki otuni bango nani akela bango, bakolobaka: Ya sôló ezali Allah, kasi mpona nini bazali kopesa ye mokongo?

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَهُمۡ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۖ فَأَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Mpe liloba lia ye (ntoma Muhammad epai ya Allah): Nkolo! Ya sôló, bato wana bakondimaka te.

وَقِيلِهِۦ يَٰرَبِّ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ قَوۡمٞ لَّا يُؤۡمِنُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Malamu, mitiya mosika na bango (limbisa bango) mpe loba: Boboto. Kala mingi te bakoyebaka.

فَٱصۡفَحۡ عَنۡهُمۡ وَقُلۡ سَلَٰمٞۚ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ﴿٨٩﴾

## SURATU 44 - AD-DUKHÂN
*(MOLINGA)*




59 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Hâ, mîm.[1]
2. Na buku (kurani) ya polele.
3. Ya sôló, tokitisaki yango o butu ya mapamboli. Ya sôló, biso tozali bakebisi.
4. O kati na yango mokano ya makambo manso ya bwanya mazali kozuama.
5. Motindo kowuta epai na biso. Biso nde totindaka.
6. Mawa kowuta na Nkolo wayo. Ya sôló ye azali moyoki atonda boyebi.
7. Nkolo ya likolo na mabele na manso maye mazali otei na yango mibale. Soki ya sôló bozali na tembe te.
8. Nzambe mosusu azali te ya kobondela na bosôló sé ye apesaka bomoyi na liwa, Nkolo wa bino mpe Nkolo ya bankoko na bino wa yambo.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

حمٓ ﴿١﴾

وَٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ﴿٢﴾

إِنَّآ أَنزَلۡنَٰهُ فِي لَيۡلَةٖ مُّبَٰرَكَةٍۚ إِنَّا كُنَّا مُنذِرِينَ ﴿٣﴾

فِيهَا يُفۡرَقُ كُلُّ أَمۡرٍ حَكِيمٍ ﴿٤﴾

أَمۡرٗا مِّنۡ عِندِنَآۚ إِنَّا كُنَّا مُرۡسِلِينَ ﴿٥﴾

رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ﴿٦﴾

رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَآۖ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ﴿٧﴾

لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۖ رَبُّكُمۡ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلۡأَوَّلِينَ ﴿٨﴾

---
1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

**9.** Kasi bango (bato) wana bazali na tembe, bazali kosakana.

بَلْ هُمْ فِي شَكٍّ يَلْعَبُونَ ٩

**10.** (Malamu) zela mokolo oyo likolo ekoya na molinga ya polele.

فَٱرْتَقِبْ يَوْمَ تَأْتِي ٱلسَّمَآءُ بِدُخَانٍ مُّبِينٍ ١٠

**11.** Ekozipa bato, oyo nde etumbu ya makasi.

يَغْشَى ٱلنَّاسَ ۖ هَٰذَا عَذَابٌ أَلِيمٌ ١١

**12.** Nkolo; tiya etumbu mosika na biso, ya sôló tozali bandimi.

رَّبَّنَا ٱكْشِفْ عَنَّا ٱلْعَذَابَ إِنَّا مُؤْمِنُونَ ١٢

**13.** Lolenge nini bokundoli na mitema epesa bango pasi, kasi motindami asilaki koyela bango polele.

أَنَّىٰ لَهُمُ ٱلذِّكْرَىٰ وَقَدْ جَآءَهُمْ رَسُولٌ مُّبِينٌ ١٣

**14.** Sima bapesi yango mokongo mpe balobi: Batangisa ye, azali na ligboma.

ثُمَّ تَوَلَّوْا۟ عَنْهُ وَقَالُوا۟ مُعَلَّمٌ مَّجْنُونٌ ١٤

**15.** Tokolongola etumbu moke. Ya sôló, bozali bato mabe.

إِنَّا كَاشِفُوا۟ ٱلْعَذَابِ قَلِيلًا ۚ إِنَّكُمْ عَآئِدُونَ ١٥

**16.** Mokolo tokobeta na ndenge ya mabe, mpo ete biso esengeli tosala bongo.

يَوْمَ نَبْطِشُ ٱلْبَطْشَةَ ٱلْكُبْرَىٰٓ إِنَّا مُنتَقِمُونَ ١٦

**17.** Mpe liboso na bango, tomekaki bato ya falo, mpe motindami ya malamu ayelaki bango.

۞ وَلَقَدْ فَتَنَّا قَبْلَهُمْ قَوْمَ فِرْعَوْنَ وَجَآءَهُمْ رَسُولٌ كَرِيمٌ ١٧

**18.** (Ayebisi) bango: Bopesa ngai bawumbu ya Allah, nazali motindami malamu epai na bino.

أَنْ أَدُّوٓا۟ إِلَىَّ عِبَادَ ٱللَّهِ ۖ إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ١٨

19. Bomilakisa te epai ya Allah na kosalela ye lolendo. Ya sôló, nayeli bino elembo ya polele.

وَأَن لَّا تَعۡلُواْ عَلَى ٱللَّهِۖ إِنِّيٓ ءَاتِيكُم بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ١٩

20. Mpe ya sôló, nazali koluka libateli epai ya Nkolo wa ngai, mpe Nkolo wa bino. Mpo ete bobamba ngai mabanga te.

وَإِنِّي عُذۡتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُمۡ أَن تَرۡجُمُونِ ٢٠

21. Mpe soki bondimeli ngai te, bomitiya mosika na ngai.

وَإِن لَّمۡ تُؤۡمِنُواْ لِي فَٱعۡتَزِلُونِ ٢١

22. Abengaki Nkolo wa ye, ya sôló bazali batomboki.

فَدَعَا رَبَّهُۥٓ أَنَّ هَٰٓؤُلَآءِ قَوۡمٞ مُّجۡرِمُونَ ٢٢

23. Sala mobembo na butu elongo na bawumbu na ngai, mpo ete bokolandama (na banguna na bino).

فَأَسۡرِ بِعِبَادِي لَيۡلًا إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ٢٣

24. Tika ebale lolenge wana, esengeli na bango bazinda (kokufa)

وَٱتۡرُكِ ٱلۡبَحۡرَ رَهۡوًاۖ إِنَّهُمۡ جُندٞ مُّغۡرَقُونَ ٢٤

25. Boni batikaki kati na bilanga na miluka,

كَمۡ تَرَكُواْ مِن جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ٢٥

26. Bilanga na milona na bandako ya kitoko,

وَزُرُوعٖ وَمَقَامٖ كَرِيمٖ ٢٦

27. Na bilengi biye bazalaki kosepela kati na yango?

وَنَعۡمَةٖ كَانُواْ فِيهَا فَٰكِهِينَ ٢٧

28. Lolenge wana nde ezalaka, mpe tokitanisaki yango bato mosusu.

كَذَٰلِكَۖ وَأَوۡرَثۡنَٰهَا قَوۡمًا ءَاخَرِينَ ٢٨

29. Ezala likolo na mabele etikalaki kolela te na kozela.

فَمَا بَكَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلسَّمَآءُ وَٱلۡأَرۡضُ وَمَا كَانُواْ مُنظَرِينَ ٢٩

30. Mpe tobikisaki bana ya isalayele na etumbu ya nsoni.

وَلَقَدۡ نَجَّيۡنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ مِنَ ٱلۡعَذَابِ ٱلۡمُهِينِ ٣٠

**31.** Kowuta epai ya falo oyo amilakisaki okati ya bato mabe.

مِن فِرْعَوْنَ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَالِيًا مِّنَ ٱلْمُسْرِفِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Mpe tosilaki kotiya bango bazala elembo mpona molongo mobimba.

وَلَقَدِ ٱخْتَرْنَـٰهُمْ عَلَىٰ عِلْمٍ عَلَى ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Mpe topesaki bango makamwisi mpona komeka bango.

وَءَاتَيْنَـٰهُم مِّنَ ٱلْـَٔايَـٰتِ مَا فِيهِ بَلَـٰٓؤٌا۟ مُّبِينٌ ﴿٣٣﴾

**34.** Ya sôló, ba oyo wana bazali koloba.

إِنَّ هَـٰٓؤُلَآءِ لَيَقُولُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Liwa mpona biso nde oyo ya yambo, tokoki kosekwa lisusu te (sima na yango).

إِنْ هِىَ إِلَّا مَوْتَتُنَا ٱلْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُنشَرِينَ ﴿٣٥﴾

**36.** Bozongisa bankoko na biso soki bozali koloba bosôló.

فَأْتُوا۟ بِـَٔابَآئِنَآ إِن كُنتُمْ صَـٰدِقِينَ ﴿٣٦﴾

**37.** Boye bango nde bato malamu to bato ya tubbai (motindami to moto malamu), baye bazalaki liboso na bango, tobomaki bango mpo ete bazalaki bato mabe?

أَهُمْ خَيْرٌ أَمْ قَوْمُ تُبَّعٍ وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ أَهْلَكْنَـٰهُمْ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ مُجْرِمِينَ ﴿٣٧﴾

**38.** Mpe tokelaki likolo na mabele mpe manso maye mazali kati na yango pamba te.

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَـٰعِبِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** Tokelaki yango mibale na bosôló, kasi ebele na bango bazali koyeba te.

مَا خَلَقْنَـٰهُمَآ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Ya sôló, o mokolo mwa bokati (makambo ya bato) nde ekozalaka elaka na bango banso.

إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ مِيقَـٰتُهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٠﴾

| | |
|---|---|
| **41.** Mokolo moye moninga to moto ya pene akosalisaka yo na eloko te, mpe bakosunganaka te. | يَوْمَ لَا يُغْنِي مَوْلًى عَن مَّوْلًى شَيْـًٔا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤١﴾ |
| **42.** Longola sé oyo Allah akoyokelaka mawa. Ya sôló, ye azali wa bokasi atonda ngolu. | إِلَّا مَن رَّحِمَ ٱللَّهُ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٤٢﴾ |
| **43.** Ya sôló nzete ya Zaqqûm. | إِنَّ شَجَرَتَ ٱلزَّقُّومِ ﴿٤٣﴾ |
| **44.** Ekozalaka bilei ya basumuki. | طَعَامُ ٱلْأَثِيمِ ﴿٤٤﴾ |
| **45.** Lokola mafuta ya mabe, ezali kotokisa libumu. | كَٱلْمُهْلِ يَغْلِي فِي ٱلْبُطُونِ ﴿٤٥﴾ |
| **46.** Lokola kotoko ya mayi ya moto ya makasi. | كَغَلْيِ ٱلْحَمِيمِ ﴿٤٦﴾ |
| **47.** Bozua ye mpe bomema ye o kati ya móto. | خُذُوهُ فَٱعْتِلُوهُ إِلَىٰ سَوَآءِ ٱلْجَحِيمِ ﴿٤٧﴾ |
| **48.** Sima bobwakela ye mayi ya móto na motu naye, lokola etumbu makasi. | ثُمَّ صُبُّوا۟ فَوْقَ رَأْسِهِۦ مِنْ عَذَابِ ٱلْحَمِيمِ ﴿٤٨﴾ |
| **49.** Meka, ya sôló, yo (okanisaki ete) ozali na bokasi mpe lokumu! | ذُقْ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْكَرِيمُ ﴿٤٩﴾ |
| **50.** Wana nde maye bozalaki kotiya tembe mpe kobundisa. | إِنَّ هَٰذَا مَا كُنتُم بِهِۦ تَمْتَرُونَ ﴿٥٠﴾ |
| **51.** Ya sôló, babangi bakozalaka na bovandi bwa kitoko. | إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِي مَقَامٍ أَمِينٍ ﴿٥١﴾ |
| **52.** Kati na bilanga na mingala (mia lola) | فِي جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿٥٢﴾ |
| **53.** Bakolataka bilamba bia pepele ya pembe bitongama bazali kotalana. | يَلْبَسُونَ مِن سُندُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُّتَقَٰبِلِينَ ﴿٥٣﴾ |
| **54.** Na yango, tokobalisa bango basi ya kitoko ya miso ya minene. | كَذَٰلِكَ وَزَوَّجْنَٰهُم بِحُورٍ عِينٍ ﴿٥٤﴾ |

55. Mpe na kimia penza bakosengaka kati na yango bambuma kitoko ya lolenge nyoso.

يَدۡعُونَ فِيهَا بِكُلِّ فَٰكِهَةٍ ءَامِنِينَ ٥٥

56. Liwa likozuaka bango te, sé oyo ya liboso mpe abateli (Allah) bango na etumbu ya lifelo.

لَا يَذُوقُونَ فِيهَا ٱلۡمَوۡتَ إِلَّا ٱلۡمَوۡتَةَ ٱلۡأُولَىٰۖ وَوَقَىٰهُمۡ عَذَابَ ٱلۡجَحِيمِ ٥٦

57. Bolamu ya Nkolo wayo. Wana nde elonga ya monene.

فَضۡلٗا مِّن رَّبِّكَۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٥٧

58. Mpe ya sôló, tokomisaki yango mpete na lolemu nayo mpo ete; basalisana na yango na bokundoli.

فَإِنَّمَا يَسَّرۡنَٰهُ بِلِسَانِكَ لَعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٥٨

59. Zela moke, bango mpe bakozela.

فَٱرۡتَقِبۡ إِنَّهُم مُّرۡتَقِبُونَ ٥٩

## SURATU 45 - AL-DJÂTSIYAH
## *(KOFUKAMA NA MABOLONGO)*




37 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Hâ, mîm.[1]

حمٓ ١

2. Buku ekitaki kowuta epai ya Allah azali na bokasi atonda bwanya.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

3. Ya sôló, okati ya likolo na mabele bilembo mpona bandimi.

إِنَّ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٣

4. Mpe na bokeli bino na banyama, ezali bilembo mpona baye bazali na tembe te.

وَفِي خَلۡقِكُمۡ وَمَا يَبُثُّ مِن دَآبَّةٍ ءَايَٰتٞ لِّقَوۡمٖ يُوقِنُونَ ٤

5. Mpe bokeseni bwa butu na mokolo; na maye Allah akitisaki kowuta na likolo lokola bozui, oyo ezali kopesa bomoyi na mabele sima ya kokufa na yango, mpe kotambola ya mopepe bipai na bipai, ezali bilembo mpo bato bakoka kokanisa.

وَٱخۡتِلَٰفِ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن رِّزۡقٖ فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَا وَتَصۡرِيفِ ٱلرِّيَٰحِ ءَايَٰتٞ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٥

6. Wana ezali mikapo mia Allah tozali kotangela yo na bosôló. Liloba kani bakondimaka yango osima (koyoka mpe kozua liloba) ya Allah na bilembo bia ye?

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتۡلُوهَا عَلَيۡكَ بِٱلۡحَقِّۖ فَبِأَيِّ حَدِيثِۭ بَعۡدَ ٱللَّهِ وَءَايَٰتِهِۦ يُؤۡمِنُونَ ٦

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

7. Bato banso baye bazali kosala masumu ya minene mpe kobuka lokuta; bakozua mabe.

وَيۡلٞ لِّكُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٖ ٧

8. (Oyo) azali koyoka mikapo mia Allah miye bazali kotangela ye sima asaleli yango lolendo lokola atikala koyoka yango te, pesa ye sango ya etumbu ya makasi.

يَسۡمَعُ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ثُمَّ يُصِرُّ
مُسۡتَكۡبِرٗا كَأَن لَّمۡ يَسۡمَعۡهَاۖ فَبَشِّرۡهُ
بِعَذَابٍ أَلِيمٖ ٨

9. Soki ayebi eloko moke okati ya mikapo mia biso, asaleli yango litio, baye wana nde bakozua etumbu ya kokitisama.

وَإِذَا عَلِمَ مِنۡ ءَايَٰتِنَا شَيۡـًٔا ٱتَّخَذَهَا
هُزُوًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٩

10. Sima bango bakozalaka na lifelo; bakosalisaka bango na eloko te; ezala ata baye bazuaki bango ete bazali babateli na bango na batiki Allah. Bakozalaka na etumbu monene.

مِّن وَرَآئِهِمۡ جَهَنَّمُۖ وَلَا يُغۡنِي عَنۡهُم مَّا
كَسَبُواْ شَيۡـٔٗا وَلَا مَا ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ
ٱللَّهِ أَوۡلِيَآءَۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٠

11. (Kurani) oyo ezali bokambi, mpe baye bazali kopengwa na mikapo mia Nkolo wa bango, bakozua etumbu ya makasi koleka.

هَٰذَا هُدٗىۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ
رَبِّهِمۡ لَهُمۡ عَذَابٞ مِّن رِّجۡزٍ أَلِيمٌ ١١

12. Allah akela ebale mpona bino; mpo ete masuwa etambolaka na mitindo mia ye mpe mpo bozuaka bolamu bwa yango mpe botondo. (ye).

۞ ٱللَّهُ ٱلَّذِي سَخَّرَ لَكُمُ ٱلۡبَحۡرَ
لِتَجۡرِيَ ٱلۡفُلۡكُ فِيهِ بِأَمۡرِهِۦ وَلِتَبۡتَغُواْ
مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٢

13. Mpe akeli mpona bino manso maye mazali okati ya likolo na mabele na mitindo kowuta epai naye. Ya sôló, wana ezali bilembo mpo bato bakanisa.

وَسَخَّرَ لَكُم مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي
ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا مِّنۡهُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ
لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ١٣

**14.** Loba na baye bandima: Balimbisa baye bazali kolikia na mikolo mia Allah te, mpo moto nyoso afutama na maye asalaki.

قُل لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ يَغۡفِرُواْ لِلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ أَيَّامَ ٱللَّهِ لِيَجۡزِيَ قَوۡمَۢا بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ١٤

**15.** Oyo akosala bolamu ezali mpona ye moko, mpe oyo akobebisa, ekozongela sé ye moko. Sima bokozongisama epai ya Nkolo wa bino.

مَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا فَلِنَفۡسِهِۦۖ وَمَنۡ أَسَآءَ فَعَلَيۡهَاۖ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمۡ تُرۡجَعُونَ ١٥

**16.** Mpe tosilaki kopesa na bana ya isalayele buku mpe mibeko mpe bontoma, mpe topesaki bango biloko bia kitoko, mpe totombolaki bango esika koleka basusu (na tango na bango).

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحُكۡمَ وَٱلنُّبُوَّةَ وَرَزَقۡنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَفَضَّلۡنَٰهُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦

**17.** Mpe toyelaki bango bilembo bia polele ya mibeko mpe bakabwanaki te sé tango boyebi eyelaki bango mpona likunya okati na bango. Ya sôló, Nkolo nayo akosambisa kati na bango na bosôló o mokolo mwa suka mpona maye bazalaki na bokeseni.

وَءَاتَيۡنَٰهُم بَيِّنَٰتٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡرِۖ فَمَا ٱخۡتَلَفُوٓاْ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلۡعِلۡمُ بَغۡيَۢا بَيۡنَهُمۡۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقۡضِي بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ١٧

**18.** Sima totiyaki yo na nzela ya mibeko landa yango, kasi kolanda te bamposa ya baye bazanga boyebi.

ثُمَّ جَعَلۡنَٰكَ عَلَىٰ شَرِيعَةٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡرِ فَٱتَّبِعۡهَا وَلَا تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَ ٱلَّذِينَ لَا يَعۡلَمُونَ ١٨

**19.** Ya sôló, bango bazali na bokoki ya kosalela yo bolamu te koleka bolamu ya Allah. Mpe ya sôló, bato mabe bango na bango bazali baninga, Allah nde azali mobateli ya bandimi.

إِنَّهُمۡ لَن يُغۡنُواْ عَنكَ مِنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗاۚ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٖۖ وَٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلۡمُتَّقِينَ ١٩

**20.** Buku (Kurani) oyo ezali polele mpona bato, mpe ezali bokambi mpe ngolu mpona baye bazali na kondima ya sôló.

هَٰذَا بَصَٰٓئِرُ لِلنَّاسِ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٞ
لِّقَوۡمٖ يُوقِنُونَ ٢٠

**21.** Boye baye bazali kosala mabe, bakanisi ete tokozua bango lolenge moko na baye bandimi mpe bazali kosala misala milamu okati ya bomoyi mpe liwa na bango? Oyo ndenge ya mabe ya kokata likambo!

أَمۡ حَسِبَ ٱلَّذِينَ ٱجۡتَرَحُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ
أَن نَّجۡعَلَهُمۡ كَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَوَآءٗ مَّحۡيَاهُمۡ وَمَمَاتُهُمۡۚ
سَآءَ مَا يَحۡكُمُونَ ٢١

**22.** Mpe Allah akela likolo na mabele na bosôló; mpe mpo afuta moto nyoso na maye asalaki, mpe bakobubamaka te.

وَخَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّ
وَلِتُجۡزَىٰ كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا كَسَبَتۡ وَهُمۡ
لَا يُظۡلَمُونَ ٢٢

**23.** Boye ozali komona te ete oyo azui mposa naye nde nzambe naye, mpe Allah abungisi ye na boyebi, mpe akangi ye matoyi na motema mpe atie ezipelo na miso, nani mosusu akokamba ye osima ya Allah, boye bozali kokanisa te?

أَفَرَءَيۡتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ وَأَضَلَّهُ
ٱللَّهُ عَلَىٰ عِلۡمٖ وَخَتَمَ عَلَىٰ سَمۡعِهِۦ
وَقَلۡبِهِۦ وَجَعَلَ عَلَىٰ بَصَرِهِۦ غِشَٰوَةٗ
فَمَن يَهۡدِيهِ مِنۢ بَعۡدِ ٱللَّهِۚ أَفَلَا
تَذَكَّرُونَ ٢٣

**24.** Mpe bazali koloba ete: Bomoyi ezali sé ya mokili ya nsé, tozali kofanda mpe tozali kokufa, bobele tango nde ezali koboma biso. Bazali na boyebi te mpona yango sé makanisi.

وَقَالُواْ مَا هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنۡيَا
نَمُوتُ وَنَحۡيَا وَمَا يُهۡلِكُنَآ إِلَّا ٱلدَّهۡرُۚ
وَمَا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنۡ عِلۡمٍۖ إِنۡ هُمۡ إِلَّا
يَظُنُّونَ ٢٤

**25.** Mpe soki batangeli bango mikapo mia biso mapolele bakolobaka ete: Bozongisa bankoko na biso na bomoyi soki bozali koloba bosôló.

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ مَّا
كَانَ حُجَّتَهُمۡ إِلَّآ أَن قَالُواْ ٱئۡتُواْ بِـَٔابَآئِنَآ
إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٢٥

**26.** Loba: Allah apesaka bino bomoyi sima akobomaka bino; sima akosangisaka bino o mokolo mwa suka, mokolo moye mokozalaka na tembe te; kasi ebele ya bato bazali koyeba te.

قُلِ ٱللَّهُ يُحْيِيكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يَجْمَعُكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ٢٦

**27.** Mpe bokonzi bwa likolo na mabele ezali ya Allah. Mpe tango mokolo wana mokokokaka, bato ya lokuta bakozangaka.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَخْسَرُ ٱلْمُبْطِلُونَ ٢٧

**28.** Mpe okomona bato banso bakofukama. Mpe bakobengama o ngambu ya buku na bango, lelo bokofutama mpona maye bosalaki.

وَتَرَىٰ كُلَّ أُمَّةٍ جَاثِيَةً ۚ كُلُّ أُمَّةٍ تُدْعَىٰٓ إِلَىٰ كِتَٰبِهَا ٱلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٢٨

**29.** Oyo buku na biso ezali koloba bosembo likolo na bino. Tozalaki kozua maye manso bozalaki kosala.

هَٰذَا كِتَٰبُنَا يَنطِقُ عَلَيْكُم بِٱلْحَقِّ ۚ إِنَّا كُنَّا نَسْتَنسِخُ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٢٩

**30.** Kasi baye bandimaki mpe basalaki misala milamu, Nkolo wa bango akokotisa bango na bolamu bwa ye. Wana nde elonga ya polele.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُدْخِلُهُمْ رَبُّهُمْ فِى رَحْمَتِهِۦ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْمُبِينُ ٣٠

**31.** Mpe mpona baye bapengwaki (bakolobaka na bango): Boye batangelaki bino mikapo mia ngai te? Kasi bosalaki lolendo. Ya sôló bozalaki batomboki.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَفَلَمْ تَكُنْ ءَايَٰتِى تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَٱسْتَكْبَرْتُمْ وَكُنتُمْ قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ٣١

**32.** Mpe tango bazali koyebisa bango ete elaka ya Allah ezali ya sôló, mpe ya sôló, ngonga ena ezali

وَإِذَا قِيلَ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَٱلسَّاعَةُ لَا رَيْبَ فِيهَا قُلْتُم مَّا نَدْرِى

na tembe te, bolobaki toyebaki yango te, tozalaki komona yango pamba, mpe tondimaki na yango te.

مَا ٱلسَّاعَةُ إِن نَّظُنُّ إِلَّا ظَنّٗا وَمَا نَحۡنُ
بِمُسۡتَيۡقِنِينَ ٣٢

**33.** Mpe akomonisa bango mabe na bango oyo basalaki, mpe maye bazalaki kotiola ekokueyela bango.

وَبَدَا لَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا عَمِلُواْ وَحَاقَ بِهِم
مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٣

**34.** Mpe bakoyebisa bango: Lelo tobosani bino[1] ndenge bobosanaki mokolo mwa elaka mwa bino moye, mpe esika na bino ezali nde lifelo. Kasi bakozwaka mosungi te.

وَقِيلَ ٱلۡيَوۡمَ نَنسَىٰكُمۡ كَمَا نَسِيتُمۡ
لِقَآءَ يَوۡمِكُمۡ هَٰذَا وَمَأۡوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ
وَمَا لَكُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٣٤

**35.** Nyoso wana mpo bozuaki mikapo mia Allah na liseki, mpe bomoyi ya mokili ekosaki bino. Mokolo wana bakobimisama okati na yango te mpe bakoyambama te, okati ya ngolu.

ذَٰلِكُم بِأَنَّكُمُ ٱتَّخَذۡتُمۡ ءَايَٰتِ
ٱللَّهِ هُزُوٗا وَغَرَّتۡكُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۚ
فَٱلۡيَوۡمَ لَا يُخۡرَجُونَ مِنۡهَا وَلَا هُمۡ
يُسۡتَعۡتَبُونَ ٣٥

**36.** Lokumu na Allah Nkolo ya likolo na mabele, Nkolo ya molongo mobimba.

فَلِلَّهِ ٱلۡحَمۡدُ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَرَبِّ
ٱلۡأَرۡضِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٦

**37.** Mpe atonda na bonene okati ya likolo na mabele, mpe azali na bokasi mpe bwanya.

وَلَهُ ٱلۡكِبۡرِيَآءُ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ
وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٣٧

1 **Lelo tobosani bino:** Botala suratu Twâ Hâ mokapo: 126.

## SURATU 46 - AL-AHQÂF
*(BISIKA BIKAUKA)*




35 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Hâ, mîm.[1]
2. Bokiti ya buku kowuta epai ya Allah wa bokasi atonda bwanya.
3. Tokelaki likolo na mabele na maye manso mazali otei na yango nyoso mibale na bosôló na tango eye eyebani. Bapengwi bazali koboya na maye bazali kokebisa bango.
4. Loba: Bokanisi nini mpona baye bozali kobelela na botiki Allah, bolakisa ngai nini bakela na mabele, to bazali na mosangisi o likolo? Boyela ngai buku ya bosembo oyo ezalaki liboso ya oyo (kurani) to elembo ya boyebi soki ya sôló, bozali na bosembo.
5. Mpe nani abungi koleka moto oyo azali kobondela na botiki Allah eloko ekoyanola ye te kino o mokolo ya suka, mpe bazali koyanola na mabondeli na bango te?

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

حمٓ ١

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

مَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَأَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَمَّآ أُنذِرُواْ مُعۡرِضُونَ ٣

قُلۡ أَرَءَيۡتُم مَّا تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَرُونِي مَاذَا خَلَقُواْ مِنَ ٱلۡأَرۡضِ أَمۡ لَهُمۡ شِرۡكٞ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِۖ ٱئۡتُونِي بِكِتَٰبٖ مِّن قَبۡلِ هَٰذَآ أَوۡ أَثَٰرَةٖ مِّنۡ عِلۡمٍ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٤

وَمَنۡ أَضَلُّ مِمَّن يَدۡعُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَن لَّا يَسۡتَجِيبُ لَهُۥٓ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَهُمۡ عَن دُعَآئِهِمۡ غَٰفِلُونَ ٥

---
1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

6. Mpe tango bakosangisa bato (mpona bokati makambo), bakozalaka banguna na bango mpe bakowangana mabondeli na bango.

وَإِذَا حُشِرَ ٱلنَّاسُ كَانُوا۟ لَهُمْ أَعْدَآءً
وَكَانُوا۟ بِعِبَادَتِهِمْ كَـٰفِرِينَ ٦

7. Mpe soki batangeli bango mikapo mia biso mia polele, baye bapengwa bazali kolobela na bosembo tango eyeli bango ete: Oyo ezali bonganga ya polele.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَـٰتُنَا بَيِّنَـٰتٍ قَالَ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ هَـٰذَا
سِحْرٌ مُّبِينٌ ٧

8. To mpe bazali koloba ete: Asali yango na ndenge naye, loba: Soki nasali yango na ndenge na ngai, bokosala ngai eloko moko te liboso ya Allah, ayebi malamu maye bozali kopanza sango (na mabe mpona kobukela kurani lokuta). Akoki lokola nzeneneke kati na ngai na bino, mpe azali molimbisi atonda ngolu.

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ ۖ قُلْ إِنِ ٱفْتَرَيْتُهُۥ
فَلَا تَمْلِكُونَ لِى مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۖ هُوَ
أَعْلَمُ بِمَا تُفِيضُونَ فِيهِ ۚ كَفَىٰ بِهِۦ
شَهِيدًۢا بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ ۖ وَهُوَ ٱلْغَفُورُ
ٱلرَّحِيمُ ٨

9. Loba: Nazali motindami wa yambo ya koyela bino te, mpe nayebi te oyo bakosala na ngai mpe mpona bino; nazali kolanda sé maye bakitiselaki ngai, mpe nazali sé mokebisi ya polele.

قُلْ مَا كُنتُ بِدْعًا مِّنَ ٱلرُّسُلِ وَمَآ
أَدْرِى مَا يُفْعَلُ بِى وَلَا بِكُمْ ۖ إِنْ
أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَىَّ وَمَآ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٌ
مُّبِينٌ ٩

10. Loba: Boye bozali komona ndenge nini soki (boyebi) ewuti epai ya Allah, mpe bozali kondimela yango te; mpe nzeneneke moko kati ya bana ya isalayele amoni mpe andimi na yango? Mpe bosali lolendo? Ya sôló, Allah akambaka babubi te.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ
وَكَفَرْتُم بِهِۦ وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنۢ
بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَلَىٰ مِثْلِهِۦ فَـَٔامَنَ
وَٱسْتَكْبَرْتُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ
ٱلظَّـٰلِمِينَ ١٠

**11.** Bapengwi bakolobaka na bandimi: Soki oyo ezalaki malamu (babola) balingaki koleka biso te, mpe soki bakambami na yango te, balobi: Oyo ezali lokuta ya kala.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ
لَوۡ كَانَ خَيۡرٗا مَّا سَبَقُونَآ إِلَيۡهِۚ وَإِذۡ لَمۡ
يَهۡتَدُواْ بِهِۦ فَسَيَقُولُونَ هَٰذَآ إِفۡكٞ
قَدِيمٞ ١١

**12.** Mpe liboso naye, buku ya Mûssa ezalaki bokambi mpe ngolu, kasi buku oyo na lokota ya arabo ezali motatoli nayango, mpona kokebisa babubi mpe ezala sango elamu mpona bato ya malamu.

وَمِن قَبۡلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامٗا
وَرَحۡمَةٗۚ وَهَٰذَا كِتَٰبٞ مُّصَدِّقٞ لِّسَانًا
عَرَبِيّٗا لِّيُنذِرَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ وَبُشۡرَىٰ
لِلۡمُحۡسِنِينَ ١٢

**13.** Ya sôló, baye balobi Nkolo wa biso Allah sima basembuami, bakozalaka na bobangi te mpe bakozala na mawa te.

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُواْ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ
ٱسۡتَقَٰمُواْ فَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ
يَحۡزَنُونَ ١٣

**14.** Baye wana nde bato ya lola, bakozalaka libela okati na yango, mpe bakofutamaka mpona maye basalaki.

أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ خَٰلِدِينَ فِيهَا
جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٤

**15.** Mpe topesaki mobeko na moto ete asalela baboti naye bolamu, mama naye amemaki zemi naye na mpasi mpe abotaki ye na mpasi, mpe zemi naye na komelisa ye kino akokisi sanza ntuku misato kino akomi makasi, mpe akokisi mbula ntuku minei alobi: Nkolo tika ete natondo yo mpona bolamu nayo osaleli ngai, mpe na baboti na ngai, mpe tika ete nasala mosala ya malamu oyo ekosepelisa yo, mpe bongisa

وَوَصَّيۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيۡهِ إِحۡسَٰنًاۖ
حَمَلَتۡهُ أُمُّهُۥ كُرۡهٗا وَوَضَعَتۡهُ كُرۡهٗاۖ
وَحَمۡلُهُۥ وَفِصَٰلُهُۥ ثَلَٰثُونَ شَهۡرًاۚ حَتَّىٰٓ
إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَبَلَغَ أَرۡبَعِينَ سَنَةٗ
قَالَ رَبِّ أَوۡزِعۡنِيٓ أَنۡ أَشۡكُرَ نِعۡمَتَكَ
ٱلَّتِيٓ أَنۡعَمۡتَ عَلَيَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَيَّ وَأَنۡ
أَعۡمَلَ صَٰلِحٗا تَرۡضَىٰهُ وَأَصۡلِحۡ لِي
فِي ذُرِّيَّتِيٓۖ إِنِّي تُبۡتُ إِلَيۡكَ وَإِنِّي مِنَ
ٱلۡمُسۡلِمِينَ ١٥

libota na ngai. Ya sôló natubeli epai nayo mpe ya sôló nazali okati ya baye bazali komisokia (bamizilima).

**16.** Baye wana nde tokondimela bango mpona bolamu oyo basalaki, mpe tokolongolaka mabe na bango, mpe bakozalaka okati ya bato ya lola, engebene na elaka ya bosôló oyo bapesaki bango.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ نَتَقَبَّلُ عَنۡهُمۡ أَحۡسَنَ
مَا عَمِلُواْ وَنَتَجَاوَزُ عَن سَيِّـَٔاتِهِمۡ فِيٓ
أَصۡحَٰبِ ٱلۡجَنَّةِۖ وَعۡدَ ٱلصِّدۡقِ ٱلَّذِي
كَانُواْ يُوعَدُونَ ١٦

**17.** Mpe oyo akoloba (akofiotola) na baboti naye: Ufi, bozali kolaka ngai ete nakosekwa? Kasi ebele basila koleka liboso mpe bazonga te? Mpe bango mibale bazali kosenga libateli epai Allah, mpe bazali koloba naye: Mawa nayo, ndima elaka ya Allah ezali ya sôló. Mpe azali kozongisela bango ete: Oyo ezali sé masapo ya kala.

وَٱلَّذِي قَالَ لِوَٰلِدَيۡهِ أُفّٖ لَّكُمَآ أَتَعِدَانِنِيٓ
أَنۡ أُخۡرَجَ وَقَدۡ خَلَتِ ٱلۡقُرُونُ مِن
قَبۡلِي وَهُمَا يَسۡتَغِيثَانِ ٱللَّهَ وَيۡلَكَ ءَامِنۡ
إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ فَيَقُولُ مَا هَٰذَآ إِلَّآ
أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٧

**18.** Baye wana esengeli bazua etumbu na baye baleka liboso lia bango okati ya bilima na bato. Ya sôló, basilaki kozanga.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلُ فِيٓ
أُمَمٖ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِم مِّنَ ٱلۡجِنِّ
وَٱلۡإِنسِۖ إِنَّهُمۡ كَانُواْ خَٰسِرِينَ ١٨

**19.** Bato banso bazali na esika na bango mpo na oyo bazalaki kosala, mpe bakofutaka bango engebene na misala na bango mpe bakobubama te.

وَلِكُلّٖ دَرَجَٰتٞ مِّمَّا عَمِلُواْۖ وَلِيُوَفِّيَهُمۡ
أَعۡمَٰلَهُمۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ١٩

**20.** Mpe mokolo moye bakomemaka bapengwi na lifelo; (bakoyebisaka bango) ete:

وَيَوۡمَ يُعۡرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَلَى ٱلنَّارِ
أَذۡهَبۡتُمۡ طَيِّبَٰتِكُمۡ فِي حَيَاتِكُمُ ٱلدُّنۡيَا

Bobebisaki bolamu na bino na mokili mpe bosepelaki bongo, kasi lelo bokofutama na etumbu ya makasi engebene na maye bosalaki lolendo na mokili na botikaki bosôló, mpe mpona maye bozalaki kobebisa.

وَٱسۡتَمۡتَعۡتُم بِهَا فَٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَوۡنَ
عَذَابَ ٱلۡهُونِ بِمَا كُنتُمۡ تَسۡتَكۡبِرُونَ
فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَبِمَا كُنتُمۡ
تَفۡسُقُونَ ٢٠

**21.** Mpe kanisa ndeko ya ba Aad, tango akebisaki bato naye na ahqâf, liboso naye mpe sima naye, bakebisi basilaki koleka ebele ete: Bobondela sé bobele Allah, ya sôló, nazali kobangela bino etumbu ya mokolo monene.

۞ وَٱذۡكُرۡ أَخَا عَادٍ إِذۡ أَنذَرَ قَوۡمَهُۥ
بِٱلۡأَحۡقَافِ وَقَدۡ خَلَتِ ٱلنُّذُرُ مِنۢ بَيۡنِ
يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦٓ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا
ٱللَّهَ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ
عَظِيمٖ ٢١

**22.** Balobaki: Oyeli biso mpo oboyisa biso banzambe na biso? Na yango yela biso oyo ozali kolaka biso soki ya sôló, ozali okati ya bato ya bosembo.

قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا لِتَأۡفِكَنَا عَنۡ ءَالِهَتِنَا
فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ
ٱلصَّٰدِقِينَ ٢٢

**23.** Alobaki ete: Boyebi ezali nde epai ya Allah; nazali kokomisela bino maye natindami na yango. Kasi nazali komona bozali bato oyo bozangi koyeba.

قَالَ إِنَّمَا ٱلۡعِلۡمُ عِندَ ٱللَّهِ وَأُبَلِّغُكُم
مَّآ أُرۡسِلۡتُ بِهِۦ وَلَٰكِنِّيٓ أَرَىٰكُمۡ قَوۡمٗا
تَجۡهَلُونَ ٢٣

**24.** Mpe tango bamoni (etumbu) lokola lipata ezali kokende nanse, balobi: Lipata oyo ekonokela biso mbula. Kasi ezali oyo bozalaki koluka yango noki, wana ezali nde mopepe ya etumbu makasi.

فَلَمَّا رَأَوۡهُ عَارِضٗا مُّسۡتَقۡبِلَ أَوۡدِيَتِهِمۡ
قَالُواْ هَٰذَا عَارِضٞ مُّمۡطِرُنَاۚ بَلۡ هُوَ
مَا ٱسۡتَعۡجَلۡتُم بِهِۦۖ رِيحٞ فِيهَا عَذَابٌ
أَلِيمٞ ٢٤

**25.** Ebebisaki nyoso na mibeko mia Nkolo na yango, sima na yango na tongo, bango banso bamonanaki lisusu te, etikalaki sé bandako na bango. Lolenge wana nde tofutaka batomboki.

تُدَمِّرُ كُلَّ شَيۡءِۭ بِأَمۡرِ رَبِّهَا فَأَصۡبَحُواْ
لَا يُرَىٰٓ إِلَّا مَسَٰكِنُهُمۡۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي
ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٢٥

**26.** Mpe ya sôló, tofandisaki bango malamu, mpe makasi koleka ndenge tofandisi bino, mpe topesaki bango boyoki, bomoni mpe mitema, kasi boyoki na bango, mpe bomoni na bango, mpe mitema na bango nyoso wana esalisaki bango na eloko te, na tango bazalaki kowangana bilembo bia Allah, mpe bazingamaki na etumbu mpona ntina ya maye bazalaki kosala ya litio.

وَلَقَدۡ مَكَّنَّٰهُمۡ فِيمَآ إِن مَّكَّنَّٰكُمۡ فِيهِ
وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ سَمۡعٗا وَأَبۡصَٰرٗا وَأَفۡـِٔدَةٗ
فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُمۡ سَمۡعُهُمۡ وَلَآ أَبۡصَٰرُهُمۡ
وَلَآ أَفۡـِٔدَتُهُم مِّن شَيۡءٍ إِذۡ كَانُواْ
يَجۡحَدُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَحَاقَ بِهِم مَّا
كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٢٦

**27.** Mpe tosilaki koboma bamboka ya pembeni na bino, mpe totiyaki bilembo mpo bakoka komizongisa.

وَلَقَدۡ أَهۡلَكۡنَا مَا حَوۡلَكُم مِّنَ ٱلۡقُرَىٰ
وَصَرَّفۡنَا ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٢٧

**28.** Mpona nini bazuaki lisungi te epai ya baye bazuaki bango banzambe na botiki Allah? Ete: Bango nde bakopusanisa bango pembeni na Allah, kasi banzambe yango basundoli bango. Wana ezali lokuta na bango oyo bazalaki kosala.

فَلَوۡلَا نَصَرَهُمُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ
ٱللَّهِ قُرۡبَانًا ءَالِهَةَۢۖ بَلۡ ضَلُّواْ عَنۡهُمۡۚ
وَذَٰلِكَ إِفۡكُهُمۡ وَمَا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٢٨

**29.** Mpe (kanisa) tango totindelaki yo ebele ya bilima, mpo bayoka ndenge kurani ezali kotangema,

وَإِذۡ صَرَفۡنَآ إِلَيۡكَ نَفَرٗا مِّنَ ٱلۡجِنِّ
يَسۡتَمِعُونَ ٱلۡقُرۡءَانَ فَلَمَّا حَضَرُوهُ

mpe tango bayokaki yango, balobi: Boyoka malamu, tango esili; bazongaki epai na bato na bango mpe bakebisaki bango.

قَالُوٓاْ أَنصِتُواْۖ فَلَمَّا قُضِيَ وَلَّوۡاْ إِلَىٰ قَوۡمِهِم مُّنذِرِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Balobaki: Oh bato na biso! ya sôló, toyokaki maloba ya buku oyo ekitaki sima ya Mûssa; (ezali koloba) bosôló ya maye maleka mpe ezali kokamba na bosembo o nzela ya semba.

قَالُواْ يَٰقَوۡمَنَآ إِنَّا سَمِعۡنَا كِتَٰبًا أُنزِلَ مِنۢ بَعۡدِ مُوسَىٰ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلۡحَقِّ وَإِلَىٰ طَرِيقٖ مُّسۡتَقِيمٖ ﴿٣٠﴾

**31.** Oh bato na biso! Boyamba moteyi ya Allah, mpe bondima naye. Akolimbisa masumu na bino mpe akobatela bino na etumbu ya makasi.

يَٰقَوۡمَنَآ أَجِيبُواْ دَاعِيَ ٱللَّهِ وَءَامِنُواْ بِهِۦ يَغۡفِرۡ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُجِرۡكُم مِّنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ﴿٣١﴾

**32.** Mpe oyo akondimela motei ya Allah te, akozua ekimeli te na bokonzi ya Allah na mokili, mpe akozala na babateli te elongo naye. Ba oyo wana nde bazali na libunga ya polele.

وَمَن لَّا يُجِبۡ دَاعِيَ ٱللَّهِ فَلَيۡسَ بِمُعۡجِزٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَيۡسَ لَهُۥ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءُۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Boye bazali komona te ete Allah nde akelaki likolo mpe na nsé, mpe alembaki mpona kokela yango te, boye azali na nguya te ya kosekwisa bawa? Iyo, ya sôló, azali na nguya likolo ya biloko binso.

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَلَمۡ يَعۡيَ بِخَلۡقِهِنَّ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحۡـِۧيَ ٱلۡمَوۡتَىٰۚ بَلَىٰٓۚ إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ﴿٣٣﴾

**34.** Mpe mokolo moye bakomemaka bapengwi na lifelo; (bakotunaka bango) oyo ezali solo te? Bakoyanolaka: Iyo. Ya sôló,

وَيَوۡمَ يُعۡرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَلَى ٱلنَّارِ أَلَيۡسَ هَٰذَا بِٱلۡحَقِّۖ قَالُواْ بَلَىٰ وَرَبِّنَاۚ قَالَ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ

Nkolo wa biso. Akolobaka: Bomeka etumbu mpona maye bozalaki kopengwa na yango.

35. (Muhammad) kanga motema ndenge batindami bakangaki mitema, kasi kowelisa bango na etumbu te. Mokolo bakomona maye balakaki bango, ekozala lokola bawumelaki sé tango moko ya pamba na mokili, baye esengeli babebisama ezali te sé bato mabe.

بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٣٤﴾

فَٱصْبِرْ كَمَا صَبَرَ أُوْلُواْ ٱلْعَزْمِ مِنَ ٱلرُّسُلِ وَلَا تَسْتَعْجِل لَّهُمْ ۚ كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَ مَا يُوعَدُونَ لَمْ يَلْبَثُوٓاْ إِلَّا سَاعَةً مِّن نَّهَارٍ ۚ بَلَٰغٌ ۚ فَهَلْ يُهْلَكُ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٣٥﴾

# SURATU 47 - MUHAMMAD




38 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

**1.** Baye bapengwa mpe bazali kobundisa nzela ya Allah basili kobebisa misala mia bango.

**2.** Mpe baye bandima mpe basali misala milamu mpe bandimi na maye makitaki epai ya Muhammad ete ezali sôló kowuta epai ya Nkolo na bango, akolongola mabe na bango, mpe akobongisa makambo na bango.

**3.** Wana mpo ete bapengwi balandi lokuta, kasi baye bandima balandi bosembo kowuta epai na Nkolo na bango. Lolenge wana nde Allah azali kopesa masese epai ya bato.

**4.** Soki bokutani na bapengwi (na bitumba) bokata bakingo na bango, mpe soki bolongi bango, bokanga bango basinga makasi, na sima soki bolingi botiki bango bakei pamba, soki mpe bolingi bato na bango bapesa bino biloko nde botiki bango, kino bitumba bikosila, mpo ete soki Allah alingaki nde asilani na bango ye

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ
أَضَلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ١

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
وَءَامَنُواْ بِمَا نُزِّلَ عَلَىٰ مُحَمَّدٍ وَهُوَ ٱلۡحَقُّ
مِن رَّبِّهِمۡ كَفَّرَ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ
وَأَصۡلَحَ بَالَهُمۡ ٢

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱتَّبَعُواْ
ٱلۡبَٰطِلَ وَأَنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّبَعُواْ ٱلۡحَقَّ
مِن رَّبِّهِمۡۚ كَذَٰلِكَ يَضۡرِبُ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ
أَمۡثَٰلَهُمۡ ٣

فَإِذَا لَقِيتُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَضَرۡبَ
ٱلرِّقَابِ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَثۡخَنتُمُوهُمۡ فَشُدُّواْ
ٱلۡوَثَاقَ فَإِمَّا مَنَّۢا بَعۡدُ وَإِمَّا فِدَآءً حَتَّىٰ
تَضَعَ ٱلۡحَرۡبُ أَوۡزَارَهَاۚ ذَٰلِكَۖ وَلَوۡ يَشَآءُ
ٱللَّهُ لَٱنتَصَرَ مِنۡهُمۡ وَلَٰكِن لِّيَبۡلُوَاْ
بَعۡضَكُم بِبَعۡضٖۗ وَٱلَّذِينَ قُتِلُواْ فِي
سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَن يُضِلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٤

moko, kasi ezali mpona komeka bino. Mpona ba oyo bakokufa na nzela ya Allah, akobebisa misala na bango te.

5. Akokamba bango mpe akobongisa misala mia bango.

سَيَهۡدِيهِمۡ وَيُصۡلِحُ بَالَهُمۡ ٥

6. Mpe akokotisaka bango na lola eye alimbolelaki bango (balolenge na yango).

وَيُدۡخِلُهُمُ ٱلۡجَنَّةَ عَرَّفَهَا لَهُمۡ ٦

7. Oh bino baye bondima (na Allah)! soki bosalisi Allah, akolongisa bino mpe akolendisa matambi na bino.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تَنصُرُواْ ٱللَّهَ
يَنصُرۡكُمۡ وَيُثَبِّتۡ أَقۡدَامَكُمۡ ٧

8. Mpe bapengwi bakozua mpasi mpe akobungisaka misala mia bango.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَتَعۡسٗا لَّهُمۡ وَأَضَلَّ
أَعۡمَٰلَهُمۡ ٨

9. Mpo baboyaki maye Allah akitisaki, yango abebisi misala mia bango.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَرِهُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
فَأَحۡبَطَ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٩

10. Mpona nini te bazali kotambola na mokili batala lolenge kani esukelaki baye bazalaki liboso na bango? Allah abebisaki bango, mpe lolenge wana nde ekozalela bapengwi.

۞ أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ
كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۖ
دَمَّرَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡۖ وَلِلۡكَٰفِرِينَ
أَمۡثَٰلُهَا ١٠

11. Mpo ete, ya sôló, Allah azali mobateli ya bandimi kasi ya sôló bapengwi bazali na mobateli te.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ مَوۡلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَأَنَّ
ٱلۡكَٰفِرِينَ لَا مَوۡلَىٰ لَهُمۡ ١١

12. Ya sôló, Allah akokotisa baye bandimaki mpe basalaki misala milamu na lola eye ezali koleka

إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي

مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
يَتَمَتَّعُونَ وَيَأۡكُلُونَ كَمَا تَأۡكُلُ
ٱلۡأَنۡعَٰمُ وَٱلنَّارُ مَثۡوٗى لَّهُمۡ ١٢

o nsé na yango mingala, mpe bapengwi bazali kosepela na kolia lolenge banyama baliaka, mpe esika na bango ya kovanda ezali nde na lifelo.

وَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ هِيَ أَشَدُّ قُوَّةٗ مِّن
قَرۡيَتِكَ ٱلَّتِيٓ أَخۡرَجَتۡكَ أَهۡلَكۡنَٰهُمۡ فَلَا
نَاصِرَ لَهُمۡ ١٣

**13.** Mpe bamboka ya makasi boni koleka etuka nayo oyo ebenganaki yo, tobebisaki yango mpe bazuaki mosungi te?

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّهِۦ
كَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَٱتَّبَعُوٓاْ
أَهۡوَآءَهُم ١٤

**14.** Boye oyo azali na polele kowuta epai na Nkolo naye, akokani na oyo babongiseli ye mosala ya mabe mpe balandi bamposa na bango?

مَّثَلُ ٱلۡجَنَّةِ ٱلَّتِي وُعِدَ ٱلۡمُتَّقُونَۖ فِيهَآ
أَنۡهَٰرٞ مِّن مَّآءٍ غَيۡرِ ءَاسِنٖ وَأَنۡهَٰرٞ
مِّن لَّبَنٖ لَّمۡ يَتَغَيَّرۡ طَعۡمُهُۥ وَأَنۡهَٰرٞ مِّنۡ
خَمۡرٖ لَّذَّةٖ لِّلشَّٰرِبِينَ وَأَنۡهَٰرٞ مِّنۡ عَسَلٖ
مُّصَفّٗىۖ وَلَهُمۡ فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ
وَمَغۡفِرَةٞ مِّن رَّبِّهِمۡۖ كَمَنۡ هُوَ خَٰلِدٞ
فِي ٱلنَّارِ وَسُقُواْ مَآءً حَمِيمٗا فَقَطَّعَ
أَمۡعَآءَهُمۡ ١٥

**15.** Ndakisa ya lola eye elengelami mpona babangi (Allah); o kati na yango ezali na mingala ya mayi oyo ebebaka te, ezali na mingala ya miliki oyo elengi na yango ebonguanaka te, mpe na mingala ya masanga ya elengi mpona bomeli, na mingala ya mafuta ya nzoi ya kitoko, mpe mpona bango ezali na lolenge ya bambuma nyoso ekozala okati na yango, mpe bakozua bolimbisi kowuta epai ya Nkolo wa bango. Kasi, boye bazali lolenge moko na oyo akotikala na lifelo ya libela bakomelisaka bango mayi ya móto ya makasi mpe ekokatakata misopo na bango?

**16.** Mpe kati na bango, bamosusu bazali koyoka yo, soki babimi epai nayo balobi na baye bazuaki boyebi ete: Alobi nini? Baye wana Allah akanga mitema mia bango mpe balandi sé bamposa na bango.

وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُ إِلَيْكَ حَتَّىٰٓ إِذَا
خَرَجُوا۟ مِنْ عِندِكَ قَالُوا۟ لِلَّذِينَ
أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ مَاذَا قَالَ ءَانِفًا ۚ أُو۟لَـٰٓئِكَ
ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَٱتَّبَعُوٓا۟
أَهْوَآءَهُمْ ١٦

**17.** Mpe mpona baye bamitiyaki o nzela ya semba, akokamba bango koleka mpe akobakisela bango bobangi na bango.

وَٱلَّذِينَ ٱهْتَدَوْا۟ زَادَهُمْ هُدًى وَءَاتَىٰهُمْ
تَقْوَىٰهُمْ ١٧

**18.** Boye bazali kozela ete ngonga eyela bango mbalakaka?! Nzoka bilembo na yango bisili koya; mpe soki bokundoli eyeli bango bakokanisa ndenge nini?

فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا ٱلسَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم
بَغْتَةً ۖ فَقَدْ جَآءَ أَشْرَاطُهَا ۚ فَأَنَّىٰ لَهُمْ إِذَا
جَآءَتْهُمْ ذِكْرَىٰهُمْ ١٨

**19.** Mpe yeba ete: Ya sôló, nzambe mosusu ya kobondela na bosôló azali te bobele Allah, sima osenga bolimbisi ya masumu nayo na ya bandimi ya mibali na ya basi. Allah nde ayebi makambo na bino (awa na nsé), mpe ayebi bisika ya bopemi na bino (lobi kati na lola).

فَٱعْلَمْ أَنَّهُۥ لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ وَٱسْتَغْفِرْ
لِذَنۢبِكَ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَـٰتِ ۗ وَٱللَّهُ
يَعْلَمُ مُتَقَلَّبَكُمْ وَمَثْوَىٰكُمْ ١٩

**20.** Mpe bandimi bazali koloba ete: Mpona nini suratu ekitisami te? Kasi soki suratu ya mibeko okati na yango milobeli bitumba, okomona baye bazalaki na bokono omitema bazali kotala yo na etaleli ya moto amoni liwa, nde ezali malamu mpona bango!

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَتْ سُورَةٌ ۖ
فَإِذَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ مُّحْكَمَةٌ وَذُكِرَ فِيهَا
ٱلْقِتَالُ رَأَيْتَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ
يَنظُرُونَ إِلَيْكَ نَظَرَ ٱلْمَغْشِىِّ عَلَيْهِ
مِنَ ٱلْمَوْتِ ۖ فَأَوْلَىٰ لَهُمْ ٢٠

**21.** Botosi mpe liloba ya malamu. Mpe soki motindo mozuami mpona likambo (ya bitumba) ezalaki malamu mpona bango bandimela Allah mpona likambo yango.

طَاعَةٌ وَقَوۡلٌ مَّعۡرُوفٌۚ فَإِذَا عَزَمَ ٱلۡأَمۡرُ
فَلَوۡ صَدَقُواْ ٱللَّهَ لَكَانَ خَيۡرًا لَّهُمۡ ٢١

**22.** Boye soki bopesi mokongo, bokokende te mpona kotia mobulu na nsé mpe kokata bondeko ya mabota? (soki bolingi bokonzi koleka)

فَهَلۡ عَسَيۡتُمۡ إِن تَوَلَّيۡتُمۡ أَن تُفۡسِدُواْ
فِي ٱلۡأَرۡضِ وَتُقَطِّعُوٓاْ أَرۡحَامَكُمۡ ٢٢

**23.** Baye wana Allah apesaki bango botutu, mpe abomi bango boyoki mpe bomoni.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ فَأَصَمَّهُمۡ
وَأَعۡمَىٰٓ أَبۡصَٰرَهُمۡ ٢٣

**24.** Mpona nini bazali kososola kurani te to boye mitema na bango mikangami na fungola?

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلۡقُرۡءَانَ أَمۡ عَلَىٰ قُلُوبٍ
أَقۡفَالُهَآ ٢٤

**25.** Ya sôló, baye bazali kozongela banzela na bango (ya mabe) na sima ya koyeba nzela ya semba oyo eyeli bango polele, satana akosi bango mpe akweisi bango.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱرۡتَدُّواْ عَلَىٰٓ أَدۡبَٰرِهِم مِّنۢ بَعۡدِ
مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلۡهُدَى ٱلشَّيۡطَٰنُ سَوَّلَ
لَهُمۡ وَأَمۡلَىٰ لَهُمۡ ٢٥

**26.** Mpo bango balobaki na baye bayini emoniseli ya Allah ete: Tokotosa bino na ndambu ya makambo, kasi Allah ayebi malamu basekele na bango.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُواْ لِلَّذِينَ كَرِهُواْ مَا نَزَّلَ
ٱللَّهُ سَنُطِيعُكُمۡ فِي بَعۡضِ ٱلۡأَمۡرِۖ وَٱللَّهُ
يَعۡلَمُ إِسۡرَارَهُمۡ ٢٦

**27.** Mpe ekozala boni soki ba anzelu bazui milimo mia bango, wana bazali kobeta bango na bilongi na mikongo mia bango?

فَكَيۡفَ إِذَا تَوَفَّتۡهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَضۡرِبُونَ
وُجُوهَهُمۡ وَأَدۡبَٰرَهُمۡ ٢٧

**28.** Wana ezali mpo balandaki maye Allah aboyaki, mpe bazalaki na ntina ya kondima yango te, mpe misala mia bango mibebisamaki.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱتَّبَعُواْ مَآ أَسۡخَطَ ٱللَّهَ
وَكَرِهُواْ رِضۡوَٰنَهُۥ فَأَحۡبَطَ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٢٨

**29.** To boye baye bazali na bokono na mitema mia bango (bakanisi ete) Allah akobimisa bonguna na bango polele te?

أَمۡ حَسِبَ ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَن
لَّن يُخۡرِجَ ٱللَّهُ أَضۡغَٰنَهُمۡ ٢٩

**30.** Mpe soki tolingaki nde tolakisaki yo bango, oyebi bango na bilembo na bango. Mpe okoyeba bango na lolenge na bango ya koloba. Kasi Allah ayebi misala na bino.

وَلَوۡ نَشَآءُ لَأَرَيۡنَٰكَهُمۡ فَلَعَرَفۡتَهُم
بِسِيمَٰهُمۡۚ وَلَتَعۡرِفَنَّهُمۡ فِي لَحۡنِ ٱلۡقَوۡلِۚ
وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ أَعۡمَٰلَكُمۡ ٣٠

**31.** Mpe tokomeka bino mpo toyeba banani bazali kobunda (mpona Allah), mpe banani bazali kokanga mitema, mpo ete na sima tomonisa basango na bino.

وَلَنَبۡلُوَنَّكُمۡ حَتَّىٰ نَعۡلَمَ ٱلۡمُجَٰهِدِينَ
مِنكُمۡ وَٱلصَّٰبِرِينَ وَنَبۡلُوَاْ
أَخۡبَارَكُمۡ ٣١

**32.** Ya sôló, baye bapengwa mpe bazali kobundisi nzela ya Allah, mpe baboyi kondimela motindami o sima ya kolimbolela bango bokambi ya polele, wana bakosala Allah eloko te. Kasi akobebisa misala mia bango.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ
ٱللَّهِ وَشَآقُّواْ ٱلرَّسُولَ مِنۢ بَعۡدِ مَا تَبَيَّنَ
لَهُمُ ٱلۡهُدَىٰ لَن يَضُرُّواْ ٱللَّهَ شَيۡـٔٗا
وَسَيُحۡبِطُ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٣٢

**33.** Oh bino baye bondima! Botosa Allah mpe botosa motindami (na ye) kasi bobebisa misala mia bino te.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَطِيعُواْ
ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَلَا تُبۡطِلُوٓاْ
أَعۡمَٰلَكُمۡ ٣٣

**34.** Ya sôló, baye bapengwa mpe babundisaki nzela ya Allah, sima liwa lizui bango sé na bopengwi, Allah akolimbisaka bango te.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ
ٱللَّهِ ثُمَّ مَاتُواْ وَهُمۡ كُفَّارٞ فَلَن يَغۡفِرَ
ٱللَّهُ لَهُمۡ ٣٤

**35.** Bolembe te mpe bobenga na kimia te na tango bozali likolo na bango, mpe Allah azali elongo na bino, mpe akokutola misala na bino te.

فَلَا تَهِنُواْ وَتَدۡعُوٓاْ إِلَى ٱلسَّلۡمِ وَأَنتُمُ ٱلۡأَعۡلَوۡنَ وَٱللَّهُ مَعَكُمۡ وَلَن يَتِرَكُمۡ أَعۡمَٰلَكُمۡ ٣٥

**36.** Ya sôló, bomoyi ya mokili ezali sé lisano mpe liseki. Soki bondimi mpe bobangi, (Allah) akopesa bino bolamu na bino mpe akosenga bino bomengo te.

إِنَّمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا لَعِبٞ وَلَهۡوٞۚ وَإِن تُؤۡمِنُواْ وَتَتَّقُواْ يُؤۡتِكُمۡ أُجُورَكُمۡ وَلَا يَسۡـَٔلۡكُمۡ أَمۡوَٰلَكُمۡ ٣٦

**37.** Soki atunaki bino yango, bolingaki bozala bapimi, mpe akobimisa boyini na bino.

إِن يَسۡـَٔلۡكُمُوهَا فَيُحۡفِكُمۡ تَبۡخَلُواْ وَيُخۡرِجۡ أَضۡغَٰنَكُمۡ ٣٧

**38.** Bino nde, soki babengi bino ete bobimisa na nzela ya Allah, basusu bakangi maboko, kasi oyo akokanga maboko ayeba ete asali yango na nzoto naye moko, nzoka nde Allah azali wa bomengo mpe bino bozali babola. Mpe soki bopesi mokongo akoya na bato ya sika, mpe bakozala lokola bino te.

هَٰٓأَنتُمۡ هَٰٓؤُلَآءِ تُدۡعَوۡنَ لِتُنفِقُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَمِنكُم مَّن يَبۡخَلُۖ وَمَن يَبۡخَلۡ فَإِنَّمَا يَبۡخَلُ عَن نَّفۡسِهِۦۚ وَٱللَّهُ ٱلۡغَنِيُّ وَأَنتُمُ ٱلۡفُقَرَآءُۚ وَإِن تَتَوَلَّوۡاْ يَسۡتَبۡدِلۡ قَوۡمًا غَيۡرَكُمۡ ثُمَّ لَا يَكُونُوٓاْ أَمۡثَٰلَكُم ٣٨

## SURATU 48 - AL-FATH
*(ELONGA ENENE)*




29 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ya sôló, topesaki yo elonga moko ya monene.

إِنَّا فَتَحْنَا لَكَ فَتْحًا مُّبِينًا ١

2. Mpo Allah alimbisa masumu nayo oyo eleka na oyo ekoya sima, mpe mpo akokisela yo bolamu mpe akamba yo o nzela ya semba.

لِّيَغْفِرَ لَكَ ٱللَّهُ مَا تَقَدَّمَ مِن ذَنۢبِكَ
وَمَا تَأَخَّرَ وَيُتِمَّ نِعْمَتَهُۥ عَلَيْكَ
وَيَهْدِيَكَ صِرَٰطًا مُّسْتَقِيمًا ٢

3. Mpo ete Allah apesa yo lisungi ya makasi.

وَيَنصُرَكَ ٱللَّهُ نَصْرًا عَزِيزًا ٣

4. Ye nde akitisaka kimia o mitema mia bandimi mpo ebakisela bango kondima likolo ya kondima na bango, mpe mapinga ya likolo na ya nsé mazali ya Allah, mpe Allah azali moyebi atonda bwanya.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ ٱلسَّكِينَةَ فِى قُلُوبِ
ٱلْمُؤْمِنِينَ لِيَزْدَادُوٓا۟ إِيمَٰنًا مَّعَ إِيمَٰنِهِمْ ۗ
وَلِلَّهِ جُنُودُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَكَانَ
ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ٤

5. Mpo akotisa bandimi ya mibali na ya basi okati ya lola oyo ezali koleka na nsé na yango mingala, bakozalaka libela kati na yango, mpe bakozimisa masumu na bango. Mpe wana ekozala elonga monene epai ya Allah.

لِّيُدْخِلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ جَنَّٰتٍ
تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا
وَيُكَفِّرَ عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ
عِندَ ٱللَّهِ فَوْزًا عَظِيمًا ٥

وَيُعَذِّبَ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتِ
وَٱلۡمُشۡرِكِينَ وَٱلۡمُشۡرِكَٰتِ ٱلظَّآنِّينَ
بِٱللَّهِ ظَنَّ ٱلسَّوۡءِۚ عَلَيۡهِمۡ دَآئِرَةُ ٱلسَّوۡءِۖ
وَغَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ وَلَعَنَهُمۡ وَأَعَدَّ
لَهُمۡ جَهَنَّمَۖ وَسَآءَتۡ مَصِيرٗا ٦

6. Mpe apesa etumbu na bato ya bilongi mibale ya mibali mpe ya basi baye bazali kosalela Allah mabe, ndenge moko mpe lokola basangisi Allah ya mibali mpe ya basi bazali kokanisela Allah mabe, makanisi yango ya mabe ekokwela bango, mpe Allah asilikeli bango, mpe alakeli bango botutu, mpe alengeleli bango lifelo. Mpe oyo bozongi ya mabe.

وَلِلَّهِ جُنُودُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَكَانَ
ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ٧

7. Mpe mapinga ya likolo na ya nsé mazali ya Allah, mpe Allah azali na nguya atonda bwanya.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَٰكَ شَٰهِدٗا وَمُبَشِّرٗا
وَنَذِيرٗا ٨

8. Ya sôló totindaki yo ozala nzeneneke mpe mopesi sango malamu mpe mokebisi.

لِّتُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُعَزِّرُوهُ
وَتُوَقِّرُوهُۚ وَتُسَبِّحُوهُ بُكۡرَةٗ
وَأَصِيلًا ٩

9. Mpo ete bondimela Allah na motindami wa ye, mpe bopesa ye lisungi mpe bopesa ye lokumu (Muhammad), mpe bosanzola ye (Allah) tongo mpe mpokwa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُبَايِعُونَكَ إِنَّمَا يُبَايِعُونَ
ٱللَّهَ يَدُ ٱللَّهِ فَوۡقَ أَيۡدِيهِمۡۚ فَمَن نَّكَثَ
فَإِنَّمَا يَنكُثُ عَلَىٰ نَفۡسِهِۦۖ وَمَنۡ أَوۡفَىٰ
بِمَا عَٰهَدَ عَلَيۡهُ ٱللَّهَ فَسَيُؤۡتِيهِ أَجۡرًا
عَظِيمٗا ١٠

10. Ya sôló, baye bazali kolapa epai nayo (ndayi), bazali kolapa nde na Allah, loboko ya Allah ezali likolo ya maboko na bango. Kasi oyo akobebisa, asili komibebisa ye moko, mpe oyo akokokisa elaka eye alakaki Allah, akofuta ye lifuta linene.

**11.** Okati na baye bafandaka na bamboka baye batikalaki na sima balobaki ete: Mabota mpe bozui na biso bikangisaki biso na sima, limbisa biso, bazali koloba na balolemu na bango oyo ezali na mitema mia bango te, loba: Nani azali na makoki ya kosalisa bino epai ya Allah soki alingi kopesa bino bolamu to mpasi? Kasi Allah ayebi maye manso bozali kosala.

سَيَقُولُ لَكَ ٱلْمُخَلَّفُونَ مِنَ ٱلْأَعْرَابِ
شَغَلَتْنَآ أَمْوَٰلُنَا وَأَهْلُونَا فَٱسْتَغْفِرْ
لَنَا ۚ يَقُولُونَ بِأَلْسِنَتِهِم مَّا لَيْسَ فِى
قُلُوبِهِمْ ۚ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ لَكُم مِّنَ
ٱللَّهِ شَيْـًٔا إِنْ أَرَادَ بِكُمْ ضَرًّا أَوْ أَرَادَ
بِكُمْ نَفْعًۢا ۚ بَلْ كَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ
خَبِيرًۢا ﴿١١﴾

**12.** Kasi bozalaki kokanisa ete motindami na bandimi bakozongela lisusu mabota na bango te? Lolenge babongiselaki bino na mitema mpe bozalaki kokanisa mabe, mpe bozali bato mabe.

بَلْ ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَنقَلِبَ ٱلرَّسُولُ
وَٱلْمُؤْمِنُونَ إِلَىٰٓ أَهْلِيهِمْ أَبَدًا وَزُيِّنَ
ذَٰلِكَ فِى قُلُوبِكُمْ وَظَنَنتُمْ ظَنَّ ٱلسَّوْءِ
وَكُنتُمْ قَوْمًۢا بُورًا ﴿١٢﴾

**13.** Mpe oyo akondima na Allah na motindami naye te, ya sôló tolengeli etumbu ya makasi mpona bapengwi.

وَمَن لَّمْ يُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ فَإِنَّآ
أَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ سَعِيرًا ﴿١٣﴾

**14.** Bokonzi ya likolo na ya mabele ezali ya Allah. Alimbisaka oyo alingi mpe apesaka etumbu na oyo alingi. Kasi Allah azali molimbisi atonda ngolu.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ يَغْفِرُ
لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ
غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٤﴾

**15.** Baye batikalaki na sima bazali koloba ete: Soki bolingi kokende kozua biloko ya banguna biye basundoli, botika biso tolanda bino, balingi kobalola liloba lia Allah. Loba: Bolanda biso te,

سَيَقُولُ ٱلْمُخَلَّفُونَ إِذَا ٱنطَلَقْتُمْ إِلَىٰ
مَغَانِمَ لِتَأْخُذُوهَا ذَرُونَا نَتَّبِعْكُمْ ۖ
يُرِيدُونَ أَن يُبَدِّلُوا۟ كَلَٰمَ ٱللَّهِ ۚ قُل لَّن
تَتَّبِعُونَا كَذَٰلِكُمْ قَالَ ٱللَّهُ مِن قَبْلُ ۖ

فَسَيَقُولُونَ بَلۡ تَحۡسُدُونَنَاۚ بَلۡ كَانُواْ لَا
يَفۡقَهُونَ إِلَّا قَلِيلٗا ١٥

wana nde Allah asilaki koloba mpona bino liboso, mpe bakoloba ete: Bosali biso nde likunya. Nzoka nde bazali na mayele moke.

قُل لِّلۡمُخَلَّفِينَ مِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ سَتُدۡعَوۡنَ
إِلَىٰ قَوۡمٍ أُوْلِي بَأۡسٖ شَدِيدٖ تُقَٰتِلُونَهُمۡ
أَوۡ يُسۡلِمُونَۖ فَإِن تُطِيعُواْ يُؤۡتِكُمُ ٱللَّهُ
أَجۡرًا حَسَنٗاۖ وَإِن تَتَوَلَّوۡاْ كَمَا تَوَلَّيۡتُم
مِّن قَبۡلُ يُعَذِّبۡكُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٦

**16.** Loba na bato ya mboka oyo batikali na sima ete: Kala mingi te bokobengama mpo bokende kobunda na bato ya makasi, to batosa na komisokia na lingomba. Mpe soki botosi, Allah akopesa bino lifuta kitoko, kasi soki bopesi mokongo ndenge bosalaki liboso, akopesa bino etumbu ya makasi.

لَّيۡسَ عَلَى ٱلۡأَعۡمَىٰ حَرَجٞ وَلَا عَلَى
ٱلۡأَعۡرَجِ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡمَرِيضِ
حَرَجٞۗ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ يُدۡخِلۡهُ
جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَمَن
يَتَوَلَّ يُعَذِّبۡهُ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٧

**17.** Mabe ezali te na mokufi miso, moto ya tengu na moto ya bokono, kasi oyo akotosa Allah na motindami naye, akokotisa ye na lola oyo ezali koleka na nsé na yango mingala, kasi oyo akoboya kotosa, Allah akopesa ye etumbu ya makasi.

۞ لَّقَدۡ رَضِيَ ٱللَّهُ عَنِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ إِذۡ
يُبَايِعُونَكَ تَحۡتَ ٱلشَّجَرَةِ فَعَلِمَ مَا
فِي قُلُوبِهِمۡ فَأَنزَلَ ٱلسَّكِينَةَ عَلَيۡهِمۡ
وَأَثَٰبَهُمۡ فَتۡحٗا قَرِيبٗا ١٨

**18.** Allah asilaki kosepela na bandimi tango bazuaki mokano ya kolapa liboso nayo na nsé ya nzete, mpe (Allah) ayebaki maye mazali o mitema mia bango, sima akitisaki kimia likolo na bango mpe apesaki bango elonga ya pembeni.

وَمَغَانِمَ كَثِيرَةٗ يَأۡخُذُونَهَاۗ وَكَانَ ٱللَّهُ
عَزِيزًا حَكِيمٗا ١٩

**19.** Mpe bomengo ebele mpo bazua yango, mpe Allah azali na bokasi atonda bwanya.

20. Allah alakaki bino bomengo ebele bokozua yango, mpe awelisaki yango mpona bino, mpe alongolaki maboko ya bato likolo na bino, mpe mpo ezala elembo mpona bandimi, mpe akamba bino o nzela ya semba.

وَعَدَكُمُ ٱللَّهُ مَغَانِمَ كَثِيرَةً تَأۡخُذُونَهَا
فَعَجَّلَ لَكُمۡ هَٰذِهِۦ وَكَفَّ أَيۡدِيَ
ٱلنَّاسِ عَنكُمۡ وَلِتَكُونَ ءَايَةً
لِّلۡمُؤۡمِنِينَ وَيَهۡدِيَكُمۡ صِرَٰطًا
مُّسۡتَقِيمًا ٢٠

21. Mpe alaki bino (bomengo) mosusu oyo bokokaki kozua yango te, kasi Allah azingaki yango na nguya. Mpe Allah azali na makoki likolo ya biloko binso.

وَأُخۡرَىٰ لَمۡ تَقۡدِرُواْ عَلَيۡهَا قَدۡ أَحَاطَ
ٱللَّهُ بِهَاۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ
قَدِيرٗا ٢١

22. Mpe soki bapengwi babundisi bino, bakokima bango moko mpe bakozua lisungi te mpe mobateli te.

وَلَوۡ قَٰتَلَكُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوَلَّوُاْ
ٱلۡأَدۡبَٰرَ ثُمَّ لَا يَجِدُونَ وَلِيّٗا وَلَا
نَصِيرٗا ٢٢

23. Wana ezali mobeko ya Allah uta kala, mpe okokuta mbongwana te na mobeko ya Allah.

سُنَّةَ ٱللَّهِ ٱلَّتِي قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلُۖ وَلَن
تَجِدَ لِسُنَّةِ ٱللَّهِ تَبۡدِيلٗا ٢٣

24. Mpe ye nde alongolaki maboko na bango likolo na bino mpe alongolaki maboko na bino likolo na bango na nsé ya lubwaku ya makka, na tango oyo asilaki kolongisa bino likolo na bango. Mpe Allah azalaki komona maye bozalaki kosala.

وَهُوَ ٱلَّذِي كَفَّ أَيۡدِيَهُمۡ عَنكُمۡ
وَأَيۡدِيَكُمۡ عَنۡهُم بِبَطۡنِ مَكَّةَ مِنۢ
بَعۡدِ أَنۡ أَظۡفَرَكُمۡ عَلَيۡهِمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا
تَعۡمَلُونَ بَصِيرًا ٢٤

25. Bango nde bapengwi mpe bapekisaki bino kokota na masdjid esantu (ya makkah), mpe bapekisi bibwele ya mbeka

هُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّوكُمۡ عَنِ
ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ وَٱلۡهَدۡيَ مَعۡكُوفًا أَن
يَبۡلُغَ مَحِلَّهُۥۚ وَلَوۡلَا رِجَالٞ مُّؤۡمِنُونَ

وَنِسَآءٞ مُّؤۡمِنَٰتٞ لَّمۡ تَعۡلَمُوهُمۡ أَن
تَطَـُٔوهُمۡ فَتُصِيبَكُم مِّنۡهُم مَّعَرَّةُۢ بِغَيۡرِ
عِلۡمٖۖ لِّيُدۡخِلَ ٱللَّهُ فِي رَحۡمَتِهِۦ مَن يَشَآءُۚ
لَوۡ تَزَيَّلُواْ لَعَذَّبۡنَا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡهُمۡ
عَذَابًا أَلِيمًا ٢٥

ekoma na esika yango ya kosasa, soki mpona bandimi ya basi na ya mibali baye boyebaki bango te, na kati ya banguna mpe na koboma, mpe bolingaki kozua mbeba na bango na kozanga koyeba, mpo ete Allah akotisa nani alingi okati ya ngolu naye. Mpe soki (bandimi) bayebanaki, nde topesaki bapengwi kati na bango etumbu ya makasi.

إِذۡ جَعَلَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي قُلُوبِهِمُ
ٱلۡحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ ٱلۡجَٰهِلِيَّةِ فَأَنزَلَ ٱللَّهُ
سَكِينَتَهُۥ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَعَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ
وَأَلۡزَمَهُمۡ كَلِمَةَ ٱلتَّقۡوَىٰ وَكَانُوٓاْ أَحَقَّ
بِهَا وَأَهۡلَهَاۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ
عَلِيمٗا ٢٦

**26.** Tango bapagano batiaki kanda ya kozanga koyeba o mitema mia bango, kasi Allah akitisaki kimia naye likolo na motindami naye, mpe likolo ya bandimi, mpe atindaki bango na kokangama na liloba ya bobangi Allah, mpe esengelaki na bango kokangama na yango mpo ete ezali ya bango. Mpe Allah azali na boyebi ya biloko binso.

لَّقَدۡ صَدَقَ ٱللَّهُ رَسُولَهُ ٱلرُّءۡيَا بِٱلۡحَقِّۖ
لَتَدۡخُلُنَّ ٱلۡمَسۡجِدَ ٱلۡحَرَامَ إِن شَآءَ ٱللَّهُ
ءَامِنِينَ مُحَلِّقِينَ رُءُوسَكُمۡ وَمُقَصِّرِينَ
لَا تَخَافُونَۖ فَعَلِمَ مَا لَمۡ تَعۡلَمُواْ فَجَعَلَ
مِن دُونِ ذَٰلِكَ فَتۡحٗا قَرِيبًا ٢٧

**27.** Allah ya sôló, asilaki kokokisela motindami naye ndoto na bosembo ete: Bokokota na masdjid ensatu (ya Makkah) na bolingi ya Allah na kimia nyoso, basuki na bino ya kokokolama to ya kokutolama bobanga te, mpe ayebaki maye boyebaki te. Mpe lisusu apesi bino elonga ya pembeni.

**28.** Yende atindaki motindami naye na bokambami, mpe lingomba ya sôló, mpo ete ezala likolo ya mangomba manso. Mpe Allah akoki lokola nzeneneke.

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلۡهُدَىٰ وَدِينِ
ٱلۡحَقِّ لِيُظۡهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦۚ وَكَفَىٰ
بِٱللَّهِ شَهِيدٗا ٢٨

**29.** Muhammad motindami ya Allah, mpe baye bazali naye (bayekoli naye) bazali makasi epai ya bapengwi, bazali na mawa kati na bango. Okomona bango bazali kogumbama mpe kofukama mpona koluka ngrásia mpe bosepeli epai ya Allah, bilembo na bango bizali na bilongi na bango osima ya kofukama, wana nde lolenge na bango esila kokomama okati ya torah, ndenge moko okati ya Indjil lokola molona ewuti kobima na mabele na bonzenga na yango sima etelemi likolo na nzete na yango ezali kokamwisa baloni, mpo na makasi na bango (Allah) atumbolaka kanda ya bapagano. Allah alaki baye bandimi mpe basali malamu bolimbisi mpe lifuta ya monene.

مُّحَمَّدٞ رَّسُولُ ٱللَّهِۚ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ أَشِدَّآءُ
عَلَى ٱلۡكُفَّارِ رُحَمَآءُ بَيۡنَهُمۡۖ تَرَىٰهُمۡ
رُكَّعٗا سُجَّدٗا يَبۡتَغُونَ فَضۡلٗا مِّنَ ٱللَّهِ
وَرِضۡوَٰنٗاۖ سِيمَاهُمۡ فِي وُجُوهِهِم مِّنۡ
أَثَرِ ٱلسُّجُودِۚ ذَٰلِكَ مَثَلُهُمۡ فِي ٱلتَّوۡرَىٰةِۚ
وَمَثَلُهُمۡ فِي ٱلۡإِنجِيلِ كَزَرۡعٍ أَخۡرَجَ
شَطۡـَٔهُۥ فَـَٔازَرَهُۥ فَٱسۡتَغۡلَظَ فَٱسۡتَوَىٰ
عَلَىٰ سُوقِهِۦ يُعۡجِبُ ٱلزُّرَّاعَ لِيَغِيظَ
بِهِمُ ٱلۡكُفَّارَۗ وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِنۡهُم مَّغۡفِرَةٗ
وَأَجۡرًا عَظِيمَۢا ٢٩

# SURATU 49 - AL-HUJRÂT
## *(BA NDAKO YA KOFANDA)*




18 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Oh bino bandimi! Boleka Allah na motindami naye te (nakozua mikano) bobanga Allah, ya sôló azali moyoki atonda boyebi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُقَدِّمُواْ بَيۡنَ
يَدَيِ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ
سَمِيعٌ عَلِيمٞ ١

2. Oh bino bandimi! Botombola mingongo na bino te likolo ya ntoma, mpe bolobela ye na koganga te, ndenge bosalaka bino na bino, noki te misala mia bino mikobeba mpe bokoyeba te.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَرۡفَعُوٓاْ
أَصۡوَٰتَكُمۡ فَوۡقَ صَوۡتِ ٱلنَّبِيِّ وَلَا
تَجۡهَرُواْ لَهُۥ بِٱلۡقَوۡلِ كَجَهۡرِ بَعۡضِكُمۡ
لِبَعۡضٍ أَن تَحۡبَطَ أَعۡمَٰلُكُمۡ وَأَنتُمۡ لَا
تَشۡعُرُونَ ٢

3. Ya sôló, baye bazali kokitisa mingongo mia bango pene na motindimi, baye wana Allah amekisi mitema mia bango bobangi. Bakozua bolimbisi na lifuta linene.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَغُضُّونَ أَصۡوَٰتَهُمۡ عِندَ
رَسُولِ ٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱمۡتَحَنَ
ٱللَّهُ قُلُوبَهُمۡ لِلتَّقۡوَىٰۚ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٌ
عَظِيمٌ ٣

4. Ya sôló, baye bazali kobenga yo libanda sima ya bandako, ebele na bango bazali na mayele te.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُنَادُونَكَ مِن وَرَآءِ
ٱلۡحُجُرَٰتِ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ٤

5. Soki bazelaka kino okobima epai na bango wana ezali malamu mpona bango. Mpe Allah azali molimbisi atonda ngolu.

وَلَوۡ أَنَّهُمۡ صَبَرُواْ حَتَّىٰ تَخۡرُجَ إِلَيۡهِمۡ
لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥

6. Oh bino bandimi! Soki moto ya kilikili ayeli bino sango boluka koyeba yango malamu, noki te bosala bato mabe na bozangi boyebi sima bokomi kolelalela mpona maye bosalaki.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن جَآءَكُمۡ فَاسِقُۢ بِنَبَإٖ فَتَبَيَّنُوٓاْ أَن تُصِيبُواْ قَوۡمَۢا بِجَهَٰلَةٖ فَتُصۡبِحُواْ عَلَىٰ مَا فَعَلۡتُمۡ نَٰدِمِينَ ٦

7. Mpe boyeba ete motindami ya Allah azali kati na bino, soki atosaki bino na makambo ebele, nde bokweyaki na kpokoso, kasi Allah alingeli bino bondimi mpe abongisi yango o mitema mia bino, mpe aboyeli bino bopengwi na kilikili mpe kozanga botosi. Ba oyo wana nde bakambami malamu.

وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ فِيكُمۡ رَسُولَ ٱللَّهِۚ لَوۡ يُطِيعُكُمۡ فِي كَثِيرٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡرِ لَعَنِتُّمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ حَبَّبَ إِلَيۡكُمُ ٱلۡإِيمَٰنَ وَزَيَّنَهُۥ فِي قُلُوبِكُمۡ وَكَرَّهَ إِلَيۡكُمُ ٱلۡكُفۡرَ وَٱلۡفُسُوقَ وَٱلۡعِصۡيَانَۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلرَّٰشِدُونَ ٧

8. Wana ezali bolamu ewuti epai ya Allah, mpe Allah azali moyebi atonda bwanya.

فَضۡلٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَنِعۡمَةٗۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٨

9. Mpe soki lisanga ya bandimi mibale bazali kobunda, bobongisa kati na bango, mpe soki mosusu aboyi koyoka, bosangana mpona kobundisa ye kino akozonga na mobeko ya Allah. Mpe soki ayoki, bobongisa kati na bango na bosembo, mpe bosembola. Mpamba te Allah alingaka baye bazali kosembola.

وَإِن طَآئِفَتَانِ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٱقۡتَتَلُواْ فَأَصۡلِحُواْ بَيۡنَهُمَاۖ فَإِنۢ بَغَتۡ إِحۡدَىٰهُمَا عَلَى ٱلۡأُخۡرَىٰ فَقَٰتِلُواْ ٱلَّتِي تَبۡغِي حَتَّىٰ تَفِيٓءَ إِلَىٰٓ أَمۡرِ ٱللَّهِۚ فَإِن فَآءَتۡ فَأَصۡلِحُواْ بَيۡنَهُمَا بِٱلۡعَدۡلِ وَأَقۡسِطُوٓاْۖ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُقۡسِطِينَ ٩

10. Ya sôló, bandimi bazali bandeko, mpe bobongisa bondeko kati na bino. Mpe bobanga Allah mpo ete bozua ngolu naye.

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ إِخۡوَةٞ فَأَصۡلِحُواْ بَيۡنَ أَخَوَيۡكُمۡۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ١٠

**11.** Oh bino bandimi! Lisanga moko te kati na bino etiola baninga,tango mosusu bazali malamu koleka bino, basi mpe batiola baninga te tango mosusu bazali malamu koleka bango. Bomibebisana lokumu te, mpe bomipesana bankombo ya mabe te, wana ezali ebengeli ya mabe sima ya bondimi. Mpe oyo akotubela te, bango wana nde bazali babubi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا يَسۡخَرۡ قَوۡمٞ مِّن
قَوۡمٍ عَسَىٰٓ أَن يَكُونُواْ خَيۡرٗا مِّنۡهُمۡ
وَلَا نِسَآءٞ مِّن نِّسَآءٍ عَسَىٰٓ أَن يَكُنَّ
خَيۡرٗا مِّنۡهُنَّۖ وَلَا تَلۡمِزُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ
وَلَا تَنَابَزُواْ بِٱلۡأَلۡقَٰبِۖ بِئۡسَ ٱلِٱسۡمُ
ٱلۡفُسُوقُ بَعۡدَ ٱلۡإِيمَٰنِۚ وَمَن لَّمۡ يَتُبۡ
فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ١١

**12.** Oh bino bandimi! Tika ete bomitia mingi penza mosika ya kokanisela, mpamba te kokanisela mosusu makanisi ezali masumu, bomilandana te na koyeba basekele ya baninga, mpe botongana te, moko kati na bino akolinga kolia mosuni ya ndeko naye akufa? Bokosepela na yango te, kasi bobanga Allah. Ya sôló, Allah ayambaka tubela atonda ngolu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱجۡتَنِبُواْ كَثِيرٗا
مِّنَ ٱلظَّنِّ إِنَّ بَعۡضَ ٱلظَّنِّ إِثۡمٞۖ وَلَا
تَجَسَّسُواْ وَلَا يَغۡتَب بَّعۡضُكُم بَعۡضًاۚ
أَيُحِبُّ أَحَدُكُمۡ أَن يَأۡكُلَ لَحۡمَ أَخِيهِ
مَيۡتٗا فَكَرِهۡتُمُوهُۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ
تَوَّابٞ رَّحِيمٞ ١٢

**13.** Oh bino bato! Ya sôló, tokelaki bino kowuta na mobali mpe mwasi, mpe tokesenisi bino bamboka mpe bikolo mpo ete boyebana. Ya sôló, moto ya lokumu koleka kati na bino azali oyo azali kobanga Allah. Ya sôló, Allah azali moyebi atonda basango.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّا خَلَقۡنَٰكُم مِّن ذَكَرٖ
وَأُنثَىٰ وَجَعَلۡنَٰكُمۡ شُعُوبٗا وَقَبَآئِلَ
لِتَعَارَفُوٓاْۚ إِنَّ أَكۡرَمَكُمۡ عِندَ ٱللَّهِ
أَتۡقَىٰكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٞ ١٣

**14.** Bato baye bafandaka na bamboka balobi: Tondimi, loba ete: Naino bondimi te, kasi boloba ete: Tobongoli mitema, mpamba te, naino bondimi bofandeli bino na mitema te, mpe soki botosi Allah na motindami waye, akokutola eloko moko te na misala na bino. Ya sôló, Allah azali molimbisi atonda ngolu.

۞ قَالَتِ ٱلۡأَعۡرَابُ ءَامَنَّاۖ قُل لَّمۡ تُؤۡمِنُواْ
وَلَٰكِن قُولُوٓاْ أَسۡلَمۡنَا وَلَمَّا يَدۡخُلِ
ٱلۡإِيمَٰنُ فِي قُلُوبِكُمۡۖ وَإِن تُطِيعُواْ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥ لَا يَلِتۡكُم مِّنۡ أَعۡمَٰلِكُمۡ
شَيۡـًٔاۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٤

**15.** Ya sôló, bandimi nde baye bandimi na Allah na motindami naye, sima bazali kotia tembe te, mpe bazali kobunda na misolo mia bango na milimo mia bango o nzela ya Allah. Bango nde (bato) ya bosembo.

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ
وَرَسُولِهِۦ ثُمَّ لَمۡ يَرۡتَابُواْ وَجَٰهَدُواْ
بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۚ
أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ١٥

**16.** Loba: Boye nde bokotangisa Allah lingomba lia bino mpe Allah ayebi maye mazali o likolo mpe o nsé? Mpe Allah azali na boyebi ya biloko binso.

قُلۡ أَتُعَلِّمُونَ ٱللَّهَ بِدِينِكُمۡ وَٱللَّهُ
يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ
وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١٦

**17.** Bazali kolobela yo mpo na islamu na bango ete babongoli mitema, loba: Bolobela ngai islamu na bino te, kasi Allah nde akolobela islam na bino na ndenge akambi bino na bondimi, soki ya sôló bozali na bosembo.

يَمُنُّونَ عَلَيۡكَ أَنۡ أَسۡلَمُواْۖ قُل لَّا تَمُنُّواْ
عَلَيَّ إِسۡلَٰمَكُمۖ بَلِ ٱللَّهُ يَمُنُّ عَلَيۡكُمۡ
أَنۡ هَدَىٰكُمۡ لِلۡإِيمَٰنِ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ١٧

**18.** Ya sôló, Allah ayebi manso maye mabombami na likolo mpe na nsé, mpe Allah azali komona oyo bozali kosala.

إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ غَيۡبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِۚ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٨

# SURATU 50 - QÂF



45 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Qâf,[1]
Na kurani ya lokumu.

2. Kasi bazali kokamwa ete mokebisi ayeli bango okati na libota na bango moko, mpe bapagano balobi ete: Oyo ezali likambo ya kokamwa.

3. Boye soki tango tokokufaka tokokomaka putulu? Wana ekozalaka bozongi ya mosika.

4. Ya sôló, toyebi ndenge nini mabele ekolia banzoto na bango, mpe tozali na buku eye ezali kobomba manso.

5. Kasi baboyaki kondima na bosôló oyo eyelaki bango, mpe bazali komiyeba lisusu te.

6. Boye bazali komona likolo te lolenge nini tokela mpe topesaki yango bonzenga? Tokembisaki yango ezala kopasuka te.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

قٓۚ وَٱلۡقُرۡءَانِ ٱلۡمَجِيدِ ١

بَلۡ عَجِبُوٓاْ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٞ مِّنۡهُمۡ فَقَالَ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا شَيۡءٌ عَجِيبٌ ٢

أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗاۖ ذَٰلِكَ رَجۡعُۢ بَعِيدٞ ٣

قَدۡ عَلِمۡنَا مَا تَنقُصُ ٱلۡأَرۡضُ مِنۡهُمۡۖ وَعِندَنَا كِتَٰبٌ حَفِيظُۢ ٤

بَلۡ كَذَّبُواْ بِٱلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ فَهُمۡ فِيٓ أَمۡرٖ مَّرِيجٍ ٥

أَفَلَمۡ يَنظُرُوٓاْ إِلَى ٱلسَّمَآءِ فَوۡقَهُمۡ كَيۡفَ بَنَيۡنَٰهَا وَزَيَّنَّٰهَا وَمَا لَهَا مِن فُرُوجٖ ٦

---
1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

**7.** Mpe lolenge nini totandaki mabele (na bonene), mpe tolendisaki yango na bangomba, mpe tobotisi yango lolenge nyoso ya biloko.

وَٱلۡأَرۡضَ مَدَدۡنَٰهَا وَأَلۡقَيۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ
وَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوۡجِۭ بَهِيجٖ ٧

**8.** Mpo mowumbu nyoso oyo azali kolikia na bozongi amona mpe akanisa.

تَبۡصِرَةٗ وَذِكۡرَىٰ لِكُلِّ عَبۡدٖ مُّنِيبٖ ٨

**9.** Mpe tozali kokitisa mayi mapamboama kowuta na likolo, mpe tobotisi na yango bilanga na ba mbuma oyo bazali kobuka yango.

وَنَزَّلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ مُّبَٰرَكٗا فَأَنۢبَتۡنَا
بِهِۦ جَنَّٰتٖ وَحَبَّ ٱلۡحَصِيدِ ٩

**10.** Mpe nagh'l[1] ya milai na biteni na yango ezali ya kokangama.

وَٱلنَّخۡلَ بَاسِقَٰتٖ لَّهَا طَلۡعٞ نَّضِيدٞ ١٠

**11.** (Ezala) bozui mpona bawumbu (na ngai), mpe na yango topesaki bomoyi na mboka oyo ekufa. Lolenge wana nde lisekwa ekozala.

رِّزۡقٗا لِّلۡعِبَادِۖ وَأَحۡيَيۡنَا بِهِۦ بَلۡدَةٗ مَّيۡتٗاۚ
كَذَٰلِكَ ٱلۡخُرُوجُ ١١

**12.** Bato ya Nûh mpe ya Rass mpe ba Thamûd baboyaki liboso kondima.

كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ وَأَصۡحَٰبُ
ٱلرَّسِّ وَثَمُودُ ١٢

**13.** Lolenge moko na ba aad mpe falo na bandeko ya Loth.

وَعَادٞ وَفِرۡعَوۡنُ وَإِخۡوَٰنُ لُوطٖ ١٣

**14.** Mpe bato ya Aykah, na bato ya Tubba, banso baboyaki kondima na batindami kasi bakozuaka etumbu.

وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡأَيۡكَةِ وَقَوۡمُ تُبَّعٖۚ كُلّٞ
كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ وَعِيدِ ١٤

---

1 **Nagh'l:** Botala na suratu Al-Isrâ mokapo: 91. Na suratu Al-Kahf: 32.

**15.** Te. Tolembaki te na bokeli ya liboso. Kasi bazali na tembe na ntina ya bokeli ya sika.

أَفَعَيِينَا بِٱلۡخَلۡقِ ٱلۡأَوَّلِۚ بَلۡ هُمۡ فِي لَبۡسٖ مِّنۡ خَلۡقٖ جَدِيدٖ ١٥

**16.** Mpe ya sôló, tokelaki moto, mpe toyebi eloko nini oyo etungisaka ye. Na yango biso tozali pembeni naye koleka mosisa naye ya kingo.

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ وَنَعۡلَمُ مَا تُوَسۡوِسُ بِهِۦ نَفۡسُهُۥۖ وَنَحۡنُ أَقۡرَبُ إِلَيۡهِ مِنۡ حَبۡلِ ٱلۡوَرِيدِ ١٦

**17.** Tango bayambi mibale bakofanda ngambu ya (loboko) ya mobali mpe ya mwasi.

إِذۡ يَتَلَقَّى ٱلۡمُتَلَقِّيَانِ عَنِ ٱلۡيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ قَعِيدٞ ١٧

**18.** Akoloba liloba moko te kino ekozala pembeni naye oyo azali kotala mpe azali kokoma.

مَّا يَلۡفِظُ مِن قَوۡلٍ إِلَّا لَدَيۡهِ رَقِيبٌ عَتِيدٞ ١٨

**19.** Mpe molangwa ya liwa eyaki na bosembo, wana nde oyo ozalaki kokima.

وَجَآءَتۡ سَكۡرَةُ ٱلۡمَوۡتِ بِٱلۡحَقِّۖ ذَٰلِكَ مَا كُنتَ مِنۡهُ تَحِيدُ ١٩

**20.** Mpe bakofula na kelelo. Wana nde mokolo ya elaka.

وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِۚ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلۡوَعِيدِ ٢٠

**21.** Mpe molimo nyoso mokoyaka na mokambi naye mpe na nzeneneke.

وَجَآءَتۡ كُلُّ نَفۡسٖ مَّعَهَا سَآئِقٞ وَشَهِيدٞ ٢١

**22.** Opesaki likebi na yango te, mpe tolongoli elamba oyo ezipaki yo, miso nayo lelo ekomona.

لَّقَدۡ كُنتَ فِي غَفۡلَةٖ مِّنۡ هَٰذَا فَكَشَفۡنَا عَنكَ غِطَآءَكَ فَبَصَرُكَ ٱلۡيَوۡمَ حَدِيدٞ ٢٢

**23.** Mpe Molingani naye akoloba: Tala oyo ezali epai na ngai, ezali pembeni.

وَقَالَ قَرِينُهُۥ هَٰذَا مَا لَدَيَّ عَتِيدٌ ٢٣

**24.** Bino mibale, bobwaka mopagano mpe motomboki okati na lifelo,

أَلۡقِيَا فِي جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيدٖ ٢٤

**25.** (Mpo azalaki) kopekisa bolamu, (mpona bawumbu ya Allah), azalaki motomboki mpe moto ya tembe.

مَّنَّاعٖ لِّلۡخَيۡرِ مُعۡتَدٖ مُّرِيبٍ ٢٥

**26.** Ye nde atielaki Allah nzambe mosusu, bino mibale bobwaka ye okati ya etumbu ya makasi.

ٱلَّذِي جَعَلَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ
فَأَلۡقِيَاهُ فِي ٱلۡعَذَابِ ٱلشَّدِيدِ ٢٦

**27.** Moninga naye akolobaka: Nkolo ezali ngai te moto natiyaki ye azala motomboki, kasi azalaki na libunga ya mozindo.

۞ قَالَ قَرِينُهُۥ رَبَّنَا مَآ أَطۡغَيۡتُهُۥ
وَلَٰكِن كَانَ فِي ضَلَٰلِۢ بَعِيدٖ ٢٧

**28.** (Allah) akolobaka: Bosuana liboso na ngai te, nasilaki kopesa bino elaka.

قَالَ لَا تَخۡتَصِمُواْ لَدَيَّ وَقَدۡ قَدَّمۡتُ
إِلَيۡكُم بِٱلۡوَعِيدِ ٢٨

**29.** (Epai nangai) liloba libongwanaka te, mpe nazali mobubi ya bawumbu te.

مَا يُبَدَّلُ ٱلۡقَوۡلُ لَدَيَّ وَمَآ أَنَا۠ بِظَلَّٰمٖ
لِّلۡعَبِيدِ ٢٩

**30.** Mokolo moye tokolobaka na lifelo ete otondi, ekoyanolaka: Ya kobakisa ezali?

يَوۡمَ نَقُولُ لِجَهَنَّمَ هَلِ ٱمۡتَلَأۡتِ وَتَقُولُ
هَلۡ مِن مَّزِيدٖ ٣٠

**31.** Mpe bakopusaka lola pene ya babangi (Allah) ekozalaka mosika te.

وَأُزۡلِفَتِ ٱلۡجَنَّةُ لِلۡمُتَّقِينَ غَيۡرَ
بَعِيدٍ ٣١

**32.** Oyo nde balakaki bino, mpona (moto) oyo atubelaka mpe abatelaka mibeko.

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِكُلِّ أَوَّابٍ
حَفِيظٖ ٣٢

**33.** Oyo azalaki kobanga Ar-Rahmân, ata azali komona ye te, mpe ayei na motema ya kotubela.

مَّنۡ خَشِيَ ٱلرَّحۡمَٰنَ بِٱلۡغَيۡبِ وَجَآءَ
بِقَلۡبٖ مُّنِيبٍ ٣٣

**34.** Bokota na kimia okati na yango, wana nde mokolo ya seko.

ٱدۡخُلُوهَا بِسَلَٰمٖۖ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلۡخُلُودِ ٣٤

**35.** Bakozuaka nyoso oyo bakolinga mpe pembeni na biso bazali na litomba mosusu.

لَهُم مَّا يَشَآءُونَ فِيهَا وَلَدَيۡنَا مَزِيدٞ ٣٥

**36.** Bato boni tobomaka liboso na bango, mpe balekaki bango na makasi, mpe batongaki bandako ya milai mpe ya kitoko, boye bazali na esika ya kokima (etumbu na biso?)

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّن قَرۡنٍ هُمۡ أَشَدُّ
مِنۡهُم بَطۡشٗا فَنَقَّبُواْ فِي ٱلۡبِلَٰدِ هَلۡ مِن
مَّحِيصٍ ٣٦

**37.** Wana ezali bokundoli mpona oyo azali na motema to azali koyoka mpe komona.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكۡرَىٰ لِمَن كَانَ لَهُۥ قَلۡبٌ
أَوۡ أَلۡقَى ٱلسَّمۡعَ وَهُوَ شَهِيدٞ ٣٧

**38.** Mpe tosilaki kokela likolo na nsé na nyoso oyo ezali o kati na yango mibale na mikolo motoba, kasi bolembu ezuaki biso te.

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا
بَيۡنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ وَمَا مَسَّنَا مِن
لُّغُوبٖ ٣٨

**39.** Kanga motema mpona maye bazali koloba, mpe sanzola matondo ya Nkolo wayo, yambo ya kobima na moyi mpe yambo ya kokoto na yango.

فَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ
رَبِّكَ قَبۡلَ طُلُوعِ ٱلشَّمۡسِ وَقَبۡلَ
ٱلۡغُرُوبِ ٣٩

**40.** Mpe pesa ye lokumu kati kati ya butu mpe gumbama (mpona kosambela)

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡهُ وَأَدۡبَٰرَ ٱلسُّجُودِ ٤٠

**41.** Mpe yoka, o mokolo oyo mobeleli akobelela na esika oyo ezali pene.

وَٱسۡتَمِعۡ يَوۡمَ يُنَادِ ٱلۡمُنَادِ مِن مَّكَانٖ
قَرِيبٖ ٤١

**42.** Mokolo oyo bakoyokaka ya sôló bogangi ya makasi, wana nde mokolo ya bosekwisami.

يَوۡمَ يَسۡمَعُونَ ٱلصَّيۡحَةَ بِٱلۡحَقِّۚ ذَٰلِكَ
يَوۡمُ ٱلۡخُرُوجِ ٤٢

43. Ya sôló, biso nde topesaka bomoyi mpe liwa, mpe epai na biso bozongi ekozala.

إِنَّا نَحْنُ نُحْيِۦ وَنُمِيتُ وَإِلَيْنَا ٱلْمَصِيرُ ﴿٤٣﴾

44. Mokolo oyo mabele ekopasukaka mpona bango na lombangu, bosangani wana ezali pete mpona ngai.

يَوْمَ تَشَقَّقُ ٱلْأَرْضُ عَنْهُمْ سِرَاعًاۚ ذَٰلِكَ حَشْرٌ عَلَيْنَا يَسِيرٌ ﴿٤٤﴾

45. Toyebi malamu oyo bazali koloba, kasi ozali na mibeko ya komatela bango te, kundola na kurani moto azali kobanga etumbu na ngai.

نَّحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيْهِم بِجَبَّارٍۖ فَذَكِّرْ بِٱلْقُرْءَانِ مَن يَخَافُ وَعِيدِ ﴿٤٥﴾

# SURATU 51 - AD-DHÂRIYÂT
*(BOPANZANI)*

سُورَةُ الذَّارِيَاتِ

60 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (Nalapi) na mipepe miye mipanzaka.

وَٱلذَّٰرِيَٰتِ ذَرۡوٗا ١

2. Mpe na bamemi mikumba (ya mapata)

فَٱلۡحَٰمِلَٰتِ وِقۡرٗا ٢

3. Mpe na ba masuwa ezali kotambola likolo ya mayi.

فَٱلۡجَٰرِيَٰتِ يُسۡرٗا ٣

4. Mpe na bakaboli, kolanda na mibeko.

فَٱلۡمُقَسِّمَٰتِ أَمۡرًا ٤

5. Ezali solo oyo balaki bino.

إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَصَادِقٞ ٥

6. Mpe ya sôló, mokolo ya suka ekoya.

وَإِنَّ ٱلدِّينَ لَوَٰقِعٞ ٦

7. Mpe na likolo oyo ezali na banzela bipasolama malamu.

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلۡحُبُكِ ٧

8. Ya sôló, bozali na bokeseni na maye bozali koloba.

إِنَّكُمۡ لَفِي قَوۡلٖ مُّخۡتَلِفٖ ٨

9. Oyo aboyi yango, ezali oyo apesaki bondimi mokongo.

يُؤۡفَكُ عَنۡهُ مَنۡ أُفِكَ ٩

10. Bato ya lokuta basili kobomama.

قُتِلَ ٱلۡخَرَّٰصُونَ ١٠

11. Baye bazindi na molangwa ya mokili.

ٱلَّذِينَ هُمۡ فِي غَمۡرَةٖ سَاهُونَ ١١

12. Bazali kotuna mpona mokolo ya suka ekozala tango nini?

يَسۡـَٔلُونَ أَيَّانَ يَوۡمُ ٱلدِّينِ ١٢

**13.** Mokolo oyo bakomekama na móto.

يَوْمَ هُمْ عَلَى ٱلنَّارِ يُفْتَنُونَ ١٣

**14.** Bomeka bomekami ya bino (etumbu) mpo bozalaki koluka yango na lombango.

ذُوقُوا۟ فِتْنَتَكُمْ هَـٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تَسْتَعْجِلُونَ ١٤

**15.** Ya sôló, babangi bakozalaka na lola oyo ezali na miluka.

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّـٰتٍ وَعُيُونٍ ١٥

**16.** Bakozuaka oyo Nkolo wa bango akopesa bango. Ya sôló, bazalaki liboso na yango bato ya malamu.

ءَاخِذِينَ مَآ ءَاتَىٰهُمْ رَبُّهُمْ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَبْلَ ذَٰلِكَ مُحْسِنِينَ ١٦

**17.** Bazalaki kolala moke na butu.

كَانُوا۟ قَلِيلًا مِّنَ ٱلَّيْلِ مَا يَهْجَعُونَ ١٧

**18.** Mpe yambo tongo etana bazalaki kosenga bolimbisi.

وَبِٱلْأَسْحَارِ هُمْ يَسْتَغْفِرُونَ ١٨

**19.** Mpe na bomengo na bango oyo bazalaki kopesa epai na mosengi mpe mozangi.

وَفِىٓ أَمْوَٰلِهِمْ حَقٌّ لِّلسَّآئِلِ وَٱلْمَحْرُومِ ١٩

**20.** Mpe bilembo biye bizali okati na mokili bizali mpona baye bazali kondima na bosôló.

وَفِى ٱلْأَرْضِ ءَايَـٰتٌ لِّلْمُوقِنِينَ ٢٠

**21.** Mpe kati na bino moko, boye bozali komona te?

وَفِىٓ أَنفُسِكُمْ ۚ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ٢١

**22.** Mpe bozui na bino, na maye bolakelama mazali olikolo.

وَفِى ٱلسَّمَآءِ رِزْقُكُمْ وَمَا تُوعَدُونَ ٢٢

**23.** Na Nkolo ya likolo na nsé, ezali ya sôló bosembo, ndakisa ya maye bozali kolobela.

فَوَرَبِّ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ إِنَّهُۥ لَحَقٌّ مِّثْلَ مَآ أَنَّكُمْ تَنطِقُونَ ٢٣

**24.** Boye sango ya bapaya ya Ibrâhîm ya lokumu ekomelaki yo?

هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ضَيْفِ إِبْرَٰهِيمَ ٱلْمُكْرَمِينَ ٢٤

25. Tango bakotaki epai naye, balobi: Kimia (ezala nayo); ayanoli: Kimia mpe ezala likolo lia bapaya oyo bayebani te.

إِذْ دَخَلُوا۟ عَلَيْهِ فَقَالُوا۟ سَلَٰمًا ۖ قَالَ سَلَٰمٌ قَوْمٌ مُّنكَرُونَ ٢٥

26. Mpe akendaki malembe epai ya libota naye mpe amemelaki bango ngombe ya mafuta ya kotumba.

فَرَاغَ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ فَجَآءَ بِعِجْلٍ سَمِينٍ ٢٦

27. Mpe apusi yango pene na bango alobi: Bokolia te?

فَقَرَّبَهُۥٓ إِلَيْهِمْ قَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ٢٧

28. Mpe abangi bango, balobi: Kobanga te, mpe bapesi ye sango ya kobotama ya mwana ya mobali oyo atondi na bwanya.

فَأَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيفَةً ۖ قَالُوا۟ لَا تَخَفْ ۖ وَبَشَّرُوهُ بِغُلَٰمٍ عَلِيمٍ ٢٨

29. Mwasi naye akei azali koganga mpe na komikwanza elongi naye, alobi: Mobange mpe ekomba lokola ngai, nabota ndenge nini?

فَأَقْبَلَتِ ٱمْرَأَتُهُۥ فِى صَرَّةٍ فَصَكَّتْ وَجْهَهَا وَقَالَتْ عَجُوزٌ عَقِيمٌ ٢٩

30. Balobi: Lolenge wana nde Nkolo nayo alobi. Ya sôló, ye azali moyebi atonda na bwanya.

قَالُوا۟ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْعَلِيمُ ٣٠

31. (Ibrâhîm) alobi: Oh batindami! Boyeli nini?

۞ قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا ٱلْمُرْسَلُونَ ٣١

32. Balobi: Ya sôló, totindami mpona batomboki.

قَالُوٓا۟ إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمٍ مُّجْرِمِينَ ٣٢

33. Mpo tobwakela bango mabanga ya mabele ya makasi.

لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّن طِينٍ ٣٣

34. Oyo etiyami kowuta epai ya Nkolo nayo ezali mpona etumbu.

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ لِلْمُسْرِفِينَ ٣٤

**35.** Mpe tobimisaki bandimi okati na bango.

فَأَخۡرَجۡنَا مَن كَانَ فِيهَا مِنَ
ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٣٥

**36.** Mpe tokutaki sé ndako moko ya mpamba ya baye bamisokia.

فَمَا وَجَدۡنَا فِيهَا غَيۡرَ بَيۡتٖ مِّنَ
ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٣٦

**37.** Mpe totikaki elembo mpona baye bazali kobanga etumbu makasi.

وَتَرَكۡنَا فِيهَآ ءَايَةٗ لِّلَّذِينَ يَخَافُونَ
ٱلۡعَذَابَ ٱلۡأَلِيمَ ٣٧

**38.** (Lolenge moko totikaki elembo) epai ya Mûssa, tango totindaki ye epai ya falo na makamwisi ya polele.

وَفِي مُوسَىٰٓ إِذۡ أَرۡسَلۡنَٰهُ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ
بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ٣٨

**39.** Kasi apesaki mokongo mpe alikiaki sé na makasi naye, mpe alobaki ete: Oyo azali nganga to azali ligboma.

فَتَوَلَّىٰ بِرُكۡنِهِۦ وَقَالَ سَٰحِرٌ أَوۡ
مَجۡنُونٞ ٣٩

**40.** Kasi tozuaki ye na mapinga naye, mpe tobwakaki bango okati ya mbonge mpona ezaleli naye ya mabe.

فَأَخَذۡنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡيَمِّ
وَهُوَ مُلِيمٞ ٤٠

**41.** Lolenge moko na (bato) ya Aad, tango totindelaki bango mopepe ya mabe (etumbu)

وَفِي عَادٍ إِذۡ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمُ ٱلرِّيحَ
ٱلۡعَقِيمَ ٤١

**42.** Ezalaki kotika eloko moko te oyo ezuaki yango na nzela kino ekomisaki yango putulu.

مَا تَذَرُ مِن شَيۡءٍ أَتَتۡ عَلَيۡهِ إِلَّا
جَعَلَتۡهُ كَٱلرَّمِيمِ ٤٢

**43.** Lolenge moko na (bato) ya thamûd tango bayebisaki bango: Bosepela sé mpona tango ya moke.

وَفِي ثَمُودَ إِذۡ قِيلَ لَهُمۡ تَمَتَّعُواْ حَتَّىٰ
حِينٖ ٤٣

**44.** Bazangaki kotosa mibeko mia Nkolo wa bango kino etumbu ezuaki bango bazali komona.

فَعَتَوۡاْ عَنۡ أَمۡرِ رَبِّهِمۡ فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ وَهُمۡ يَنظُرُونَ ٤٤

**45.** Kasi bakokaki komitelemisa te, mpe bamilongisaki te.

فَمَا ٱسۡتَطَٰعُواْ مِن قِيَامٖ وَمَا كَانُواْ مُنتَصِرِينَ ٤٥

**46.** Mpe lolenge moko ezalelaki bato ya Nûh liboso. Ya sôló, bazalaki bato mabe.

وَقَوۡمَ نُوحٖ مِّن قَبۡلُۖ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمٗا فَٰسِقِينَ ٤٦

**47.** Mpe totongaki likolo na bokasi na biso, mpe (totiyaki yango ezala) monene.

وَٱلسَّمَآءَ بَنَيۡنَٰهَا بِأَيۡيْدٖ وَإِنَّا لَمُوسِعُونَ ٤٧

**48.** Mpe totandaki mabele, mpe oyo lolenge kitoko ya etando,

وَٱلۡأَرۡضَ فَرَشۡنَٰهَا فَنِعۡمَ ٱلۡمَٰهِدُونَ ٤٨

**49.** Mpe tokelaki biloko nyoso mibale mibale, mpo bokoka kokanisa.

وَمِن كُلِّ شَيۡءٍ خَلَقۡنَا زَوۡجَيۡنِ لَعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ٤٩

**50.** Bokima epai ya Allah, nazali sôló mokebisi ya polele mpona ye.

فَفِرُّوٓاْ إِلَى ٱللَّهِۖ إِنِّي لَكُم مِّنۡهُ نَذِيرٞ مُّبِينٞ ٥٠

**51.** Kasi botiela Allah nzambe mosusu te. Ya sôló nazali mokebisi ya polele mpona bino kowuta naye.

وَلَا تَجۡعَلُواْ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَۖ إِنِّي لَكُم مِّنۡهُ نَذِيرٞ مُّبِينٞ ٥١

**52.** Ezali boye. Mpe motindami moko te ayaka epayi na bato ya yambo sé baloba oyo azali nganga to azali moto ya ligboma.

كَذَٰلِكَ مَآ أَتَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا قَالُواْ سَاحِرٌ أَوۡ مَجۡنُونٌ ٥٢

**53.** Boye bazuaki lotomo yango te? Nzoka nde bazalaki nde balekisi ndelo.

أَتَوَاصَوۡاْ بِهِۦۚ بَلۡ هُمۡ قَوۡمٞ طَاغُونَ ٥٣

**54.** Mitiya mosika na bango, bakogangela yo te, (mpona bango)

فَتَوَلَّ عَنۡهُمۡ فَمَآ أَنتَ بِمَلُومٖ ٥٤

**55.** Mpe kundola, ya sôló bokundoli esalisaka bandimi.

وَذَكِّرۡ فَإِنَّ ٱلذِّكۡرَىٰ تَنفَعُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٥٥

**56.** Mpe nakelaki bilima na bato te sé mpona kobondela ngai.

وَمَا خَلَقۡتُ ٱلۡجِنَّ وَٱلۡإِنسَ إِلَّا
لِيَعۡبُدُونِ ٥٦

**57.** Nalukaka bozui epai na bango te, mpe nalukaka baleisa ngai te.

مَآ أُرِيدُ مِنۡهُم مِّن رِّزۡقٖ وَمَآ أُرِيدُ أَن
يُطۡعِمُونِ ٥٧

**58.** Ya sôló, Allah nde mopesi monene ya bozui, Nkolo bokasi koleka.

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلرَّزَّاقُ ذُو ٱلۡقُوَّةِ
ٱلۡمَتِينُ ٥٨

**59.** Kasi ya sôló, baye babubaki bakozua etumbu kokokana na biteni ya baninga baye babubaki, na yango, bawelisa yango te.

فَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ ذَنُوبٗا مِّثۡلَ ذَنُوبِ
أَصۡحَٰبِهِمۡ فَلَا يَسۡتَعۡجِلُونِ ٥٩

**60.** Mabe ekozala epai ya bapengwi o mokolo oyo balakaki bango.

فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن يَوۡمِهِمُ ٱلَّذِي
يُوعَدُونَ ٦٠

# SURATU 52 - AT-TÛR
*(NGOMBA)*




49 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Na ngomba ya at'tur.[1]
2. Na buku oyo ekomama (na ba anzelu).
3. Likolo ya ekomami ya polele.
4. Na ndako oyo etondama.
5. Mpe na likolo lolenge etombwama.
6. Mpe na ebale ya kotonda.
7. Ya sôló, etumbu ya Nkolo nayo ekokokisama.
8. Ekozala na moto ya kopekisa yango te.
9. Mokolo likolo likoningana.
10. Mpe bangomba bikotambola.
11. Mpasi ekozalaka mokolo wana epai ya babuki lokuta.
12. Baye bazalaki na komibuaka na kati ya masano.
13. Mokolo oyo bakobendaka bango na makasi na lifelo.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلطُّورِ ١

وَكِتَٰبٖ مَّسۡطُورٖ ٢

فِي رَقّٖ مَّنشُورٖ ٣

وَٱلۡبَيۡتِ ٱلۡمَعۡمُورِ ٤

وَٱلسَّقۡفِ ٱلۡمَرۡفُوعِ ٥

وَٱلۡبَحۡرِ ٱلۡمَسۡجُورِ ٦

إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ لَوَٰقِعٞ ٧

مَّا لَهُۥ مِن دَافِعٖ ٨

يَوۡمَ تَمُورُ ٱلسَّمَآءُ مَوۡرٗا ٩

وَتَسِيرُ ٱلۡجِبَالُ سَيۡرٗا ١٠

فَوَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١١

ٱلَّذِينَ هُمۡ فِي خَوۡضٖ يَلۡعَبُونَ ١٢

يَوۡمَ يُدَعُّونَ إِلَىٰ نَارِ جَهَنَّمَ دَعًّا ١٣

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

**14.** Oyo nde lifelo oyo bozalaki kotiyela yango tembe.

هَٰذِهِ ٱلنَّارُ ٱلَّتِي كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ١٤

**15.** Boye oyo mpe ezali kindoki to bozali komona malamu te?

أَفَسِحْرٌ هَٰذَآ أَمْ أَنتُمْ لَا تُبْصِرُونَ ١٥

**16.** Bozika kati na yango, bozala na bozeli to te, bokozala sé ndenge moko. Bokofutama sé kolandana na oyo bozalaki kosala.

ٱصْلَوْهَا فَٱصْبِرُوٓاْ أَوْ لَا تَصْبِرُواْ
سَوَآءٌ عَلَيْكُمْ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ
تَعْمَلُونَ ١٦

**17.** Ya sôló, babangi bakozalaka o kati ya lola na bolamu na bango.

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٍ وَنَعِيمٍ ١٧

**18.** Bakomisepelisa na oyo Nkolo wa bango akopesa bango, mpe Nkolo wa bango akobatela bango na etumbu ya lifelo.

فَٰكِهِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمْ رَبُّهُمْ وَوَقَىٰهُمْ
رَبُّهُمْ عَذَابَ ٱلْجَحِيمِ ١٨

**19.** Bolia bomela na mposa na biso, mpona lifuta ya maye bosalaki.

كُلُواْ وَٱشْرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَا كُنتُمْ
تَعْمَلُونَ ١٩

**20.** Mpe bayekami likolo ya bambeto ebongisama kitoko, mpe tokobalisa bango basi ya kitoko ya miso ya minene ya moyindo.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ سُرُرٍ مَّصْفُوفَةٍ
وَزَوَّجْنَٰهُم بِحُورٍ عِينٍ ٢٠

**21.** Mpe mpona baye bandima mpe mabota na bango elandi bango na bondimi; tokolandisela bango mabota na bango, mpe tokokutolaka maye basalaki ata moke te okati ya misala mia bango. Moto nyoso akotunamaka na makambo naye.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱتَّبَعَتْهُمْ ذُرِّيَّتُهُم
بِإِيمَٰنٍ أَلْحَقْنَا بِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَمَآ
أَلَتْنَٰهُم مِّنْ عَمَلِهِم مِّن شَيْءٍ كُلُّ
ٱمْرِيِٕۭ بِمَا كَسَبَ رَهِينٌ ٢١

**22.** Mpe tokopesaka bango bambuma mpe misuni (ya kolia) oyo bakolinga.

وَأَمْدَدْنَٰهُم بِفَٰكِهَةٍ وَلَحْمٍ مِّمَّا
يَشْتَهُونَ ٢٢

**23.** Nkeni moko ekotambola kati kati na bango, ekopesa bilobela lobela te mpe lisumu te.

يَتَنَٰزَعُونَ فِيهَا كَأۡسٗا لَّا لَغۡوٞ فِيهَا وَلَا
تَأۡثِيمٞ ٢٣

**24.** Okati na bango, bilenge mibali bakotelamaka mpona kosalela bango, bazali kongenga lokola mabanga kitoko na bongengi.

۞ وَيَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ غِلۡمَانٞ لَّهُمۡ كَأَنَّهُمۡ
لُؤۡلُؤٞ مَّكۡنُونٞ ٢٤

**25.** Mpe bakobalukaka bango na bango bazali kotunana.

وَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَسَآءَلُونَ ٢٥

**26.** Bakoloba ete: Ya sôló, tofandaki okati ya mabota ma biso na bobangi (Allah)

قَالُوٓاْ إِنَّا كُنَّا قَبۡلُ فِيٓ أَهۡلِنَا
مُشۡفِقِينَ ٢٦

**27.** Yango Allah apesi biso mpe abateli biso na etumbu ya lifelo.

فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡنَا وَوَقَىٰنَا عَذَابَ
ٱلسَّمُومِ ٢٧

**28.** Ya sôló, tozalaki kobondela ye, ya sôló, ye azali malamu mpe atonda mawa.

إِنَّا كُنَّا مِن قَبۡلُ نَدۡعُوهُۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡبَرُّ
ٱلرَّحِيمُ ٢٨

**29.** Kundola mpona bolamu ya Nkolo nayo, ozali nganga te mpe ozali ligboma te.

فَذَكِّرۡ فَمَآ أَنتَ بِنِعۡمَتِ رَبِّكَ
بِكَاهِنٖ وَلَا مَجۡنُونٍ ٢٩

**30.** To bazali koloba ete: Azali mokomi ntoki, tozela likama naye ya liwa.

أَمۡ يَقُولُونَ شَاعِرٞ نَّتَرَبَّصُ بِهِۦ رَيۡبَ
ٱلۡمَنُونِ ٣٠

**31.** Loba: Bozela, ngai mpe na bino mpe tozali kozela.

قُلۡ تَرَبَّصُواْ فَإِنِّي مَعَكُم مِّنَ
ٱلۡمُتَرَبِّصِينَ ٣١

**32.** To boye bamposa na bango ezali kotinda na lolenge wana, to boye bazali nde batomboki?

أَمۡ تَأۡمُرُهُمۡ أَحۡلَٰمُهُم بِهَٰذَآۚ أَمۡ هُمۡ قَوۡمٞ
طَاغُونَ ٣٢

**33.** To bazali koloba ete: Asalaki yango na ndenge naye moko? Kasi bazali kondima na yango te.

أَمۡ يَقُولُونَ تَقَوَّلَهُۥۚ بَل لَّا يُؤۡمِنُونَ ٣٣

**34.** (Malamu) baya na makambo mosusu ezala lokola yango, soki ya sôló, bazali na bosembo.

فَلۡيَأۡتُواْ بِحَدِيثٖ مِّثۡلِهِۦٓ إِن كَانُواْ
صَٰدِقِينَ ٣٤

**35.** To bakelamaki kowuta na eloko moko te, to bango nde bakeli.

أَمۡ خُلِقُواْ مِنۡ غَيۡرِ شَيۡءٍ أَمۡ هُمُ
ٱلۡخَٰلِقُونَ ٣٥

**36.** To bango nde bakela likolo na nsé? Kasi bazali kondima te?

أَمۡ خَلَقُواْ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَۚ بَل لَّا
يُوقِنُونَ ٣٦

**37.** To bazali na sanduku ya bozui ya Nkolo nayo, to baleki ye na nyoso?

أَمۡ عِندَهُمۡ خَزَآئِنُ رَبِّكَ أَمۡ هُمُ
ٱلۡمُصَۣيۡطِرُونَ ٣٧

**38.** To bazali na emateli ya likolo mpo baya koyokamela? Kasi moyokameli na bango aya na elembo na yango ya polele.

أَمۡ لَهُمۡ سُلَّمٞ يَسۡتَمِعُونَ فِيهِۖ فَلۡيَأۡتِ
مُسۡتَمِعُهُم بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ٣٨

**39.** To (Allah) azali na bana basi mpe bino bozali na bana mibali?!

أَمۡ لَهُ ٱلۡبَنَٰتُ وَلَكُمُ ٱلۡبَنُونَ ٣٩

**40.** To azali kosenga bango lifuta oyo ezali kopesa bango pasi mpona kofuta?

أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ أَجۡرٗا فَهُم مِّن مَّغۡرَمٖ
مُّثۡقَلُونَ ٤٠

**41.** To bazali na boyebi ya mabombami nde bazali kokoma yango?

أَمۡ عِندَهُمُ ٱلۡغَيۡبُ فَهُمۡ يَكۡتُبُونَ ٤١

**42.** To bazali kosala likita ya mabe? Kasi likita ya bapengwi ezongelaka sé bango moko.

أَمۡ يُرِيدُونَ كَيۡدٗاۖ فَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ هُمُ
ٱلۡمَكِيدُونَ ٤٢

| | |
|---|---|
| **43.** To bazali na nzambe mosusu na botiki Allah? Lokumu na Allah aleki oyo bazali kosangisa. | أَمۡ لَهُمۡ إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٤٣ |
| **44.** Mpe soki bamoni ndambu ya likolo ekweyi (etumbu enene), balobi: Wana ezali nde mapata ekangama. | وَإِن يَرَوۡاْ كِسۡفٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ سَاقِطٗا يَقُولُواْ سَحَابٞ مَّرۡكُومٞ ٤٤ |
| **45.** Tika bango kino bakokutanaka na mokolo na bango oyo bakobetamaka na nkake. | فَذَرۡهُمۡ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِي فِيهِ يُصۡعَقُونَ ٤٥ |
| **46.** Mokolo oyo likita ya mabe na bango likosalisa bango na eloko moko te, mpe bakozuaka lisungi te. | يَوۡمَ لَا يُغۡنِي عَنۡهُمۡ كَيۡدُهُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ٤٦ |
| **47.** Ya sôló, babubi bakozala na etumbu mosusu likolo ya oyo ya liboso, kasi ebele na bango bazali koyeba te. | وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ عَذَابٗا دُونَ ذَٰلِكَ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٧ |
| **48.** Mpe kanga motema mpona kozela motindo ya Nkolo nayo, mpo ete ya sôló, yo ozali na nsé ya ebateli na biso. Mpe sanzola lokumu ya Nkolo nayo tango ozali kotelema. | وَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعۡيُنِنَاۖ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ٤٨ |
| **49.** Mpe kumisa ye (Allah) okati ya eteni ya butu, mpe otango minzoto mizali kolimwa. | وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡهُ وَإِدۡبَٰرَ ٱلنُّجُومِ ٤٩ |

# SURATU 53 - AN-NAJM
*(MONZOTO)*




62 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Na monzoto tango ekweyaka.

وَٱلنَّجْمِ إِذَا هَوَىٰ ﴿١﴾

2. Moninga na bino abungi te mpe akosami te.

مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمْ وَمَا غَوَىٰ ﴿٢﴾

3. Mpe azali koloba makambo na makanisi naye te.

وَمَا يَنطِقُ عَنِ ٱلْهَوَىٰٓ ﴿٣﴾

4. Ezali sé emoniseli ezali kokitela ye.

إِنْ هُوَ إِلَّا وَحْىٌ يُوحَىٰ ﴿٤﴾

5. (Anzelu Djibril) oyo atonda bokasi nde atangisaki ye yango.

عَلَّمَهُۥ شَدِيدُ ٱلْقُوَىٰ ﴿٥﴾

6. Oyo azali na bokasi sima amilakisi na lolenge naye ya anzelu.

ذُو مِرَّةٍ فَٱسْتَوَىٰ ﴿٦﴾

7. Mpe atelemaki na kongombela ya likolo koleka.

وَهُوَ بِٱلْأُفُقِ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٧﴾

8. Sima apusanaki pene mpe akitaki na nsé koleka.

ثُمَّ دَنَا فَتَدَلَّىٰ ﴿٨﴾

9. Ezalaki bongo na ntaka mibale to mpe mua moke na yango.

فَكَانَ قَابَ قَوْسَيْنِ أَوْ أَدْنَىٰ ﴿٩﴾

10. Amoniselaki mowumbu naye maye amonisaki.

فَأَوْحَىٰٓ إِلَىٰ عَبْدِهِۦ مَآ أَوْحَىٰ ﴿١٠﴾

11. Motema ekosaki te oyo emonaki.

مَا كَذَبَ ٱلْفُؤَادُ مَا رَأَىٰٓ ﴿١١﴾

12. Boye bokoboyela ye na oyo amonaki?

أَفَتُمَٰرُونَهُۥ عَلَىٰ مَا يَرَىٰ ﴿١٢﴾

**13.** Mpe amonaki ye lisusu tango akitaki mpona mbala ya mibale .

وَلَقَدۡ رَءَاهُ نَزۡلَةً أُخۡرَىٰ ١٣

**14.** Pene na sidr muntaha[1].

عِندَ سِدۡرَةِ ٱلۡمُنتَهَىٰ ١٤

**15.** Mpembeni na yango nde paladizo ya seko ezuami.

عِندَهَا جَنَّةُ ٱلۡمَأۡوَىٰٓ ١٥

**16.** Tango nzete ya sidr ezipamaki na oyo ezipi yango.

إِذۡ يَغۡشَى ٱلسِّدۡرَةَ مَا يَغۡشَىٰ ١٦

**17.** Miso ebungi te, elekisi mpe ndelo te.

مَا زَاغَ ٱلۡبَصَرُ وَمَا طَغَىٰ ١٧

**18.** Ya sôló, amonaki bikamuiseli minene ya Nkolo naye.

لَقَدۡ رَأَىٰ مِنۡ ءَايَٰتِ رَبِّهِ ٱلۡكُبۡرَىٰٓ ١٨

**19.** Bopesa ngai sango ya Lâta[2] na Uzza[2]?

أَفَرَءَيۡتُمُ ٱللَّٰتَ وَٱلۡعُزَّىٰ ١٩

**20.** Mpe mosusu ya misato Manâta[2].

وَمَنَوٰةَ ٱلثَّالِثَةَ ٱلۡأُخۡرَىٰٓ ٢٠

**21.** Boye bokozala na mwana mobali mpe ye azala na mwana mwasi?

أَلَكُمُ ٱلذَّكَرُ وَلَهُ ٱلۡأُنثَىٰ ٢١

**22.** Wana ezali bokaboli ya mabe.

تِلۡكَ إِذٗا قِسۡمَةٞ ضِيزَىٰٓ ٢٢

**23.** Wana ezali sé bankombo oyo bopesa yango bino moko na batata mpe bankoko na bino, Allah akitisela yango elembetele te. Bazali kolanda sé makanisi na bamposa, nzoka nde bokambi esilaki koyela bango kowuta epai ya Nkolo na bango.

إِنۡ هِيَ إِلَّآ أَسۡمَآءٞ سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ
وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن
سُلۡطَٰنٍۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَمَا
تَهۡوَى ٱلۡأَنفُسُۖ وَلَقَدۡ جَآءَهُم مِّن
رَّبِّهِمُ ٱلۡهُدَىٰٓ ٢٣

**24.** To boye moto alingi azua nyoso lolenge azali kokanisa?

أَمۡ لِلۡإِنسَٰنِ مَا تَمَنَّىٰ ٢٤

---

1 **Sidr muntaha:** Ezali nzete oyo ezuami likolo ya mapata sambo.

2 **Lâta, Uzza, Manâta:** Ezalaki bakombo ya banzambe ya bapagano. Boye bakoki kosunga bino to kosala bino mabe?

**25.** Bomoyi ya nsé na oyo ya lobi, ezali epai ya Allah.

فَلِلَّهِ ٱلۡأٓخِرَةُ وَٱلۡأُولَىٰ ٢٥

**26.** Boni kati ya ba anzelu na likolo kosengela na bango bato ekosalisa te, sé sima ya ndingisa ya Allah na oyo alingi mpe asepeli.

۞ وَكَم مِّن مَّلَكٖ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ لَا
تُغۡنِي شَفَٰعَتُهُمۡ شَيۡـًٔا إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ أَن
يَأۡذَنَ ٱللَّهُ لِمَن يَشَآءُ وَيَرۡضَىٰٓ ٢٦

**27.** Ya sôló, baye bazali kondima na mokolo ya suka te, bapesi ba anzelu bankombo ya basi.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ لَيُسَمُّونَ
ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ تَسۡمِيَةَ ٱلۡأُنثَىٰ ٢٧

**28.** Kasi bazali na boyebi te, bazali sé kolanda makanisi. Mpe makanisi esalaka bosembo eloko te.

وَمَا لَهُم بِهِۦ مِنۡ عِلۡمٍۖ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا
ٱلظَّنَّۖ وَإِنَّ ٱلظَّنَّ لَا يُغۡنِي مِنَ ٱلۡحَقِّ
شَيۡـٔٗا ٢٨

**29.** Mitiya mosika na oyo akoboya bokundoli bwa biso, mpe bazali sé kolinga bomoyi ya mokili.

فَأَعۡرِضۡ عَن مَّن تَوَلَّىٰ عَن ذِكۡرِنَا وَلَمۡ
يُرِدۡ إِلَّا ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا ٢٩

**30.** Kuna nde esika mayele na bango ekendeke. Ya sôló, Nkolo nayo ayebi malamu nani abungi nzela naye, mpe ayebi nani oyo akambami.

ذَٰلِكَ مَبۡلَغُهُم مِّنَ ٱلۡعِلۡمِۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ
أَعۡلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ
أَعۡلَمُ بِمَنِ ٱهۡتَدَىٰ ٣٠

**31.** Mpe maye manso mazali na likolo mpe na nsé ezali ya Allah, mpo afuta baye basali mabe mpo na misala na bango, mpe afuta baye basali malamu mpona misala na bango.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ
لِيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ أَسَٰٓـُٔواْ بِمَا عَمِلُواْ
وَيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ بِٱلۡحُسۡنَى ٣١

**32.** Baye bazali komitiya mosika na masumu ya minene, bazali sé kokweya na mwa mabunga ya mike mike, ya sôló Nkolo wa yo

ٱلَّذِينَ يَجۡتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلۡإِثۡمِ
وَٱلۡفَوَٰحِشَ إِلَّا ٱللَّمَمَۚ إِنَّ رَبَّكَ وَٰسِعُ
ٱلۡمَغۡفِرَةِۚ هُوَ أَعۡلَمُ بِكُمۡ إِذۡ أَنشَأَكُم

azali na bolimbisi bonene. Azali na boyebi koleka bino, ayebi malamu lolenge akelaki bino kowuta na mabele,mpe tango oyo bozalaki litono ya makila okati ya mabumu ya bamama na bino. Bomikumisa te na kondima, ye nde ayebi nani azali kobanga ye mpenza.

مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ وَإِذۡ أَنتُمۡ أَجِنَّةٞ فِي بُطُونِ
أُمَّهَٰتِكُمۡۖ فَلَا تُزَكُّوٓاْ أَنفُسَكُمۡۖ هُوَ
أَعۡلَمُ بِمَنِ ٱتَّقَىٰٓ ٣٢

**33.** Omoni te oyo azali kopesa mokongo?

أَفَرَءَيۡتَ ٱلَّذِي تَوَلَّىٰ ٣٣

**34.** Mpe apesaka sé moke (suka na yango) akati kopesa.

وَأَعۡطَىٰ قَلِيلٗا وَأَكۡدَىٰٓ ٣٤

**35.** Boye azali na boyebi ya mabombami nde azali komona?

أَعِندَهُۥ عِلۡمُ ٱلۡغَيۡبِ فَهُوَ يَرَىٰٓ ٣٥

**36.** To boye bayebisaki ye te na ntina ya makomi ya Mûssa?

أَمۡ لَمۡ يُنَبَّأۡ بِمَا فِي صُحُفِ مُوسَىٰ ٣٦

**37.** Na ya Ibrâhîm oyo akokisaki elaka,

وَإِبۡرَٰهِيمَ ٱلَّذِي وَفَّىٰٓ ٣٧

**38.** Moto moko te akomema lisumu ya moninga,

أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٞ وِزۡرَ أُخۡرَىٰ ٣٨

**39.** Kasi ya sôló, moto akozuaka sé na molende naye.

وَأَن لَّيۡسَ لِلۡإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ٣٩

**40.** Mpe ya sôló, molende naye ekomonana,

وَأَنَّ سَعۡيَهُۥ سَوۡفَ يُرَىٰ ٤٠

**41.** Sima, akofutama mpenza malamu.

ثُمَّ يُجۡزَىٰهُ ٱلۡجَزَآءَ ٱلۡأَوۡفَىٰ ٤١

**42.** Mpe ya sôló, nyoso ekosukisama epai ya Nkolo wayo,

وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلۡمُنتَهَىٰ ٤٢

**43.** Mpe ye nde asekisaka mpe alelisaka,

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَضۡحَكَ وَأَبۡكَىٰ ٤٣

44. Mpe ye nde abomaka mpe apesaka bomoyi?

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَمَاتَ وَأَحۡيَا ٤٤

45. Mpe ye nde akela balongani mibale, mwasi na mobali,

وَأَنَّهُۥ خَلَقَ ٱلزَّوۡجَيۡنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰ ٤٥

46. Kowuta na litanga ya mayi ya mokongo tango babwaki yango .

مِن نُّطۡفَةٍ إِذَا تُمۡنَىٰ ٤٦

47. Mpe kokela ya mbala ya mibale ezali sé epai naye.

وَأَنَّ عَلَيۡهِ ٱلنَّشۡأَةَ ٱلۡأُخۡرَىٰ ٤٧

48. Mpe ye nde apesaka moto bomengo, mpe ye nde apesaka bobola.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَغۡنَىٰ وَأَقۡنَىٰ ٤٨

49. Mpe ye nde Nkolo ya ach-chi'râ[1].

وَأَنَّهُۥ هُوَ رَبُّ ٱلشِّعۡرَىٰ ٤٩

50. Ye nde abomaka bato ya liboso na (mboka) Aad,

وَأَنَّهُۥٓ أَهۡلَكَ عَادًا ٱلۡأُولَىٰ ٥٠

51. Na Thamûd, moko atikala te.

وَثَمُودَاْ فَمَآ أَبۡقَىٰ ٥١

52. Mpe liboso na bango, bato ya Nûh bazalaki babubi mpe balekisaki ndelo.

وَقَوۡمَ نُوحٖ مِّن قَبۡلُۖ إِنَّهُمۡ كَانُواْ هُمۡ أَظۡلَمَ وَأَطۡغَىٰ ٥٢

53. Lolenge moko na mboka oyo ebalusamaki (mutafikah mboka ya Loth),

وَٱلۡمُؤۡتَفِكَةَ أَهۡوَىٰ ٥٣

54. Azipaki yango ndenge azipaki etumbu ya makasi.

فَغَشَّىٰهَا مَا غَشَّىٰ ٥٤

55. Bolamu nini ya Allah oyo ozali kotiela yango tembe?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ٥٥

56. Oyo azali mokebisi lokola bakebisi ya yambo.

هَٰذَا نَذِيرٞ مِّنَ ٱلنُّذُرِ ٱلۡأُولَىٰٓ ٥٦

1 **Ach-chi'râ: Ezali:** Monzoto oyo bazalaki kokumisa na boyinga Allah nde akela yango.

| | |
|---|---|
| **57.** Ngonga esili kobeleme. | أَزِفَتِ ٱلۡأٓزِفَةُ ٥٧ |
| **58.** Mosusu azali te oyo akofungola yango na botiki Allah. | لَيۡسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ كَاشِفَةٌ ٥٨ |
| **59.** Boye bozali kokamwa na masolo oyo? (kurani) | أَفَمِنۡ هَٰذَا ٱلۡحَدِيثِ تَعۡجَبُونَ ٥٩ |
| **60.** Mpe bozali koseka na esika ya kolela? | وَتَضۡحَكُونَ وَلَا تَبۡكُونَ ٦٠ |
| **61.** Kasi bozali sé kosakana? | وَأَنتُمۡ سَٰمِدُونَ ٦١ |
| **62.** Bogumbama mpona Allah mpe bobondela (ye). | فَٱسۡجُدُواْۤ لِلَّهِۤ وَٱعۡبُدُواْ ۩ ٦٢ |

## SURATU 54 - AL-QAMAR
*(Sanza)*




55 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

**1.** Ngonga epusani mpe sanza epasuki.

**2.** Mpe soki bamoni elembo bazali koboya mpe balobi ete: Oyo ezali bonganga ya makasi.

**3.** Mpe baboyi kondima balandi makambo na bango moko, nzoka nde likambo nyoso lizali na suka na yango.

**4.** Mpe basango bisilaki koyela bango, basango ya kopekisa bango (mabe),

**5.** Wana ezali bwanya (bolamu), kasi makebisi esali bango eloko te.

**6.** Mitiya mosika na bango, mokolo oyo mobengi akobengaka epai (ya likambo) linene.

**7.** Bakobima na malita bilongi ya kokitisama, bakopanzana lokola bamakonko.

**8.** Bakokamata bango kokende mbangu epai ya molobeli, bapagano bakoloba ete: Oyo ezali mokolo ya mpasi mpe mindondo.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱقۡتَرَبَتِ ٱلسَّاعَةُ وَٱنشَقَّ ٱلۡقَمَرُ ١

وَإِن يَرَوۡاْ ءَايَةٗ يُعۡرِضُواْ وَيَقُولُواْ سِحۡرٞ مُّسۡتَمِرّٞ ٢

وَكَذَّبُواْ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَهۡوَآءَهُمۡۚ وَكُلُّ أَمۡرٖ مُّسۡتَقِرّٞ ٣

وَلَقَدۡ جَآءَهُم مِّنَ ٱلۡأَنۢبَآءِ مَا فِيهِ مُزۡدَجَرٌ ٤

حِكۡمَةُۢ بَٰلِغَةٞۖ فَمَا تُغۡنِ ٱلنُّذُرُ ٥

فَتَوَلَّ عَنۡهُمۡۘ يَوۡمَ يَدۡعُ ٱلدَّاعِ إِلَىٰ شَيۡءٖ نُّكُرٍ ٦

خُشَّعًا أَبۡصَٰرُهُمۡ يَخۡرُجُونَ مِنَ ٱلۡأَجۡدَاثِ كَأَنَّهُمۡ جَرَادٞ مُّنتَشِرٞ ٧

مُّهۡطِعِينَ إِلَى ٱلدَّاعِۖ يَقُولُ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا يَوۡمٌ عَسِرٞ ٨

۞ كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ فَكَذَّبُواْ عَبۡدَنَا وَقَالُواْ مَجۡنُونٞ وَٱزۡدُجِرَ ٩

**9.** Bato ya Nûh bagangaki na lokuta liboso na bango, baboyaki kondimela mowumbu na biso mpe balobaki ete: Oyo azali ligboma mpe bamitiaki mosika naye.

فَدَعَا رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَغۡلُوبٞ فَٱنتَصِرۡ ١٠

**10.** Abengaki Nkolo wa ye (alobi): Ya sôló nazali na bokoki te, sunga ngai (na bokasi bwa yo)

فَفَتَحۡنَآ أَبۡوَٰبَ ٱلسَّمَآءِ بِمَآءٖ مُّنۡهَمِرٖ ١١

**11.** Mpe tofungolaki bizibeli ya likolo mayi ebele.

وَفَجَّرۡنَا ٱلۡأَرۡضَ عُيُونٗا فَٱلۡتَقَى ٱلۡمَآءُ عَلَىٰٓ أَمۡرٖ قَدۡ قُدِرَ ١٢

**12.** Mpe topanzaki mabele na miluka mpe mayi makutanaki na mobeko oyo etiyamaki.

وَحَمَلۡنَٰهُ عَلَىٰ ذَاتِ أَلۡوَٰحٖ وَدُسُرٖ ١٣

**13.** Mpe tomemaki ye na mabaya na sete oyo esalaki masuwa.

تَجۡرِي بِأَعۡيُنِنَا جَزَآءٗ لِّمَن كَانَ كُفِرَ ١٤

**14.** Etambolaki na miso na biso,mpe tofutaki baye baboyaki kondima mbano na bango.

وَلَقَد تَّرَكۡنَٰهَآ ءَايَةٗ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ١٥

**15.** Mpe totikaki yango ezala elembo, boye moto azali kaka kokanisa te?

فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ١٦

**16.** Lolenge nini etumbu na makebisi na ngai ezalaki?

وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ١٧

**17.** Mpe tosilaki kotia kurani ezala pete na bokundoli, boye ezali na moto oyo akoki kokanisa?

كَذَّبَتۡ عَادٞ فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ١٨

**18.** Ba Aad, baboyaki kondimela (bantoma na bango), boye etumbu na makebisi na ngai ezalaki boni?

**19.** Ya sôló, totindelaki bango mopepe ya makasi koleka ya kozongelama.

**20.** Ezali kopikola bato lokola biteni ya nagh'l[1] oyo bapikoli.

**21.** Boye etumbu na makebisi na ngai ezalaki boni?

**22.** Mpe tosilaki kotiya kurani ezala pete na bokundoli, boye ezali na moto oyo akoki kokanisa?

**23.** Ba Thamûd baboyaki kondimela makebisi.

**24.** Mpe balobaki: Tolanda sé moto moko okati na biso? Noki te tokobunga mpe tokokweya na mabe.

**25.** Boye baponaki ntoma sé ye kati na biso nyoso? Te; azali sé moto ya lokuta mpe lolendo monene.

**26.** Bakoyebaka lobi: Nani atondi na lokuta mpe lolendo.

**27.** Ya sôló, totindelaki bango nâqah[2] lokola ekamwiseli mpe komekama, kengele bango mpe kanga motema.

**28.** Mpe yebisa bango été mayi ekabuani na biteni mibale kati na bango, bakozala na ntango

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِيحٗا صَرۡصَرٗا فِي يَوۡمِ نَحۡسٖ مُّسۡتَمِرّٖ ١٩

تَنزِعُ ٱلنَّاسَ كَأَنَّهُمۡ أَعۡجَازُ نَخۡلٖ مُّنقَعِرٖ ٢٠

فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ٢١

وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٢٢

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ بِٱلنُّذُرِ ٢٣

فَقَالُوٓاْ أَبَشَرٗا مِّنَّا وَٰحِدٗا نَّتَّبِعُهُۥٓ إِنَّآ إِذٗا لَّفِي ضَلَٰلٖ وَسُعُرٍ ٢٤

أَءُلۡقِيَ ٱلذِّكۡرُ عَلَيۡهِ مِنۢ بَيۡنِنَا بَلۡ هُوَ كَذَّابٌ أَشِرٞ ٢٥

سَيَعۡلَمُونَ غَدٗا مَّنِ ٱلۡكَذَّابُ ٱلۡأَشِرُ ٢٦

إِنَّا مُرۡسِلُواْ ٱلنَّاقَةِ فِتۡنَةٗ لَّهُمۡ فَٱرۡتَقِبۡهُمۡ وَٱصۡطَبِرۡ ٢٧

وَنَبِّئۡهُمۡ أَنَّ ٱلۡمَآءَ قِسۡمَةُۢ بَيۡنَهُمۡۖ كُلُّ شِرۡبٖ مُّحۡتَضَرٞ ٢٨

1 **Nagh'l:** Botala suratu Al-Kahf mokapo: 32. Na Al-Isrâ: 91.

2 **Nâqah:** Botala suratu Al-A'râf mokapo: 73.

na bango ya komela, ye mpe na ngonga naye.

**29.** Mpe babengaki moninga na bango azui mbeli babomi ye mpe basasi ye.

فَنَادَوۡاْ صَاحِبَهُمۡ فَتَعَاطَىٰ فَعَقَرَ ٢٩

**30.** Boye etumbu na makebisi na ngai ezalaki boni?

فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ٣٠

**31.** Ya sôló, totindelaki bango bogangi moko, mpe bango wana bakomi lokola banzete ekawuka.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ
فَكَانُواْ كَهَشِيمِ ٱلۡمُحۡتَظِرِ ٣١

**32.** Mpe tosilaki kotiya kurani ezala pete mpona bokundoli, boye moto azali te mpona kokanisa?

وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن
مُّدَّكِرٖ ٣٢

**33.** Bato ya Loth baboyaki kondimela makebisi.

كَذَّبَتۡ قَوۡمُ لُوطِۭ بِٱلنُّذُرِ ٣٣

**34.** Ya sôló, totindelaki bango mopepe ya makasi,longola sé libota lia Loth liye tobikisaki ye yambo tongo etana.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ حَاصِبًا إِلَّآ ءَالَ
لُوطٖۖ نَّجَّيۡنَٰهُم بِسَحَرٖ ٣٤

**35.** Na bolamu kowuta epai na biso. Lolenge wana nde tofutaka oyo azali kotondo (Allah)

نِّعۡمَةٗ مِّنۡ عِندِنَاۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي مَن
شَكَرَ ٣٥

**36.** Mpe asilaki kokebisa bango mpona etumbu na biso, kasi bazangaki kondimela makebisi.

وَلَقَدۡ أَنذَرَهُم بَطۡشَتَنَا فَتَمَارَوۡاْ
بِٱلنُّذُرِ ٣٦

**37.** Mpe balingaki kokweisa bapaya naye, kasi tokangaki miso na bango, bomeka etumbu na ngai na makebisi na ngai.

وَلَقَدۡ رَٰوَدُوهُ عَن ضَيۡفِهِۦ فَطَمَسۡنَآ
أَعۡيُنَهُمۡ فَذُوقُواْ عَذَابِي وَنُذُرِ ٣٧

**38.** Mpe etumbu ya makasi ezuaki bango na ntongo.

وَلَقَدۡ صَبَّحَهُم بُكۡرَةً عَذَابٞ
مُّسۡتَقِرّٞ ٣٨

**39.** Bomeka etumbu na ngai mpe makebisi na ngai.

فَذُوقُواْ عَذَابِي وَنُذُرِ ٣٩

**40.** Mpe totiyaki kurani ezala pete mpona bokundoli,boye ezali na moto te ya kokanisa?

وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن
مُّدَّكِرٖ ٤٠

**41.** Mpe ya sôló, makebisi makomelaka bato ya falo.

وَلَقَدۡ جَآءَ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ ٱلنُّذُرُ ٤١

**42.** Baboyaki kondima na bilembo bia biso nionso, mpe tozuaki bango na bozwi ya oyo azali na nguya atonda makoki.

كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا كُلِّهَا فَأَخَذۡنَٰهُمۡ أَخۡذَ
عَزِيزٖ مُّقۡتَدِرٍ ٤٢

**43.** Boye bapengwi na bino bazali malamu koleka ba oyo kuna? To ezali na eloko ya kobatela bino okati ya makomi?

أَكُفَّارُكُمۡ خَيۡرٞ مِّنۡ أُوْلَٰٓئِكُمۡ أَمۡ
لَكُم بَرَآءَةٞ فِي ٱلزُّبُرِ ٤٣

**44.** Bazali koloba: Tozali lisanga (makasi) tokolonga.

أَمۡ يَقُولُونَ نَحۡنُ جَمِيعٞ مُّنتَصِرٞ ٤٤

**45.** Lisanga na bango ekopanzana mpe bakokima.

سَيُهۡزَمُ ٱلۡجَمۡعُ وَيُوَلُّونَ ٱلدُّبُرَ ٤٥

**46.** Ngonga moko ya mpamba nde elaka na bango, mpe yango ezali nsomo mpe bololo.

بَلِ ٱلسَّاعَةُ مَوۡعِدُهُمۡ وَٱلسَّاعَةُ
أَدۡهَىٰ وَأَمَرُّ ٤٦

**47.** Ya sôló batomboki bazali na libungi mpe na kati ya móto.

إِنَّ ٱلۡمُجۡرِمِينَ فِي ضَلَٰلٖ وَسُعُرٖ ٤٧

**48.** Mokolo oyo bakobendamaka na bilongi na bango okati ya móto, bomeka etumbu ya lifelo.

يَوۡمَ يُسۡحَبُونَ فِي ٱلنَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمۡ
ذُوقُواْ مَسَّ سَقَرَ ٤٨

| | |
|---|---|
| **49.** Ya sôló, tokelaki biloko binso na bokoki. | إِنَّا كُلَّ شَيۡءٍ خَلَقۡنَٰهُ بِقَدَرٖ ٤٩ |
| **50.** Mpe mitindo mia biso mizalaka sé liloba moko, ezali sé lokola kobuka liso. | وَمَآ أَمۡرُنَآ إِلَّا وَٰحِدَةٞ كَلَمۡحِۭ بِٱلۡبَصَرِ ٥٠ |
| **51.** Mpe tosilaki koboma bato liboso lokola bino, boye ezali na moto yakokanisa te? | وَلَقَدۡ أَهۡلَكۡنَآ أَشۡيَاعَكُمۡ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٥١ |
| **52.** Mpe biloko binso biye bisalama bisila kokomama kati na (buku) | وَكُلُّ شَيۡءٖ فَعَلُوهُ فِي ٱلزُّبُرِ ٥٢ |
| **53.** ( Biloko) nyoso, ezala ya moke to ya monene ekomama. | وَكُلُّ صَغِيرٖ وَكَبِيرٖ مُّسۡتَطَرٌ ٥٣ |
| **54.** Ya sôló, babangi (Allah) bakozalaka na kati ya lola mpe mpene ya mingala ezali koleka na nsé na yango. | إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَنَهَرٖ ٥٤ |
| **55.** Mpe esika ya bosembo yakofanda pene na mokonzi wa bokoki (Allah). | فِي مَقۡعَدِ صِدۡقٍ عِندَ مَلِيكٖ مُّقۡتَدِرِۭ ٥٥ |

# SURATU 55 - AR-RAHMÂN
*(ATONDA NGOLU)*




78 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Ar-Rahmân[1],
2. Atangisaki kurani.
3. Akela moto.
4. Atangisa ye koloba polele.
5. Moyi na sanza etambolaka na bolamu oyo etiyama.
6. Mpe minzoto na banzete egumbamelaka (Nkolo wa bango),
7. Mpe atombola likolo mpe atiyela emekeli,
8. Mpo ete bolekisa ndelo te na emekeli.
9. Mpe bopesa kilo na bosembo, kasi bobebisa emekeli te.
10. Mpe atiya mabele mpona bikelamu ya bomoi,
11. Okati na yango, okokuta bambuma na ba nagh'l[2] ekangama,

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلرَّحۡمَٰنُ ١

عَلَّمَ ٱلۡقُرۡءَانَ ٢

خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ ٣

عَلَّمَهُ ٱلۡبَيَانَ ٤

ٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُ بِحُسۡبَانٖ ٥

وَٱلنَّجۡمُ وَٱلشَّجَرُ يَسۡجُدَانِ ٦

وَٱلسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ ٱلۡمِيزَانَ ٧

أَلَّا تَطۡغَوۡاْ فِي ٱلۡمِيزَانِ ٨

وَأَقِيمُواْ ٱلۡوَزۡنَ بِٱلۡقِسۡطِ وَلَا تُخۡسِرُواْ
ٱلۡمِيزَانَ ٩

وَٱلۡأَرۡضَ وَضَعَهَا لِلۡأَنَامِ ١٠

فِيهَا فَٰكِهَةٞ وَٱلنَّخۡلُ ذَاتُ ٱلۡأَكۡمَامِ ١١

---

1 **Ar-Rahmân:** Botala suratu Ar-Ra'd mokapo: 30.
2 **Nagh'l:** Botala suratu Al-Kahf mokapo: 32.

**12.** Mpe bambuma bibatelami na efandelo na yango, na banzete ya malasi.

وَٱلۡحَبُّ ذُو ٱلۡعَصۡفِ وَٱلرَّيۡحَانُ ١٢

**13.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya? (moto mpe elima).

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٣

**14.** Akela moto na mabele ya potopoto lokola mbeki,

خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ مِن صَلۡصَٰلٖ كَٱلۡفَخَّارِ ١٤

**15.** Mpe akela bilima kowuta na móto ezanga milinga.

وَخَلَقَ ٱلۡجَآنَّ مِن مَّارِجٖ مِّن نَّارٖ ١٥

**16.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٦

**17.** Nkolo ya moniele mibale mpe Nkolo ya biloli mibale.

رَبُّ ٱلۡمَشۡرِقَيۡنِ وَرَبُّ ٱلۡمَغۡرِبَيۡنِ ١٧

**18.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٨

**19.** Atika bibale mibale bileka na bokutani.

مَرَجَ ٱلۡبَحۡرَيۡنِ يَلۡتَقِيَانِ ١٩

**20.** Kati kati na yango mondelo ezali mpo bisangana te.

بَيۡنَهُمَا بَرۡزَخٞ لَّا يَبۡغِيَانِ ٢٠

**21.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢١

**22.** Yango mibale bizali kobimisa lulu'u na mardjânu. (mpalata na mabanga ya kongenga).

يَخۡرُجُ مِنۡهُمَا ٱللُّؤۡلُؤُ وَٱلۡمَرۡجَانُ ٢٢

**23.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٣

**24.** Manso ya ye; masuwa maye mazali kotambola likolo ya ebale lokola bangomba.

وَلَهُ ٱلۡجَوَارِ ٱلۡمُنشَـَٔاتُ فِي ٱلۡبَحۡرِ كَٱلۡأَعۡلَٰمِ ٢٤

**25.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٥﴾

**26.** Nyoso oyo ezali likolo ya mokili ekolimwa (na bokufi).

كُلُّ مَنۡ عَلَيۡهَا فَانٖ ﴿٢٦﴾

**27.** Ekotikala sé elongi ya Nkolo nayo atonda lukumu mpe boboto.

وَيَبۡقَىٰ وَجۡهُ رَبِّكَ ذُو ٱلۡجَلَٰلِ وَٱلۡإِكۡرَامِ ﴿٢٧﴾

**28.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٨﴾

**29.** Baye bazali kati na likolo na mabele bazali kosenga ye, mikolo minso azali kokokisa eloko ya sika.

يَسۡـَٔلُهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ كُلَّ يَوۡمٍ هُوَ فِي شَأۡنٖ ﴿٢٩﴾

**30.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٠﴾

**31.** Kala mingi te tokokataka makambo na bino, oh bino mibale! (moto mpe elima)

سَنَفۡرُغُ لَكُمۡ أَيُّهَ ٱلثَّقَلَانِ ﴿٣١﴾

**32.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٢﴾

**33.** Eh lisanga ya bilima mpe bato! Soki bokoki kobima na makambo ya likolo mpe ya nsé, bosala. Kasi bokokoka kosala yango te sé na makoki ya (Allah).

يَٰمَعۡشَرَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ إِنِ ٱسۡتَطَعۡتُمۡ أَن تَنفُذُواْ مِنۡ أَقۡطَارِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ فَٱنفُذُواْۚ لَا تَنفُذُونَ إِلَّا بِسُلۡطَٰنٖ ﴿٣٣﴾

**34.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٤﴾

**35.** Bakobwakela bino móto ya milinga ya nkoni to ya mabende mpe bokosungama te.

يُرۡسَلُ عَلَيۡكُمَا شُوَاظٞ مِّن نَّارٖ وَنُحَاسٞ فَلَا تَنتَصِرَانِ ﴿٣٥﴾

**36.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٦

**37.** Mpe tango likolo ekopasuka likokomaka na langi ya motane.

فَإِذَا ٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتۡ وَرۡدَةٗ كَٱلدِّهَانِ ٣٧

**38.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٨

**39.** O mokolo yango, bato na bilima bakotunama te mpona masumu na bango[1].

فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يُسۡـَٔلُ عَن ذَنۢبِهِۦٓ إِنسٞ وَلَا جَآنّٞ ٣٩

**40.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٠

**41.** Batomboki bakoyebanaka na bilembo na bango mpe bakozuaka bango na suki ya ebandeli ya mutu mpe makolo na bango.

يُعۡرَفُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ بِسِيمَٰهُمۡ فَيُؤۡخَذُ بِٱلنَّوَٰصِي وَٱلۡأَقۡدَامِ ٤١

**42.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٢

**43.** Oyo nde lifelo mpona batomboki oyo batiyaki tembe na yango.

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِي يُكَذِّبُ بِهَا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٤٣

**44.** Bakobalukaka kati na yango na kati ya mayi ya móto ya makasi.

يَطُوفُونَ بَيۡنَهَا وَبَيۡنَ حَمِيمٍ ءَانٖ ٤٤

**45.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٥

**46.** Kasi oyo abangaki kotelema liboso ya Nkolo naye, akozala na bilanga mibale. (ya lola),

وَلِمَنۡ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ جَنَّتَانِ ٤٦

1 Mokapo oyo elakisi ete bakotunama te omokolo ya suka mpamba te masumu na bango eyebani.

**47.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٧

**48.** Okati na yango ezali na bolamu mibale,

ذَوَاتَآ أَفۡنَانٖ ٤٨

**49.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٩

**50.** O kati na yango (bakokutaka) miluka mibale mizali kotiola,

فِيهِمَا عَيۡنَانِ تَجۡرِيَانِ ٥٠

**51.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥١

**52.** O kati na yango okokuta bambuma mibale mibale.

فِيهِمَا مِن كُلِّ فَٰكِهَةٖ زَوۡجَانِ ٥٢

**53.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٣

**54.** Bakoyekama na matoko ya epeda (ya kilo kitoko) mpe bambuma ya bilanga mibale bikozala pembeni na bango mpona kobuka.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ فُرُشِۭ بَطَآئِنُهَا مِنۡ
إِسۡتَبۡرَقٖۚ وَجَنَى ٱلۡجَنَّتَيۡنِ دَانٖ ٥٤

**55.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٥

**56.** Bakokuta o kati na yango basi kitoko ya miso ya minene baye batalaka pembeni te, mobali moko te kati ya bato to bilima asimba bango,

فِيهِنَّ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرۡفِ لَمۡ يَطۡمِثۡهُنَّ
إِنسٞ قَبۡلَهُمۡ وَلَا جَآنّٞ ٥٦

**57.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٧

**58.** Kitoko na bango ezali lokola mabanga ya ebale bazali kongenga.

كَأَنَّهُنَّ ٱلۡيَاقُوتُ وَٱلۡمَرۡجَانُ ٥٨

**59.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٩

**60.** Boye bolamu efutamaka te sé na bolamu?

هَلۡ جَزَآءُ ٱلۡإِحۡسَٰنِ إِلَّا ٱلۡإِحۡسَٰنُ ٦٠

**61.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦١

**62.** Mpe ezali na bilanga misusu mibale likolo ya oyo ya liboso,

وَمِن دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ٦٢

**63.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٣

**64.** Bizali na langi ya mpondu ya moyindo,

مُدۡهَآمَّتَانِ ٦٤

**65.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٥

**66.** Okati na yango ezali na miluka mibale ya bosepelisi,

فِيهِمَا عَيۡنَانِ نَضَّاخَتَانِ ٦٦

**67.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٧

**68.** Okati na yango ezali na bambuma, na ba nagh'l[1] na rummân[2],

فِيهِمَا فَٰكِهَةٞ وَنَخۡلٞ وَرُمَّانٞ ٦٨

**69.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٩

**70.** Okati na yango ezali na basi kitoko mpe malamu,

فِيهِنَّ خَيۡرَٰتٌ حِسَانٞ ٧٠

**71.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧١

---

1 **Nagh'l:** Botala suratu Al-An'âm mokapo: 99.

2 **Rummân:** Botala suratu Al-An'âm mokapo: 99.

**72.** Basi ya miso minene kitoko bafandi nakati ya bièma,

حُورٞ مَّقۡصُورَٰتٞ فِي ٱلۡخِيَامِ ٧٢

**73.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٣

**74.** Mobali moko te kati ya bato to bilima asimba bango,

لَمۡ يَطۡمِثۡهُنَّ إِنسٞ قَبۡلَهُمۡ وَلَا جَآنّٞ ٧٤

**75.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٥

**76.** Bakoyekama na bikata[1] ya langi ya pondu na bitoko ya kitoko.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ رَفۡرَفٍ خُضۡرٖ وَعَبۡقَرِيٍّ حِسَانٖ ٧٦

**77.** Bolamu nini ya Nkolo na bino oyo bozali koboya?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٧

**78.** Tika ete epambolama nkombo ya Nkolo nayo oyo atonda lokumu mpe boboto.

تَبَٰرَكَ ٱسۡمُ رَبِّكَ ذِي ٱلۡجَلَٰلِ وَٱلۡإِكۡرَامِ ٧٨

1 **Bikata:** Ekata: Ezali: (Coussin).

## SURATU 56 - AL-WÂQI-A
*(LIKAMBO MONENE)*




96 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Tango likambo monene ekokweya,
2. Koya na yango ezali lokuta te.
3. Akokitisaka (basusu) mpe akotombolaka (basusu)
4. Tango mabele makoninganaka makasi,
5. Mpe tango bangomba bikokutoamaka mike mike,
6. Mpe mikokoma putulu mizali kopanzana.
7. Mpe bokozalaka lisanga misato:
8. Bato ya ngambu ya loboko ya mobali bango ba nani bato ya ngambu ya loboko ya mobali!
9. Mpe bato ya ngambu ya loboko ya mwasi bango ba nani bato ya ngambu ya loboko ya mwasi!
10. Bato ya liboso (baye balandaki mibeko mia Allah na mabele) bakozalaka bato ya liboso na mokolo ya suka.

إِذَا وَقَعَتِ ٱلۡوَاقِعَةُ ١
لَيۡسَ لِوَقۡعَتِهَا كَاذِبَةٌ ٢
خَافِضَةٞ رَّافِعَةٌ ٣
إِذَا رُجَّتِ ٱلۡأَرۡضُ رَجّٗا ٤
وَبُسَّتِ ٱلۡجِبَالُ بَسّٗا ٥
فَكَانَتۡ هَبَآءٗ مُّنۢبَثّٗا ٦
وَكُنتُمۡ أَزۡوَٰجٗا ثَلَٰثَةٗ ٧
فَأَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ ٨
وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ٩
وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلسَّٰبِقُونَ ١٠

**11.** Baye wana nde bakozalaka pene na Allah.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلۡمُقَرَّبُونَ ١١

**12.** O kati ya bilanga (bia lola) ya bolamu.

فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ١٢

**13.** Bazali ebele oyo baponami kowuta na bato ya liboso,

ثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٣

**14.** Mpe moke okati ya bato ya sima.

وَقَلِيلٞ مِّنَ ٱلۡأٓخِرِينَ ١٤

**15.** (Bakolala) likolo lia bambeto bibongisami na wolo,

عَلَىٰ سُرُرٖ مَّوۡضُونَةٖ ١٥

**16.** Bayekami likolo na yango bazali kotalana. (na kimia)

مُّتَّكِـِٔينَ عَلَيۡهَا مُتَقَٰبِلِينَ ١٦

**17.** Kati na yango bilenge mibali bakozalaka wana mpona kosalela bango libela na libela,

يَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ وِلۡدَٰنٞ مُّخَلَّدُونَ ١٧

**18.** Mpe bakopo na bitiyelo, mpe nkeni mitondi na masanga ya elengi. (mpona bomeli).

بِأَكۡوَابٖ وَأَبَارِيقَ وَكَأۡسٖ مِّن مَّعِينٖ ١٨

**19.** (Masanga wana) ekolangwisaka bango te mpe ekopesaka bango mutu pasi te.

لَّا يُصَدَّعُونَ عَنۡهَا وَلَا يُنزِفُونَ ١٩

**20.** Mpe (bakoliaka) bambuma oyo bakolingaka,

وَفَٰكِهَةٖ مِّمَّا يَتَخَيَّرُونَ ٢٠

**21.** Mpe (bakoliaka) lolenge nyoso ya misuni ya bandeke oyo balingi.

وَلَحۡمِ طَيۡرٖ مِّمَّا يَشۡتَهُونَ ٢١

**22.** Mpe bakozalaka na basi ya miso ya minene mpe ya kitoko na kotala,

وَحُورٌ عِينٞ ٢٢

**23.** Lokola mabanga kitoko ya ebale ezali kongenga,

كَأَمۡثَٰلِ ٱللُّؤۡلُوِٕ ٱلۡمَكۡنُونِ ٢٣

**24.** Lifuta mpona maye basalaki.

جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٤

**25.** Okati na yango, bakoyoka maloba mabe te, mpe ya pamba pamba te.

لَا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوٗا وَلَا تَأۡثِيمًا ٢٥

**26.** Bakolobaka se: Liloba ya kimia na kimia.

إِلَّا قِيلٗا سَلَٰمٗا سَلَٰمٗا ٢٦

**27.** Mpe bato ya loboko ya mobali, ba nani yango bato ya loboko ya mobali!

وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡيَمِينِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلۡيَمِينِ ٢٧

**28.** Bakofanda na nsé ya banzete oyo bizanga nzube. Sidr,

فِي سِدۡرٖ مَّخۡضُودٖ ٢٨

**29.** Na banzete ya makemba na bitabe,

وَطَلۡحٖ مَّنضُودٖ ٢٩

**30.** Na nsé ya malili ya monene,

وَظِلّٖ مَّمۡدُودٖ ٣٠

**31.** (pene) na mayi oyo ezali kolekana ya libela,

وَمَآءٖ مَّسۡكُوبٖ ٣١

**32.** Mpe bambuma ebele,

وَفَٰكِهَةٖ كَثِيرَةٖ ٣٢

**33.** Babuki yango te mpe epekisami te.

لَّا مَقۡطُوعَةٖ وَلَا مَمۡنُوعَةٖ ٣٣

**34.** O likolo lia bambeto ya likolo.

وَفُرُشٖ مَّرۡفُوعَةٍ ٣٤

**35.** Biso nde tokelaki bango na bokeli,

إِنَّآ أَنشَأۡنَٰهُنَّ إِنشَآءٗ ٣٥

**36.** Mpe tosalaki bango bayebi mibali te,

فَجَعَلۡنَٰهُنَّ أَبۡكَارًا ٣٦

**37.** Bazali bambula ndenge moko.

عُرُبًا أَتۡرَابٗا ٣٧

**38.** Mpona bato ya loboko ya mobali.

لِّأَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ٣٨

**39.** Baponami ebele bazuami okati ya baye baleka liboso,

ثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ٣٩

**40.** Bazali mpe ebele okati ya bato ya suka.

وَثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأٓخِرِينَ ٤٠

**41.** Mpe bato ya ngambu ya loboko ya mwasi, ba nani yango wana!

وَأَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ ٤١

**42.** Bakozalaka na kati ya mopepe ya móto ya lifelo, mpe na mayi ya móto makasi koleka,

فِي سَمُومٖ وَحَمِيمٖ ٤٢

**43.** Mpe na nsé ya elili ya milinga ya moyindo,

وَظِلّٖ مِّن يَحۡمُومٖ ٤٣

**44.** (kati na yango) malili te mpe kitoko te.

لَّا بَارِدٖ وَلَا كَرِيمٍ ٤٤

**45.** Bazalaki liboso na bomoyi ya kitoko.

إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَبۡلَ ذَٰلِكَ مُتۡرَفِينَ ٤٥

**46.** Bazalaki kosala masumu minene mpe kosangisa Allah mingi.

وَكَانُواْ يُصِرُّونَ عَلَى ٱلۡحِنثِ ٱلۡعَظِيمِ ٤٦

**47.** (Bazali koloba): Soki tokufi tokomi mikuwa mpe putulu, boye tokosekwisamaka lisusu?

وَكَانُواْ يَقُولُونَ أَئِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ ٤٧

**48.** Na bankoko ya biso ya yambo?

أَوَءَابَآؤُنَا ٱلۡأَوَّلُونَ ٤٨

**49.** Loba: Ya sôló, ba oyo ya liboso na ya suka,

قُلۡ إِنَّ ٱلۡأَوَّلِينَ وَٱلۡأٓخِرِينَ ٤٩

**50.** Bakosangisama na bokutani ya mokolo moyebani.

لَمَجۡمُوعُونَ إِلَىٰ مِيقَٰتِ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ٥٠

**51.** Na yango bino babungi baye boboyaki kondima (na mokolo ya suka),

ثُمَّ إِنَّكُمۡ أَيُّهَا ٱلضَّآلُّونَ ٱلۡمُكَذِّبُونَ ٥١

**52.** Bokoliaka ya sôló, bitape bia nzete ya zaqqûm[1].

لَأٓكِلُونَ مِن شَجَرٖ مِّن زَقُّومٖ ٥٢

**53.** Mabumu na bino makotondaka na yango.

فَمَالِـُٔونَ مِنۡهَا ٱلۡبُطُونَ ٥٣

1 **Zaqqûm:** Botala na suratu As-Swâffât mokapo: 62.

**54.** Sima bokomelaka mayi ya móto ya makasi.

فَشَٰرِبُونَ عَلَيۡهِ مِنَ ٱلۡحَمِيمِ ﴿٥٤﴾

**55.** Bokomelaka (yango) lolenge ibili amelaka na mposa (nyoso).

فَشَٰرِبُونَ شُرۡبَ ٱلۡهِيمِ ﴿٥٥﴾

**56.** Wana nde bilei oyo bakoyambaka bango na yango o mokolo ya suka.

هَٰذَا نُزُلُهُمۡ يَوۡمَ ٱلدِّينِ ﴿٥٦﴾

**57.** Biso nde tokela bino, kasi mpona nini bozali kondima na mokolo ya suka te?

نَحۡنُ خَلَقۡنَٰكُمۡ فَلَوۡلَا تُصَدِّقُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Boye bozali komona te mayi oyo bozali kobimisa yango na mokongo?

أَفَرَءَيۡتُم مَّا تُمۡنُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Bino nde bokela yango to biso nde bakeli?

ءَأَنتُمۡ تَخۡلُقُونَهُۥٓ أَمۡ نَحۡنُ ٱلۡخَٰلِقُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Biso nde tosila kokoma liwa kati na bino, mpe eloko moko ekopekisa biso te,

نَحۡنُ قَدَّرۡنَا بَيۡنَكُمُ ٱلۡمَوۡتَ وَمَا نَحۡنُ
بِمَسۡبُوقِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Mpo totiya na esika na bino (bato) misusu lokola bino, mpe tobotisa bino na lolenge oyo boyebi te.

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ أَمۡثَٰلَكُمۡ وَنُنشِئَكُمۡ
فِي مَا لَا تَعۡلَمُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Mpe bosilaki koyeba bokeli bwa liboso; boye bozali kokanisa te?

وَلَقَدۡ عَلِمۡتُمُ ٱلنَّشۡأَةَ ٱلۡأُولَىٰ فَلَوۡلَا
تَذَكَّرُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Boye bozali komona biloko oyo bozali kobimisa yango (nanse ya mabele)?

أَفَرَءَيۡتُم مَّا تَحۡرُثُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Ezali bino nde bolonaka yango to biso nde baloni?

ءَأَنتُمۡ تَزۡرَعُونَهُۥٓ أَمۡ نَحۡنُ ٱلزَّٰرِعُونَ ﴿٦٤﴾

65. Soki tolingaki, nde tokomisaki yango makala, nde botikalaki kokamwa. (mpe kobeta misapi sima)

لَوۡ نَشَآءُ لَجَعَلۡنَٰهُ حُطَٰمٗا فَظَلۡتُمۡ تَفَكَّهُونَ ٦٥

66. Tala biso tokomi na banyongo,

إِنَّا لَمُغۡرَمُونَ ٦٦

67. Kasi bapimeli nde biso.

بَلۡ نَحۡنُ مَحۡرُومُونَ ٦٧

68. Boye bozali komona mayi oyo bozali komela?

أَفَرَءَيۡتُمُ ٱلۡمَآءَ ٱلَّذِي تَشۡرَبُونَ ٦٨

69. Bino nde bokitisaka yango kowuta na mapata to biso nde bakitisi?

ءَأَنتُمۡ أَنزَلۡتُمُوهُ مِنَ ٱلۡمُزۡنِ أَمۡ نَحۡنُ ٱلۡمُنزِلُونَ ٦٩

70. Soki tolingaki, nde tokomisaki yango mungwa mungwa, boye mpona nini bozali kopesa matondo te? (epai ya Allah).

لَوۡ نَشَآءُ جَعَلۡنَٰهُ أُجَاجٗا فَلَوۡلَا تَشۡكُرُونَ ٧٠

71. Boye bozali komona móto oyo bozali kopelisa te?

أَفَرَءَيۡتُمُ ٱلنَّارَ ٱلَّتِي تُورُونَ ٧١

72. Bino nde bokela nzete yango to biso nde bakeli?

ءَأَنتُمۡ أَنشَأۡتُمۡ شَجَرَتَهَآ أَمۡ نَحۡنُ ٱلۡمُنشِـُٔونَ ٧٢

73. Totiyaki yango ezala bokundoli (mpona lolenge lifelo ekozala), mpe esalisa baye bazali na mposa na yango (mpona baye bazali na mobembo)

نَحۡنُ جَعَلۡنَٰهَا تَذۡكِرَةٗ وَمَتَٰعٗا لِّلۡمُقۡوِينَ ٧٣

74. Kumisa nkombo ya Nkolo nayo ya monene.

فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ٧٤

75. (Te) nalapi na bisika minzoto mikweyaka,

۞ فَلَآ أُقۡسِمُ بِمَوَٰقِعِ ٱلنُّجُومِ ٧٥

**76.** Ya sôló, ezali kolapa ya monene soki boyebaka,

وَإِنَّهُۥ لَقَسَمٌ لَّوْ تَعْلَمُونَ عَظِيمٌ ٧٦

**77.** Ya sôló, kurani oyo ezali na lokumu,

إِنَّهُۥ لَقُرْءَانٌ كَرِيمٌ ٧٧

**78.** Ebatelami kati na buku.

فِي كِتَٰبٍ مَّكْنُونٍ ٧٨

**79.** Basimbaka yango te sé na bapetoami,

لَّا يَمَسُّهُۥٓ إِلَّا ٱلْمُطَهَّرُونَ ٧٩

**80.** Ekita kowuta epai ya Nkolo ya mokili.

تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٨٠

**81.** Boye bozali kozua liloba oyo na lokuta?

أَفَبِهَٰذَا ٱلْحَدِيثِ أَنتُم مُّدْهِنُونَ ٨١

**82.** Boye na lolenge wana nde bokozala na botondi na bozui na bino, ete boboya kondima na kurani?

وَتَجْعَلُونَ رِزْقَكُمْ أَنَّكُمْ تُكَذِّبُونَ ٨٢

**83.** Tango mpema ekomata tii na mongongo,

فَلَوْلَآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلْحُلْقُومَ ٨٣

**84.** Mpe tango wana bozali kotala.

وَأَنتُمْ حِينَئِذٍ تَنظُرُونَ ٨٤

**85.** Mpe biso tozali pembeni naye koleka bino, kasi bozali komona te.

وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُبْصِرُونَ ٨٥

**86.** Boye soki boyebi ete bozali na nsé ya mibeko na biso te (bokosekwisama te, to mpe bokofutama te).

فَلَوْلَآ إِن كُنتُمْ غَيْرَ مَدِينِينَ ٨٦

**87.** Bozongisa yango (molimo) soki bozali na bosembo?

تَرْجِعُونَهَآ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٨٧

**88.** Soki akozala na molongo ya bato ya pembeni ya (Allah),

فَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلْمُقَرَّبِينَ ٨٨

| | |
|---|---|
| **89.** (Na yango akozala): Na bopemi mpe ngrásia okati ya lola ya esengo. | فَرَوۡحٞ وَرَيۡحَانٞ وَجَنَّتُ نَعِيمٖ ﴿٨٩﴾ |
| **90.** Mpe soki azali o kati ya bato ya loboko ya mobali, | وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ﴿٩٠﴾ |
| **91.** (Bakoyambaka ye na liloba ya): Kimia ezala nayo, mpo ozali ngambu ya loboko ya mobali! | فَسَلَٰمٞ لَّكَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ﴿٩١﴾ |
| **92.** Kasi soki azalaki okati ya baye baboyaki mpe babungi, | وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٩٢﴾ |
| **93.** Akokitisama okati ya mayi ya móto ya makasi. | فَنُزُلٞ مِّنۡ حَمِيمٖ ﴿٩٣﴾ |
| **94.** Mpe akozikisama okati ya móto. | وَتَصۡلِيَةُ جَحِيمٍ ﴿٩٤﴾ |
| **95.** Wana nde likambo ya sôló. | إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ حَقُّ ٱلۡيَقِينِ ﴿٩٥﴾ |
| **96.** Kumisa nkombo ya Nkolo nayo ya monene | فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ﴿٩٦﴾ |

## SURATU 57 - AL-HADÎD
*(EBENDE)*




29 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Biloko binso biye bizali o likolo na mabele bikumisaka Allah, mpe ye azali wa bokasi atonda bwanya.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١﴾

**2.** Ye nde Nkolo ya bokonzi ya likolo na ya mabele, apesaka bomoyi mpe liwa, mpe azali na bokoki ya nyoso.

لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ يُحْيِۦ وَيُمِيتُ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢﴾

**3.** Azali wa yambo mpe ya suka, eloko ezali likolo naye te mpe na nsé naye te, mpe ayebi biloko nyoso.

هُوَ ٱلْأَوَّلُ وَٱلْآخِرُ وَٱلظَّٰهِرُ وَٱلْبَاطِنُ ۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٣﴾

**4.** Ye nde akela mapata na mabele na mikolo motoba, sima atombuami likolo ya ngwende, ayebi maye makotaka na mabele, mpe maye mabimaka kati na yango, mpe maye makitaka kowuta na likolo mpe maye makotaka o likolo, mpe azali na bino[1] esika nyoso bozuami. Mpe Allah azali komona maye bozali kosala.

هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ۚ يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي ٱلْأَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا ۖ وَهُوَ مَعَكُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ ۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٤﴾

1 **Azali na bino:** Na boyebi naye.

5. Bokonzi ya likolo na ya mabele bozali bwa ye. Mpe makambo nyoso makozongisama nde epai ya Allah.

لَّهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ﴿٥﴾

6. Akotisaka butu na mokolo, mpe akotisaka mokolo na butu. Mpe azali moyebi ya maye mabombami o kati ya mitema.

يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ ۚ وَهُوَ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٦﴾

7. Bondima na Allah na motindami naye, mpe na maye asimbisi bino ya bozui bobimisa yango, baye kati na bino bandimi mpe babimisi (mpona Allah), bakozua lifuta linene.

ءَامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَأَنفِقُوا۟ مِمَّا جَعَلَكُم مُّسْتَخْلَفِينَ فِيهِ ۖ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنكُمْ وَأَنفَقُوا۟ لَهُمْ أَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿٧﴾

8. Mpona nini bozali kondima na Allah te mpe motindami, azali kobenga bino mpo bondimela Nkolo wa bino? Mpe (Allah) asili kozua elaka na bino, soki bozali bandimi.

وَمَا لَكُمْ لَا تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ ۙ وَٱلرَّسُولُ يَدْعُوكُمْ لِتُؤْمِنُوا۟ بِرَبِّكُمْ وَقَدْ أَخَذَ مِيثَٰقَكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٨﴾

9. Ye nde akitisaka mikapo ya polele epai ya mowumbu naye, mpo elongola bino na molili (bokende) na bongengi. Mpe ya sôló, Allah azali na mawa mingi mpona bino atonda boboto.

هُوَ ٱلَّذِى يُنَزِّلُ عَلَىٰ عَبْدِهِۦٓ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ لِّيُخْرِجَكُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ بِكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٩﴾

10. Nini ekopekisa bino kobimisa na nzela ya Allah nzoka nde epai ya Allah nde bankita ya likolo na ya nsé bikozonga? Oyo okati na bino abimisaki bozui naye, mpe abundaki liboso ya

وَمَا لَكُمْ أَلَّا تُنفِقُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلِلَّهِ مِيرَٰثُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ لَا يَسْتَوِى مِنكُم مَّنْ أَنفَقَ مِن قَبْلِ ٱلْفَتْحِ وَقَٰتَلَ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ أَعْظَمُ دَرَجَةً

مِّنَ ٱلَّذِينَ أَنفَقُواْ مِنۢ بَعۡدُ وَقَٰتَلُواْۚ وَكُلّٗا وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ١٠

kokweya (ya makkah) akokani te na oyo abimisi bozui naye sima ya kokweya (ya makkah) mpe abundi, kasi bango banso bazali na bolamu oyo Allah alaki bango (lola). Mpe Allah azali na sango ya maye bozali kosala.

مَّن ذَا ٱلَّذِي يُقۡرِضُ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥ وَلَهُۥٓ أَجۡرٞ كَرِيمٞ ١١

**11.** Moto oyo akokotisa Allah nyongo ya malamu, akobakisela ye mpe akozala na lifuta lilamu.

يَوۡمَ تَرَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ يَسۡعَىٰ نُورُهُم بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَبِأَيۡمَٰنِهِمۖ بُشۡرَىٰكُمُ ٱلۡيَوۡمَ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ١٢

**12.** Mokolo oyo bandimi ya mibali na basi bakomonaka bongengi na bango ezali koleka bango liboso na ngambu ya loboko ya mobali bakoyebisaka bango: Lelo bozali na sango elamu, bokovanda libela na lola oyo ezali kolekisa mingala onse na yango. Wana nde ezali elonga enene.

يَوۡمَ يَقُولُ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتُ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱنظُرُونَا نَقۡتَبِسۡ مِن نُّورِكُمۡ قِيلَ ٱرۡجِعُواْ وَرَآءَكُمۡ فَٱلۡتَمِسُواْ نُورٗاۖ فَضُرِبَ بَيۡنَهُم بِسُورٖ لَّهُۥ بَابُۢ بَاطِنُهُۥ فِيهِ ٱلرَّحۡمَةُ وَظَٰهِرُهُۥ مِن قِبَلِهِ ٱلۡعَذَابُ ١٣

**13.** Mokolo oyo bato ya bilongi mibale ya mibali mpe basi bakoloba na bandimi ete: Bozela biso mpo tozua moke ndambu ya bongengi na bino, (bandimi) bakoloba na bango ete: Mwinda ezali sima na bino,bozonga mpona kozua yango, na sima ezipeli moko ekokabola bango okati na yango ezali ngolu, mpe libanda na yango ezali etumbu.

يُنَادُونَهُمۡ أَلَمۡ نَكُن مَّعَكُمۡۖ قَالُواْ بَلَىٰ وَلَٰكِنَّكُمۡ فَتَنتُمۡ أَنفُسَكُمۡ

**14.** Bakobelela bango ete: Tozalaki na bino elongo te? Bakozongisa ete: Iyo, kasi bomitiaki kati na

komekama, mpe bosalaki likita ya mabe likolo ya bandimi, mpe botiaki tembe mpe elikia ya lokuta ekosaki bino kino mokano ya Allah ezuaki bino. (liwa likomeli bango) mpe mokosi (satana) akosaki bino mpona Allah.

وَتَرَبَّصۡتُمۡ وَٱرۡتَبۡتُمۡ وَغَرَّتۡكُمُ ٱلۡأَمَانِيُّ حَتَّىٰ جَآءَ أَمۡرُ ٱللَّهِ وَغَرَّكُم بِٱللَّهِ ٱلۡغَرُورُ ١٤

**15.** Lelo oyo nsikò moko te ekondimama mpona bino na bapagano. Mpe esika na bino nde móto, yango nde molingami na bino. Mpe oyo bozongi ya mabe.

فَٱلۡيَوۡمَ لَا يُؤۡخَذُ مِنكُمۡ فِدۡيَةٞ وَلَا مِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۚ مَأۡوَىٰكُمُ ٱلنَّارُۖ هِيَ مَوۡلَىٰكُمۡۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٥

**16.** Boye tango ekoki te mpona bandimi ete mitema mibanga mpona bokundoli ya Allah, mpe maye makita na bosôló (kurani) mpo ete bazala te lokola baye bazua buku liboso balekisaki tango molai mpe mitema mia bango mikomaki makasi. Mpe ebele kati na bango bazali bato mabe?

۞ أَلَمۡ يَأۡنِ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن تَخۡشَعَ قُلُوبُهُمۡ لِذِكۡرِ ٱللَّهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ ٱلۡحَقِّ وَلَا يَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلُ فَطَالَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَمَدُ فَقَسَتۡ قُلُوبُهُمۡۖ وَكَثِيرٞ مِّنۡهُمۡ فَٰسِقُونَ ١٦

**17.** Boyeba été ya sôló, Allah apesaka bomoyi na mabele sima ya kokufa na yango. Tosilaki kolimbola bilembo mpo bokanisa.

ٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يُحۡيِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَاۚ قَدۡ بَيَّنَّا لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ١٧

**18.** Ya sôló, baye kati ya mibali mpe ya basi bazali kosala bolamu mpe bakotiseli Allah nyongo ya malamu, bakobakisela bango yango mpe bakozua lifuta lilamu.

إِنَّ ٱلۡمُصَّدِّقِينَ وَٱلۡمُصَّدِّقَٰتِ وَأَقۡرَضُواْ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا يُضَٰعَفُ لَهُمۡ وَلَهُمۡ أَجۡرٞ كَرِيمٞ ١٨

**19.** Mpe mpona baye bandima na Allah na batindami naye, bango nde bato ya bosôló, mpe (bazali) banzeneneke epai ya Nkolo wa bango, mpe bakozua lifuta na bongengi bwa bango. Mpe mpona baye bapengwaki mpe baboyaki kondima na bilembo bia biso, bango nde bato ya móto.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦٓ أُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلصِّدِّيقُونَۖ وَٱلشُّهَدَآءُ عِندَ رَبِّهِمۡ
لَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ وَنُورُهُمۡۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ
ٱلۡجَحِيمِ ١٩

**20.** Boyeba ete: Bomoyi ya nsé ezali sé lisano mpe liseki, bonzenga, mpe kowelana na lolendo kati na bino mpona bozui mpe bana, yango ezali lokola mbula oyo ebeti ebimisi milona ya kitoko mizali kokamwisa bakati bilanga, sima ya tango moke, elembi mpe ekomi na langi ya mosaka mpe ekauki, kasi na mokolo ya suka etumbu ya makasi ekozala, bolimbisi mpe esengo ya Allah ekozala, na yango. Bomoyi ya mokili ezali sé bisengo ya tango moke.

ٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا لَعِبٞ وَلَهۡوٞ
وَزِينَةٞ وَتَفَاخُرُۢ بَيۡنَكُمۡ وَتَكَاثُرٞ فِي
ٱلۡأَمۡوَٰلِ وَٱلۡأَوۡلَٰدِۖ كَمَثَلِ غَيۡثٍ أَعۡجَبَ
ٱلۡكُفَّارَ نَبَاتُهُۥ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَىٰهُ مُصۡفَرّٗا
ثُمَّ يَكُونُ حُطَٰمٗاۖ وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابٞ
شَدِيدٞ وَمَغۡفِرَةٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضۡوَٰنٞۚ وَمَا
ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَآ إِلَّا مَتَٰعُ ٱلۡغُرُورِ ٢٠

**21.** Bowelisa kosenga bolimbisami ya Nkolo na bino, na lola ya monene lokola likolo na mabele, elengelami mpona baye bandimaki na Allah na batindami naye. Wana ezali bolamu ya Allah, apesaka yango na oyo alingi. Mpe Allah azali Nkolo bolamu ya monene.

سَابِقُوٓاْ إِلَىٰ مَغۡفِرَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ وَجَنَّةٍ
عَرۡضُهَا كَعَرۡضِ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ
أُعِدَّتۡ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦۚ
ذَٰلِكَ فَضۡلُ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ
ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٢١

**22.** Mabe ekoki kozua na mabele te to bino sé oyo ekomama na buku liboso bakela yango. Wana ezali pete mpona Allah.

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا
فِيٓ أَنفُسِكُمۡ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ مِّن قَبۡلِ
أَن نَّبۡرَأَهَآۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ٢٢

**23.** Mpo ete bomitungisama te na oyo eleki bino, mpe bosepela te na maye apesi bino. Mpe Allah asepelaka na moto ya lolendo te, mpe oyo azali komikwa.

لِّكَيۡلَا تَأۡسَوۡاْ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمۡ وَلَا
تَفۡرَحُواْ بِمَآ ءَاتَىٰكُمۡۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ
كُلَّ مُخۡتَالٖ فَخُورٍ ٢٣

**24.** (Mpona) baye balingaka kokaba te, mpe bazali kotinda bato na moyimi, kasi oyo akoboya (kokaba), ya sôló Allah azali wa bomengo atonda lokumu.

ٱلَّذِينَ يَبۡخَلُونَ وَيَأۡمُرُونَ ٱلنَّاسَ
بِٱلۡبُخۡلِۗ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡغَنِيُّ
ٱلۡحَمِيدُ ٢٤

**25.** Tosilaka kotinda batindami na biso na bilembetele, mpe tokitiselaki bango buku na emekelo mpo bato basalela bosembo, mpe tokitisaki libende ezala na makasi mingi, mpe mpo esalisa bato, mpo ete Allah ayeba nani oyo akosunga ye, na batindami naye na (lolenge) ya kobombama. Ya sôló Allah azali na bokasi atonda nguya.

لَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا رُسُلَنَا بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَأَنزَلۡنَا
مَعَهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡمِيزَانَ لِيَقُومَ ٱلنَّاسُ
بِٱلۡقِسۡطِۖ وَأَنزَلۡنَا ٱلۡحَدِيدَ فِيهِ بَأۡسٞ
شَدِيدٞ وَمَنَٰفِعُ لِلنَّاسِ وَلِيَعۡلَمَ ٱللَّهُ مَن
يَنصُرُهُۥ وَرُسُلَهُۥ بِٱلۡغَيۡبِۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيٌّ
عَزِيزٞ ٢٥

**26.** Mpe tosilaki kotinda Nûh na Ibrâhîm, mpe totiaki na bakitani na bango bontoma na buku, kati na bango basusu bakambami, mpe ebele na bango bazali mabe.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحٗا وَإِبۡرَٰهِيمَ وَجَعَلۡنَا
فِي ذُرِّيَّتِهِمَا ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلۡكِتَٰبَۖ فَمِنۡهُم
مُّهۡتَدٖۖ وَكَثِيرٞ مِّنۡهُمۡ فَٰسِقُونَ ٢٦

**27.** Mpe tolandisaki sima na bango batindami na biso, mpe tolandisaki Issa mwana ya Maryam mpe topesaki ye indjil mpe totiaki boboto mpe ngolu o mitema ya baye balandaki ye. Kasi kimupe oyo bazalaki na yango na sima, totindaki bango kosala yango te, kasi baluka nde bosepeli ya Allah, mpe basalelaki yango te ndenge esengelaki, na yango, topesaki baye bandimi kati na bango lifuta na bango. Kasi ebele na bango bazali mabe.

ثُمَّ قَفَّيۡنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِرُسُلِنَا وَقَفَّيۡنَا
بِعِيسَى ٱبۡنِ مَرۡيَمَ وَءَاتَيۡنَٰهُ ٱلۡإِنجِيلَۖ
وَجَعَلۡنَا فِي قُلُوبِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ
رَأۡفَةٗ وَرَحۡمَةٗۚ وَرَهۡبَانِيَّةً ٱبۡتَدَعُوهَا مَا
كَتَبۡنَٰهَا عَلَيۡهِمۡ إِلَّا ٱبۡتِغَآءَ رِضۡوَٰنِ ٱللَّهِ
فَمَا رَعَوۡهَا حَقَّ رِعَايَتِهَاۖ فَـَٔاتَيۡنَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ مِنۡهُمۡ أَجۡرَهُمۡۖ وَكَثِيرٞ مِّنۡهُمۡ
فَٰسِقُونَ ٢٧

**28.** Eh bino bandimi! Bobanga Allah, mpe bondima na motindami naye, akopesa bino mbano mibale ya ngolu naye, mpe akotiela bino bongengi ete botambola na yango, mpe akolimbisa bino. Mpo ete Allah azali molimbisi atonda ngolu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَءَامِنُواْ
بِرَسُولِهِۦ يُؤۡتِكُمۡ كِفۡلَيۡنِ مِن رَّحۡمَتِهِۦ
وَيَجۡعَل لَّكُمۡ نُورٗا تَمۡشُونَ بِهِۦ
وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٢٨

**29.** Wana ezali mpo baye bazua buku liboso bayeba été: Bazali na makoki moko te likolo ya ngrásia ya Allah, mpo ete ya sôló, bolamu ezali nde na maboko ya Allah, apesaka yango na moto oyo alingi. Mpe Allah atonda bolamu koleka.

لِّئَلَّا يَعۡلَمَ أَهۡلُ ٱلۡكِتَٰبِ أَلَّا يَقۡدِرُونَ
عَلَىٰ شَيۡءٖ مِّن فَضۡلِ ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱلۡفَضۡلَ
بِيَدِ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ ذُو
ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٢٩

## SURATU 58 - AL-MUDJÂDALAH
*(BOSUANI)*




22 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Allah asili koyoka ya sôló liloba ya oyo azali koyebisa yo mpona mobali naye, azali kofunda epai ya Allah, mpe Allah azali koyoka lisolo ya bino mibale. Ya sôló Allah azali moyoki mpe momoni.

قَدۡ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوۡلَ ٱلَّتِي تُجَٰدِلُكَ فِي زَوۡجِهَا وَتَشۡتَكِيٓ إِلَى ٱللَّهِ وَٱللَّهُ يَسۡمَعُ تَحَاوُرَكُمَآۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعُۢ بَصِيرٌ ١

**2.** Baye kati na bino bazali koboya basi na bango, na kokokisa bango ete bazali lokola mokongo ya bamama na bango, bazali ba mama na bango te, bamama na bango nde ba oyo babotaki bango. Ya sôló bazali wana koloba liloba ya mabe mpe lokuta. Mpe Allah azali na ngolu atonda bolimbisi.

ٱلَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ مِنكُم مِّن نِّسَآئِهِم مَّا هُنَّ أُمَّهَٰتِهِمۡۖ إِنۡ أُمَّهَٰتُهُمۡ إِلَّا ٱلَّٰٓـِٔي وَلَدۡنَهُمۡۚ وَإِنَّهُمۡ لَيَقُولُونَ مُنكَرٗا مِّنَ ٱلۡقَوۡلِ وَزُورٗاۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٞ ٢

**3.** Baye bazali koloba na basi na bango été bazali lokola mokongo ya bamama na bango, sima bazongeli (bango) mpe basaleli oyo balobaki te, esengeli na bango kokangola mowumbu moko yambo ete basangana na bango. Wana ezali mpona kolendisa bino, mpe Allah azali na sango ya maye bozali kosala.

وَٱلَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ مِن نِّسَآئِهِمۡ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا قَالُواْ فَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٖ مِّن قَبۡلِ أَن يَتَمَآسَّاۚ ذَٰلِكُمۡ تُوعَظُونَ بِهِۦۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٣

**4.** Mpe oyo azui makoki te mpona kokangola mowumbu, akila (akanga) ngizi sanza mibale elandani yambo ya kosangana na mwasi naye, mpe oyo akokoka te aleisa babola ntuku motoba wana mpo bondima na Allah na motindami waye. Mpe wana ezali bandelo oyo Allah atieli bino lotomo, mpe mpona bapengwi bakozala na etumbu ya makasi.

فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ شَهۡرَيۡنِ مُتَتَابِعَيۡنِ
مِن قَبۡلِ أَن يَتَمَآسَّاۖ فَمَن لَّمۡ يَسۡتَطِعۡ
فَإِطۡعَامُ سِتِّينَ مِسۡكِينٗاۚ ذَٰلِكَ لِتُؤۡمِنُواْ
بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۚ وَتِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِۗ
وَلِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٤

**5.** Ya sôló, baye bakotelemela Allah na motindami naye bakobalusaka bango lolenge babalusaki baye baleka liboso na bango. Mpe tosilaki kokitisa bilembo bia polele, mpe bapengwi bakozalaka na etumbu ya nsoni.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحَآدُّونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ
كُبِتُواْ كَمَا كُبِتَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ
وَقَدۡ أَنزَلۡنَآ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖۚ وَلِلۡكَٰفِرِينَ
عَذَابٞ مُّهِينٞ ٥

**6.** Mokolo oyo Allah akosekwisaka bango banso, mpe akoyebisaka bango maye basalaki, babosana yango kasi Allah abatela yango. Kasi Allah azali nzeneneke ya biloko nyoso.

يَوۡمَ يَبۡعَثُهُمُ ٱللَّهُ جَمِيعٗا فَيُنَبِّئُهُم بِمَا
عَمِلُوٓاْۚ أَحۡصَىٰهُ ٱللَّهُ وَنَسُوهُۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ
كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ٦

**7.** Boye ozali komona te été Allah ayebi nyoso ezali kati na likolo mpe kati na mabele? Lisolo ekoki kozala ya bato misato te sé azala ya minei, mpe ekoki kozala ya bato mitano te sé azala ya motoba, moke to mingi sé azala elongo na bango na esika nyoso, sima akoyebisaka bango maye basalaki o mokolo ya suka.

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ مَا يَكُونُ مِن نَّجۡوَىٰ
ثَلَٰثَةٍ إِلَّا هُوَ رَابِعُهُمۡ وَلَا خَمۡسَةٍ إِلَّا
هُوَ سَادِسُهُمۡ وَلَآ أَدۡنَىٰ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ
أَكۡثَرَ إِلَّا هُوَ مَعَهُمۡ أَيۡنَ مَا كَانُواْۖ ثُمَّ
يُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُواْ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ
بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٌ ٧

Ya sôló, Allah azali moyebi mpe azali na bokoki ya biloko binso.

8. Boye ozali komona te mpona baye bapekisi bango kosolola na likita ya mabe, sima bazongeli oyo bapekisaki bango, mpe bazali kosolola mabe na kotiya bonguna mpe bazangi kotosa motindami, mpe soki bayei kotala yo, bazali kopesa yo mbote lolenge oyo Allah apesaka yo te, mpe bazali komilobela bango moko: Mpona nini Allah azali kopesa biso etumbu te mpona maye tozali koloba? Móto ya lifelo mokoki na bango, bakozikisamaka kuna, mpe boye esika nini ya mabe ya koleka wana!

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ نُهُوا۟ عَنِ ٱلنَّجْوَىٰ
ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا نُهُوا۟ عَنْهُ وَيَتَنَٰجَوْنَ
بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَمَعْصِيَتِ ٱلرَّسُولِ ۖ
وَإِذَا جَآءُوكَ حَيَّوْكَ بِمَا لَمْ يُحَيِّكَ
بِهِ ٱللَّهُ وَيَقُولُونَ فِىٓ أَنفُسِهِمْ لَوْلَا
يُعَذِّبُنَا ٱللَّهُ بِمَا نَقُولُ ۚ حَسْبُهُمْ جَهَنَّمُ
يَصْلَوْنَهَا ۖ فَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ٨

9. Oh bino bandimi! Soki bosangani mpona kosolola sekele, bosala yango na masumu te mpe na kibonguna te mpe kozangisa motindami botosi mpe te, kasi bosala yango na bolamu mpe na kobanga (Allah), mpe bobanga Allah oyo epai naye bokosangisama.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا تَنَٰجَيْتُمْ فَلَا
تَتَنَٰجَوْا۟ بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَمَعْصِيَتِ
ٱلرَّسُولِ وَتَنَٰجَوْا۟ بِٱلْبِرِّ وَٱلتَّقْوَىٰ ۖ وَٱتَّقُوا۟
ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ٩

10. Ya sôló, masolo ya kobatama ezali mosala ya satana, mpo ete anyokolo na yango bandimi, kasi ekosala bango eloko te sé na ndingisa ya Allah. Mpe epai ya Allah nde esengeli na bandimi bamipesa.

إِنَّمَا ٱلنَّجْوَىٰ مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ لِيَحْزُنَ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَلَيْسَ بِضَآرِّهِمْ شَيْـًٔا
إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
ٱلْمُؤْمِنُونَ ١٠

**11.** Oh bino bandimi! Soki basengi bino ete: Bopesa esika ya kofanda okati ya lisanga, bopesa yango, Allah akopesa bino esika, mpe soki balobi ete: Botelema, bosala yango, Allah akotombola bandimi mpe lisusu akotombola kati na bino baye bazua boyebi likolo koleka. Mpe Allah azali na sango ya maye bozali kosala.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا قِيلَ لَكُمۡ
تَفَسَّحُواْ فِي ٱلۡمَجَٰلِسِ فَٱفۡسَحُواْ
يَفۡسَحِ ٱللَّهُ لَكُمۡۖ وَإِذَا قِيلَ ٱنشُزُواْ
فَٱنشُزُواْ يَرۡفَعِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
مِنكُمۡ وَٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ دَرَجَٰتٖۚ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ١١

**12.** Oh bino bandimi! Soki bozali na masolo ya (malamu) na motindami bobimisa swadaka liboso, kosala bongo ezali malamu mpona bino, mpe ezali kopetola (misala na bino). Mpe soki bozui te, ya sôló Allah azali molimbisi atonda ngolu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نَٰجَيۡتُمُ
ٱلرَّسُولَ فَقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ نَجۡوَىٰكُمۡ
صَدَقَةٗۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ لَّكُمۡ وَأَطۡهَرُۚ فَإِن
لَّمۡ تَجِدُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٢

**13.** Boye bozali kobanga kobimisa libonza (mpona kobanga bozangi)? Kasi soki bosali te, Allah alimbisi bino, (na yango) botelemisa losambo mpe bopesa zakat mpe botosa Allah na motindami naye. Mpe Allah ayebi ya sôló oyo bozali kosala.

ءَأَشۡفَقۡتُمۡ أَن تُقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ
نَجۡوَىٰكُمۡ صَدَقَٰتٖۚ فَإِذۡ لَمۡ تَفۡعَلُواْ
وَتَابَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمۡ فَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ
وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥۚ
وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٣

**14.** Boye ozali komona te baye bazua baninga bato oyo Allah asilikela bango, bazali kati na bino te, bazali mpe kati na ba oyo kuna te. Mpe bazali kolapa na lokuta, na bango mpe bayebi.

۞ أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ تَوَلَّوۡاْ قَوۡمًا غَضِبَ
ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مَّا هُم مِّنكُمۡ وَلَا
مِنۡهُمۡ وَيَحۡلِفُونَ عَلَى ٱلۡكَذِبِ وَهُمۡ
يَعۡلَمُونَ ١٤

15. Allah abombeli bango etumbu ya makasi, oyo bazalaki kosala ezalaki mabe koleka.

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيدًاۖ إِنَّهُمْ سَآءَ مَا كَانُواْ يَعْمَلُونَ ١٥

16. Bazui kolapa na bango nguba mpona kobundisa nzela ya Allah, kasi bakozala na etumbu ya bosoni. (ya kokitisama)

ٱتَّخَذُوٓاْ أَيْمَٰنَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ١٦

17. Bana na misolo mia bango mikosalaka bango eloko te na etumbu ya (Allah). Bazali bato ya móto libela kati na yango.

لَّن تُغْنِيَ عَنْهُمْ أَمْوَٰلُهُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔاۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١٧

18. Mokolo oyo Allah akosekwisaka bango banso, bakolapelaka ye (Allah) lolenge balapelaki bino bazali komimona été bazali na eloko, kasi bazali sé bato ya lokuta.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ جَمِيعًا فَيَحْلِفُونَ لَهُۥ كَمَا يَحْلِفُونَ لَكُمْ وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ عَلَىٰ شَيْءٍۚ أَلَآ إِنَّهُمْ هُمُ ٱلْكَٰذِبُونَ ١٨

19. Satana akonza bango mpe abosanisa bango bokundoli ya Allah. Bango nde lisanga ya satana. Ya sôló, lisanga ya satana bazali bazangi.

ٱسْتَحْوَذَ عَلَيْهِمُ ٱلشَّيْطَٰنُ فَأَنسَىٰهُمْ ذِكْرَ ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ حِزْبُ ٱلشَّيْطَٰنِۚ أَلَآ إِنَّ حِزْبَ ٱلشَّيْطَٰنِ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ١٩

20. Ya sôló, baye bazali kotelemela Allah na motindami naye,banso wana nde bakokitisama na kozanga lokumu.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحَآدُّونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ٱلْأَذَلِّينَ ٢٠

21. Allah asila kokana été: Nakolonga ngai na batindami na ngai. Ya sôló Allah azali makasi atonda nguya.

كَتَبَ ٱللَّهُ لَأَغْلِبَنَّ أَنَا۠ وَرُسُلِيٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٌ ٢١

22. Okokuta te kati na baye bandimi na Allah na mokolo ya suka, bazali na bolingo epai na baye bazali kotelemela Allah na motindami naye, ata bazala bongo batata na bango, to bana na bango, to bandeko na bango, to bato ya libota na bango. Bango wana nde atiaki bondimi na mitema na bango, mpe asalisi bango na rûh[1] kowuta epai naye, mpe akokotisa bango na bilanga ya lola biye mingala mizali kotiola na nsé na yango wapi epai bakozala libela. Allah asepeli na bango, bango mpe basepeli naye. Bango wana nde lisanga ya Allah. Lisanga ya Allah nde bazali balongi.

لَّا تَجِدُ قَوۡمٗا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ
ٱلۡأٓخِرِ يُوَآدُّونَ مَنۡ حَآدَّ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ
وَلَوۡ كَانُوٓاْ ءَابَآءَهُمۡ أَوۡ أَبۡنَآءَهُمۡ أَوۡ
إِخۡوَٰنَهُمۡ أَوۡ عَشِيرَتَهُمۡۚ أُوْلَٰٓئِكَ كَتَبَ
فِي قُلُوبِهِمُ ٱلۡإِيمَٰنَ وَأَيَّدَهُم بِرُوحٖ مِّنۡهُۖ
وَيُدۡخِلُهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ رَضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ
وَرَضُواْ عَنۡهُۚ أُوْلَٰٓئِكَ حِزۡبُ ٱللَّهِۚ أَلَآ
إِنَّ حِزۡبَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٢٢

1 **Rûh:** Elakisi: Lisungi, Bokambi, Elembetele.

## SURATU 59 - AL-HASHR
## *(BOBIMISAMI)*




24 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Nyoso oyo ezali na likolo na mabele ezali kokumisa Allah, mpe azali wa bokasi atonda bwanya.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي
ٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١

2. Ye nde abimisaki bapengwi baye bazua buku na bandako na bango na bobimisami ya liboso. Bokanisaki te ete bakobima, mpe bakanisaki ete bozui na bango ekobatela bango liboso ya Allah, mpe Allah abimelaki bango na epai oyo bazalaki kolikia te, mpe akotisaki kobanga na mitema mia bango. Babukaki bandako na bango bango moko, mpe na maboko ya bandimi, bososola na yango liteya, eh bato ya mayele!

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَخۡرَجَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ مِن دِيَٰرِهِمۡ لِأَوَّلِ
ٱلۡحَشۡرِۚ مَا ظَنَنتُمۡ أَن يَخۡرُجُواْۖ وَظَنُّوٓاْ
أَنَّهُم مَّانِعَتُهُمۡ حُصُونُهُم مِّنَ ٱللَّهِ
فَأَتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِنۡ حَيۡثُ لَمۡ يَحۡتَسِبُواْۖ
وَقَذَفَ فِي قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعۡبَۚ يُخۡرِبُونَ
بُيُوتَهُم بِأَيۡدِيهِمۡ وَأَيۡدِي ٱلۡمُؤۡمِنِينَ
فَٱعۡتَبِرُواْ يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَبۡصَٰرِ ٢

3. Soki ezalaka elaka oyo Allah akomela bango te, mbele topesaki bango etumbu ya makasi na mokili, mpe o mokolo ya suka bakozalaka na etumbu ya móto.

وَلَوۡلَآ أَن كَتَبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمُ ٱلۡجَلَآءَ
لَعَذَّبَهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ
عَذَابُ ٱلنَّارِ ٣

**4.** Wana mpo ete: Batiaki tembe na Allah na motindami naye. Mpe oyo akotia tembe na Allah, ya sôló Allah azali makasi na bopesi etumbu.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ شَآقُّوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ ۖ
وَمَن يُشَآقِّ ٱللَّهَ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ
ٱلْعِقَابِ ٤

**5.** Nzete ya lînat[1] nyoso oyo bokataki, na oyo botikaki ya kotelema ezali sé na bolingi ya Allah, mpe mpo Allah afuta bato ya mabe.

مَا قَطَعْتُم مِّن لِّينَةٍ أَوْ تَرَكْتُمُوهَا قَآئِمَةً
عَلَىٰٓ أُصُولِهَا فَبِإِذْنِ ٱللَّهِ وَلِيُخْزِىَ
ٱلْفَٰسِقِينَ ٥

**6.** Biloko na bango oyo batikaki, mpe Allah apesaki yango epai ya motindami naye na bitumba te, mpe bobimisaki punda te, ebwele moko mpe te, kasi Allah apesaka elonga na batindami naye likolo ya nani alingi. Mpe Allah azali na makoki likolo ya biloko binso.

وَمَآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْهُمْ فَمَآ
أَوْجَفْتُمْ عَلَيْهِ مِنْ خَيْلٍ وَلَا رِكَابٍ
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهُۥ عَلَىٰ مَن
يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٦

**7.** Bozui ya banguna oyo Allah apesi motindami naye na bitumba, ezali mpona Allah na motindami naye, mpe mpona libota, mpe bana bitike na babola mpe na moleki nzela, (oyo azangi) mpo ete bozui yango etambola kaka te kati na bino bai bomengo. Mpe oyo motindami Ayeli bino bozua yango. Mpe oyo apekisi bino botika. Mpe bobanga Allah, ya sôló, Allah azali makasi na bopesi etumbu.

مَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْ أَهْلِ
ٱلْقُرَىٰ فَلِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ وَلِذِى ٱلْقُرْبَىٰ
وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ كَىْ
لَا يَكُونَ دُولَةًۢ بَيْنَ ٱلْأَغْنِيَآءِ مِنكُمْ ۚ
وَمَآ ءَاتَىٰكُمُ ٱلرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا
نَهَىٰكُمْ عَنْهُ فَٱنتَهُوا۟ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ
ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ٧

---

1 **Lînat:** Ezali: Nagh'la, Botala nagh'la na suratu Al-An'âm: 99.

8. Mpona babola baye bakimaki batiki bandako na bango na bomengo na bango mpona koluka bolamu epai na Allah na bosepeli naye, mpe basalisaki Allah na motindami naye. Bango wana nde bazali bato ya bosembo.

لِلْفُقَرَآءِ ٱلْمُهَٰجِرِينَ ٱلَّذِينَ أُخْرِجُوا۟ مِن
دِيَٰرِهِمْ وَأَمْوَٰلِهِمْ يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِّنَ
ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنًا وَيَنصُرُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ ۚ
أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ﴿٨﴾

9. (Mpe basusu) baye bavandaki liboso na mboka, mpe nakati ya bondimi, balingaki baye bakimaki epai na bango, bazalaki na mpasi moke te na mitema mpona koyamba bango na maye bapesaki bango, mpe balingi bango koleka banzoto na bango moko ata bazali na bozangi ya koleka, oyo akomibatela na moyimi ya nzoto naye moko, bango nde bazali na elonga.

وَٱلَّذِينَ تَبَوَّءُو ٱلدَّارَ وَٱلْإِيمَٰنَ مِن
قَبْلِهِمْ يُحِبُّونَ مَنْ هَاجَرَ إِلَيْهِمْ وَلَا
يَجِدُونَ فِى صُدُورِهِمْ حَاجَةً مِّمَّآ
أُوتُوا۟ وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ وَلَوْ كَانَ
بِهِمْ خَصَاصَةٌ ۚ وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِۦ
فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٩﴾

10. Mpona baye bayaki sima na bango, bazali koloba: Nkolo limbisa biso na bandeko na biso oyo bandima liboso na biso, mpe kobebisa mitema mia biso te mpona baye bandima, Nkolo na biso ozali moyoki otonda ngolu.

وَٱلَّذِينَ جَآءُو مِنۢ بَعْدِهِمْ يَقُولُونَ
رَبَّنَا ٱغْفِرْ لَنَا وَلِإِخْوَٰنِنَا ٱلَّذِينَ
سَبَقُونَا بِٱلْإِيمَٰنِ وَلَا تَجْعَلْ فِى قُلُوبِنَا
غِلًّا لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ رَبَّنَآ إِنَّكَ رَءُوفٌ
رَّحِيمٌ ﴿١٠﴾

11. Boye ozali komona te mpona baye bazali koloba na bandeko na bango baye bapengwa kati na bato ya buku: Soki babengani

۞ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ نَافَقُوا۟ يَقُولُونَ
لِإِخْوَٰنِهِمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ
ٱلْكِتَٰبِ لَئِنْ أُخْرِجْتُمْ لَنَخْرُجَنَّ

مَعَكُمْ وَلَا نُطِيعُ فِيكُمْ أَحَدًا أَبَدًا
وَإِن قُوتِلْتُمْ لَنَنصُرَنَّكُمْ وَٱللَّهُ يَشْهَدُ
إِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ١١

bino, tokokende elongo na bino mpe tokotosa moto te sé bino, mpe soki babundisi bino, tokosalisa bino, Ya sôló, Allah ayebi ete bazali bato ya lokuta.

لَئِنْ أُخْرِجُوا۟ لَا يَخْرُجُونَ مَعَهُمْ وَلَئِن
قُوتِلُوا۟ لَا يَنصُرُونَهُمْ وَلَئِن نَّصَرُوهُمْ
لَيُوَلُّنَّ ٱلْأَدْبَٰرَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ١٢

**12.** Soki babenganami, bakolanda bango te, mpe soki babundisami, bakosalisa bango te, ata soki bakendaki kosalisa bango bakosuka sé na kokima, sima bakosungama te.

لَأَنتُمْ أَشَدُّ رَهْبَةً فِى صُدُورِهِم مِّنَ ٱللَّهِ ۚ
ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ١٣

**13.** Mpe bazali na kobanga mingi na mitema mpona bino koleka Allah, mpo ete bazali bato oyo bayebi kososola te.

لَا يُقَٰتِلُونَكُمْ جَمِيعًا إِلَّا فِى قُرًى
مُّحَصَّنَةٍ أَوْ مِن وَرَآءِ جُدُرٍۭ ۚ بَأْسُهُم
بَيْنَهُمْ شَدِيدٌ ۚ تَحْسَبُهُمْ جَمِيعًا وَقُلُوبُهُمْ
شَتَّىٰ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْقِلُونَ ١٤

**14.** Bakobundisaka bino mobimba te, sé babendani bendani na bamboka ya mike mike biye bibatelami, to mpe sima ya mapango, kimonguna kati na bango na bango ezali makasi, okomona bango ete bazali ya kosangana nzoka nde mitema na bango mizali ya kokabwana, wana mpo ete bazali na mayele te.

كَمَثَلِ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ قَرِيبًا ۖ ذَاقُوا۟
وَبَالَ أَمْرِهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٥

**15.** Bazali lokola na baye bazali liboso na bango kala te, bamekaki maye bazalaki kosala, kasi bakozuaka etumbu ya makasi.

كَمَثَلِ ٱلشَّيْطَٰنِ إِذْ قَالَ لِلْإِنسَٰنِ
ٱكْفُرْ فَلَمَّا كَفَرَ قَالَ إِنِّى

**16.** Bazali lokola satana tango alobaka na moto ete: Pengwa, mpe soki moto apengwi, alobi

naye: Ya sôló, nawangani yo. Ya sôló nazali kobanga Allah Nkolo ya mokili.

بَرِيٓءٞ مِّنكَ إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَ رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦

**17.** Mpe esukelaki bango ete: Bango nyoso mibale bakozalaka na móto libela kati na yango. Wana nde ekozala lifuta lia babubi.

فَكَانَ عَٰقِبَتَهُمَآ أَنَّهُمَا فِي ٱلنَّارِ خَٰلِدَيۡنِ فِيهَاۚ وَذَٰلِكَ جَزَٰٓؤُاْ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٧

**18.** Eh bino bandimi! Bobanga Allah, moto nyoso atalisa molimo naye eloko nini esili kolengele mpona lobi, mpe bobanga Allah. Ya sôló, Allah ayebi maye bozali kosala.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلۡتَنظُرۡ نَفۡسٞ مَّا قَدَّمَتۡ لِغَدٖۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٨

**19.** Mpe bozala lokola baye babosana Allah te (Allah) asali ete bamibosana bango moko. Bango nde bato mabe.

وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ نَسُواْ ٱللَّهَ فَأَنسَىٰهُمۡ أَنفُسَهُمۡۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ١٩

**20.** Bato ya móto mpe bato ya lola bakozalaka lolenge moko te. Kasi bato ya lola nde balongi.

لَا يَسۡتَوِيٓ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۚ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ٢٠

**21.** Soki tokitisaka kurani oyo likolo ya ngomba olingaki komona yango ezali kopasuka na bobangi Allah, tozali kobete bandakisa wana mpona bato bakoka kokanisa.

لَوۡ أَنزَلۡنَا هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ عَلَىٰ جَبَلٖ لَّرَأَيۡتَهُۥ خَٰشِعٗا مُّتَصَدِّعٗا مِّنۡ خَشۡيَةِ ٱللَّهِۚ وَتِلۡكَ ٱلۡأَمۡثَٰلُ نَضۡرِبُهَا لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَتَفَكَّرُونَ ٢١

**22.** Ye Allah oyo nzambe mosusu azali te ya kobondela na bosôló sé ye, moyebi ya mabombami na maye mazali polele, ye wa ngolu atonda boboto.

هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِۖ هُوَ ٱلرَّحۡمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ٢٢

**23.** Ye Allah, nzambe mosusu azali te ya kobondela na bosôló sé ye, mokonzi mosantu, azali kimia mobateli, akonza kala, azali nguya, azali sukisa, atonda lolendo, nkembo na Allah wa likolo na maye bazali kosangisa ye na yango.

هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلْمَلِكُ ٱلْقُدُّوسُ ٱلسَّلَٰمُ ٱلْمُؤْمِنُ ٱلْمُهَيْمِنُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْجَبَّارُ ٱلْمُتَكَبِّرُ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ye Allah mokeli,mopesi eloko nyoso lolenge na yango, azali na bankombo kitoko, maye mazali o likolo mpe na nsé mazali kokumisa ye, mpe ye azali na nguya atonda bwanya.

هُوَ ٱللَّهُ ٱلْخَٰلِقُ ٱلْبَارِئُ ٱلْمُصَوِّرُ ۖ لَهُ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ ۚ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٤﴾

# SURATU 60 - AL-MUMTAHINAH
*(BOMEKAMI)*




13 mikapo
Ekitaki na Madinah

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ
عَدُوِّي وَعَدُوَّكُمۡ أَوۡلِيَآءَ تُلۡقُونَ
إِلَيۡهِم بِٱلۡمَوَدَّةِ وَقَدۡ كَفَرُواْ بِمَا
جَآءَكُم مِّنَ ٱلۡحَقِّ يُخۡرِجُونَ ٱلرَّسُولَ
وَإِيَّاكُمۡ أَن تُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ رَبِّكُمۡ
إِن كُنتُمۡ خَرَجۡتُمۡ جِهَٰدٗا فِي سَبِيلِي
وَٱبۡتِغَآءَ مَرۡضَاتِيۚ تُسِرُّونَ إِلَيۡهِم بِٱلۡمَوَدَّةِ
وَأَنَا۠ أَعۡلَمُ بِمَآ أَخۡفَيۡتُمۡ وَمَآ أَعۡلَنتُمۡۚ
وَمَن يَفۡعَلۡهُ مِنكُمۡ فَقَدۡ ضَلَّ سَوَآءَ
ٱلسَّبِيلِ ١

1. Oh bino baye bondima! Bozua monguna na ngai na ya bino azala moninga ya kolanda te, na kopesa bango bolingo mpo basila kopengwa na maye eyeli bino ya bosembo, mpe bazali kobengana motindami na bino mpo bondimi na Allah Nkolo wa bino, soki bobimi na nzela na ngai mpona kobunda mpe koluka esengo na ngai, bozali kopesa bango bolingo na kobombama? Mpe nayebi maye bozali kobomba na maye bozali komonisa polele. Kasi oyo akosala yango kati na bino asili kobunga nzela.

إِن يَثۡقَفُوكُمۡ يَكُونُواْ لَكُمۡ أَعۡدَآءٗ
وَيَبۡسُطُوٓاْ إِلَيۡكُمۡ أَيۡدِيَهُمۡ وَأَلۡسِنَتَهُم
بِٱلسُّوٓءِ وَوَدُّواْ لَوۡ تَكۡفُرُونَ ٢

2. Soki balongi bino, bakozala banguna na bino, mpe bakosala bino mabe kowuta na minoko, mpe bamaboko na bango, mpe bakosepela ete bopengwa.

لَن تَنفَعَكُمۡ أَرۡحَامُكُمۡ وَلَآ
أَوۡلَٰدُكُمۡۚ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَفۡصِلُ
بَيۡنَكُمۡۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٣

3. Bondeko kati na bino mpe bana na bino bakosalisa bino na eloko te. O mokolo ya suka akokabola okati na bino, kasi Allah azali komona maye bozali kosala.

4. Ya sôló, Ibrâhîm azali ndakisa malamu mpona bino mpe baye bazalaki elongo na naye, tango balobaki na bato na bango: Ya sôló, biso tozali mosika na bino na maye bozali kosala mpe kobondela botiki (nzela) ya Allah, emonani polele été tokabwani na bino,mpe kibonguna na koyinana ekoti kati na biso kino bokondima na Allah na bomoko bwa ye, longola sé liloba lia Ibrâhîm (oyo alobaki mpona tata naye) été: Nakosengelaka yo bolimbisi epai ya Allah, kasi nakosalisa yo na eloko te kowuta na Allah. Nkolo na biso tomipesi epai nayo mpe epai nayo nde tozali kotubela, mpe epai nayo nde bozongi ezali.

قَدۡ كَانَتۡ لَكُمۡ أُسۡوَةٌ حَسَنَةٌ فِيٓ
إِبۡرَٰهِيمَ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ إِذۡ قَالُواْ لِقَوۡمِهِمۡ
إِنَّا بُرَءَٰٓؤُاْ مِنكُمۡ وَمِمَّا تَعۡبُدُونَ مِن
دُونِ ٱللَّهِ كَفَرۡنَا بِكُمۡ وَبَدَا بَيۡنَنَا
وَبَيۡنَكُمُ ٱلۡعَدَٰوَةُ وَٱلۡبَغۡضَآءُ أَبَدًا حَتَّىٰ
تُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ وَحۡدَهُۥٓ إِلَّا قَوۡلَ إِبۡرَٰهِيمَ
لِأَبِيهِ لَأَسۡتَغۡفِرَنَّ لَكَ وَمَآ أَمۡلِكُ لَكَ
مِنَ ٱللَّهِ مِن شَيۡءٖۖ رَّبَّنَا عَلَيۡكَ تَوَكَّلۡنَا
وَإِلَيۡكَ أَنَبۡنَا وَإِلَيۡكَ ٱلۡمَصِيرُ ٤

5. Nkolo wa biso, kozalisa biso te eloko ya komekama mpona bapagano, mpe limbisa biso Nkolo, ya sôló ozali nguya otonda bwanya.

رَبَّنَا لَا تَجۡعَلۡنَا فِتۡنَةٗ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ
وَٱغۡفِرۡ لَنَا رَبَّنَآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ
ٱلۡحَكِيمُ ٥

6. Ya sôló, ezalaki mpona bino ndakisa elamu mpona oyo azali kolikia na Allah mpe mokolo ya suka. Kasi oyo akopesa mokongo (ayeba été) Allah akoka mpe atonda lokumu.

لَقَدۡ كَانَ لَكُمۡ فِيهِمۡ أُسۡوَةٌ حَسَنَةٞ
لِّمَن كَانَ يَرۡجُواْ ٱللَّهَ وَٱلۡيَوۡمَ ٱلۡأٓخِرَۚ
وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡغَنِيُّ
ٱلۡحَمِيدُ ٦

7. Tango mosusu Allah akotiya kati kati na bino na bango kibondeko mpe Allah azali na bokoki mpe Allah azali molimbisi atonda ngolu.

۞ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَجۡعَلَ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَ
ٱلَّذِينَ عَادَيۡتُم مِّنۡهُم مَّوَدَّةٗۚ وَٱللَّهُ قَدِيرٞۚ
وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٧

**8.** Baye babundisi bino te mpe babimisi bino na bandako na bino te, Allah apekisi bino te kozala na bango malamu, mpe kozala na bosembo epai na bango. Ya sôló, Allah alingaka bato ya bosembo.

لَّا يَنْهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ لَمْ
يُقَٰتِلُوكُمْ فِى ٱلدِّينِ وَلَمْ يُخْرِجُوكُم مِّن
دِيَٰرِكُمْ أَن تَبَرُّوهُمْ وَتُقْسِطُوٓا۟ إِلَيْهِمْ ۚ إِنَّ
ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُقْسِطِينَ ٨

**9.** Kasi, Allah azali kopekisa bino nde mpona baye bazali kobundisa bino mpona lingomba lia bino, mpe babenganaki bino na bandako, mpe baye basalisaki basusu mpo babengana bino, mpe baye banso balandaki bango. Bango nde bato mabe.

إِنَّمَا يَنْهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ
قَٰتَلُوكُمْ فِى ٱلدِّينِ وَأَخْرَجُوكُم مِّن
دِيَٰرِكُمْ وَظَٰهَرُوا۟ عَلَىٰٓ إِخْرَاجِكُمْ أَن
تَوَلَّوْهُمْ ۚ وَمَن يَتَوَلَّهُمْ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلظَّٰلِمُونَ ٩

**10.** Oh bino bandimi! Soki bandimi ya basi bakimi bayei epai na bino, bomeka bango, Allah nde ayebi kondima na bango, soki boyebi ete bazali bandimi bozongisa bango epai na bapagano te, mpo bakoki na bango te, bango mpe bakoki na bango te, mpe bozongisela bapagano mbongo na bango ya libala, mpe ezali mabe te ete bobala soki bopesi bango lifuta na bango. Mpe bobatela mabala na basambeli bikeko te, bosenga bango biloko na bino oyo bopesaki bango,mpe basenga oyo bapesaki. Oyo wana nde mobeko ya Allah azali kokata na yango kati na bino, Allah azali moyebi atonda bwanya.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا جَآءَكُمُ
ٱلْمُؤْمِنَٰتُ مُهَٰجِرَٰتٍ فَٱمْتَحِنُوهُنَّ ۖ
ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَٰنِهِنَّ ۖ فَإِنْ عَلِمْتُمُوهُنَّ
مُؤْمِنَٰتٍ فَلَا تَرْجِعُوهُنَّ إِلَى
ٱلْكُفَّارِ ۖ لَا هُنَّ حِلٌّ لَّهُمْ وَلَا هُمْ
يَحِلُّونَ لَهُنَّ ۖ وَءَاتُوهُم مَّآ أَنفَقُوا۟ ۚ وَلَا
جُنَاحَ عَلَيْكُمْ أَن تَنكِحُوهُنَّ إِذَآ
ءَاتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ ۚ وَلَا تُمْسِكُوا۟
بِعِصَمِ ٱلْكَوَافِرِ وَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقْتُمْ
وَلْيَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقُوا۟ ۚ ذَٰلِكُمْ حُكْمُ
ٱللَّهِ ۖ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ
حَكِيمٌ ١٠

11. Mpe soki mwasi na bino moko akimi epai ya bapengwi, mpe soki bozui biloko na bitumba, bopesa misolo epai ya oyo mwasi naye akimaka epai ya bapengwi, mpe bobanga Allah oyo bozali kondimela.

وَإِن فَاتَكُمۡ شَيۡءٞ مِّنۡ أَزۡوَٰجِكُمۡ إِلَى ٱلۡكُفَّارِ فَعَاقَبۡتُمۡ فَـَٔاتُواْ ٱلَّذِينَ ذَهَبَتۡ أَزۡوَٰجُهُم مِّثۡلَ مَآ أَنفَقُواْۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِيٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤۡمِنُونَ ١١

12. Oh ntoma! Soki bandimi ya basi bayei epai nayo na malako (kolapa epai nayo), ete bakosangisa Allah te na eloko, bakoyiba te mpe bakosala ekobo te, mpe bakoboma bana na bango te, mpe bakoya na lokuta te to makambo ya nsoni na maboko na bango te na makolo mpe te, mpe bakozanga yo botosi te, ndimela bango mpe sengela bango bolimbisi ya Allah. Mpamba te, Allah azali molimbisi atonda ngolu.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِذَا جَآءَكَ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ يُبَايِعۡنَكَ عَلَىٰٓ أَن لَّا يُشۡرِكۡنَ بِٱللَّهِ شَيۡـٔٗا وَلَا يَسۡرِقۡنَ وَلَا يَزۡنِينَ وَلَا يَقۡتُلۡنَ أَوۡلَٰدَهُنَّ وَلَا يَأۡتِينَ بِبُهۡتَٰنٖ يَفۡتَرِينَهُۥ بَيۡنَ أَيۡدِيهِنَّ وَأَرۡجُلِهِنَّ وَلَا يَعۡصِينَكَ فِي مَعۡرُوفٖ فَبَايِعۡهُنَّ وَٱسۡتَغۡفِرۡ لَهُنَّ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٢

13. Eh bino bandimi! Bozua bondeko te na bato oyo Allah asilikela bango, basila kozanga elikia mpona mokolo ya suka, ndenge bapagano bazanga elikia na baye bazali na malita.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَوَلَّوۡاْ قَوۡمًا غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ قَدۡ يَئِسُواْ مِنَ ٱلۡأٓخِرَةِ كَمَا يَئِسَ ٱلۡكُفَّارُ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡقُبُورِ ١٣

## SURATU 61 - AS-SWAFF
*(MOLONGO)*




14 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Nyoso oyo ezali na likolo na mabele ezali kokumisa Allah, mpe azali wa makasi atonda bwanya.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١

**2.** Oh bino bandimi! Mpona nini bolobaka maye bosalaka te?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لِمَ تَقُولُونَ مَا لَا تَفۡعَلُونَ ٢

**3.** (Kosala bongo) ezali lisumu monene epai ya Allah, koloba maye bozali kosalela te.

كَبُرَ مَقۡتًا عِندَ ٱللَّهِ أَن تَقُولُواْ مَا لَا تَفۡعَلُونَ ٣

**4.** Ya sôló, Allah alingaka baye bazali kobunda na nzela naye bazali molongo lokola bifelo bia ndako bitongami makasi.

إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلَّذِينَ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِهِۦ صَفّٗا كَأَنَّهُم بُنۡيَٰنٞ مَّرۡصُوصٞ ٤

**5.** Mpe tango Mûssa alobaki na bato naye: Mpona nini bozali kotungisa ngai mpe boyebi été nazali motindami ya Allah epai na bino? Mpe tango bapengwaki, Allah mpe apengwisi mitema mia bango. Mpe Allah akambaka bato mabe te.

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ يَٰقَوۡمِ لِمَ تُؤۡذُونَنِي وَقَد تَّعۡلَمُونَ أَنِّي رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيۡكُمۡۖ فَلَمَّا زَاغُوٓاْ أَزَاغَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمۡۚ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٥

**6.** Mpe tango Issa mwana ya Maryam alobaki na bana ya isalayele: Ya sôló, nazali

وَإِذۡ قَالَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ إِنِّي رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيۡكُم

motindami ya Allah epai na bino (mpona kolobela) bosôló oyo ezali na kati ya torah, mpe kopesa bino sango elamu ya motindami oyo akoya sima na ngai nkombo naye Ahmad[1]. Mpe tango ayeli bango bilembo bia polele, balobi: Oyo ezali bonganga ya polele.

مُّصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيَّ مِنَ ٱلتَّوۡرَىٰةِ
وَمُبَشِّرَۢا بِرَسُولٖ يَأۡتِي مِنۢ بَعۡدِي
ٱسۡمُهُۥٓ أَحۡمَدُۖ فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ
قَالُواْ هَٰذَا سِحۡرٞ مُّبِينٞ ٦

**7.** Nani azali mabe koleka moto oyo akoseli Allah? Mpe azali kobengama ete abongola motema. Kasi Allah akambaka babubi te.

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ
ٱلۡكَذِبَ وَهُوَ يُدۡعَىٰٓ إِلَى ٱلۡإِسۡلَٰمِۚ وَٱللَّهُ
لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٧

**8.** Balingi bazimisa mwinda ya Allah na minoko mia bango, kasi Allah azali kokokisa mwinda naye ata bapagano balingi te.

يُرِيدُونَ لِيُطۡفِـُٔواْ نُورَ ٱللَّهِ
بِأَفۡوَٰهِهِمۡ وَٱللَّهُ مُتِمُّ نُورِهِۦ وَلَوۡ كَرِهَ
ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨

**9.** Ye nde atindaki motindami naye na bokambi mpe lingomba ya sôló, mpo ete ezala likolo lia mangomba manso, ata soki basambeli ya bikeko bazali koboya.

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلۡهُدَىٰ وَدِينِ
ٱلۡحَقِّ لِيُظۡهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوۡ
كَرِهَ ٱلۡمُشۡرِكُونَ ٩

**10.** Eh bino bandimi! Boye bolingi nalakisa bino mombongo moye mokoki kobikisa bino na etumbu ya makasi?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ هَلۡ أَدُلُّكُمۡ عَلَىٰ
تِجَٰرَةٖ تُنجِيكُم مِّنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ١٠

**11.** Bondima na Allah na motindami naye, mpe bobunda na nzela ya Allah na misolo mia bino mpe milimo mia bino. Wana ezali malamu mpona bino, soki bozali koyeba.

تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُجَٰهِدُونَ
فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمۡوَٰلِكُمۡ وَأَنفُسِكُمۡۚ
ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ
تَعۡلَمُونَ ١١

---

1 **Ahmad:** Moko ya bakombo ya ntoma, Muhammad oyo azali suka ya bantoma.

12. Akolimbisa masumu na bino mpe akokotisa bino na lola oyo ezali kolekisa mingala o nsé na yango, mpe bisika ya kovanda ya kitoko bikozalaka na lola ya eden. Wana nde elonga ya monene.

يَغۡفِرۡ لَكُمۡ ذُنُوبَكُمۡ وَيُدۡخِلۡكُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةٗ فِي جَنَّٰتِ عَدۡنٖۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ١٢

13. Mpe akopesa bino biloko bisusu oyo bokolingaka mpe lisungi kowuta epai na Allah mpe elonga ya pembeni. Mpe pesa sango elamu epai ya bandimi.

وَأُخۡرَىٰ تُحِبُّونَهَاۖ نَصۡرٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَتۡحٞ قَرِيبٞۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٣

14. Oh bino bandimi! Bozala basalisi ya Allah, lokola Issa mwana ya Maryam alobaki na bayekoli naye ete: Nani akosalisa ngai mpona Allah? Bayekoli balobaki ete: Tozali basalisi ya Allah, mpe eteni moko kati na bana ya isalayele bandimaki, mpe eteni mosusu bapengwaki, mpe tosungaki bato oyo bandimaki likolo na banguna na bango mpe balongaki.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُونُوٓاْ أَنصَارَ ٱللَّهِ كَمَا قَالَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ لِلۡحَوَارِيِّـۧنَ مَنۡ أَنصَارِيٓ إِلَى ٱللَّهِۖ قَالَ ٱلۡحَوَارِيُّونَ نَحۡنُ أَنصَارُ ٱللَّهِۖ فَـَٔامَنَت طَّآئِفَةٞ مِّنۢ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَكَفَرَت طَّآئِفَةٞۖ فَأَيَّدۡنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ عَلَىٰ عَدُوِّهِمۡ فَأَصۡبَحُواْ ظَٰهِرِينَ ١٤

## SURATU 62 - AL-JUMU'A
## *(MOKOLO YA MOSALA MITANO)*




11 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Nyoso oyo ezali na likolo na mabele ezali kokumisa Allah, mokonzi, mosantu, wa nguya atonda bwanya.

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ ٱلۡمَلِكِ ٱلۡقُدُّوسِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ١

**2.** Ye nde atindaki o libota ya baye batanga te motindami kowuta na libota na bango moko, mpo atangela bango mikapo mia ye, mpe mpo apetola bango, mpe atangisa bango buku mpe bwanya, ata bazalaki liboso kati na libunga ya polele.

هُوَ ٱلَّذِي بَعَثَ فِي ٱلۡأُمِّيِّـۧنَ رَسُولٗا مِّنۡهُمۡ يَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمۡ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَإِن كَانُواْ مِن قَبۡلُ لَفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٢

**3.** Mpe basusu kati na bango baye bakutanaki na bango te, bakoya sima naye, (Allah) azali wa nguya atonda ngolu.

وَءَاخَرِينَ مِنۡهُمۡ لَمَّا يَلۡحَقُواْ بِهِمۡۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٣

**4.** Wana ezali bolamu oyo Allah apesaka na oyo alingi. Mpe AllAh azali Nkolo bolamu bonene.

ذَٰلِكَ فَضۡلُ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٤

**5.** Ndakisa ya baye bapesamaki torah mpe basaleli yango te, bazali lokola Himar[1] oyo amemi babuku, ndakisa mabe ya lolenge

مَثَلُ ٱلَّذِينَ حُمِّلُواْ ٱلتَّوۡرَىٰةَ ثُمَّ لَمۡ يَحۡمِلُوهَا كَمَثَلِ ٱلۡحِمَارِ يَحۡمِلُ أَسۡفَارَۢاۚ بِئۡسَ مَثَلُ ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ

1 **Himar:** botala suratu Al-Baqarah mokapo: 259.

nini wana ya baye baboya kondima na mikapo mia Allah. Mpe Allah akambaka babubi te.

بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥

**6.** Loba: Oh bino baye bozali kosalela kiyuda! Soki bozali kokanisa été bolingami na AllaH koleka bato basusu, bomisenga liwa soki ya sôló bozali na bosembo.

قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ هَادُوٓاْ إِن زَعَمۡتُمۡ أَنَّكُمۡ أَوۡلِيَآءُ لِلَّهِ مِن دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُاْ ٱلۡمَوۡتَ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٦

**7.** Kasi bakokoka komisenga yango soki moke te, mpona maye ya mabe basalaka. Kasi (Allah) ayebi malamu babubi. (bato mabe)

وَلَا يَتَمَنَّوۡنَهُۥٓ أَبَدَۢا بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٧

**8.** Loba: Ya sôló, liwa oyo bozali kokima bokokutana na yango, sima bokozongisama epai ya oyo ayebi maye mabombami na maye mazali polele. Akoyebisa bino sango ya maye bozalaki kosala.

قُلۡ إِنَّ ٱلۡمَوۡتَ ٱلَّذِي تَفِرُّونَ مِنۡهُ فَإِنَّهُۥ مُلَٰقِيكُمۡۖ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٨

**9.** Eh bino baye bondima! Soki bobengami mpona losambo ya jumu'a (ya mokolo ya mosala mitano), bokende na lombango koyoka bokundoli ya Allah mpe botika koteka, wana ezali malamu mpona bino soki boyebaki.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نُودِيَ لِلصَّلَوٰةِ مِن يَوۡمِ ٱلۡجُمُعَةِ فَٱسۡعَوۡاْ إِلَىٰ ذِكۡرِ ٱللَّهِ وَذَرُواْ ٱلۡبَيۡعَۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٩

**10.** Mpe soki losambo esili, bopanzana na mabele mpona koluka bolamu ya Allah, mpe bokanisa Allah mingi mpo bolonga.

فَإِذَا قُضِيَتِ ٱلصَّلَوٰةُ فَٱنتَشِرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَٱبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِ ٱللَّهِ وَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ كَثِيرٗا لَّعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ١٠

وَإِذَا رَأَوۡاْ تِجَٰرَةً أَوۡ لَهۡوًا ٱنفَضُّوٓاْ إِلَيۡهَا وَتَرَكُوكَ قَآئِمٗاۚ قُلۡ مَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ مِّنَ ٱللَّهۡوِ وَمِنَ ٱلتِّجَٰرَةِۚ وَٱللَّهُ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ١١

**11.** Mpe tango bamoni mombongo to bisengo eleki, balandi yango mpe basundoli yo na esika ya kotelema (na mimbar). Loba: Oyo ezali epai ya Allah ezali malamu koleka mombongo na bisengo, mpe Allah nde mopesi bozui malamu.

# SURATU 63 - AL-MUNÂFIQÛN
## *(BATO YA BILONGI MIBALE)*




11 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Soki bato ya bilongi mibale bayeli yo bazali koloba: Tondimi ya sôló ete ozali motindami ya Allah, mpe Allah ayebi ete yo ozali motindami naye, mpe Allah atatoli ya sôló ete bato ya bilongi mibale bazali bato ya lokuta.

إِذَا جَآءَكَ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ قَالُواْ نَشۡهَدُ إِنَّكَ لَرَسُولُ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ إِنَّكَ لَرَسُولُهُۥ وَٱللَّهُ يَشۡهَدُ إِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ لَكَٰذِبُونَ ١

2. Bazui bondimi na bango nguba mpona kobundisa nzela ya Allah, ya sôló, bazali mabe na maye bazali kosala.

ٱتَّخَذُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ جُنَّةٗ فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢

3. Wana mpo ete bandimaki sima bazongi na bopengwi, na yango mitema mia bango mikangami mpe bango bazali kososola te.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ فَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ لَا يَفۡقَهُونَ ٣

4. Mpe soki omoni bango, banzoto na bango ezali kokamwisa yo, mpe soki bazali koloba, ozali koyoka bango, bazali lokola biteni ya mabaya bibetami (na efelo), bazali kokanisa ete mongongo nyonso ya makasi ezali mpona bango. Bango nde banguna, keba na bango. Allah asukisaki bango, tala ndenge batelenganaki!

۞ وَإِذَا رَأَيۡتَهُمۡ تُعۡجِبُكَ أَجۡسَامُهُمۡۖ وَإِن يَقُولُواْ تَسۡمَعۡ لِقَوۡلِهِمۡۖ كَأَنَّهُمۡ خُشُبٞ مُّسَنَّدَةٞۖ يَحۡسَبُونَ كُلَّ صَيۡحَةٍ عَلَيۡهِمۡۚ هُمُ ٱلۡعَدُوُّ فَٱحۡذَرۡهُمۡۚ قَٰتَلَهُمُ ٱللَّهُۖ أَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٤

5. Mpe soki bayebisi bango boya mpo motindami ya Allah asengela bino bolimbisi, babaloli mitu na bango, okomona bazali kobongola mikongo na lolendo.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْاْ يَسْتَغْفِرْ لَكُمْ
رَسُولُ ٱللَّهِ لَوَّوْاْ رُءُوسَهُمْ وَرَأَيْتَهُمْ
يَصُدُّونَ وَهُم مُّسْتَكْبِرُونَ ٥

6. Osengela bango bolimbisi to osengela bango te, ezali sé lolenge moko, Allah akolimbisaka bango te. Ya sôló, Allah akambaka bato ya mabe te.

سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ أَسْتَغْفَرْتَ لَهُمْ أَمْ لَمْ
تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ لَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَهُمْۚ إِنَّ ٱللَّهَ
لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ٦

7. Bango nde bato bazali koloba: Bosalisa baye bazali pene na motindami te kino bakopanzana, Allah nde Nkolo sanduku ya bomengo ya likolo na ya mabele, kasi bato ya bilongi mibale bazali koyeba te.

هُمُ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ لَا تُنفِقُواْ عَلَىٰ مَنْ
عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ حَتَّىٰ يَنفَضُّواْۗ وَلِلَّهِ
خَزَآئِنُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَٰكِنَّ
ٱلْمُنَٰفِقِينَ لَا يَفْقَهُونَ ٧

8. Bazali koloba ete: Soki tozongi na Madinah, bato ya makasi kati na biso, bakobimisa baye bazangi makasi. Nzoka nde nguya ezali ya Allah na motindami naye mpe na bandimi, kasi bato ya bilongi mibale bazali koyeba te.

يَقُولُونَ لَئِن رَّجَعْنَآ إِلَى ٱلْمَدِينَةِ
لَيُخْرِجَنَّ ٱلْأَعَزُّ مِنْهَا ٱلْأَذَلَّۚ وَلِلَّهِ
ٱلْعِزَّةُ وَلِرَسُولِهِۦ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَلَٰكِنَّ
ٱلْمُنَٰفِقِينَ لَا يَعْلَمُونَ ٨

9. Eh bino baye bondima! Misolo na bana na bino mibosanisa bino bokundoli ya Allah te. Mpe oyo akosala yango baye wana nde bazangi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُلْهِكُمْ
أَمْوَٰلُكُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُكُمْ عَن ذِكْرِ
ٱللَّهِۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلْخَٰسِرُونَ ٩

10. Mpe bobimisa ndambo ya maye topesaki bino (o nzela ya Allah) yambo liwa liyela moko na bino

وَأَنفِقُواْ مِن مَّا رَزَقْنَٰكُم مِّن قَبْلِ أَن
يَأْتِىَ أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ فَيَقُولَ

رَبِّ لَوۡلَآ أَخَّرۡتَنِيٓ إِلَىٰٓ أَجَلٖ قَرِيبٖ فَأَصَّدَّقَ وَأَكُن مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٠

mpe aloba: Nkolo na ngai; zelisa ngai ata mwa tango ya moke mpo na kaba mpo nazala okati ya bato ya malamu.

وَلَن يُؤَخِّرَ ٱللَّهُ نَفۡسًا إِذَا جَآءَ أَجَلُهَاۚ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١١

**11.** Tango wana Allah azelisaka moto te soki ngonga naye ekoki, kasi Allah ayebi malamu maye bozali kosala.

# SURATU 64 - AT-TAGHÂBUN
## *(BOZANGI BONENE)*




18 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. (Biloko) nyoso ezali na likolo mpe na nsé ezali kokumisa Allah, bokonzi bozali ya ye, mpe matondo mazali ya ye, mpe azali na makoki likolo ya biloko binso.
2. Ye nde akela bino, basusu okati na bino bandimi, mpe basusu bapengwi. Allah azali komona maye bozali kosala.
3. Akela likolo na mabele na bosôló, mpe apesi bino lolenge, mpe abongisa bokeli bwa bino, mpe bokozongaka sé epai naye.
4. Ayebi nyoso oyo ezali na likolo na oyo ezali na mabele, mpe ayebi maye bobombaka na maye bomonisaka polele. Mpe Allah ayebi oyo ebombami okati ya mitema.
5. Boye sango ya baye bapengwaki liboso na bino ekomelaki bino te bamekaki (etumbu na mokili) mpe bamonaki oyo bamonaki mpona makambo na bango, mpe bakozala na etumbu ya makasi?

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي
ٱلۡأَرۡضِۖ لَهُ ٱلۡمُلۡكُ وَلَهُ ٱلۡحَمۡدُۖ وَهُوَ عَلَىٰ
كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ١

هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُمۡ فَمِنكُمۡ كَافِرٞ
وَمِنكُم مُّؤۡمِنٞۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ
بَصِيرٌ ٢

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّ
وَصَوَّرَكُمۡ فَأَحۡسَنَ صُوَرَكُمۡۖ وَإِلَيۡهِ
ٱلۡمَصِيرُ ٣

يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَيَعۡلَمُ
مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعۡلِنُونَۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ
بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٤

أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَبَؤُاْ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن
قَبۡلُ فَذَاقُواْ وَبَالَ أَمۡرِهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ
أَلِيمٞ ٥

6. Wana ezali mpo ete batindami na bango bayelaki bango bosembo ya polele, kasi bazongisaki eyano ete: Moto nde akoya kokamba biso? Mpe bapengwaki mpe bapesi mokongo, mpe esalaki Allah eloko te. Mpo ete Allah azali wa bomengo atonda lokumu.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُۥ كَانَت تَّأۡتِيهِمۡ رُسُلُهُم
بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَقَالُوٓاْ أَبَشَرٞ يَهۡدُونَنَا
فَكَفَرُواْ وَتَوَلَّواْۖ وَّٱسۡتَغۡنَى ٱللَّهُۚ وَٱللَّهُ
غَنِيٌّ حَمِيدٞ ٦

7. Bapagano bakanisi ete bakosekwisama te, Loba: Na nkombo ya Nkolo na ngai bokosekwisama mpe bokozua sango ya maye bosalaki. Mpe kosala bongo ezali mpasi te mpona Allah.

زَعَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَن لَّن يُبۡعَثُواْۚ
قُلۡ بَلَىٰ وَرَبِّي لَتُبۡعَثُنَّ ثُمَّ لَتُنَبَّؤُنَّ بِمَا
عَمِلۡتُمۡۚ وَذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ٧

8. Mpe bondima na Allah mpe bondima na motindami wa ye, mpe bongengi oyo tokitisaki yango (kurani). Mpe Allah ayebi maye bozali kosala.

فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱلنُّورِ ٱلَّذِيٓ
أَنزَلۡنَاۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٨

9. Mokolo akosangisa bino o mokolo ya lisekwa, wana ekozala mokolo ya bozangi bonene, kasi oyo akondima na Allah mpe asali misala milamu, (Allah) akolimbisa mabe naye mpe akokotisa ye na lola oyo ezali kolekisa mingala o nsé na yango, akovandaka kuna libela na libela. Wana ekozala elonga enene.

يَوۡمَ يَجۡمَعُكُمۡ لِيَوۡمِ ٱلۡجَمۡعِۖ ذَٰلِكَ يَوۡمُ
ٱلتَّغَابُنِۗ وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ وَيَعۡمَلۡ
صَٰلِحٗا يُكَفِّرۡ عَنۡهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ
وَيُدۡخِلۡهُ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ
ٱلۡعَظِيمُ ٩

10. Kasi mpona baye bapengwaki mpe baboyaki kondimela mikapo mia biso, bango nde bato ya móto mpe bakozalaka kuna libela na

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ
أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ
وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٠

libela, kasi bozongi ya mabe nini wana!

**11.** Likama moko te ekokwela moto sé ezala na ndingisa ya Allah, kasi oyo akondimela Allah, (Allah) akokamba motema naye. Mpe Allah azali na boyebi ya eloko nyoso.

**12.** Botosa Allah mpe botosa motindami (wa ye). Kasi soki boboyi boyeba ete motindami wa biso azali na eloko te sé akomisa nsango ya polele.

**13.** Allah, nzambe mosusu azali te ya kobondela na bosôló sé ye. Mpe epai ya Allah esengeli na bandimi bamikaba.

**14.** Eh bino bandimi! Ya sôló, kati na basi mpe bana na bino bazali banguna na bino, bokeba na bango. Mpe soki boyoki (bango) mawa, botiki mpe bolimbisi (bango), ya sôló Allah azali molimbisi atonda ngolu.

**15.** Ya sôló, misolo na bana na bino ezali mimekano, mpe epayi na Allah nde lifuta linene lizali.

**16.** Mpe bobanga Allah na bokoki na bino, mpe boyoka mpe botosa mpe bobimisa (mpona Allah) ezali malamu mpona bino moko, mpe oyo akomibatela mosika na moyimi naye, ba oyo wana nde balongi.

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ
وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ يَهۡدِ قَلۡبَهُۥۚ وَٱللَّهُ
بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ﴿١١﴾

وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَۚ فَإِن
تَوَلَّيۡتُمۡ فَإِنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلۡبَلَٰغُ
ٱلۡمُبِينُ ﴿١٢﴾

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ
ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ﴿١٣﴾

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ مِنۡ
أَزۡوَٰجِكُمۡ وَأَوۡلَٰدِكُمۡ عَدُوّٗا لَّكُمۡ
فَٱحۡذَرُوهُمۡۚ وَإِن تَعۡفُواْ وَتَصۡفَحُواْ
وَتَغۡفِرُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ﴿١٤﴾

إِنَّمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَأَوۡلَٰدُكُمۡ فِتۡنَةٞۚ وَٱللَّهُ
عِندَهُۥٓ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ﴿١٥﴾

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ مَا ٱسۡتَطَعۡتُمۡ وَٱسۡمَعُواْ
وَأَطِيعُواْ وَأَنفِقُواْ خَيۡرٗا لِّأَنفُسِكُمۡۗ
وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفۡسِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡمُفۡلِحُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Soki bokotiseli Allah nyongo ya malamu akobakisela bino ebele, mpe akolimbisa bino, mpe Allah azongisaka matondi atonda mawa.

إِن تُقۡرِضُواْ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا يُضَٰعِفۡهُ لَكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ شَكُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٧﴾

**18.** Ayebi maye mabombami na maye mazali polele (azali) wa bokasi atonda bwanya.

عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿١٨﴾

## SURATU 65 - AT-TWALÂQ
*(BOKABWANI YA LIBALA)*




12 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Oh ntoma! Soki bolingi kokabwana na basi, bokabwana na bango o sima ya eleko na bango mpe botanga yango, bobanga Allah Nkolo wa bino mpe bobimisa bango na bandako te, longola sé soki basali mabe oyo emonani polele. Wana ezali mibeko mia Allah. Mpe oyo akotosa mibeko mia Allah te, amisali mabe sé ye moko. Oyebi te sima na yango, Allah akobimisa eloko ya sika.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَطَلِّقُوهُنَّ لِعِدَّتِهِنَّ وَأَحۡصُواْ ٱلۡعِدَّةَۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ رَبَّكُمۡۖ لَا تُخۡرِجُوهُنَّ مِنۢ بُيُوتِهِنَّ وَلَا يَخۡرُجۡنَ إِلَّآ أَن يَأۡتِينَ بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖۚ وَتِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ ٱللَّهِ فَقَدۡ ظَلَمَ نَفۡسَهُۥۚ لَا تَدۡرِي لَعَلَّ ٱللَّهَ يُحۡدِثُ بَعۡدَ ذَٰلِكَ أَمۡرٗا ١

**2.** Mpe soki bakomi na suka ya mikolo miye mipesamaki bango mpona kozela, bozongela bango na libala na ndenge ya malamu, to mpe boboya bango na lolenge ya malamu, mpe bozua banzeneneke mibale ya mibali ya malamu mpe ya bosembo okati na bino, mpe bokokisa bonzeneneke mpona Allah. Wana ezali bolendisi mpona bino na moto oyo andimi na Allah mpe na mokolo ya suka. Mpe moto oyo abangi Allah, akofungola ye nzela.

فَإِذَا بَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمۡسِكُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ فَارِقُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٖ وَأَشۡهِدُواْ ذَوَيۡ عَدۡلٖ مِّنكُمۡ وَأَقِيمُواْ ٱلشَّهَٰدَةَ لِلَّهِۚ ذَٰلِكُمۡ يُوعَظُ بِهِۦ مَن كَانَ يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجۡعَل لَّهُۥ مَخۡرَجٗا ٢

3. Mpe akopesa ye bozui oyo akanaki yango te. Oyo akomipesa na Allah, asili kokoka ye. Ya sôló, Allah azali kokokisa mibeko naye. Allah asila kotia eloko nyoso emekelo na yango.

وَيَرْزُقْهُ مِنْ حَيْثُ لَا يَحْتَسِبُ ۚ وَمَن
يَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ فَهُوَ حَسْبُهُۥٓ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
بَٰلِغُ أَمْرِهِۦ ۚ قَدْ جَعَلَ ٱللَّهُ لِكُلِّ شَىْءٍ
قَدْرًا ٣

4. Soki bobosani bileko bia basi na bino baye bazali lisusu na elikia ya makila te, to mpe ba oyo naino bamoni makila te, eleko na bango ya kozela ezali sanza misato, kasi mpona ba oyo bazali na zemi, bakozela kino bakobota. Mpe moto oyo abangi Allah, (Allah) akolembisa makambo naye.

وَٱلَّٰٓـِٔى يَئِسْنَ مِنَ ٱلْمَحِيضِ مِن
نِّسَآئِكُمْ إِنِ ٱرْتَبْتُمْ فَعِدَّتُهُنَّ ثَلَٰثَةُ
أَشْهُرٍ وَٱلَّٰٓـِٔى لَمْ يَحِضْنَ ۚ وَأُو۟لَٰتُ
ٱلْأَحْمَالِ أَجَلُهُنَّ أَن يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ
وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجْعَل لَّهُۥ مِنْ أَمْرِهِۦ
يُسْرًا ٤

5. Wana ezali mobeko ya Allah oyo akitisa yango epai na bino. Mpe oyo akobanga Allah, akolimbisa masumu naye, mpe akokolisa bolamu naye.

ذَٰلِكَ أَمْرُ ٱللَّهِ أَنزَلَهُۥٓ إِلَيْكُمْ ۚ وَمَن
يَتَّقِ ٱللَّهَ يُكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُعْظِمْ
لَهُۥٓ أَجْرًا ٥

6. Bovandisa bango esika bozali kovanda, kasi bosala bango mabe te ya kokangela bango nzela ya libiki. Mpe soki bazali na zemi, bosalisa bango kino bakobota. Mpe soki bamelisi mpona bino (mwana ya sika), bopesa bango lifuta na bango mpe boyokana malamu kati na bino, mpe soki bozui kpokoso, boluka momelisi mosusu mpo amelisa ye.

أَسْكِنُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ سَكَنتُم مِّن
وُجْدِكُمْ وَلَا تُضَآرُّوهُنَّ لِتُضَيِّقُوا۟
عَلَيْهِنَّ ۚ وَإِن كُنَّ أُو۟لَٰتِ حَمْلٍ فَأَنفِقُوا۟
عَلَيْهِنَّ حَتَّىٰ يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ فَإِنْ
أَرْضَعْنَ لَكُمْ فَـَٔاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ ۖ
وَأْتَمِرُوا۟ بَيْنَكُم بِمَعْرُوفٍ ۖ وَإِن
تَعَاسَرْتُمْ فَسَتُرْضِعُ لَهُۥٓ أُخْرَىٰ ٦

7. Oyo azali na bozui ebele abimisa ebele ya bozui naye, kasi na oyo bozui naye ezali moke, abimisa yango na ndenge oyo Allah apesi. Allah apesaka moto mokumba sé oyo apesi ye, sima ya kpokoso, Allah akopesa bozui.

لِيُنفِقۡ ذُو سَعَةٖ مِّن سَعَتِهِۦۖ وَمَن قُدِرَ
عَلَيۡهِ رِزۡقُهُۥ فَلۡيُنفِقۡ مِمَّآ ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُۚ
لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفۡسًا إِلَّا مَآ ءَاتَىٰهَاۚ
سَيَجۡعَلُ ٱللَّهُ بَعۡدَ عُسۡرٖ يُسۡرٗا ٧

8. Lokola baye baboyaki mibeko mia Allah mpe bazangaki kotosa batindami naye, tolandelaki bango na makasi mpe topesaki bango etumbu oyo ezali kati ya bitumbu ya mabe.

وَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ عَتَتۡ عَنۡ أَمۡرِ رَبِّهَا
وَرُسُلِهِۦ فَحَاسَبۡنَٰهَا حِسَابٗا شَدِيدٗا
وَعَذَّبۡنَٰهَا عَذَابٗا نُّكۡرٗا ٨

9. Bamekaki etumbu ya bizaleli na bango ya mabe, mpe suka na bango ezalaki sé bozangi.

فَذَاقَتۡ وَبَالَ أَمۡرِهَا وَكَانَ عَٰقِبَةُ أَمۡرِهَا
خُسۡرًا ٩

10. Allah abombeli bango etumbu ya makasi, eh bato ya mayele oyo bandima (na Allah na ntoma naye)! Bobanga Allah. Ya sôló, Allah asila kokitisela bino bokundoli.

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدٗاۖ فَٱتَّقُواْ
ٱللَّهَ يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۚ قَدۡ
أَنزَلَ ٱللَّهُ إِلَيۡكُمۡ ذِكۡرٗا ١٠

11. Motindami oyo azali kotangela bino mikapo mia polele, mpo abimisa bandimi na baye bazali kosala misala milamu na molili atia bango na bongengi. Oyo akondima na Allah mpe asali bolamu, akokotisa ye na lola oyo ezali kolekisa mingala o nsé na yango, akovandaka kati na yango libela na libela. Allah asila kobongisela ye bozui bolamu.

رَّسُولٗا يَتۡلُواْ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ
مُبَيِّنَٰتٖ لِّيُخۡرِجَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۚ
وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ وَيَعۡمَلۡ صَٰلِحٗا
يُدۡخِلۡهُ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ قَدۡ أَحۡسَنَ
ٱللَّهُ لَهُۥ رِزۡقًا ١١

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖ وَمِنَ
ٱلۡأَرۡضِ مِثۡلَهُنَّۖ يَتَنَزَّلُ ٱلۡأَمۡرُ بَيۡنَهُنَّ
لِتَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ
وَأَنَّ ٱللَّهَ قَدۡ أَحَاطَ بِكُلِّ شَيۡءٍ
عِلۡمَۢا ١٢

**12.** Allah mokeli ya likolo sambo mpe lolenge moko na mabele, mibeko mia ye mizali kokita kati na yango, mpo boyeba été ya sôló, Allah azali na makoki likolo ya eloko nyoso, mpe ya sôló, boyebi naye ezingi biloko binso.

## SURATU 66 - AT-TAHRÎM
*(BOPEKISAMI)*




12 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Eh ntoma! Mpona nini na bosepelisi basi nayo ozali komipekisa na maye Allah apesi yo ndingisa. Kasi Allah azali molimbisi atonda ngolu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ لِمَ تُحَرِّمُ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكَۖ
تَبۡتَغِي مَرۡضَاتَ أَزۡوَٰجِكَۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ
رَّحِيمٞ ١

2. Allah asila kokomela bino ya sôló komisikola mpona kolapa na bino. Allah nde mokonzi na bino mpe azali moyebi atonda bwanya.

قَدۡ فَرَضَ ٱللَّهُ لَكُمۡ تَحِلَّةَ أَيۡمَٰنِكُمۡۚ
وَٱللَّهُ مَوۡلَىٰكُمۡۖ وَهُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ٢

3. Tango ntoma apesaki sekele na moko kati na basi naye mpe abimisi sekele wana, Allah ayebisaki ntoma naye likambo yango, mosusu mpe ayebisi ye te, mpe tango ntoma atunaki ye (mwasi naye) akamwaki mpe alobaki: Nani ayebisi yo yango? Ntoma azongiselaki ye ete: Ezali oyo atonda boyebi na basango nyoso nde ayebisi ngai.

وَإِذۡ أَسَرَّ ٱلنَّبِيُّ إِلَىٰ بَعۡضِ أَزۡوَٰجِهِۦ
حَدِيثٗا فَلَمَّا نَبَّأَتۡ بِهِۦ وَأَظۡهَرَهُ
ٱللَّهُ عَلَيۡهِ عَرَّفَ بَعۡضَهُۥ وَأَعۡرَضَ
عَنۢ بَعۡضٖۖ فَلَمَّا نَبَّأَهَا بِهِۦ قَالَتۡ
مَنۡ أَنۢبَأَكَ هَٰذَاۖ قَالَ نَبَّأَنِيَ ٱلۡعَلِيمُ
ٱلۡخَبِيرُ ٣

4. Soki botubeli epai ya Allah, mitema na bino mipetuami, kasi soki bosalisani likolo naye, boyeba ete ya sôló Allah azali mobateli naye, mpe anzelu Djibril lokola elongo na bandimi ya

إِن تَتُوبَآ إِلَى ٱللَّهِ فَقَدۡ صَغَتۡ
قُلُوبُكُمَاۖ وَإِن تَظَٰهَرَا عَلَيۡهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ
هُوَ مَوۡلَىٰهُ وَجِبۡرِيلُ وَصَٰلِحُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ
وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ بَعۡدَ ذَٰلِكَ ظَهِيرٌ ٤

malamu, Mpe na sima ba anzelu bakosunga ye.

5. Soki atiki bino, Nkolo naye akobalisa ye basi ya malamu koleka bino, bamisokia, bandimi, bazali na botosi, batubelaka, baye bazali kosambela, bakangi ya ngizi, baye babala liboso, mpe bangondo (baye bayebi mibali te) te.

عَسَىٰ رَبُّهُۥٓ إِن طَلَّقَكُنَّ أَن يُبْدِلَهُۥٓ
أَزْوَٰجًا خَيْرًا مِّنكُنَّ مُسْلِمَٰتٍ
مُّؤْمِنَٰتٍ قَٰنِتَٰتٍ تَٰٓئِبَٰتٍ عَٰبِدَٰتٍ
سَٰٓئِحَٰتٍ ثَيِّبَٰتٍ وَأَبْكَارًا ٥

6. Oh bino bandimi! Bobatela milimo na bino mpe mabota na bino na móto oyo bankoni na yango bikozala bato na mabanga, bakengeli na yango ezali ba anzelu ya makasi, bazangisaka Allah botosi te na oyo atindi bango kosala, kasi bakokisaka nde oyo atindi bango kosala.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ
وَأَهْلِيكُمْ نَارًا وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ
وَٱلْحِجَارَةُ عَلَيْهَا مَلَٰٓئِكَةٌ غِلَاظٌ
شِدَادٌ لَّا يَعْصُونَ ٱللَّهَ مَآ أَمَرَهُمْ
وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ ٦

7. Eh bino bapengwi! lelo bakolimbisa bino te, ya sôló bokofutama kolandana na maye bosalaki.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَا تَعْتَذِرُوا۟ ٱلْيَوْمَ ۖ
إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٧

8. Oh bino bandimi! Botubela tubela ya bosôló epai ya Allah, Allah akoki kolimbisa masumu na bino, mpe akokotisa bino na lola oyo ezali kolekisa mingala o nsé na yango, mokolo oyo Allah akotiya mabe mosika na ntoma na baye bandimaki elongo naye, bongengi na bango ekotambola liboso na bango mpe na ngambo ya mobali mpe bakolobaka: Nkolo kokisela biso bongengi mpe limbisa biso,

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ تُوبُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ
تَوْبَةً نَّصُوحًا عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يُكَفِّرَ
عَنكُمْ سَيِّـَٔاتِكُمْ وَيُدْخِلَكُمْ
جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ يَوْمَ لَا
يُخْزِى ٱللَّهُ ٱلنَّبِىَّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ ۖ
نُورُهُمْ يَسْعَىٰ بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَبِأَيْمَٰنِهِمْ
يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَتْمِمْ لَنَا نُورَنَا وَٱغْفِرْ لَنَآ ۖ
إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٨

ya sôló ozali na bokoki ya biloko nyoso.

9. Eh ntoma! Bundisa bapengwi na bato ya bilongi mibale mpe kozala mpete epai na bango te, mpe esika na bango ekozalaka nde lifelo, mpe esika nini ya bozongi ya mabe wana!

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ جَٰهِدِ ٱلۡكُفَّارَ وَٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱغۡلُظۡ عَلَيۡهِمۡۚ وَمَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٩

10. Allah abeti ndakisa ya bapengwi (mibale) mwasi ya Nûh na mwasi ya Loth bazalaki na nsé ya maboko ya bawumbu na biso mibale, kasi nyoso mibale baboyaki kondima mpe basalaki bango mabe, kasi mabe na bango elongisaki bango te epai na Allah, mpe bayebisaki na bango mibale ete: Bokota na móto na baye bakokota.

ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱمۡرَأَتَ نُوحٖ وَٱمۡرَأَتَ لُوطٖۖ كَانَتَا تَحۡتَ عَبۡدَيۡنِ مِنۡ عِبَادِنَا صَٰلِحَيۡنِ فَخَانَتَاهُمَا فَلَمۡ يُغۡنِيَا عَنۡهُمَا مِنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗا وَقِيلَ ٱدۡخُلَا ٱلنَّارَ مَعَ ٱلدَّٰخِلِينَ ١٠

11. Mpe Allah abeti ndakisa mpona baye bandimi, mwasi ya falo tango alobaki: Nkolo, tongela ngai ndako na lola ezala pene nayo, mpe longisa ngai na mabe ya falo na misala mia ye, mpe longisa ngai na bato mabe.

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱمۡرَأَتَ فِرۡعَوۡنَ إِذۡ قَالَتۡ رَبِّ ٱبۡنِ لِي عِندَكَ بَيۡتٗا فِي ٱلۡجَنَّةِ وَنَجِّنِي مِن فِرۡعَوۡنَ وَعَمَلِهِۦ وَنَجِّنِي مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ١١

12. (Lolenge moko) na Maryam mwana ya imrân ya mwasi oyo abatelaki nzoto naye, mpe tofulaki mopepe ya molimo kati (naye), mpe andimaki liloba lia Nkolo naye mpe babuku naye, mpe azalaki okati ya batosi Allah.

وَمَرۡيَمَ ٱبۡنَتَ عِمۡرَٰنَ ٱلَّتِيٓ أَحۡصَنَتۡ فَرۡجَهَا فَنَفَخۡنَا فِيهِ مِن رُّوحِنَا وَصَدَّقَتۡ بِكَلِمَٰتِ رَبِّهَا وَكُتُبِهِۦ وَكَانَتۡ مِنَ ٱلۡقَٰنِتِينَ ١٢

# SURATU 67 - AL-MULK
*(BOKONZI)*




30 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Apambolama ye oyo azali na bokonzi na maboko naye, mpe azali na makoki likolo ya biloko binso.

تَبَٰرَكَ ٱلَّذِي بِيَدِهِ ٱلۡمُلۡكُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ
شَيۡءٖ قَدِيرٌ ١

**2.** Ye nde akela liwa mpe bomoyi mpo ameka bino mpe atala nani kati na bino akosala malamu koleka. Mpe azali wa bokasi atonda bolimbisi.

ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡمَوۡتَ وَٱلۡحَيَوٰةَ لِيَبۡلُوَكُمۡ
أَيُّكُمۡ أَحۡسَنُ عَمَلٗاۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ
ٱلۡغَفُورُ ٢

**3.** Ye nde akeli mapata sambo ya komatelama, boye okomona eloko ya mabe na kati ya bokeli ya Ar-Rahmân[1] te. Zongisa miso mpona kotala lisusu, okomona sé kitoko.

ٱلَّذِي خَلَقَ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖ طِبَاقٗاۖ مَّا
تَرَىٰ فِي خَلۡقِ ٱلرَّحۡمَٰنِ مِن تَفَٰوُتٖۖ
فَٱرۡجِعِ ٱلۡبَصَرَ هَلۡ تَرَىٰ مِن فُطُورٖ ٣

**4.** Sima tala lisusu mbala mibale, kotala nayo ekozongela yo na nsoni mpe ezangi bokasi.

ثُمَّ ٱرۡجِعِ ٱلۡبَصَرَ كَرَّتَيۡنِ يَنقَلِبۡ إِلَيۡكَ
ٱلۡبَصَرُ خَاسِئٗا وَهُوَ حَسِيرٞ ٤

**5.** Mpe ya sôló, tosilaki kobongisa mapata ya pene na nsé na bonzenga ya bongengi ya minzoto, mpe totiaki yango (minzoto) mpona kobengana

وَلَقَدۡ زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنۡيَا بِمَصَٰبِيحَ
وَجَعَلۡنَٰهَا رُجُومٗا لِّلشَّيَٰطِينِۖ وَأَعۡتَدۡنَا
لَهُمۡ عَذَابَ ٱلسَّعِيرِ ٥

1 **Ar-Rahmân:** Botala suratu Ar-Ra'd mokapo: 30.

basatana, mpe tobombeli bango etumbu ya lifelo.

6. Mpe mpona baye bapengwa na Nkolo wa bango. Bakozuaka etumbu ya lifelo, mpe bozongi nini ya mabe wana!

7. Tango bakobwakama na kati, bakoyoka yango ezali kotoka, mpe bazali koganga.

8. Móto wana ezali kokabola bango, tango nyoso soki bakobwaka bamosusu, bakengeli (ya lifelo) bazali kotuna bango: Boye mokebisi ayelaki bino te?

9. Bakolobaka: Iyo. Mokebisi ayelaki biso kasi toboyaki kondimela ye mpe tolobaki: Allah akitisa eloko te, bozali sé na libungi linene.

10. Mpe bakolobaka: Soki toyokaka mpe tokanisaka (malamu) tolingaki kozala okati ya bato ya lifelo ya saira te.

11. Mpe bayebaki mabe na bango, mpe tika ete bato ya lifelo babebisama.

12. Ya sôló, baye bazali kobanga Nkolo na bango nakobombama bakozuaka lifuta linene.

13. Soki ata bobombi maloba na bino to bobimisi yango polele, ya sôló ye azali moyebi ya nyoso

وَلِلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡ عَذَابُ جَهَنَّمَۖ
وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٦

إِذَآ أُلۡقُواْ فِيهَا سَمِعُواْ لَهَا شَهِيقٗا وَهِيَ
تَفُورُ ٧

تَكَادُ تَمَيَّزُ مِنَ ٱلۡغَيۡظِۖ كُلَّمَآ أُلۡقِيَ
فِيهَا فَوۡجٞ سَأَلَهُمۡ خَزَنَتُهَآ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ
نَذِيرٞ ٨

قَالُواْ بَلَىٰ قَدۡ جَآءَنَا نَذِيرٞ فَكَذَّبۡنَا
وَقُلۡنَا مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٍ إِنۡ أَنتُمۡ
إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ كَبِيرٖ ٩

وَقَالُواْ لَوۡ كُنَّا نَسۡمَعُ أَوۡ نَعۡقِلُ مَا كُنَّا
فِيٓ أَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ١٠

فَٱعۡتَرَفُواْ بِذَنۢبِهِمۡ فَسُحۡقٗا لِّأَصۡحَٰبِ
ٱلسَّعِيرِ ١١

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم بِٱلۡغَيۡبِ لَهُم
مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٞ ١٢

وَأَسِرُّواْ قَوۡلَكُمۡ أَوِ ٱجۡهَرُواْ بِهِۦٓۖ إِنَّهُۥ
عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ١٣

oyo ebombami o kati ya mitema (batolo)

**14.** Boye ayebi te baye akela mpe azali malamu atonda basango?

أَلَا يَعۡلَمُ مَنۡ خَلَقَ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلۡخَبِيرُ ﴿١٤﴾

**15.** Ye nde atiela bino mabele mpete botambola kati na yango lolenge bolingi, mpe bolia oyo apesi bino, mpe bozongi ekozala sé epai naye.

هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ ذَلُولٗا فَٱمۡشُواْ فِي مَنَاكِبِهَا وَكُلُواْ مِن رِّزۡقِهِۦۖ وَإِلَيۡهِ ٱلنُّشُورُ ﴿١٥﴾

**16.** To boye bozali na ebateli libanda na oyo azali na likolo été akoki kokotisa bino na mabele kasi bokomona ete mabele ekoningana?

ءَأَمِنتُم مَّن فِي ٱلسَّمَآءِ أَن يَخۡسِفَ بِكُمُ ٱلۡأَرۡضَ فَإِذَا هِيَ تَمُورُ ﴿١٦﴾

**17.** To boye bobatelami liboso na oyo azali na likolo été atindela bino mopepe ya mabanga? Bokoyeba ndenge nini bokebisi na ngai ezali.

أَمۡ أَمِنتُم مَّن فِي ٱلسَّمَآءِ أَن يُرۡسِلَ عَلَيۡكُمۡ حَاصِبٗاۖ فَسَتَعۡلَمُونَ كَيۡفَ نَذِيرِ ﴿١٧﴾

**18.** Mpe baye balekaki liboso na bango baboyaki, mpe etumbu na ngai ezalaki ndenge nini?

وَلَقَدۡ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿١٨﴾

**19.** Boye bazali komona te bandeke na likolo lolenge akangaka mpe afungolaka mapapu naye? Oyo asimbi bango ezali sé Ar-Rahmân[1]. Ya sôló, ye amonaka biloko binso.

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَى ٱلطَّيۡرِ فَوۡقَهُمۡ صَٰٓفَّٰتٖ وَيَقۡبِضۡنَۚ مَا يُمۡسِكُهُنَّ إِلَّا ٱلرَّحۡمَٰنُۚ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَيۡءِۭ بَصِيرٌ ﴿١٩﴾

1 **Ar-Rahmân:** Botala suratu Ar-Ra’d mokapo: 30.

**20.** Nani akosalisa bino na mapinga ya kosunga bino liboso ya Ar-Rahmân? Ya sôló, bapengwi bazali mpenza na libungi.

أَمَّنۡ هَٰذَا ٱلَّذِي هُوَ جُندٞ لَّكُمۡ
يَنصُرُكُم مِّن دُونِ ٱلرَّحۡمَٰنِۚ إِنِ
ٱلۡكَٰفِرُونَ إِلَّا فِي غُرُورٍ ٢٠

**21.** Mpe nani mosusu akoki koleisa bino soki akangi bozui naye? Kasi bazali sé kosala miso makasi kati na mabe mpe koboya.

أَمَّنۡ هَٰذَا ٱلَّذِي يَرۡزُقُكُمۡ إِنۡ أَمۡسَكَ
رِزۡقَهُۥۚ بَل لَّجُّواْ فِي عُتُوّٖ وَنُفُورٍ ٢١

**22.** Boye oyo azali kotambola elongi na nsé akambami koleka oyo azali kotambola alima na nzela ya semba?

أَفَمَن يَمۡشِي مُكِبًّا عَلَىٰ وَجۡهِهِۦٓ
أَهۡدَىٰٓ أَمَّن يَمۡشِي سَوِيًّا عَلَىٰ صِرَٰطٖ
مُّسۡتَقِيمٖ ٢٢

**23.** Loba: Ye nde akela bino mpe atiela bino bomoni na boyoki mpe mitema, baye bazali kotondo bazali moke.

قُلۡ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَكُمۡ وَجَعَلَ لَكُمُ
ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۚ قَلِيلٗا مَّا
تَشۡكُرُونَ ٢٣

**24.** Loba: Ye nde atia bino okati ya mabele, mpe epai naye bokosanganaka.

قُلۡ هُوَ ٱلَّذِي ذَرَأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَإِلَيۡهِ
تُحۡشَرُونَ ٢٤

**25.** Mpe bazali koloba: Elaka ekozalaka tango nini soki bozali koloba bosôló?

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ٢٥

**26.** Loba: Boyebi bwa yango ezali nde epai ya Allah, ya sôló nazali mokebisi ya polele.

قُلۡ إِنَّمَا ٱلۡعِلۡمُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠
نَذِيرٞ مُّبِينٞ ٢٦

**27.** Mpe tango bakomona (etumbu) pene na bango, bilongi ya bapagano bikokoma mawa mawa, bakoyebisa bango été: Oyo nde bozalaki kosenga.

فَلَمَّا رَأَوۡهُ زُلۡفَةٗ سِيٓـَٔتۡ وُجُوهُ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ وَقِيلَ هَٰذَا ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ
تَدَّعُونَ ٢٧

28. Loba: Bomoni boni soki Allah abomi ngai na baye bazali elongo na ngai to alimbisi biso, nani akosungaka bapengwi na etumbu ya makasi?

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَهْلَكَنِيَ ٱللَّهُ وَمَن مَّعِيَ أَوْ رَحِمَنَا فَمَن يُجِيرُ ٱلْكَٰفِرِينَ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ٢٨

29. Loba: Ye azali Ar-Rahmân[1], tondimi naye mpe epai naye nde tomipesi. Mpe bokoyebaka nani azali na nzela ya libungi ya polele.

قُلْ هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ءَامَنَّا بِهِۦ وَعَلَيْهِ تَوَكَّلْنَاۖ فَسَتَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ فِي ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ٢٩

30. Loba: Bomoni boni soki mayi na bino ekomi mosika na nsé ya mabele, nani mosusu akopesa bino mayi kowuta na libulu?

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَصْبَحَ مَآؤُكُمْ غَوْرًا فَمَن يَأْتِيكُم بِمَآءٍ مَّعِينٍ ٣٠

---

1 **Ar-Rahmân:** Botala suratu Ar-Ra'd mokapo: 30.

## SURATU 68 - AL-QALAM
*(EKOMELI)*




52 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Nûn[1], (nalapi) na ekomeli na oyo ezali kokoma.

نٓۚ وَٱلۡقَلَمِ وَمَا يَسۡطُرُونَ ١

**2.** Yo (Muhammad) na ngrásia ya Nkolo nayo ozali libgoma te.

مَآ أَنتَ بِنِعۡمَةِ رَبِّكَ بِمَجۡنُونٖ ٢

**3.** Mpe ya sôló, ozali na lifuta oyo esilaka te,

وَإِنَّ لَكَ لَأَجۡرًا غَيۡرَ مَمۡنُونٖ ٣

**4.** Mpe ya sôló, ozali na ezaleli ya malamu.

وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٖ ٤

**5.** Yo okomona mpe bango bakomona,

فَسَتُبۡصِرُ وَيُبۡصِرُونَ ٥

**6.** Nani kati na bino amekami?

بِأَييِّكُمُ ٱلۡمَفۡتُونُ ٦

**7.** Ya sôló, Nkolo wa yo ayebi malamu oyo abunga nzela naye, mpe ayebi malamu baye bazali na bokambami.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن
سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ٧

**8.** Kasi kotosa bato ya lokuta te.

فَلَا تُطِعِ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٨

**9.** Bakosepela ozala malamu na bango mpo bazala mpe malamu nayo.

وَدُّواْ لَوۡ تُدۡهِنُ فَيُدۡهِنُونَ ٩

**10.** Mpe kotosa moko te na bango, bazali kolapa na ntina te.

وَلَا تُطِعۡ كُلَّ حَلَّافٖ مَّهِينٍ ١٠

1 Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 1.

**11.** Bato ya songi songi, bazali kokosela bato makambo.

هَمَّازٖ مَّشَّآءِۭ بِنَمِيمٖ ١١

**12.** Baye bapekisaka bolamu ya bato, bazali kolekisa ndelo mpe basali na masumu,

مَّنَّاعٖ لِّلۡخَيۡرِ مُعۡتَدٍ أَثِيمٍ ١٢

**13.** Bazali na mitema makasi mpe bazali na lolendo.

عُتُلِّۭ بَعۡدَ ذَٰلِكَ زَنِيمٍ ١٣

**14.** Ata soki azali na misolo ebele na bana ebele. (alingi kobonguana te)

أَن كَانَ ذَا مَالٖ وَبَنِينَ ١٤

**15.** Soki batangeli ye mikapo mia biso, alobi: Wana ezali sé masapo ya bankoko ya kala.

إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ
ٱلۡأَوَّلِينَ ١٥

**16.** Tokomonisa elembo naye likolo na zolo.

سَنَسِمُهُۥ عَلَى ٱلۡخُرۡطُومِ ١٦

**17.** Ya sôló, tomekaki bango lolenge tomekaki bato ya elanga tango bakanaki ete bakobuka yango lobi na tongo,

إِنَّا بَلَوۡنَٰهُمۡ كَمَا بَلَوۡنَآ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ
إِذۡ أَقۡسَمُواْ لَيَصۡرِمُنَّهَا مُصۡبِحِينَ ١٧

**18.** Bazangaki koloba: Na bolingi ya Allah. (In cha Allah)

وَلَا يَسۡتَثۡنُونَ ١٨

**19.** Mabe kowuta epai ya Nkolo nayo ekwelaki yango bazali kolala,

فَطَافَ عَلَيۡهَا طَآئِفٞ مِّن رَّبِّكَ وَهُمۡ
نَآئِمُونَ ١٩

**20.** Na tongo ekomi lokola eloko ezalaki te.

فَأَصۡبَحَتۡ كَٱلصَّرِيمِ ٢٠

**21.** O mokolo molandi: Babiangani bango na bango.

فَتَنَادَوۡاْ مُصۡبِحِينَ ٢١

**22.** Bokende noki na bilanga na bino soki bolingi kobuka mbuma.

أَنِ ٱغۡدُواْ عَلَىٰ حَرۡثِكُمۡ إِن كُنتُمۡ
صَٰرِمِينَ ٢٢

23. Basololi kati na bango na bango na nsé tango babimaki mpona kokende,

فَٱنطَلَقُواْ وَهُمۡ يَتَخَٰفَتُونَ ٢٣

24. Mobola moko te akotela bino lelo na elanga,

أَن لَّا يَدۡخُلَنَّهَا ٱلۡيَوۡمَ عَلَيۡكُم مِّسۡكِينٞ ٢٤

25. Mpe bakendeki na tango ya malamu na mokano nyoso ete bakoka kopimela babola.

وَغَدَوۡاْ عَلَىٰ حَرۡدٖ قَٰدِرِينَ ٢٥

26. Mpe tango bamoni (elanga) yango, balobi: Ya sôló tobungi nzela na biso,

فَلَمَّا رَأَوۡهَا قَالُوٓاْ إِنَّا لَضَآلُّونَ ٢٦

27. To yango; Kasi tozali na eloko te.

بَلۡ نَحۡنُ مَحۡرُومُونَ ٢٧

28. Moto ya bosembo kati na bango alobi: Nayebisaki bino te ete: Soki bosanzolaki lukumu ya Allah?

قَالَ أَوۡسَطُهُمۡ أَلَمۡ أَقُل لَّكُمۡ لَوۡلَا تُسَبِّحُونَ ٢٨

29. Balobi: Lokumu na Nkolo wa biso, ya sôló tozalaki bato mabe.

قَالُواْ سُبۡحَٰنَ رَبِّنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٢٩

30. Batalani bango na bango, bakomi koloba: Yo nde osali mabe,

فَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَلَٰوَمُونَ ٣٠

31. Mpe balobaki ete: Eh biso mpasi! Ya sôló, tozalaki batomboki.

قَالُواْ يَٰوَيۡلَنَآ إِنَّا كُنَّا طَٰغِينَ ٣١

32. Tozali kolikia na Nkolo wa biso été abongola eloko ya malamu mpona biso, tozali kolikia pene na Nkolo wa biso.

عَسَىٰ رَبُّنَآ أَن يُبۡدِلَنَا خَيۡرٗا مِّنۡهَآ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا رَٰغِبُونَ ٣٢

33. Lolenge wana nde etumbu ezalaki, kasi etumbu ya mokolo ya suka eleki monene. Soki bazali koyeba.

كَذَٰلِكَ ٱلۡعَذَابُۖ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٣٣

**34.** Ya sôló, babangi (Allah) bakozalaka epai ya Nkolo na bango na lola ya kitoko.

إِنَّ لِلۡمُتَّقِينَ عِندَ رَبِّهِمۡ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٣٤

**35.** Boye tokozua bandimi ndenge moko na batomboki?

أَفَنَجۡعَلُ ٱلۡمُسۡلِمِينَ كَٱلۡمُجۡرِمِينَ ٣٥

**36.** Boni bozali kokata likambo na lolenge wana?

مَا لَكُمۡ كَيۡفَ تَحۡكُمُونَ ٣٦

**37.** To boye bozali na buku eye bozali koyekola,

أَمۡ لَكُمۡ كِتَٰبٞ فِيهِ تَدۡرُسُونَ ٣٧

**38.** Ete ya sôló, bokozua nyoso oyo bokolinga.

إِنَّ لَكُمۡ فِيهِ لَمَا تَخَيَّرُونَ ٣٨

**39.** To boye bolapelaki biso bandai ya bosôló kino mokolo ya suka, mpo topesa bino maye bolingi?

أَمۡ لَكُمۡ أَيۡمَٰنٌ عَلَيۡنَا بَٰلِغَةٌ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ إِنَّ لَكُمۡ لَمَا تَحۡكُمُونَ ٣٩

**40.** Tuna bango, nani kati na bango azali nkumu na yango?

سَلۡهُمۡ أَيُّهُم بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ ٤٠

**41.** To boye bazali na basangani? Baya na bango soki bazali koloba bosôló.

أَمۡ لَهُمۡ شُرَكَآءُ فَلۡيَأۡتُواْ بِشُرَكَآئِهِمۡ إِن كَانُواْ صَٰدِقِينَ ٤١

**42.** Mokolo oyo lokolo ekomonamaka, mpe bakobengaka bango ete bafukama elongi na mabele kasi bakokokaka kofukama te.

يَوۡمَ يُكۡشَفُ عَن سَاقٖ وَيُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ ٤٢

**43.** Bilongi na bango bikokitisama mpe bakozanga lokumu, nzoka nde babiangamaki mpo bafukama tango bazalaki malamu (na mokili).

خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۖ وَقَدۡ كَانُواْ يُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ وَهُمۡ سَٰلِمُونَ ٤٣

**44.** Tika ngai na oyo nyoso azali kozua masolo oyo na lokuta, tokozua bango malembe na esika oyo bakoyeba te.

فَذَرۡنِي وَمَن يُكَذِّبُ بِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِۖ سَنَسۡتَدۡرِجُهُم مِّنۡ حَيۡثُ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٤

**45.** Mpe natikelaki bango tango kasi, motambo na ngai ezali ya sôló.

وَأُمۡلِي لَهُمۡۚ إِنَّ كَيۡدِي مَتِينٌ ٤٥

**46.** To boye osengaki bango lifuta to osengaki bango bazua nyongo ya monene?

أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ أَجۡرٗا فَهُم مِّن مَّغۡرَمٖ مُّثۡقَلُونَ ٤٦

**47.** To boye bayebi maye mabombami, yango bazali kokoma?

أَمۡ عِندَهُمُ ٱلۡغَيۡبُ فَهُمۡ يَكۡتُبُونَ ٤٧

**48.** Mpe kanga motema (Muhammad) na kozela mokano ya Nkolo nayo, kasi kozala lokola moto oyo azalaki na libumu ya mbisi te (Yûnus), tango abelelaki (Allah) na kati ya mawa ya monene.

فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ ٱلۡحُوتِ إِذۡ نَادَىٰ وَهُوَ مَكۡظُومٞ ٤٨

**49.** Soki mpona bolamu ya Nkolo naye te likolo naye, nde abwakamaki libanda bolumbu likolo ya mabele ekauka.

لَّوۡلَآ أَن تَدَٰرَكَهُۥ نِعۡمَةٞ مِّن رَّبِّهِۦ لَنُبِذَ بِٱلۡعَرَآءِ وَهُوَ مَذۡمُومٞ ٤٩

**50.** Mpe Nkolo naye aponaki ye mpe atiaki ye o molongo ya bato malamu.

فَٱجۡتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَجَعَلَهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٥٠

**51.** Tango bapengwi bayokelaki yo likunya mpe kotala yo na miso ya mabe na tango bayokaki kurani, balobi: Ya sôló azali ligboma.

وَإِن يَكَادُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَيُزۡلِقُونَكَ بِأَبۡصَٰرِهِمۡ لَمَّا سَمِعُواْ ٱلذِّكۡرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُۥ لَمَجۡنُونٞ ٥١

**52.** Wana ezali sé bokundoli mpona mokili mobimba.

وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٥٢

# SURATU 69 - AL-HÂQQAH
## *(MOKOLO YA SÓLÓ)*




52 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Mokolo ya Sóló.
2. Nini nde mokolo ya Sóló?
3. Eloko nini ekolakisa yo mokolo ya sóló nde nini?
4. Bato ya mboka Thamûd na Aad baboyaki kondimela likambo ya somo.
5. Mpona bato ya Thamûd, babebisamaki na tangba ya makasi.
6. Mpe mpona bato ya aad, babebisamaki na mopepe ya makasi,
7. Mabe wana ekwelaki bango butu sambo na mikolo mwambe, okomona sé bibembe ya bato, bakomi lokola biteni ya nagh'l[1] ya kokata kata.
8. Boye okomona ata eloko etikali?
9. Falo na baye bazalaki liboso naye na bato ya mboka bikweisama, bayaki na mabe.
10. Mpe baboyaki kondima na motindami ya Nkolo na bango,

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلۡحَآقَّةُ ١
مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٢
وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٣
كَذَّبَتۡ ثَمُودُ وَعَادُۢ بِٱلۡقَارِعَةِ ٤
فَأَمَّا ثَمُودُ فَأُهۡلِكُواْ بِٱلطَّاغِيَةِ ٥
وَأَمَّا عَادٞ فَأُهۡلِكُواْ بِرِيحٖ صَرۡصَرٍ
عَاتِيَةٖ ٦
سَخَّرَهَا عَلَيۡهِمۡ سَبۡعَ لَيَالٖ وَثَمَٰنِيَةَ
أَيَّامٍ حُسُومٗاۖ فَتَرَى ٱلۡقَوۡمَ فِيهَا صَرۡعَىٰ
كَأَنَّهُمۡ أَعۡجَازُ نَخۡلٍ خَاوِيَةٖ ٧
فَهَلۡ تَرَىٰ لَهُم مِّنۢ بَاقِيَةٖ ٨
وَجَآءَ فِرۡعَوۡنُ وَمَن قَبۡلَهُۥ
وَٱلۡمُؤۡتَفِكَٰتُ بِٱلۡخَاطِئَةِ ٩
فَعَصَوۡاْ رَسُولَ رَبِّهِمۡ فَأَخَذَهُمۡ

1 **Nagh'l:** Botala Al-An'âm: 99.

kasi azuisaki bango kozuama ya mawa te.

أَخۡذَةٗ رَّابِيَةً ١٠

**11.** Ya sôló, tango mayi etondaki, biso nde tomatisaki bino okati ya masuwa.

إِنَّا لَمَّا طَغَا ٱلۡمَآءُ حَمَلۡنَٰكُمۡ فِي ٱلۡجَارِيَةِ ١١

**12.** Mpo totiya yango etikala elembo mpo bato bakoka kokanisa.

لِنَجۡعَلَهَا لَكُمۡ تَذۡكِرَةٗ وَتَعِيَهَآ أُذُنٞ وَٰعِيَةٞ ١٢

**13.** Mpe tango bakofula na kelelo mbala moko,

فَإِذَا نُفِخَ فِي ٱلصُّورِ نَفۡخَةٞ وَٰحِدَةٞ ١٣

**14.** Mabele na bangomba bikotombwana nako pasuka mbala moko,

وَحُمِلَتِ ٱلۡأَرۡضُ وَٱلۡجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةٗ وَٰحِدَةٗ ١٤

**15.** Mokolo wana ekozala bokweisami ya suka.

فَيَوۡمَئِذٖ وَقَعَتِ ٱلۡوَاقِعَةُ ١٥

**16.** Likolo likopasuka mpe langi na yango ekobongwanaka.

وَٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَهِيَ يَوۡمَئِذٖ وَاهِيَةٞ ١٦

**17.** Mpe ba anzelu (basantu) bakozalaka pembeni ya mapata (bazali na bobangi ya Nkolo wa bango) mpe ba anzelu mwambe bakomema ngwende (ya Allah) mokolo wana.

وَٱلۡمَلَكُ عَلَىٰٓ أَرۡجَآئِهَاۚ وَيَحۡمِلُ عَرۡشَ رَبِّكَ فَوۡقَهُمۡ يَوۡمَئِذٖ ثَمَٰنِيَةٞ ١٧

**18.** Mokolo wana bokozongisaka nyoso epai ya Allah, bokobombaka eloko moko te.

يَوۡمَئِذٖ تُعۡرَضُونَ لَا تَخۡفَىٰ مِنكُمۡ خَافِيَةٞ ١٨

**19.** Oyo bakopesaka ye buku naye na loboko ya mobali, akolobaka: Bosimba mpe botanga buku na ngai!

فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَيَقُولُ هَآؤُمُ ٱقۡرَءُواْ كِتَٰبِيَهۡ ١٩

**20.** Nazalaki kolikia ete nakokutana na mbano mwa ngai.

إِنِّي ظَنَنتُ أَنِّي مُلَٰقٍ حِسَابِيَهۡ ٢٠

**21.** Mpe akozala na bomoyi ya esengo,

**22.** (Akozalaka) okati ya lola ya likolo,

**23.** Bambuma na yango ezali pembeni.

**24.** Bolia mpe bomela na esengo kolandana na mikolo oyo bolekisaki.

**25.** Mpe oyo bakopesa ye buku naye na loboko ya mwasi akolobaka: Eh ngai! Soki bapesaka ngai ata yango te,

**26.** Mpe nayebaki ata eloko moko na yango te!

**27.** Natikala ata na liwa na ngai.

**28.** Misolo mia ngai misalisi ngai na eloko te.

**29.** Bokonzi na ngai esili kobebisama.

**30.** Bokanga ye singa na kingo,

**31.** Sima bobwaka ye na móto!

**32.** Bokanga ye na minyololo ya ntaka ntuku nsambo.

**33.** Ya sôló, azalaki kondima na Allah wa monene te,

**34.** Mpe azalaki na (mawa) ya koleisa babola te.

**35.** Lelo azali na mosungi te,

**36.** Mpe bilia naye ekozala sé mayi ya móto ya tofina,

فَهُوَ فِي عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ ﴿٢١﴾

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿٢٢﴾

قُطُوفُهَا دَانِيَةٌ ﴿٢٣﴾

كُلُواْ وَٱشْرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَآ أَسْلَفْتُمْ فِي
ٱلْأَيَّامِ ٱلْخَالِيَةِ ﴿٢٤﴾

وَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِشِمَالِهِۦ فَيَقُولُ
يَٰلَيْتَنِي لَمْ أُوتَ كِتَٰبِيَهْ ﴿٢٥﴾

وَلَمْ أَدْرِ مَا حِسَابِيَهْ ﴿٢٦﴾

يَٰلَيْتَهَا كَانَتِ ٱلْقَاضِيَةَ ﴿٢٧﴾

مَآ أَغْنَىٰ عَنِّي مَالِيَهْۜ ﴿٢٨﴾

هَلَكَ عَنِّي سُلْطَٰنِيَهْ ﴿٢٩﴾

خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ﴿٣٠﴾

ثُمَّ ٱلْجَحِيمَ صَلُّوهُ ﴿٣١﴾

ثُمَّ فِي سِلْسِلَةٍ ذَرْعُهَا سَبْعُونَ ذِرَاعًا
فَٱسْلُكُوهُ ﴿٣٢﴾

إِنَّهُۥ كَانَ لَا يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٣٣﴾

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلْمِسْكِينِ ﴿٣٤﴾

فَلَيْسَ لَهُ ٱلْيَوْمَ هَٰهُنَا حَمِيمٌ ﴿٣٥﴾

وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنْ غِسْلِينٍ ﴿٣٦﴾

**37.** Baye bakoliaka yango sé ba oyo basalaki mabe.

لَّا يَأْكُلُهُۥٓ إِلَّا ٱلْخَٰطِـُٔونَ ﴿٣٧﴾

**38.** Nalapi na maye bozali komona,

فَلَآ أُقْسِمُ بِمَا تُبْصِرُونَ ﴿٣٨﴾

**39.** Mpe na maye bozali komona te,

وَمَا لَا تُبْصِرُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Yango, ezali liloba lia motindami ya lokumu.

إِنَّهُۥ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ﴿٤٠﴾

**41.** Kasi ezali liloba lia moto mpamba te, kasi bozali moke oyo bozali kondima.

وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَاعِرٍ ۚ قَلِيلًا مَّا تُؤْمِنُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Mpe ezali liloba lia nganga te. Ebele bazali kokanisa te.

وَلَا بِقَوْلِ كَاهِنٍ ۚ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Ekitaki kowuta epai ya Nkolo ya molongo.

تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٣﴾

**44.** Ata alobelaki biso ndambu ya maloba ya lokuta oyo balobaki,

وَلَوْ تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ ٱلْأَقَاوِيلِ ﴿٤٤﴾

**45.** Tolingaki kozua ye na loboko ya mobali,

لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِٱلْيَمِينِ ﴿٤٥﴾

**46.** Sima, tolingaki kokata ye singa ya motema,

ثُمَّ لَقَطَعْنَا مِنْهُ ٱلْوَتِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Moko azali te ya kopekisa biso.

فَمَا مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ عَنْهُ حَٰجِزِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ya sôló, wana ezali sé bokundoli mpona babangi.

وَإِنَّهُۥ لَتَذْكِرَةٌ لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٤٨﴾

**49.** Mpe toyebi malamu banani bakosi kati na bino.

وَإِنَّا لَنَعْلَمُ أَنَّ مِنكُم مُّكَذِّبِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Mpe ya sôló, ye akozangisaka bapengwi te (na etumbu)

وَإِنَّهُۥ لَحَسْرَةٌ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٥٠﴾

**51.** Mpe ya sôló, wana ezali bosembo mpenza ya bondimi.

وَإِنَّهُۥ لَحَقُّ ٱلْيَقِينِ ﴿٥١﴾

**52.** Kumisa nkombo ya Nkolo nayo ya lokumu.

فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ﴿٥٢﴾

## SURATU 70 - AL-MA'ÂRIJ
*(BA NZELA YAKOMATA MPE KOKITA)*




44 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Mosengi azali kosenga etumbu oyo ekozanga kokweya te.

سَأَلَ سَآئِلُۢ بِعَذَابٖ وَاقِعٖ ١

2. Ekopekisama te mpo ekwela bapengwi.

لِّلۡكَٰفِرِينَ لَيۡسَ لَهُۥ دَافِعٞ ٢

3. Epai ya Allah nde nzela ya komata mpe kokita ezali.

مِّنَ ٱللَّهِ ذِي ٱلۡمَعَارِجِ ٣

4. Ba anzelu mpe molimo mosantu bazali komate epai naye na mokolo moko oyo tango na yango ezali kowumela lokola mibu nkoto ntuku mitano.

تَعۡرُجُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ إِلَيۡهِ فِي يَوۡمٖ كَانَ مِقۡدَارُهُۥ خَمۡسِينَ أَلۡفَ سَنَةٖ ٤

5. Zela bozeli ya malamu.

فَٱصۡبِرۡ صَبۡرٗا جَمِيلًا ٥

6. (Bapengwi) bazali komona yango mosika,

إِنَّهُمۡ يَرَوۡنَهُۥ بَعِيدٗا ٦

7. Kasi tozali komona yango pembeni.

وَنَرَىٰهُ قَرِيبٗا ٧

8. Mokolo oyo likolo likopelaka lokola ebende ya mafuta,

يَوۡمَ تَكُونُ ٱلسَّمَآءُ كَٱلۡمُهۡلِ ٨

9. Mpe bangomba bikokoma lokola elamba ya kofinika.

وَتَكُونُ ٱلۡجِبَالُ كَٱلۡعِهۡنِ ٩

10. Molingami akotuna moninga te,

وَلَا يَسۡـَٔلُ حَمِيمٌ حَمِيمٗا ١٠

**11.** Bazali kotalana, moto mabe akoluka ete akaba bana naye mpo abatelama na etumbu ya mokolo wana.

يُبَصَّرُونَهُمْ يَوَدُّ ٱلْمُجْرِمُ لَوْ يَفْتَدِى مِنْ عَذَابِ يَوْمِئِذٍۭ بِبَنِيهِ ﴿١١﴾

**12.** To mwasi, to ndeko naye ya mobali.

وَصَٰحِبَتِهِۦ وَأَخِيهِ ﴿١٢﴾

**13.** (Ata soki bayei) moto naye ya libota oyo azalaki kobatela ye.

وَفَصِيلَتِهِ ٱلَّتِى تُـْٔوِيهِ ﴿١٣﴾

**14.** Ata bayei na manso mazali na nsé mpona kobatela ye.

وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ يُنجِيهِ ﴿١٤﴾

**15.** Eloko te, ezali nde móto.

كَلَّآ ۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ﴿١٥﴾

**16.** Ekolongola ye bamposa ya mutu na makasi,

نَزَّاعَةً لِّلشَّوَىٰ ﴿١٦﴾

**17.** Móto ekobengaka baye baboyaki kondima.

تَدْعُوا۟ مَنْ أَدْبَرَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٧﴾

**18.** (Kolandana) na misolo oyo asangisaki na mokili mpe apekisaki na yango nzela ya Allah epanzana.

وَجَمَعَ فَأَوْعَىٰٓ ﴿١٨﴾

**19.** Ya sôló, moto akelamaki na kozanga kimia.

۞ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ خُلِقَ هَلُوعًا ﴿١٩﴾

**20.** Soki mabe ezui ye, akomi na bobangi,

إِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ جَزُوعًا ﴿٢٠﴾

**21.** Mpe soki bolamu ezui ye, akomi kopima yango.

وَإِذَا مَسَّهُ ٱلْخَيْرُ مَنُوعًا ﴿٢١﴾

**22.** Longola sé baye bazali kotelemisa losambo,

إِلَّا ٱلْمُصَلِّينَ ﴿٢٢﴾

**23.** Baye bakangami na losambo na bango libela;

ٱلَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ دَآئِمُونَ ﴿٢٣﴾

وَٱلَّذِينَ فِيٓ أَمۡوَٰلِهِمۡ حَقّٞ مَّعۡلُومٞ ٢٤

**24.** Mpe baye bazali kobimisa (zakat) na misolo mia bango,

لِّلسَّآئِلِ وَٱلۡمَحۡرُومِ ٢٥

**25.** Mpona (kopesa) basengi na baye bazangi;

وَٱلَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ٢٦

**26.** Mpe baye bazali kondima ya sôló na mokolo ya suka;

وَٱلَّذِينَ هُم مِّنۡ عَذَابِ رَبِّهِم مُّشۡفِقُونَ ٢٧

**27.** Mpe baye bazali kobanga etumbu ya Nkolo na bango;

إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمۡ غَيۡرُ مَأۡمُونٖ ٢٨

**28.** Ya sôló, eloko moko ya kopekisa etumbu ya Nkolo na bango ezali te,

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِفُرُوجِهِمۡ حَٰفِظُونَ ٢٩

**29.** Mpe baye bazali kobatela mitakala mia bango,

إِلَّا عَلَىٰٓ أَزۡوَٰجِهِمۡ أَوۡ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ فَإِنَّهُمۡ غَيۡرُ مَلُومِينَ ٣٠

**30.** Longola sé epai ya basi na bango to mpe bawumbu na bango ya basi, wana ezali lisumu te epai na bango,

فَمَنِ ٱبۡتَغَىٰ وَرَآءَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡعَادُونَ ٣١

**31.** Kasi baye bakokende libanda ya oyo etindami awa, bango nde balekisi ndelo,

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِأَمَٰنَٰتِهِمۡ وَعَهۡدِهِمۡ رَٰعُونَ ٣٢

**32.** Mpe baye bazali kobatela biloko ya bato malamu, mpe bazali kotosa maloba na bango tango ya boyokani;

وَٱلَّذِينَ هُم بِشَهَٰدَٰتِهِمۡ قَآئِمُونَ ٣٣

**33.** Mpe baye bazali kotatola sé bosôló,

وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَلَىٰ صَلَاتِهِمۡ يُحَافِظُونَ ٣٤

**34.** Mpe baye oyo bazali kobatela losambo na bango.

أُوْلَٰٓئِكَ فِي جَنَّٰتٖ مُّكۡرَمُونَ ٣٥

**35.** Bango nde bakozala na lukumu okati ya bilanga ya lola.

**36.** Kasi nini na bapengwi oyo bazali kokima epai nayo bakingo etelemi,

فَمَالِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ قِبَلَكَ
مُهۡطِعِينَ ٣٦

**37.** Ngambu ya loboko ya mobali to ya loboko ya mwasi bazali ya kokabwana?

عَنِ ٱلۡيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ عِزِينَ ٣٧

**38.** Boye moko na moko kati na bango azali kosepela ete bakotisa ye na lola ya nkembo?

أَيَطۡمَعُ كُلُّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ أَن يُدۡخَلَ
جَنَّةَ نَعِيمٖ ٣٨

**39.** Eloko te, mpo tokelaki bango na maye bayebi.

كَلَّآۖ إِنَّا خَلَقۡنَٰهُم مِّمَّا يَعۡلَمُونَ ٣٩

**40.** Mpe nalapi na Nkolo ya miniele mpe biloli na bilembo bia ngrásia ete: Ya sôló, tozali na makoki,

فَلَآ أُقۡسِمُ بِرَبِّ ٱلۡمَشَٰرِقِ وَٱلۡمَغَٰرِبِ إِنَّا
لَقَٰدِرُونَ ٤٠

**41.** Mpo ete tolongola bango toya na baye ya malamu, mpe moto akopekisa biso azali te.

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ خَيۡرٗا مِّنۡهُمۡ وَمَا نَحۡنُ
بِمَسۡبُوقِينَ ٤١

**42.** Tika bango basakana mpe babunga kino bakokutanaka na mokolo oyo tolakaki bango.

فَذَرۡهُمۡ يَخُوضُواْ وَيَلۡعَبُواْ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ
يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِي يُوعَدُونَ ٤٢

**43.** Mokolo bakobima na malita noki lokola bazali kokima mbangu epai na mabanga matandami;

يَوۡمَ يَخۡرُجُونَ مِنَ ٱلۡأَجۡدَاثِ سِرَاعٗا
كَأَنَّهُمۡ إِلَىٰ نُصُبٖ يُوفِضُونَ ٤٣

**44.** Bakokitisaka miso na bango mpe kotombola yango na soni, wana ekozalaka mokolo ya elaka na bango.

خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۚ ذَٰلِكَ
ٱلۡيَوۡمُ ٱلَّذِي كَانُواْ يُوعَدُونَ ٤٤

## SURATU 71 - NÛH
*(NOWA)*




28 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ya sôló totindaki Nûh epai ya bato naye ete: Kebisa bato nayo yambo ya etumbu makasi eyela bango.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦٓ أَنۡ أَنذِرۡ قَوۡمَكَ مِن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ١

2. Alobaki: Oh bato na ngai! Ya sôló, nazali mokebisi ya polele mpona bino,

قَالَ يَٰقَوۡمِ إِنِّي لَكُمۡ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ٢

3. Bobondela Allah, bobanga ye mpe botosa ngai,

أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ٣

4. Mpo alimbisa bino masumu mpe apesa bino mikolo kino elaka yango ekoka. Ya sôló, tango elaka ya Allah ekoki ezelaka te soki bozali koyeba!

يَغۡفِرۡ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُؤَخِّرۡكُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمًّىۚ إِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ إِذَا جَآءَ لَا يُؤَخَّرُۚ لَوۡ كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٤

5. Alobi: Nkolo! Ya sôló, natei bato na ngai butu na moyi,

قَالَ رَبِّ إِنِّي دَعَوۡتُ قَوۡمِي لَيۡلٗا وَنَهَارٗا ٥

6. Kasi mateya na ngai ebakiseli bango sé kokima,

فَلَمۡ يَزِدۡهُمۡ دُعَآءِيٓ إِلَّا فِرَارٗا ٦

7. Mpe tango nazali kobenga bango mpo olimbisa bango, bazali kotiya misapi na matoyi na bango mpe kozipa yango na bilamba, basali motu makasi mpe lolendo.

وَإِنِّي كُلَّمَا دَعَوۡتُهُمۡ لِتَغۡفِرَ لَهُمۡ جَعَلُوٓاْ أَصَٰبِعَهُمۡ فِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَٱسۡتَغۡشَوۡاْ ثِيَابَهُمۡ وَأَصَرُّواْ وَٱسۡتَكۡبَرُواْ ٱسۡتِكۡبَارٗا ٧

8. Sima nabengaki bango na polele,

ثُمَّ إِنِّي دَعَوۡتُهُمۡ جِهَارٗا ٨

9. Mpe nayebisaki bango na polele mpe na lolenge ya kobombama.

ثُمَّ إِنِّيٓ أَعۡلَنتُ لَهُمۡ وَأَسۡرَرۡتُ لَهُمۡ إِسۡرَارٗا ٩

10. Nayebisaki bango été: Botubela epai ya Nkolo na bino. Ya sôló, ye azali molimbisi.

فَقُلۡتُ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ إِنَّهُۥ كَانَ غَفَّارٗا ١٠

11. Mpo akitisela bino kowuta na likolo mbula ezala ya kolandana,

يُرۡسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيۡكُم مِّدۡرَارٗا ١١

12. Mpe apesa bino misolo na bana ebele, mpe abombela bino bilanga mpe mingala.

وَيُمۡدِدۡكُم بِأَمۡوَٰلٖ وَبَنِينَ وَيَجۡعَل لَّكُمۡ جَنَّٰتٖ وَيَجۡعَل لَّكُمۡ أَنۡهَٰرٗا ١٢

13. Mpona nini bozali kokumisa Allah te na ndenge esengeli?

مَّا لَكُمۡ لَا تَرۡجُونَ لِلَّهِ وَقَارٗا ١٣

14. Mpe akela bino ndambu ndambu ya kotangama?

وَقَدۡ خَلَقَكُمۡ أَطۡوَارًا ١٤

15. Bozali komona te lolenge Allah akela mapata sambo elandani,

أَلَمۡ تَرَوۡاْ كَيۡفَ خَلَقَ ٱللَّهُ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖ طِبَاقٗا ١٥

16. Mpe atiya bongengi kati ya sanza mpe mwinda okati ya moyi?

وَجَعَلَ ٱلۡقَمَرَ فِيهِنَّ نُورٗا وَجَعَلَ ٱلشَّمۡسَ سِرَاجٗا ١٦

17. Allah nde abimisa bino na mabele lokola milona.

وَٱللَّهُ أَنۢبَتَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ نَبَاتٗا ١٧

18. Sima akozongisa bino kati na yango mpe sima akobimisa bino penza.

ثُمَّ يُعِيدُكُمۡ فِيهَا وَيُخۡرِجُكُمۡ إِخۡرَاجٗا ١٨

19. Allah atandela bino mabele ezala lokola etoko,

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ بِسَاطٗا ١٩

20. Mpo botambola na kati ya banzela na yango.

لِّتَسۡلُكُواْ مِنۡهَا سُبُلٗا فِجَاجٗا ٢٠

**21.** Nûh alobaki ete: Nkolo! Baboyi kotosa ngai kasi balandi sé moto oyo bozui naye na bana ekobakisela ye sé libungi.

قَالَ نُوحٌ رَّبِّ إِنَّهُمْ عَصَوْنِي وَٱتَّبَعُوا۟
مَن لَّمْ يَزِدْهُ مَالُهُۥ وَوَلَدُهُۥٓ إِلَّا
خَسَارًا ﴿٢١﴾

**22.** Mpe basali likita ya monene, (ya mabe).

وَمَكَرُوا۟ مَكْرًا كُبَّارًا ﴿٢٢﴾

**23.** Mpe balobi ete: Botika banzambe na bino te, botika Waad te, botika mpe Suwaa te, yarûsa te, yaûqa mpe te na Nasra te. (ezali bankombo ya bikeko ya bango bazalaki kobondela)

وَقَالُوا۟ لَا تَذَرُنَّ ءَالِهَتَكُمْ وَلَا تَذَرُنَّ
وَدًّا وَلَا سُوَاعًا وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ
وَنَسْرًا ﴿٢٣﴾

**24.** (Mpe) yango bisili kobungisa ebele mpe ezali kobakisela babubi sé libungi.

وَقَدْ أَضَلُّوا۟ كَثِيرًا ۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّـٰلِمِينَ
إِلَّا ضَلَـٰلًا ﴿٢٤﴾

**25.** Mpona mabe na bango, bazindisamaki na mayi, mpe bakotaki na móto, mpe bazuaki basungi te na botiki Allah.

مِّمَّا خَطِيٓـَٔـٰتِهِمْ أُغْرِقُوا۟ فَأُدْخِلُوا۟
نَارًا فَلَمْ يَجِدُوا۟ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ
أَنصَارًا ﴿٢٥﴾

**26.** Mpe Nûh alobi: Nkolo! Kotika ata mopagano moko te na mokili.

وَقَالَ نُوحٌ رَّبِّ لَا تَذَرْ عَلَى ٱلْأَرْضِ مِنَ
ٱلْكَـٰفِرِينَ دَيَّارًا ﴿٢٦﴾

**27.** Soki otiki bango (na bomoyi), bakobungisa bawumbu nayo mpe bakobota sé basumuki.

إِنَّكَ إِن تَذَرْهُمْ يُضِلُّوا۟ عِبَادَكَ وَلَا
يَلِدُوٓا۟ إِلَّا فَاجِرًا كَفَّارًا ﴿٢٧﴾

**28.** Nkolo! Limbisa ngai, na baboti na ngai na moto nyoso oyo akokota ndako na ngai mondimi mpe bandimi ya mibali na ya basi, mpe kobakisela bapengwi te sé libungi.

رَّبِّ ٱغْفِرْ لِى وَلِوَٰلِدَىَّ وَلِمَن دَخَلَ
بَيْتِىَ مُؤْمِنًا وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَـٰتِ ۖ
وَلَا تَزِدِ ٱلظَّـٰلِمِينَ إِلَّا تَبَارًۢا ﴿٢٨﴾

## SURATU 72 - AL-DJINN
*(BILIMA)*




28 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Loba: Emoniseli ekitela ngai ya sôló ete: Lisanga moko ya bilima batiaki matoyi mpona koyoka mpe balobaki ete: Ya sôló, toyoki buku ya lokumu na etangeli ya somo,

قُلۡ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ ٱسۡتَمَعَ نَفَرٞ مِّنَ ٱلۡجِنِّ فَقَالُوٓاْ إِنَّا سَمِعۡنَا قُرۡءَانًا عَجَبٗا ١

**2.** Ezali kokamba na nzela ya semba mpe tondimaki na yango, mpe tokosangisa Nkolo wa biso na eloko mosusu te.

يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلرُّشۡدِ فَـَٔامَنَّا بِهِۦۖ وَلَن نُّشۡرِكَ بِرَبِّنَآ أَحَدٗا ٢

**3.** Ya sôló, bonene naye Nkolo ya biso ekumama, azali na mwasi te, mpe mwana te.

وَأَنَّهُۥ تَعَٰلَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا ٱتَّخَذَ صَٰحِبَةٗ وَلَا وَلَدٗا ٣

**4.** Mpe ya sôló, ye (satana) azali koloba mabe mpona Allah.

وَأَنَّهُۥ كَانَ يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى ٱللَّهِ شَطَطٗا ٤

**5.** Mpe tokanisi ete: Bato na bilima bakoki kokosela Allah te.

وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن تَقُولَ ٱلۡإِنسُ وَٱلۡجِنُّ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا ٥

**6.** Mpe ya sôló, Kati na bato, ezali na mibali misusu bazali koluka libateli epai ya bilima ya mibali, kasi yango ezali kobakisela bango sé mpasi.

وَأَنَّهُۥ كَانَ رِجَالٞ مِّنَ ٱلۡإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٖ مِّنَ ٱلۡجِنِّ فَزَادُوهُمۡ رَهَقٗا ٦

7. Mpe bakanisaki lolenge bokanisaki été Allah akosekwisa moto te.

وَأَنَّهُمْ ظَنُّواْ كَمَا ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَبْعَثَ
ٱللَّهُ أَحَدًا ٧

8. Mpe ya sôló tomataki na mapata mpona koluka koyokamela, kasi tokutaki yango na babateli ya makasi mpe minzoto ya móto (mizali kobamba na mbangu mingi).

وَأَنَّا لَمَسْنَا ٱلسَّمَآءَ فَوَجَدْنَٰهَا مُلِئَتْ
حَرَسًا شَدِيدًا وَشُهُبًا ٨

9. Mpe tozalaki kofanda mpe koyoka, kasi oyo akoyokamela sika oyo akokutana na masasi ya móto (minzoto) ekobengana ye.

وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَٰعِدَ لِلسَّمْعِۖ
فَمَن يَسْتَمِعِ ٱلْـَٔانَ يَجِدْ لَهُۥ شِهَابًا
رَّصَدًا ٩

10. Mpe ya sôló, toyebi te soki bazali kolingela bato ya mokili mabe to Nkolo na bango alingi kotiya bango na nzela ya semba.

وَأَنَّا لَا نَدْرِىٓ أَشَرٌّ أُرِيدَ بِمَن فِى
ٱلْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ١٠

11. Mpe kati na biso tozali na baye ya malamu mpe basusu bazali mabe, mpe tokabwanaki na mangomba ebele.

وَأَنَّا مِنَّا ٱلصَّٰلِحُونَ وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَۖ
كُنَّا طَرَآئِقَ قِدَدًا ١١

12. Mpe ya sôló, tokanisaki été tokokutola nguya ya Allah awa na nsé te mpe lisusu ete tokosilisa nguya naye te na kokima.

وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن نُّعْجِزَ ٱللَّهَ فِى ٱلْأَرْضِ
وَلَن نُّعْجِزَهُۥ هَرَبًا ١٢

13. Mpe ya sôló, tango toyokaki bokambi, (kurani) tondimaki na yango, mpe oyo akondima na Nkolo naye, abanga te mpona bokutolami ya lifuta naye, mpe akobebisama te.

وَأَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا ٱلْهُدَىٰٓ ءَامَنَّا بِهِۦۖ فَمَن
يُؤْمِنۢ بِرَبِّهِۦ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَلَا
رَهَقًا ١٣

**14.** Mpe kati na biso, tozali na baye bazali bamizilima mpe na baye bazali babubi mpe baye bayambaki islam nde baye balukaki nzela ya semba,

وَأَنَّا مِنَّا ٱلۡمُسۡلِمُونَ وَمِنَّا ٱلۡقَٰسِطُونَۖ
فَمَنۡ أَسۡلَمَ فَأُوْلَٰٓئِكَ تَحَرَّوۡاْ رَشَدٗا ١٤

**15.** Kasi mpona babubi, bakozala na móto ya lifelo ya bakoni oyo ezali kopela.

وَأَمَّا ٱلۡقَٰسِطُونَ فَكَانُواْ لِجَهَنَّمَ
حَطَبٗا ١٥

**16.** Soki bamitiyaka na nzela ya malamu, tolingaki komelisa bango mayi ya malamu,

وَأَلَّوِ ٱسۡتَقَٰمُواْ عَلَى ٱلطَّرِيقَةِ لَأَسۡقَيۡنَٰهُم
مَّآءً غَدَقٗا ١٦

**17.** Mpo tomeka bango kati na yango. Kasi oyo akoboya bokundoli ya Nkolo naye, akosukisa ye na nzela ya etumbu oyo ekosilaka te.

لِّنَفۡتِنَهُمۡ فِيهِۚ وَمَن يُعۡرِضۡ عَن ذِكۡرِ
رَبِّهِۦ يَسۡلُكۡهُ عَذَابٗا صَعَدٗا ١٧

**18.** Mpe ya sôló, ba Masâdjid[1] bizali mpona Allah, kasi bobondela eloko mosusu elongo na Allah te.

وَأَنَّ ٱلۡمَسَٰجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدۡعُواْ مَعَ ٱللَّهِ
أَحَدٗا ١٨

**19.** Mpe tango mowumbu ya Allah atelemaki mpona kosambela ye, bayaki ebele kotelema pembeni naye (tango wana nde bilima bandimaki na kurani esantu tango etangamaki).

وَأَنَّهُۥ لَمَّا قَامَ عَبۡدُ ٱللَّهِ يَدۡعُوهُ كَادُواْ
يَكُونُونَ عَلَيۡهِ لِبَدٗا ١٩

**20.** Loba: Nazali kobondela Nkolo na ngai mpe nakosangisa ye na eloko mosusu te.

قُلۡ إِنَّمَآ أَدۡعُواْ رَبِّي وَلَآ أُشۡرِكُ بِهِۦٓ
أَحَدٗا ٢٠

**21.** Loba: Ya sôló, ngai nazali na bokoki ya kosala bino mabe to kotiya bino na nzela ya semba te.

قُلۡ إِنِّي لَآ أَمۡلِكُ لَكُمۡ ضَرّٗا وَلَا
رَشَدٗا ٢١

1 **Masâdjid:** Botala suratu Al-Baqarah mokapo: 114.

**22.** Loba: Ya sôló, moko te akobatela ngai na botiki Allah, mpe nazui ekimeli mosusu te na botiki Allah.

قُلۡ إِنِّي لَن يُجِيرَنِي مِنَ ٱللَّهِ أَحَدٞ وَلَنۡ أَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلۡتَحَدًا ٢٢

**23.** (Nazali se) momemi sango mpe kokomisa liloba ya Allah. Mpe oyo akozanga kotosa Allah na motindami naye, ya sôló akozala na móto ya lifelo libela na libela.

إِلَّا بَلَٰغٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِسَٰلَٰتِهِۦۚ وَمَن يَعۡصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ٢٣

**24.** Kino bakomona oyo elengelami mpona bango ya etumbu, mpe bakoyeba ba nani bazali na lisungi ya makasi, mpe ba nani bazali mike.

حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوۡاْ مَا يُوعَدُونَ فَسَيَعۡلَمُونَ مَنۡ أَضۡعَفُ نَاصِرٗا وَأَقَلُّ عَدَدٗا ٢٤

**25.** Loba: Nayebi te maye balaki bino ezali pene to Nkolo na ngai atikeli yango tango molai.

قُلۡ إِنۡ أَدۡرِيٓ أَقَرِيبٞ مَّا تُوعَدُونَ أَمۡ يَجۡعَلُ لَهُۥ رَبِّيٓ أَمَدًا ٢٥

**26.** Moyebi ya mabombami, mpe moko te ayebi mabombami naye,

عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ فَلَا يُظۡهِرُ عَلَىٰ غَيۡبِهِۦٓ أَحَدًا ٢٦

**27.** Longola sé oyo akosepela naye lokola motindami, mpe akotiela ye bakengeli liboso na sima naye,

إِلَّا مَنِ ٱرۡتَضَىٰ مِن رَّسُولٖ فَإِنَّهُۥ يَسۡلُكُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦ رَصَدٗا ٢٧

**28.** Mpo bayeba été bakomisa maloba ya Nkolo na bango, mpe azingi maye bazali na yango, mpe ayebi motango ya biloko nyoso.

لِّيَعۡلَمَ أَن قَدۡ أَبۡلَغُواْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمۡ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيۡهِمۡ وَأَحۡصَىٰ كُلَّ شَيۡءٍ عَدَدَۢا ٢٨

## SURATU 73 - AL-MUZZAMMIL
*(MOFINIKI)*




20 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Eh yo (Muhammad) mofiniki bilamba!
2. Telema mpo (osambela) butu mobimba, longola sé mwa tango moke,
3. Kati kati na yango to moke,
4. To bakisa yango mpe tanga kurani malembe mpe polele!
5. Tokokitisela yo maloba ya kilo (ya lokumu penza).
6. Kosambela na butu ezali malamu mpe epesaka makasi, mpe ezali malamu mingi mpona botangi.
7. Mpo ete ya sôló, ozali na misala ebele na moyi.
8. Mpe kanisa nkombo ya Nkolo nayo mpe mipesa naye.
9. Nkolo ya moniele mpe eloli, nzambe mosusu azali te ya kobondela na bosôló sé ye, zua ye mobateli (wa bino)!
10. Kanga motema na maye bazali koyebisa yo, mpe mitiya mosika na bango na lolenge ya malamu.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُزَّمِّلُ ١

قُمِ ٱلَّيۡلَ إِلَّا قَلِيلٗا ٢

نِّصۡفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصۡ مِنۡهُ قَلِيلًا ٣

أَوۡ زِدۡ عَلَيۡهِ وَرَتِّلِ ٱلۡقُرۡءَانَ تَرۡتِيلًا ٤

إِنَّا سَنُلۡقِي عَلَيۡكَ قَوۡلٗا ثَقِيلًا ٥

إِنَّ نَاشِئَةَ ٱلَّيۡلِ هِيَ أَشَدُّ وَطۡـٔٗا وَأَقۡوَمُ قِيلًا ٦

إِنَّ لَكَ فِي ٱلنَّهَارِ سَبۡحٗا طَوِيلٗا ٧

وَٱذۡكُرِ ٱسۡمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلۡ إِلَيۡهِ تَبۡتِيلٗا ٨

رَّبُّ ٱلۡمَشۡرِقِ وَٱلۡمَغۡرِبِ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱتَّخِذۡهُ وَكِيلٗا ٩

وَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱهۡجُرۡهُمۡ هَجۡرٗا جَمِيلٗا ١٠

**11.** Mpe tika ngai na baye bazuaka manso na lokuta baye bazali kosepela na bisengo na bango, bazali sé na tango moke ya kozela.

وَذَرۡنِي وَٱلۡمُكَذِّبِينَ أُوْلِي ٱلنَّعۡمَةِ وَمَهِّلۡهُمۡ قَلِيلًا ١١

**12.** Ya sôló, tobombeli bango singa ya monene mpe lifelo.

إِنَّ لَدَيۡنَآ أَنكَالٗا وَجَحِيمٗا ١٢

**13.** Mpe bilia ya solo mabe, mpe etumbu ya makasi.

وَطَعَامٗا ذَا غُصَّةٖ وَعَذَابًا أَلِيمٗا ١٣

**14.** Mokolo oyo mabele na bangomba bikoningana, mpe bikokoma lokola mputulu ya zelo ya kopanzana.

يَوۡمَ تَرۡجُفُ ٱلۡأَرۡضُ وَٱلۡجِبَالُ وَكَانَتِ ٱلۡجِبَالُ كَثِيبٗا مَّهِيلًا ١٤

**15.** Ya sôló, totindelaki bino motindami, azala nzeneneke epai ya bino, lolenge moko totindaki motindami epai ya falo.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ رَسُولٗا شَٰهِدًا عَلَيۡكُمۡ كَمَآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ رَسُولٗا ١٥

**16.** Mpe falo aboyaki kotosa motindami mpe tozuaki ye kozua moko ya mabe.

فَعَصَىٰ فِرۡعَوۡنُ ٱلرَّسُولَ فَأَخَذۡنَٰهُ أَخۡذٗا وَبِيلٗا ١٦

**17.** Ndenge nini bokomibatela na bopengwi na mokolo oyo ekokomisa bana lokola bampaka suki mpembe?

فَكَيۡفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرۡتُمۡ يَوۡمٗا يَجۡعَلُ ٱلۡوِلۡدَٰنَ شِيبًا ١٧

**18.** Likolo likopasukaka (na somo wana) mpe akokokisaka elaka naye, wana ezali na tembe te.

ٱلسَّمَآءُ مُنفَطِرُۢ بِهِۦۚ كَانَ وَعۡدُهُۥ مَفۡعُولًا ١٨

**19.** Ya sôló, oyo ezali bokundoli, oyo alingi, azua nzela epai na Nkolo naye.

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذۡكِرَةٞۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ١٩

**20.** Ya sôló, Nkolo nayo (Muhammad), ayebi ete otelemaka na nsé ya mibale ya misato ya butu, mpe kati kati na yango, mpe moko ya misato na yango, elongo na ndambu ya bandimi batelemaka mpe lokola. Allah azali kokabola butu na mokolo, ayebi ete bokokoka kotanga yango te yango ayambi tubeli na bino. Kasi botanga oyo ezali mpete kati na kurani, ayebi ete kati na bino bato ya bokono bakozala, basusu bakotambola mpona koluka bolamu ya Allah, mpe basusu bakokende kobunda na nzela ya Allah. Botanga oyo ezali mpete kati na yango, mpe botelemisa losambo mpe bofuta zakat mpe bokotisa Allah nyongo ya malamu. Mpe bolamu nyoso bokosala, bokokuta yango epai na Allah, azali malamu mpe monene na kofuta, mpe bosenga Allah bolimbisi. Ya sôló, Allah azali molimbisi atonda ngolu.

۞ إِنَّ رَبَّكَ يَعۡلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدۡنَىٰ مِن
ثُلُثَيِ ٱلَّيۡلِ وَنِصۡفَهُۥ وَثُلُثَهُۥ وَطَآئِفَةٞ
مِّنَ ٱلَّذِينَ مَعَكَۚ وَٱللَّهُ يُقَدِّرُ ٱلَّيۡلَ
وَٱلنَّهَارَۚ عَلِمَ أَن لَّن تُحۡصُوهُ فَتَابَ
عَلَيۡكُمۡۖ فَٱقۡرَءُواْ مَا تَيَسَّرَ مِنَ
ٱلۡقُرۡءَانِۚ عَلِمَ أَن سَيَكُونُ مِنكُم
مَّرۡضَىٰ وَءَاخَرُونَ يَضۡرِبُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ
يَبۡتَغُونَ مِن فَضۡلِ ٱللَّهِ وَءَاخَرُونَ
يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۖ فَٱقۡرَءُواْ مَا
تَيَسَّرَ مِنۡهُۚ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ
ٱلزَّكَوٰةَ وَأَقۡرِضُواْ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗاۚ
وَمَا تُقَدِّمُواْ لِأَنفُسِكُم مِّنۡ خَيۡرٖ
تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيۡرٗا وَأَعۡظَمَ
أَجۡرٗاۚ وَٱسۡتَغۡفِرُواْ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ
رَّحِيمُۢ ٢٠

## SURATU 74 - AL-MUDDATHIR
## *(MOZIPANI NA BULANGITI)*




56 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Eh yo (Muhammad) mozipani na bulangiti!
يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُدَّثِّرُ ١

**2.** Telema mpe kebisa!
قُمۡ فَأَنذِرۡ ٢

**3.** Mpe kumisa Nkolo nayo ya monene!
وَرَبَّكَ فَكَبِّرۡ ٣

**4.** Mpe petola bilamba nayo,
وَثِيَابَكَ فَطَهِّرۡ ٤

**5.** Mpe mitiya mosika na masumu nyoso. (mpe tika yango)!
وَٱلرُّجۡزَ فَٱهۡجُرۡ ٥

**6.** Mpe kopesa te mpo bafuta yo!
وَلَا تَمۡنُن تَسۡتَكۡثِرُ ٦

**7.** Mpe zala na bozeli mpona Nkolo nayo!
وَلِرَبِّكَ فَٱصۡبِرۡ ٧

**8.** Mpe tango bakofula kelelo,
فَإِذَا نُقِرَ فِي ٱلنَّاقُورِ ٨

**9.** Wana ekozala mokolo ya mpasi,
فَذَٰلِكَ يَوۡمَئِذٖ يَوۡمٌ عَسِيرٌ ٩

**10.** Mpona bapengwi ekozala mpete te.
عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ غَيۡرُ يَسِيرٖ ١٠

**11.** Tika ngai na oyo nakeli ye moko,
ذَرۡنِي وَمَنۡ خَلَقۡتُ وَحِيدٗا ١١

**12.** Mpe oyo napesaki misolo ebele,
وَجَعَلۡتُ لَهُۥ مَالٗا مَّمۡدُودٗا ١٢

**13.** Mpe (napesi ye) bana oyo bazali naye tango nyoso;
وَبَنِينَ شُهُودٗا ١٣

**14.** Mpe oyo nalongolelaki mindondo nyoso.
وَمَهَّدتُّ لَهُۥ تَمۡهِيدٗا ١٤

**15.** Sima, apengwi na bolamu (na ngai),

ثُمَّ يَطْمَعُ أَنْ أَزِيدَ ١٥

**16.** Te; ya sôló, azalaki kowangana mikapo mia biso na mutu makasi.

كَلَّآۖ إِنَّهُۥ كَانَ لِأٓيَٰتِنَا عَنِيدٗا ١٦

**17.** Nakopesa ye pasi ya koleka.

سَأُرْهِقُهُۥ صَعُودًا ١٧

**18.** Ya sôló, akanisaki mpe azuaki mokano,

إِنَّهُۥ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ١٨

**19.** Akufa na ndenge akanaki.

فَقُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ١٩

**20.** Sima akufa na ndenge akanaki.

ثُمَّ قُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ٢٠

**21.** Sima atalaki.

ثُمَّ نَظَرَ ٢١

**22.** Sima abebisi elongi mpe akangi.

ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ٢٢

**23.** Sima abongoli mokongo mpe asali lolendo.

ثُمَّ أَدْبَرَ وَٱسْتَكْبَرَ ٢٣

**24.** Mpe alobi: (Kurani) oyo ezali bonganga oyo etangisami,

فَقَالَ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ يُؤْثَرُ ٢٤

**25.** Wana ezali sé liloba lia moto.

إِنْ هَٰذَآ إِلَّا قَوْلُ ٱلْبَشَرِ ٢٥

**26.** Nakozikisa ye na móto ya saqar.

سَأُصْلِيهِ سَقَرَ ٢٦

**27.** Nani akoyebisa yo nini saqar?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا سَقَرُ ٢٧

**28.** Etiki eloko te mpe ebateli te.

لَا تُبْقِي وَلَا تَذَرُ ٢٨

**29.** Ezali kozikisa mposo ekomi moyindo.

لَوَّاحَةٌ لِّلْبَشَرِ ٢٩

**30.** O kati na yango ezali na (ba anzelu) zomi na libua.

عَلَيْهَا تِسْعَةَ عَشَرَ ٣٠

**31.** Mpe totiaki bakengeli ya móto sé ba anzelu, mpe totiaki motango na bango sé ezala komekama epai ya bapengwi, mpo ete baye bazua

وَمَا جَعَلْنَآ أَصْحَٰبَ ٱلنَّارِ إِلَّا مَلَٰٓئِكَةًۙ
وَمَا جَعَلْنَا عِدَّتَهُمْ إِلَّا فِتْنَةً لِّلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ لِيَسْتَيْقِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ

buku liboso bayeba yango mpe ebakisa bondimi epai na bandimi, mpo ete baye bazua buku liboso na bandimi bazala na ntembe te, mpe mpo ete bapagano na baye bazali na bokono o mitema baloba ete: Allah alingi nini na ndakisa oyo? Lolenge wana nde Allah azali kokamba nani alingi mpe kobungisa nani alingi. Mpe moko te ayebi mapinga ya Nkolo nayo sé ye mei. Mpe wana ezali sé bokundoli mpona bato.

وَيَزْدَادَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِيمَـٰنًا وَلَا يَرْتَابَ
ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَـٰبَ وَٱلْمُؤْمِنُونَ
وَلِيَقُولَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ
وَٱلْكَـٰفِرُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَـٰذَا مَثَلًا ۚ
كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِى
مَن يَشَآءُ ۚ وَمَا يَعْلَمُ جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ ۚ
وَمَا هِىَ إِلَّا ذِكْرَىٰ لِلْبَشَرِ ﴿٣١﴾

**32.** Te; (nalapi) na sanza.

كَلَّا وَٱلْقَمَرِ ﴿٣٢﴾

**33.** Mpe butu tango elalaka.

وَٱلَّيْلِ إِذْ أَدْبَرَ ﴿٣٣﴾

**34.** Mpe tongo tango etanaka.

وَٱلصُّبْحِ إِذَآ أَسْفَرَ ﴿٣٤﴾

**35.** (Saqar) ezali moko ya (etumbu) ya monene.

إِنَّهَا لَإِحْدَى ٱلْكُبَرِ ﴿٣٥﴾

**36.** Ezali bokundoli mpona bato,

نَذِيرًا لِّلْبَشَرِ ﴿٣٦﴾

**37.** Oyo akolinga okati na bino, alanda yango to azonga sima.

لِمَن شَآءَ مِنكُمْ أَن يَتَقَدَّمَ أَوْ
يَتَأَخَّرَ ﴿٣٧﴾

**38.** Molimo nyoso akozua oyo asalaki,

كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ رَهِينَةٌ ﴿٣٨﴾

**39.** Longola sé bato ya ngambu ya loboko ya mobali. (balongi),

إِلَّآ أَصْحَـٰبَ ٱلْيَمِينِ ﴿٣٩﴾

**40.** (Bakozalaka) na lola bakomitunama,

فِى جَنَّـٰتٍ يَتَسَآءَلُونَ ﴿٤٠﴾

**41.** (Mpona) batomboki.

عَنِ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٤١﴾

**42.** Eloko nini ekotisi bino na saqar?

مَا سَلَكَكُمۡ فِي سَقَرَ ﴿٤٢﴾

**43.** Bakolobaka: Tozalaki kosambela te.

قَالُواْ لَمۡ نَكُ مِنَ ٱلۡمُصَلِّينَ ﴿٤٣﴾

**44.** Mpe tozalaki koleisa babola te.

وَلَمۡ نَكُ نُطۡعِمُ ٱلۡمِسۡكِينَ ﴿٤٤﴾

**45.** Mpe tomitiyaki ngambu ya baye balingaki sé koloba mabe.

وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ ٱلۡخَآئِضِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Mpe tozalaki kondima mpona mokolo ya suka te,

وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ﴿٤٦﴾

**47.** Kino liwa liyelaki biso.

حَتَّىٰٓ أَتَىٰنَا ٱلۡيَقِينُ ﴿٤٧﴾

**48.** Bolobeli ya balobeli ekosalisaka bango te.

فَمَا تَنفَعُهُمۡ شَفَٰعَةُ ٱلشَّٰفِعِينَ ﴿٤٨﴾

**49.** Mpona nini bapesaki bokundoli mokongo?

فَمَا لَهُمۡ عَنِ ٱلتَّذۡكِرَةِ مُعۡرِضِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Bakomi lokola humuru[1] ya kopanzana,

كَأَنَّهُمۡ حُمُرٞ مُّسۡتَنفِرَةٞ ﴿٥٠﴾

**51.** Tango bazali kokima nkosi.

فَرَّتۡ مِن قَسۡوَرَةِۭ ﴿٥١﴾

**52.** Nyoso kati na bango azali koluka azua mokanda mpo ayeba.

بَلۡ يُرِيدُ كُلُّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ أَن يُؤۡتَىٰ صُحُفٗا مُّنَشَّرَةٗ ﴿٥٢﴾

**53.** Ah kasi te! Bazalaki kobanga mokolo ya suka te.

كَلَّاۖ بَل لَّا يَخَافُونَ ٱلۡأٓخِرَةَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ah te! Oyo ezali ya sôló bokundoli,

كَلَّآ إِنَّهُۥ تَذۡكِرَةٞ ﴿٥٤﴾

**55.** Oyo alingi akanisa.

فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿٥٥﴾

**56.** Mpe bakokanisaka te sé Allah alinga. Ye nde esengeli babanga mpe ye nde Nkolo bolimbisi.

وَمَا يَذۡكُرُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ هُوَ أَهۡلُ ٱلتَّقۡوَىٰ وَأَهۡلُ ٱلۡمَغۡفِرَةِ ﴿٥٦﴾

1 **Humuru:** Ezali oboyiké ya nkombo himâr: Botala na suratu Al-Baqarah mokapo: 259.

# SURATU 75 - AL-QIYÂMAH
*(LISEKWA)*




40 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Nalapi na mokolo ya lisekwa,

لَآ أُقۡسِمُ بِيَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ ١

2. Mpe nalapi na molimo oyo elingi kotika mabe te!

وَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلنَّفۡسِ ٱللَّوَّامَةِ ٢

3. Moto akanisi été tokosangisa mikuwa mia ye te?

أَيَحۡسَبُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَلَّن نَّجۡمَعَ عِظَامَهُۥ ٣

4. Kasi tozali na bokoki ya kobongisa ye. (mpe kozongisa ye lolenge azalaki)

بَلَىٰ قَٰدِرِينَ عَلَىٰٓ أَن نُّسَوِّيَ بَنَانَهُۥ ٤

5. Moto alingi sé atikala na mabe.

بَلۡ يُرِيدُ ٱلۡإِنسَٰنُ لِيَفۡجُرَ أَمَامَهُۥ ٥

6. Azali kotuna: Lisekwa ekozalaka mokolo nini?

يَسۡـَٔلُ أَيَّانَ يَوۡمُ ٱلۡقِيَٰمَةِ ٦

7. Tango miso ekobulungana (ezangi komona).

فَإِذَا بَرِقَ ٱلۡبَصَرُ ٧

8. Mpe sanza ekozanga bongengi na yango.

وَخَسَفَ ٱلۡقَمَرُ ٨

9. Mpe moyi na sanza ekosanganaka.

وَجُمِعَ ٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُ ٩

10. Mokolo wana moto akolobaka: Wapi nzela ya kokima?

يَقُولُ ٱلۡإِنسَٰنُ يَوۡمَئِذٍ أَيۡنَ ٱلۡمَفَرُّ ١٠

11. Esika ya kokima ezali te.

كَلَّا لَا وَزَرَ ١١

| | |
|---|---|
| **12.** Bozongi ekozalaka mokolo wana epai ya Nkolo nayo. | إِلَىٰ رَبِّكَ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡمُسۡتَقَرُّ ١٢ |
| **13.** Bakoyebisa moto mokolo wana maye asalaki na maye atikaki mpona kosala sima. | يُنَبَّؤُاْ ٱلۡإِنسَٰنُ يَوۡمَئِذِۭ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ١٣ |
| **14.** Kasi moto ye moko akoyebaka (makambo naye) | بَلِ ٱلۡإِنسَٰنُ عَلَىٰ نَفۡسِهِۦ بَصِيرَةٞ ١٤ |
| **15.** Mpe ata asengi bolimbisi. | وَلَوۡ أَلۡقَىٰ مَعَاذِيرَهُۥ ١٥ |
| **16.** Kowelisa lolemu nayo te mpona kotanga na yango (kurani). | لَا تُحَرِّكۡ بِهِۦ لِسَانَكَ لِتَعۡجَلَ بِهِۦٓ ١٦ |
| **17.** Ya sôló, biso nde tokosangisa yango na motema nayo mpe kotanga yango. | إِنَّ عَلَيۡنَا جَمۡعَهُۥ وَقُرۡءَانَهُۥ ١٧ |
| **18.** Tango tozali kotangisa yo yango, landa yango malamu. | فَإِذَا قَرَأۡنَٰهُ فَٱتَّبِعۡ قُرۡءَانَهُۥ ١٨ |
| **19.** Sima ya sôló, tokolimbolela yo yango. | ثُمَّ إِنَّ عَلَيۡنَا بَيَانَهُۥ ١٩ |
| **20.** Kasi bolingi sé (bomoyi) ya nsé, | كَلَّا بَلۡ تُحِبُّونَ ٱلۡعَاجِلَةَ ٢٠ |
| **21.** Mpe botiki oyo ya mokolo ya suka, | وَتَذَرُونَ ٱلۡأٓخِرَةَ ٢١ |
| **22.** Mokolo wana okomona bilongi bikongenga, | وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ نَّاضِرَةٌ ٢٢ |
| **23.** Bizali kotala Nkolo na yango, | إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٞ ٢٣ |
| **24.** Mpe mokolo wana bilongi bikoyinda, | وَوُجُوهٞ يَوۡمَئِذِۭ بَاسِرَةٞ ٢٤ |
| **25.** Bizali kozela etumbu. | تَظُنُّ أَن يُفۡعَلَ بِهَا فَاقِرَةٞ ٢٥ |
| **26.** Kasi te! Tango (molimo) mokokoma na mongongo, | كَلَّآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلتَّرَاقِيَ ٢٦ |

**27.** Mpe ekolobama: Nani sika oyo mobikisi?

وَقِيلَ مَنۡۜ رَاقٖ ٢٧

**28.** Akanisi été alingi akufa. (azali kobunda na liwa),

وَظَنَّ أَنَّهُ ٱلۡفِرَاقُ ٢٨

**29.** Mpe lokolo elali likolo ya moninga,

وَٱلۡتَفَّتِ ٱلسَّاقُ بِٱلسَّاقِ ٢٩

**30.** Bakomema yo epai ya Nkolo nayo mokolo wana.

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡمَسَاقُ ٣٠

**31.** Mpo andimaki te mpe atelemisaki losambo te,

فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلَّىٰ ٣١

**32.** Kasi aboyaki mpe apesaki mokongo,

وَلَٰكِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ٣٢

**33.** Sima akendaki epai ya bato naye azali kosala lolendo,

ثُمَّ ذَهَبَ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ يَتَمَطَّىٰٓ ٣٣

**34.** Mpasi nayo mpasi.

أَوۡلَىٰ لَكَ فَأَوۡلَىٰ ٣٤

**35.** Sima mpasi nayo mpasi.

ثُمَّ أَوۡلَىٰ لَكَ فَأَوۡلَىٰٓ ٣٥

**36.** Moto azalaki kokanisa ete bakotika ye sé pamba bongo (sima ya kokela ye)?

أَيَحۡسَبُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَن يُتۡرَكَ سُدًى ٣٦

**37.** Boye abima kowuta na mayi ya mokongo te oyo elonama?

أَلَمۡ يَكُ نُطۡفَةٗ مِّن مَّنِيّٖ يُمۡنَىٰ ٣٧

**38.** Sima na yango akomaki liboke ya makila mpe apesaki ye lolenge ya kitoko te?

ثُمَّ كَانَ عَلَقَةٗ فَخَلَقَ فَسَوَّىٰ ٣٨

**39.** Sima akelaki lolenge ya bato mibale te? Mwasi na mobali?

فَجَعَلَ مِنۡهُ ٱلزَّوۡجَيۡنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰٓ ٣٩

**40.** Ezali (Allah) te nde azali na bokoki ya kosekwisa bawei?

أَلَيۡسَ ذَٰلِكَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحۡـِۧيَ
ٱلۡمَوۡتَىٰ ٤٠

## SURATU 76 - AL-INSÂN
*(MOTO)*




31 mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ezali na tango molayi eleka na mokili moto azalaki eloko moko te liboso ete akelama?

هَلۡ أَتَىٰ عَلَى ٱلۡإِنسَٰنِ حِينٞ مِّنَ ٱلدَّهۡرِ لَمۡ يَكُن شَيۡـٔٗا مَّذۡكُورًا ١

2. Ya sôló, tokelaki moto na litanga ya mayi ya mokongo (oyo esangani na biloko ebele), mpona tomeka ye na yango, mpe totieli ye boyoki mpe bomoni mpo oyoka mpe amona.

إِنَّا خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِن نُّطۡفَةٍ أَمۡشَاجٖ نَّبۡتَلِيهِ فَجَعَلۡنَٰهُ سَمِيعَۢا بَصِيرًا ٢

3. Ya sôló, tolakisaki ye nzela mpo atondo (Allah) to apengwa.

إِنَّا هَدَيۡنَٰهُ ٱلسَّبِيلَ إِمَّا شَاكِرٗا وَإِمَّا كَفُورًا ٣

4. Ya sôló, tolengeli mpona bapengwi minyololo ya basinga milai ya makasi mpe etumbu ya saira. (móto ya makasi ya lifelo)

إِنَّآ أَعۡتَدۡنَا لِلۡكَٰفِرِينَ سَلَٰسِلَاْ وَأَغۡلَٰلٗا وَسَعِيرًا ٤

5. Ya sôló, babangi (Allah) bakomelaka na bakopo ya kitoko ya kafura ya malili solo kitoko.

إِنَّ ٱلۡأَبۡرَارَ يَشۡرَبُونَ مِن كَأۡسٖ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُورًا ٥

6. Esika oyo bawumbu ya Allah bakomelaka ndenge balingi ezali kobimisa mayi ya malamu.

عَيۡنٗا يَشۡرَبُ بِهَا عِبَادُ ٱللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا تَفۡجِيرٗا ٦

7. Bazali kokokisa bilaka mpe bazalaki kobanga mokolo moye mabe na yango ekopanzana bisika binso.

يُوفُونَ بِٱلنَّذۡرِ وَيَخَافُونَ يَوۡمٗا كَانَ شَرُّهُۥ مُسۡتَطِيرٗا ٧

**8.** Mpe bazali koleisa babola na bana bitike mpe bato ya boloko, na bolingo (ya biloko yango).

وَيُطۡعِمُونَ ٱلطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ مِسۡكِينٗا وَيَتِيمٗا وَأَسِيرًا ٨

**9.** Ya sôló, tozali koleisa bino mpona Allah, tolingi bofuta biso te mpe bopesa biso melesi te.

إِنَّمَا نُطۡعِمُكُمۡ لِوَجۡهِ ٱللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمۡ جَزَآءٗ وَلَا شُكُورًا ٩

**10.** Tozali kobanga Nkolo na biso mpona mokolo oyo ya somo mpe ya mabe koleka.

إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوۡمًا عَبُوسٗا قَمۡطَرِيرٗا ١٠

**11.** Allah akobatela bango na mabe ya mokolo wana, mpe bakokutana na bongengi mpe esengo.

فَوَقَىٰهُمُ ٱللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمِ وَلَقَّىٰهُمۡ نَضۡرَةٗ وَسُرُورٗا ١١

**12.** Mpe akofuta bango lola mpona maye basalaki, mpe akopesa bango bilamba bia fafala.

وَجَزَىٰهُم بِمَا صَبَرُواْ جَنَّةٗ وَحَرِيرٗا ١٢

**13.** Bakoyekamaka likolo ya bakiti ya kitoko, moyi ekotungisaka bango te mpe bakoyokaka malili makasi te.

مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِۖ لَا يَرَوۡنَ فِيهَا شَمۡسٗا وَلَا زَمۡهَرِيرٗا ١٣

**14.** Bilili na yango bikozipa bango penepene, mpe mbuma na yango bikokita tii pembeni na bango mpona kobuka.

وَدَانِيَةً عَلَيۡهِمۡ ظِلَٰلُهَا وَذُلِّلَتۡ قُطُوفُهَا تَذۡلِيلٗا ١٤

**15.** Mpe bakopesaka bango bitiyelo biye bisalami na mabende ya mbongo na bakopo bisalami na mabanga ya pembe ya kitoko bikotambwisama likolo na bango mpona kolia mpe komela,

وَيُطَافُ عَلَيۡهِم بِـَٔانِيَةٖ مِّن فِضَّةٖ وَأَكۡوَابٖ كَانَتۡ قَوَارِيرَا۠ ١٥

**16.** Bakopo to milangi ya mabende ya kongenga ya kokokana.

قَوَارِيرَاْ مِن فِضَّةٖ قَدَّرُوهَا تَقۡدِيرٗا ١٦

**17.** Mpe bakomelaka mayi oyo esangani na tangawisi,

وَيُسْقَوْنَ فِيهَا كَأْسًا كَانَ مِزَاجُهَا
زَنجَبِيلًا ١٧

**18.** Ezali kowuta na liziba oyo ebengami salsabila kuna na kati.

عَيْنًا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلْسَبِيلًا ١٨

**19.** Mpe bilenge mibali ya libela bakotambola nakati na bango mpona kosalela bango, soki omoni bango okokanisa ete bazali mabanga ya mayi ya kongenga oyo epanzani.

۞ وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَٰنٌ مُّخَلَّدُونَ إِذَا
رَأَيْتَهُمْ حَسِبْتَهُمْ لُؤْلُؤًا مَّنثُورًا ١٩

**20.** Mpe soki otali kuna okomona kitoko na bokonzi bonene.

وَإِذَا رَأَيْتَ ثَمَّ رَأَيْتَ نَعِيمًا وَمُلْكًا
كَبِيرًا ٢٠

**21.** Mpe bakolata bilamba ya langi ya mayi ya pondu ya lolenge ebele mpe basinga ya palata na maboko na bango mpo na bonzenga. Mpe Nkolo wa bango akomelisa bango mayi ya bopeto.

عَٰلِيَهُمْ ثِيَابُ سُندُسٍ خُضْرٌ وَإِسْتَبْرَقٌ ۖ
وَحُلُّوٓا۟ أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٍ وَسَقَىٰهُمْ رَبُّهُمْ
شَرَابًا طَهُورًا ٢١

**22.** Ya sôló, oyo ezali lifuta mpona bino, mpe molende na bino ekofutama.

إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمْ جَزَآءً وَكَانَ
سَعْيُكُم مَّشْكُورًا ٢٢

**23.** Ya sôló, biso nde tokitiselaki yo kurani oyo na ndambu ndambu.

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ ٱلْقُرْءَانَ
تَنزِيلًا ٢٣

**24.** Zala na bozeli na oyo Nkolo nayo apesi mibeko, mpe kotosa mosumuki to mopengwi te okati na bango.

فَٱصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعْ مِنْهُمْ
ءَاثِمًا أَوْ كَفُورًا ٢٤

**25.** Mpe tanga nkombo ya Nkolo nayo tongo mpe pokwa.

وَٱذۡكُرِ ٱسۡمَ رَبِّكَ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلٗا ٢٥

**26.** Mpe na butu ofukamela ye, mpe okumisa ye butu molayi.

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَٱسۡجُدۡ لَهُۥ وَسَبِّحۡهُ لَيۡلٗا طَوِيلًا ٢٦

**27.** Ya sôló, bango balingi (bomoyi) ya nsé, mpe batiki sima na bango mokolo ya kilo mpe ya somo.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ يُحِبُّونَ ٱلۡعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ وَرَآءَهُمۡ يَوۡمٗا ثَقِيلٗا ٢٧

**28.** Biso nde tokela mpe tobongisi bokeli, soki tolingi tokoya na bato mosusu na esika na bango.

نَّحۡنُ خَلَقۡنَٰهُمۡ وَشَدَدۡنَآ أَسۡرَهُمۡۖ وَإِذَا شِئۡنَا بَدَّلۡنَآ أَمۡثَٰلَهُمۡ تَبۡدِيلًا ٢٨

**29.** Ya sôló, oyo ezali bokundoli, oyo alingi, azwa nzela ya kokende epai ya Nkolo naye.

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذۡكِرَةٞۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلٗا ٢٩

**30.** Na yango: Bokolinga eloko te sé ezala na bolingi ya Allah. Ya sôló, Allah azali moyebi atonda bwanya.

وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمٗا ٣٠

**31.** Akotisaka oyo alingi na mawa naye, kasi mpona bato mabe, abombeli bango etumbu ya makasi.

يُدۡخِلُ مَن يَشَآءُ فِي رَحۡمَتِهِۦۚ وَٱلظَّٰلِمِينَ أَعَدَّ لَهُمۡ عَذَابًا أَلِيمَۢا ٣١

# SURATU 77 - AL-MURSALÂTU
*(BATINDAMI)*




50 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (Nalapi na nkombo) ya baye batindamaki[1] ya kolandana! (ba anzelu)

وَٱلۡمُرۡسَلَٰتِ عُرۡفٗا ١

2. Mpe na baye bafulaka mopepe na mbonge makasi!

فَٱلۡعَٰصِفَٰتِ عَصۡفٗا ٢

3. Mpe bazali kopanza bisika binso!

وَٱلنَّٰشِرَٰتِ نَشۡرٗا ٣

4. Mpe na baye bakabolaka mabe na malamu!

فَٱلۡفَٰرِقَٰتِ فَرۡقٗا ٤

5. Mpe na baye babwakaka mbela,

فَٱلۡمُلۡقِيَٰتِ ذِكۡرًا ٥

6. Mpona bolimbisi to bokebisi!

عُذۡرًا أَوۡ نُذۡرًا ٦

7. Oyo bolakamaki ekozangaka te.

إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَوَٰقِعٞ ٧

8. Tango minzoto mikolimwaka.

فَإِذَا ٱلنُّجُومُ طُمِسَتۡ ٨

9. Mpe tango mapata ekopasuka,

وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ فُرِجَتۡ ٩

10. Mpe tango bangomba bikolalisamaka,

وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ نُسِفَتۡ ١٠

11. Mpe tango ngonga ya bosangani ya batindami ekotiyamaka.

وَإِذَا ٱلرُّسُلُ أُقِّتَتۡ ١١

12. Yango ezongisami mpona mokolo nini?

لِأَيِّ يَوۡمٍ أُجِّلَتۡ ١٢

1 **Baye batindamaki:** Awa ekoki kolimbolama na: Ba anzelu, to mopepe.

**13.** O mokolo ya kokata makambo.

لِيَوۡمِ ٱلۡفَصۡلِ ١٣

**14.** Mpe nani akoyebisaka yo mokolo ya kokata makambo?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِ ١٤

**15.** Etumbu ekozalaka mokolo wana mpona bakosi!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٥

**16.** Boye tobomaki bamisusu liboso te?

أَلَمۡ نُهۡلِكِ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٦

**17.** Sima tolandisaki bamisusu te.

ثُمَّ نُتۡبِعُهُمُ ٱلۡأٓخِرِينَ ١٧

**18.** Lolenge wana nde tokosalelaka batomboki.

كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ١٨

**19.** Etumbu ekozala mokolo wana mpona bakosi.

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٩

**20.** Boye tokelaki bino na mayi ya moselu te?

أَلَمۡ نَخۡلُقكُّم مِّن مَّآءٖ مَّهِينٖ ٢٠

**21.** Mpe totiyaki yango na ebombelo elamu te?

فَجَعَلۡنَٰهُ فِي قَرَارٖ مَّكِينٍ ٢١

**22.** Na elaka oyo eyebani te?

إِلَىٰ قَدَرٖ مَّعۡلُومٖ ٢٢

**23.** Totiyaki mibeko na lolenge ya malamu te?

فَقَدَرۡنَا فَنِعۡمَ ٱلۡقَٰدِرُونَ ٢٣

**24.** Etumbu ekozalaka mokolo wana mpona bakosi!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٤

**25.** Boye totiyaki mabele ezala ebombelo ya (makambo) nyoso te?

أَلَمۡ نَجۡعَلِ ٱلۡأَرۡضَ كِفَاتًا ٢٥

**26.** (Mpona) baye bazali na bomoyi na baye bakufa?

أَحۡيَآءٗ وَأَمۡوَٰتٗا ٢٦

**27.** Boye topikelaki yango bangomba ya milai? Mpe tomelisaki bino mayi ya elengi te?

وَجَعَلۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ شَٰمِخَٰتٖ
وَأَسۡقَيۡنَٰكُم مَّآءٗ فُرَاتٗا ٢٧

**28.** Etumbu ekozalaka mokolo wana mpona bakosi!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٨

**29.** Bokende epai ya maye bozalaki kozua yango nalokuta.

ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِۦ
تُكَذِّبُونَ ٢٩

**30.** Bokende epai ya elili ya milinga oyo ezali na mozindo misato,

ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ ظِلّٖ ذِي ثَلَٰثِ شُعَبٖ ٣٠

**31.** Oyo ezali na elili te mpe ekoki kobatela moto na môtô te!

لَّا ظَلِيلٖ وَلَا يُغۡنِي مِنَ ٱللَّهَبِ ٣١

**32.** Ya sôló môtô ezali kobwaka balolemo na yango ya kilo lokola bandako ya kilo,

إِنَّهَا تَرۡمِي بِشَرَرٖ كَٱلۡقَصۡرِ ٣٢

**33.** Ezali lokola bakamela langi na yango lokola mayi ya mosaka.

كَأَنَّهُۥ جِمَٰلَتٞ صُفۡرٞ ٣٣

**34.** Etumbu ekozalaka mokolo wana mpona bakosi!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٣٤

**35.** Mokolo wana bakolobaka te,

هَٰذَا يَوۡمُ لَا يَنطِقُونَ ٣٥

**36.** Mpe bakolingela moto moko bolimbisi te,

وَلَا يُؤۡذَنُ لَهُمۡ فَيَعۡتَذِرُونَ ٣٦

**37.** Etumbu ekozalaka mokolo wana mpona bakosi!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٣٧

**38.** Oyo nde mokolo ya kokata (makambo), tokosangisa bino na bato ya liboso.

هَٰذَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِۖ جَمَعۡنَٰكُمۡ
وَٱلۡأَوَّلِينَ ٣٨

**39.** Soki bolingi bosala likita ya mabe mpona ngai, bosalela ngai.

فَإِن كَانَ لَكُمۡ كَيۡدٞ فَكِيدُونِ ٣٩

**40.** Etumbu ekozalaka mokolo wana mpona bakosi!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٠

**41.** Ya sôló babangi, bakozala na bisika ya malili mpe ya maziba,

إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِى ظِلَٰلٖ وَعُيُونٖ ٤١

**42.** (Bakoliaka) bambuma oyo balingi.

وَفَوَٰكِهَ مِمَّا يَشۡتَهُونَ ٤٢

**43.** Bolia, mpe bomela na mposa na bino mpona maye bosalaki.

كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَا كُنتُمۡ
تَعۡمَلُونَ ٤٣

**44.** Ya sôló, lolenge wana nde tokofutaka babongisi.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِى ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٤٤

**45.** Etumbu ekozalaka mokolo wana mpona bakosi!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٥

**46.** Bolia mpe bomela (moke na mokili), Ya sôló penza bozali batomboki.

كُلُواْ وَتَمَتَّعُواْ قَلِيلًا إِنَّكُم
مُّجۡرِمُونَ ٤٦

**47.** Etumbu ekozalaka mokolo wana mpona bakosi!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٧

**48.** Mpe tango bayebisaki bango: Ete bogumbama, kasi balingaki kogumbama te. (mpona Allah)

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱرۡكَعُواْ لَا يَرۡكَعُونَ ٤٨

**49.** Etumbu ekozalaka mokolo wana mpona bakosi!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٩

**50.** (Sima na yango), liloba nini lisusu bokondimaka?

فَبِأَيِّ حَدِيثِۭ بَعۡدَهُۥ يُؤۡمِنُونَ ٥٠

# SURATU 78 - AN-NABA'
*(SANGO)*




Ezali na mikapo 40 ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Na likambo nini bazali komitunana?
2. Likolo ya sango enene,
3. Eye pona yango bakeseni makanisi.
4. Te kasi bakoyeba yango sima ya mwa ngonga moke.
5. Te sima lisusu bakoyeba yango.
6. Tozalisaki te mabele etando?
7. Mpe bangomba lokola makonzi?
8. Tokelaki bino te mibale mibale?
9. Mpe tozalisaki te mpongi ezala pona bino bopemi?
10. Mpe tokelaki te butu ezala elamba ekozipa bino?
11. Mpe tosalaki te mokolo mpona misala mia bomoyi?
12. Mpe totongaki te likolo na bino (mapata) sambo ekembama?
13. Mpe totiaki te o'teyi na yango mwinda mozali kongenga?
14. Mpe tokitisaki kowuta na mapata mayi ebele,

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

عَمَّ يَتَسَآءَلُونَ ١

عَنِ ٱلنَّبَإِ ٱلۡعَظِيمِ ٢

ٱلَّذِي هُمۡ فِيهِ مُخۡتَلِفُونَ ٣

كَلَّا سَيَعۡلَمُونَ ٤

ثُمَّ كَلَّا سَيَعۡلَمُونَ ٥

أَلَمۡ نَجۡعَلِ ٱلۡأَرۡضَ مِهَٰدٗا ٦

وَٱلۡجِبَالَ أَوۡتَادٗا ٧

وَخَلَقۡنَٰكُمۡ أَزۡوَٰجٗا ٨

وَجَعَلۡنَا نَوۡمَكُمۡ سُبَاتٗا ٩

وَجَعَلۡنَا ٱلَّيۡلَ لِبَاسٗا ١٠

وَجَعَلۡنَا ٱلنَّهَارَ مَعَاشٗا ١١

وَبَنَيۡنَا فَوۡقَكُمۡ سَبۡعٗا شِدَادٗا ١٢

وَجَعَلۡنَا سِرَاجٗا وَهَّاجٗا ١٣

وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلۡمُعۡصِرَٰتِ مَآءٗ ثَجَّاجٗا ١٤

**15.** Mpo ete na mayi tobimisa bambuma mpe bilona,

لِّنُخۡرِجَ بِهِۦ حَبّٗا وَنَبَاتٗا ١٥

**16.** Na bilanga ekembisami (kitoto)?

وَجَنَّٰتٍ أَلۡفَافًا ١٦

**17.** Ya sôló, mokolo ya mbano mozali na ntango ya koyebana.

إِنَّ يَوۡمَ ٱلۡفَصۡلِ كَانَ مِيقَٰتٗا ١٧

**18.** Mokolo bakofula kelelo bokoya lisanga lisanga.

يَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِ فَتَأۡتُونَ أَفۡوَاجٗا ١٨

**19.** Mpe likolo likofungwama bikokoma bikuke.

وَفُتِحَتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتۡ أَبۡوَٰبٗا ١٩

**20.** Mpe bangomba bikotambola na lombango.

وَسُيِّرَتِ ٱلۡجِبَالُ فَكَانَتۡ سَرَابًا ٢٠

**21.** Ya sôló, lifelo ezali kozela.

إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتۡ مِرۡصَادٗا ٢١

**22.** Esika yakofanda mpona batomboki.

لِّلطَّٰغِينَ مَـَٔابٗا ٢٢

**23.** O'kati na yango bakofanda seko na seko.

لَّٰبِثِينَ فِيهَآ أَحۡقَابٗا ٢٣

**24.** O'kati na yango bakoyoka mopepe ya kitoko te mpe bakomela eloko te,

لَّا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرۡدٗا وَلَا شَرَابًا ٢٤

**25.** Longola sé mayi ya móto ya tofina,

إِلَّا حَمِيمٗا وَغَسَّاقٗا ٢٥

**26.** Lokola lifuta lia bosembo mpona bango.

جَزَآءٗ وِفَاقًا ٢٦

**27.** Mpo ete bazalaki kondima na mokolo mwa bosambisami te.

إِنَّهُمۡ كَانُواْ لَا يَرۡجُونَ حِسَابٗا ٢٧

**28.** Mpe batiaki ntembe na maloba na biso.

وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا كِذَّابٗا ٢٨

**29.** Nzoka nde biso totiaki manso na mokanda.

وَكُلَّ شَيۡءٍ أَحۡصَيۡنَٰهُ كِتَٰبٗا ٢٩

**30.** Kasi bomeka! Biso tokobakisa pona bino te sé etumbu.

فَذُوقُواْ فَلَن نَّزِيدَكُمۡ إِلَّا عَذَابًا ٣٠

**31.** Ya sôló, elonga ezali mpona babangi (Allah).

**32.** Bilanga mpe masanga ya bilengi,

**33.** Mpe bilenge basi baye bazali banso ya mbula moko,

**34.** Mpe bankopo ebele ya bomeli.

**35.** O'kati na yango bakoyokaka makambo mazanga ntina te mpe lokuta te.

**36.** Yango nde lifuta kowuta na Nkolo nayo lokola libonza.

**37.** Ye Nkolo mapata mpe mabele na maye mazwami kati kati na yango, Ar-Rahmân(1) bakozala na liloba te o'boso bwa ye.

**38.** Mokolo molimo mosantu mpe na ba anzelu bakotelema molongo moko mpe moto akozala na liloba te longola sé oyo Ar-Rahmân(1) (Allah) akopesa ye ndingisa mpe akoloba sé bosembo.

**39.** Mokolo yango ezali ya sôló. Oyo alingi amitia na libateli ya Nkolo naye.

**40.** Ya sôló, tokebisi bino na etumbu ya pene, mokolo moto akomona maye maboko maye masalaki na ntango ena mopagano akoloba ete: Eh mpasi na ngai! Na bongwana ata mabele.

إِنَّ لِلۡمُتَّقِينَ مَفَازًا ٣١

حَدَآئِقَ وَأَعۡنَٰبٗا ٣٢

وَكَوَاعِبَ أَتۡرَابٗا ٣٣

وَكَأۡسٗا دِهَاقٗا ٣٤

لَّا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوٗا وَلَا كِذَّٰبٗا ٣٥

جَزَآءٗ مِّن رَّبِّكَ عَطَآءً حِسَابٗا ٣٦

رَّبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا
ٱلرَّحۡمَٰنِۖ لَا يَمۡلِكُونَ مِنۡهُ خِطَابٗا ٣٧

يَوۡمَ يَقُومُ ٱلرُّوحُ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ صَفّٗاۖ لَّا
يَتَكَلَّمُونَ إِلَّا مَنۡ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحۡمَٰنُ
وَقَالَ صَوَابٗا ٣٨

ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمُ ٱلۡحَقُّۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ
رَبِّهِۦ مَـَٔابًا ٣٩

إِنَّآ أَنذَرۡنَٰكُمۡ عَذَابٗا قَرِيبٗا يَوۡمَ يَنظُرُ
ٱلۡمَرۡءُ مَا قَدَّمَتۡ يَدَاهُ وَيَقُولُ ٱلۡكَافِرُ
يَٰلَيۡتَنِي كُنتُ تُرَٰبَۢا ٤٠

1 **Ar-Rahmân:** Botala suratu Ar-Ra'd mokapo: 30.

# SURATU 79 - AN-NÂZI'ÂNTU
## *(BAYE BAKO PIKOLAKA MILIMO)*




46 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

**1.** (Na lapi) na baye bapikolaka na makasi!

**2.** Mpe na baye bayambaka na boboto!

**3.** Mpe baye batambolaka ndenge balingi!

**4.** Mpe balekaka na lombango!

**5.** Mpe bazali kobongisa makambo!

**6.** Mokolo moye mabele makoningana (na bofuli ya yambo),

**7.** Sima elandani ya mibale.

**8.** Mokolo mona mitema mikoningana na bobangi.

**9.** Miso ma bango mikobanga,

**10.** Bakoloba ete: Ya sôló, tokozongisama na bomoyi na biso sima ya liwa?

**11.** Sima, yakokoma mikuwa ya kopola?

**12.** Balobi ete: Wana ezali bozongisami ya mpamba.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلنَّٰزِعَٰتِ غَرۡقٗا ١

وَٱلنَّٰشِطَٰتِ نَشۡطٗا ٢

وَٱلسَّٰبِحَٰتِ سَبۡحٗا ٣

فَٱلسَّٰبِقَٰتِ سَبۡقٗا ٤

فَٱلۡمُدَبِّرَٰتِ أَمۡرٗا ٥

يَوۡمَ تَرۡجُفُ ٱلرَّاجِفَةُ ٦

تَتۡبَعُهَا ٱلرَّادِفَةُ ٧

قُلُوبٞ يَوۡمَئِذٖ وَاجِفَةٌ ٨

أَبۡصَٰرُهَا خَٰشِعَةٞ ٩

يَقُولُونَ أَءِنَّا لَمَرۡدُودُونَ فِي ٱلۡحَافِرَةِ ١٠

أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمٗا نَّخِرَةٗ ١١

قَالُواْ تِلۡكَ إِذٗا كَرَّةٌ خَاسِرَةٞ ١٢

**13.** Ya sôló, yango ezali bosangisi ya mbala moko.

فَإِنَّمَا هِيَ زَجۡرَةٞ وَٰحِدَةٞ ١٣

**14.** Mpe bakozwamaka likolo ya mabele kowuta na malita ma bango.

فَإِذَا هُم بِٱلسَّاهِرَةِ ١٤

**15.** Sango ya Mûssa ekomelaki yo te,

هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ١٥

**16.** Ntango Nkolo naye abengaki ye na ngomba esantu?

إِذۡ نَادَىٰهُ رَبُّهُۥ بِٱلۡوَادِ ٱلۡمُقَدَّسِ طُوًى ١٦

**17.** Kende epai ya falo pamba te asili kotomboka,

ٱذۡهَبۡ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ١٧

**18.** Mpe loba naye okoki komipetola te,

فَقُلۡ هَل لَّكَ إِلَىٰٓ أَن تَزَكَّىٰ ١٨

**19.** Mpe nakamba yo epai ya Nkolo nayo mpo obanga ye?

وَأَهۡدِيَكَ إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخۡشَىٰ ١٩

**20.** Mpe (Mûssa) alakisaki ye likamwisi linene,

فَأَرَىٰهُ ٱلۡأٓيَةَ ٱلۡكُبۡرَىٰ ٢٠

**21.** (Falo alobaki) eza lokuta mpe aboyaki kotosa.

فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ٢١

**22.** Sima apesaki mokongo mpe asali lolendo.

ثُمَّ أَدۡبَرَ يَسۡعَىٰ ٢٢

**23.** Abiangi mpe asangisi bato naye.

فَحَشَرَ فَنَادَىٰ ٢٣

**24.** Sima alobaki ete: Ngai nazali Nkolo na bino oyo azali na likolo koleka.

فَقَالَ أَنَا۠ رَبُّكُمُ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٢٤

**25.** Na yango Allah azwaki ye na etumbu awa na nsé mpe na mokolo ya suka.

فَأَخَذَهُ ٱللَّهُ نَكَالَ ٱلۡأٓخِرَةِ وَٱلۡأُولَىٰٓ ٢٥

**26.** Wana ya sôló, ezali elembo mpona moto azali na bobangi.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبۡرَةٗ لِّمَن يَخۡشَىٰٓ ٢٦

**27.** Kokelama na bino ezali makasi koleka to mapata maye atonga?

ءَأَنتُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمِ ٱلسَّمَآءُ ۚ بَنَىٰهَا ٢٧

**28.** Atombola etando na yango mpe akokisa yango.

رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوَّىٰهَا ٢٨

**29.** Atieli yango butu na moyi.

وَأَغْطَشَ لَيْلَهَا وَأَخْرَجَ ضُحَىٰهَا ٢٩

**30.** Mpe na sima atandi mabele.

وَٱلْأَرْضَ بَعْدَ ذَٰلِكَ دَحَىٰهَآ ٣٠

**31.** Mpe na kati na yango abimisi mayi na matiti.

أَخْرَجَ مِنْهَا مَآءَهَا وَمَرْعَىٰهَا ٣١

**32.** Mpe atelemisi bangomba.

وَٱلْجِبَالَ أَرْسَىٰهَا ٣٢

**33.** Ezali bilei mpona bino mpe na bibuele na bino.

مَتَٰعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَٰمِكُمْ ٣٣

**34.** Kasi ntango bobulungani ya monene ekoya,

فَإِذَا جَآءَتِ ٱلطَّآمَّةُ ٱلْكُبْرَىٰ ٣٤

**35.** Mokolo moye moto akokanisa maye asalaki.

يَوْمَ يَتَذَكَّرُ ٱلْإِنسَٰنُ مَا سَعَىٰ ٣٥

**36.** Móto ya lifelo mokozala polele na oyo akomona,

وَبُرِّزَتِ ٱلْجَحِيمُ لِمَن يَرَىٰ ٣٦

**37.** Mpona oyo alekisaki ndelo,

فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ٣٧

**38.** Mpe aponaki bomoyi bwa nsé,

وَءَاثَرَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ٣٨

**39.** Ya sôló, lifelo ekozala esika naye ya kofanda.

فَإِنَّ ٱلْجَحِيمَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ٣٩

**40.** Kasi mpona oyo abangaki kotelema liboso ya Nkolo naye mpe amipekisaki na bamposa,

وَأَمَّا مَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ وَنَهَى
ٱلنَّفْسَ عَنِ ٱلْهَوَىٰ ٤٠

**41.** Ya sôló, lola ekozala esika naye ya bopemi.

فَإِنَّ ٱلْجَنَّةَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ٤١

يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرۡسَىٰهَا ﴿٤٢﴾

**42.** Bazali kotuna yo na maye matali mokolo ya suka ntango nini mokolo yango?

فِيمَ أَنتَ مِن ذِكۡرَىٰهَآ ﴿٤٣﴾

**43.** Bwanya nini ozali na yango mpona koyanola bango?

إِلَىٰ رَبِّكَ مُنتَهَىٰهَآ ﴿٤٤﴾

**44.** Ngonga na yango eyebani epai na Nkolo nayo.

إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرُ مَن يَخۡشَىٰهَا ﴿٤٥﴾

**45.** Ya sôló yo ozali sé mokebisi mpona oyo azali na bobangi ya mokolo wana.

كَأَنَّهُمۡ يَوۡمَ يَرَوۡنَهَا لَمۡ يَلۡبَثُوٓاْ إِلَّا عَشِيَّةً أَوۡ ضُحَىٰهَا ﴿٤٦﴾

**46.** Ntango bakomona yango bakomimona lokola bafandaki na malita sé mokolo moko to ndambo ya mokolo.

## SURATU 80 - ABASA
## *(KOYINA: KOKANGA ELONGI)*




42 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Akangi elongi mpe apesi mokongo.

عَبَسَ وَتَوَلَّىٰٓ ﴿١﴾

**2.** Mpo ete mokufi miso aye epai naye.

أَن جَآءَهُ ٱلْأَعْمَىٰ ﴿٢﴾

**3.** Nani akoyebisa yo ntango mosusu ye alingi komipetola?

وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّهُۥ يَزَّكَّىٰٓ ﴿٣﴾

**4.** To mpe kokanisa mpo ete mateya esalisa ye?

أَوْ يَذَّكَّرُ فَتَنفَعَهُ ٱلذِّكْرَىٰٓ ﴿٤﴾

**5.** Mpona moto oyo amitondisi na lolendo mpona bozwi naye,

أَمَّا مَنِ ٱسْتَغْنَىٰ ﴿٥﴾

**6.** Ozali koyamba ye na lombango.

فَأَنتَ لَهُۥ تَصَدَّىٰ ﴿٦﴾

**7.** Kasi bopetwami naye ezali na maboko nayo te.

وَمَا عَلَيْكَ أَلَّا يَزَّكَّىٰ ﴿٧﴾

**8.** Kasi mpona oyo aye na lombango epai nayo,

وَأَمَّا مَن جَآءَكَ يَسْعَىٰ ﴿٨﴾

**9.** Naye azali na bobangi,

وَهُوَ يَخْشَىٰ ﴿٩﴾

**10.** Ozali kotala ye te.

فَأَنتَ عَنْهُ تَلَهَّىٰ ﴿١٠﴾

**11.** Kosala lisusu boye te oyo ezali ya sôló liteya.

كَلَّآ إِنَّهَا تَذْكِرَةٌ ﴿١١﴾

**12.** Oyo alingi akanisa yango.

فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿١٢﴾

**13.** Ezwami kati ya makomi ya lokumu,

فِى صُحُفٍ مُّكَرَّمَةٍ ﴿١٣﴾

**14.** Etombwami mpe epetolami,

مَّرۡفُوعَةٖ مُّطَهَّرَةِۭ ١٤

**15.** O'maboko ma bantoma,

بِأَيۡدِي سَفَرَةٖ ١٥

**16.** Baye ya lokumu mpe botosi.

كِرَامِۭ بَرَرَةٖ ١٦

**17.** Moto amibomi na bopengwi naye.

قُتِلَ ٱلۡإِنسَٰنُ مَآ أَكۡفَرَهُۥ ١٧

**18.** Na eloko nini akelamaki?

مِنۡ أَيِّ شَيۡءٍ خَلَقَهُۥ ١٨

**19.** Akelamaki kowuta na mayi ya mokongo, akeli ye mpe akokiseli ye mokano mwa ye.

مِن نُّطۡفَةٍ خَلَقَهُۥ فَقَدَّرَهُۥ ١٩

**20.** Sima alakisi ye nzela.

ثُمَّ ٱلسَّبِيلَ يَسَّرَهُۥ ٢٠

**21.** Sima abomi ye mpe akotisi ye na lilita.

ثُمَّ أَمَاتَهُۥ فَأَقۡبَرَهُۥ ٢١

**22.** Mpe akosekwisa ye na ntango alingi.

ثُمَّ إِذَا شَآءَ أَنشَرَهُۥ ٢٢

**23.** Moto akokisi te maye atindamaki.

كَلَّا لَمَّا يَقۡضِ مَآ أَمَرَهُۥ ٢٣

**24.** Esengeli na moto atala bileyi naye.

فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ إِلَىٰ طَعَامِهِۦٓ ٢٤

**25.** Ya sôló, biso nde tozali kokitisa mayi.

أَنَّا صَبَبۡنَا ٱلۡمَآءَ صَبّٗا ٢٥

**26.** Sima topasoli mabele na nzela,

ثُمَّ شَقَقۡنَا ٱلۡأَرۡضَ شَقّٗا ٢٦

**27.** Mpe na nzela wana tobimisi bambuma,

فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا حَبّٗا ٢٧

**28.** Ba inab[1] mpe bandunda.

وَعِنَبٗا وَقَضۡبٗا ٢٨

**29.** Na nzete ya zaïtûn[2] na nzete ya nagh'l[3],

وَزَيۡتُونٗا وَنَخۡلٗا ٢٩

---

1 **Inab:** Botala suratu Al-An'âm mokapo: 99.

2 Botala Al-An'âm: 99.

3 Botala Al-An'âm: 99.

**30.** Mpe bilanga ebele,

وَحَدَآئِقَ غُلۡبٗا ٣٠

**31.** Mpe tobimisi mbuma mpe matiti.

وَفَٰكِهَةٗ وَأَبّٗا ٣١

**32.** Bileyi mpona bino na An’âm[1] na bino.

مَّتَٰعٗا لَّكُمۡ وَلِأَنۡعَٰمِكُمۡ ٣٢

**33.** Kasi tango bobulungani ekoya,

فَإِذَا جَآءَتِ ٱلصَّآخَّةُ ٣٣

**34.** Mokolo moye moto akokima ndeko naye,

يَوۡمَ يَفِرُّ ٱلۡمَرۡءُ مِنۡ أَخِيهِ ٣٤

**35.** Mpe akokima mama naye mpe tata naye,

وَأُمِّهِۦ وَأَبِيهِ ٣٥

**36.** Akokima mwasi naye mpe bana baye.

وَصَٰحِبَتِهِۦ وَبَنِيهِ ٣٦

**37.** Mpamba te mokolo wana moto na moto akotala sé makambo matali ye.

لِكُلِّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ يَوۡمَئِذٖ شَأۡنٞ يُغۡنِيهِ ٣٧

**38.** Mokolo wana bilongi bisusu bikongenga,

وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ مُّسۡفِرَةٞ ٣٨

**39.** Bakoseka mpe bakosepela.

ضَاحِكَةٞ مُّسۡتَبۡشِرَةٞ ٣٩

**40.** Kasi bilongi bisusu mokolo yango bikozala na putulu,

وَوُجُوهٞ يَوۡمَئِذٍ عَلَيۡهَا غَبَرَةٞ ٤٠

**41.** Bikozipama na molili.

تَرۡهَقُهَا قَتَرَةٌ ٤١

**42.** Baye wana nde bazali bapengwi mpe bato ya mabe.

أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَفَرَةُ ٱلۡفَجَرَةُ ٤٢

---

1 **An’âm:** Botala Imrân: 14.

## SURATU 81 - AT-TAKWÎR
*(MOLILI)*




29 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ntango mwese (moyi) mokokoma molili.
إِذَا ٱلشَّمۡسُ كُوِّرَتۡ ١

2. Mpe ntango minzoto miko limwa.
وَإِذَا ٱلنُّجُومُ ٱنكَدَرَتۡ ٢

3. Mpe bangomba bikotambola.
وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ سُيِّرَتۡ ٣

4. Mpe ntango bakamela ya zemi bakosundolama.
وَإِذَا ٱلۡعِشَارُ عُطِّلَتۡ ٤

5. Mpe banyama ya mabe bakosangisama.
وَإِذَا ٱلۡوُحُوشُ حُشِرَتۡ ٥

6. Mpe ntango bibale bikopela móto.
وَإِذَا ٱلۡبِحَارُ سُجِّرَتۡ ٦

7. Mpe milimo mikosangisama.
وَإِذَا ٱلنُّفُوسُ زُوِّجَتۡ ٧

8. Mpe ntango mwana moke ya mwasi akotunama,
وَإِذَا ٱلۡمَوۡءُۥدَةُ سُئِلَتۡ ٨

9. Nalisumu nini asalaki mpo baboma ye.
بِأَيِّ ذَنۢبٖ قُتِلَتۡ ٩

10. Mpe ntango bakosakola makomi.
وَإِذَا ٱلصُّحُفُ نُشِرَتۡ ١٠

11. Mpe ntango mapata makopasuka.
وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ كُشِطَتۡ ١١

12. Mpe ntango lifelo likopelisama.
وَإِذَا ٱلۡجَحِيمُ سُعِّرَتۡ ١٢

13. Mpe ntango lola ekokoma pembeni na bato.
وَإِذَا ٱلۡجَنَّةُ أُزۡلِفَتۡ ١٣

14. Moto akoyeba maye asalaki.
عَلِمَتۡ نَفۡسٞ مَّآ أَحۡضَرَتۡ ١٤

**15.** Te, na lapi na mapata maye matongami,

فَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلۡخُنَّسِ ١٥

**16.** Maye mazali kokima mpe kolimwa,

ٱلۡجَوَارِ ٱلۡكُنَّسِ ١٦

**17.** Na lapi mpe na butu ntango ekweyaka,

وَٱلَّيۡلِ إِذَا عَسۡعَسَ ١٧

**18.** Mpe na ntongo ntango etanaka,

وَٱلصُّبۡحِ إِذَا تَنَفَّسَ ١٨

**19.** Ya sôló, oyo ezali liloba ya motindami gabiliyele ya lokumu,

إِنَّهُۥ لَقَوۡلُ رَسُولٖ كَرِيمٖ ١٩

**20.** Atondi na nguya kowuta epai na Nkolo ya ngwende ya lokumu.

ذِي قُوَّةٍ عِندَ ذِي ٱلۡعَرۡشِ مَكِينٖ ٢٠

**21.** Atosami atonda bosembo.

مُّطَاعٖ ثَمَّ أَمِينٖ ٢١

**22.** Sôló ndeko na bino (Muhammad) azali na ligboma te.

وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجۡنُونٖ ٢٢

**23.** Amonaki ye ya sôló na suka, oyo likolo emonanaka polele lokola ekweyi na mabele.

وَلَقَدۡ رَءَاهُ بِٱلۡأُفُقِ ٱلۡمُبِينِ ٢٣

**24.** Azali kobomba te maye makitaki epai naye.

وَمَا هُوَ عَلَى ٱلۡغَيۡبِ بِضَنِينٖ ٢٤

**25.** Yango (kurani) ezali liloba ya satana te.

وَمَا هُوَ بِقَوۡلِ شَيۡطَٰنٖ رَّجِيمٖ ٢٥

**26.** Bozali kokende wapi?

فَأَيۡنَ تَذۡهَبُونَ ٢٦

**27.** Ezali sé bokundoli mpona molongo mobimba,

إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٢٧

**28.** Na oyo alingi kati na bino amisembwama.

لِمَن شَآءَ مِنكُمۡ أَن يَسۡتَقِيمَ ٢٨

**29.** Bokolingaka te sé sima ya kolinga ya (Allah) Nkolo ya mokili.

وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٩

## SURATU 82 - AL-INFITWÂR
*(BOKABWANI)*




19 mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ntango likolo ekokabwana,

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنفَطَرَتۡ ١

2. Mpe ntango minzoto mikolimwa,

وَإِذَا ٱلۡكَوَاكِبُ ٱنتَثَرَتۡ ٢

3. Mpe ntango bibale bikosangisama.

وَإِذَا ٱلۡبِحَارُ فُجِّرَتۡ ٣

4. Mpe ntango malita makobalusama mpe makobimisa bawa,

وَإِذَا ٱلۡقُبُورُ بُعۡثِرَتۡ ٤

5. Molimo mokoyeba maye awelisaki mpe maye azelisaki.

عَلِمَتۡ نَفۡسٞ مَّا قَدَّمَتۡ وَأَخَّرَتۡ ٥

6. Oh yo moto! Nini ekosi yo mpona Nkolo nayo ya bolingo?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡإِنسَٰنُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ ٱلۡكَرِيمِ ٦

7. Oyo akeli yo mpe abongisi lolenge nayo,

ٱلَّذِي خَلَقَكَ فَسَوَّىٰكَ فَعَدَلَكَ ٧

8. Mpe asali yo na lolenge naye alingaki.

فِيٓ أَيِّ صُورَةٖ مَّا شَآءَ رَكَّبَكَ ٨

9. Kasi bozali na ntembe mpona mokolo ya suka.

كَلَّا بَلۡ تُكَذِّبُونَ بِٱلدِّينِ ٩

10. Mpe ya sôló, bozali na bakengeli,

وَإِنَّ عَلَيۡكُمۡ لَحَٰفِظِينَ ١٠

11. Bankomi ya sôló,

كِرَامٗا كَٰتِبِينَ ١١

12. Bayebi maye manso bozali kosala.

يَعۡلَمُونَ مَا تَفۡعَلُونَ ١٢

13. Ya sôló, bato ya malamu bakozala o'kati ya bisengo,

إِنَّ ٱلۡأَبۡرَارَ لَفِي نَعِيمٖ ١٣

14. Mpe ya sôló bato ya mabe bakozala okati ya lifelo.

وَإِنَّ ٱلۡفُجَّارَ لَفِي جَحِيمٖ ١٤

15. Bakozikisama na yango mokolo ya mbano.

يَصۡلَوۡنَهَا يَوۡمَ ٱلدِّينِ ١٥

16. Mpe bakozangisama te na etumbu ena.

وَمَا هُمۡ عَنۡهَا بِغَآئِبِينَ ١٦

17. Kasi nani akoyebisa yo nini yango mokolo ya mbano?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلدِّينِ ١٧

18. Sima lisusu nani akoyebisa yo nini yango mokolo ya mbano?

ثُمَّ مَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلدِّينِ ١٨

19. Mokolo moye molimo ekosalisa molimo mosusu na eloko te mpe mokolo mona mobeko mokozala sé ya Allah.

يَوۡمَ لَا تَمۡلِكُ نَفۡسٞ لِّنَفۡسٖ شَيۡـٔٗاۖ
وَٱلۡأَمۡرُ يَوۡمَئِذٖ لِّلَّهِ ١٩

# SURATU 83 - AL-MUTWAFFIFÎNA
*(B A Y I B I)*




36 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Mawa na baye bazali koyiba,

وَيْلٌ لِّلْمُطَفِّفِينَ ١

2. Baye ntango bazali (kosomba) bazali kosenga ete bakokisela bango emekeli,

ٱلَّذِينَ إِذَا ٱكْتَالُوا۟ عَلَى ٱلنَّاسِ يَسْتَوْفُونَ ٢

3. Kasi ntango bazali komeka pona bato mosusu bazali kozangisa.

وَإِذَا كَالُوهُمْ أَو وَّزَنُوهُمْ يُخْسِرُونَ ٣

4. Bango bazali kokanisa ete bakozonga na bomoi te sima ya liwa,

أَلَا يَظُنُّ أُو۟لَٰٓئِكَ أَنَّهُم مَّبْعُوثُونَ ٤

5. Na mokolo ya monene?

لِيَوْمٍ عَظِيمٍ ٥

6. Mokolo moye bato bakotelema liboso ya Nkolo ya molongo,

يَوْمَ يَقُومُ ٱلنَّاسُ لِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٦

7. Kasi ya sôló, buku ya bato ya mabe ekozala okati ya sidjîne.

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلْفُجَّارِ لَفِى سِجِّينٍ ٧

8. Nani akoyebisa yo eloko nini sidjîne?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا سِجِّينٌ ٨

9. Buku eye ekomama.

كِتَٰبٌ مَّرْقُومٌ ٩

10. Mokolo wana etumbu ekozala mpona baye baboyi kondima,

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ١٠

11. Baye bazali kozwa mokolo ya suka na lokuta,

ٱلَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ١١

12. Kasi akoboya kondima sé molekisi ndelo mosumuki.

وَمَا يُكَذِّبُ بِهِۦٓ إِلَّا كُلُّ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ١٢

**13.** Oyo soki batangeli ye maloba na biso alobi: Wana ezali masese ya bakoko ya kala.

إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٣

**14.** Ezali boye te, kasi mitema miabango mizali na mbindo na maye bazalaki kosala,

كَلَّاۖ بَلۡۜ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ١٤

**15.** Kasi basala angele ya sôló mokolo mona mokozipa bango mpo ete bamona Nkolo na bango te,

كَلَّآ إِنَّهُمۡ عَن رَّبِّهِمۡ يَوۡمَئِذٖ لَّمَحۡجُوبُونَ ١٥

**16.** Sima bakozikisama ya sôló okati ya lifelo.

ثُمَّ إِنَّهُمۡ لَصَالُواْ ٱلۡجَحِيمِ ١٦

**17.** Sima bakoloba na bango wana maye bozalaki koboya kondima.

ثُمَّ يُقَالُ هَٰذَا ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ١٧

**18.** Ya sôló, buku ya bato malamu ekozala o'kati ya iliyîne.

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلۡأَبۡرَارِ لَفِي عِلِّيِّينَ ١٨

**19.** Nani akoyebisayo eloko nini iliyîne?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا عِلِّيُّونَ ١٩

**20.** Buku eye ekomama,

كِتَٰبٞ مَّرۡقُومٞ ٢٠

**21.** Ba anzelu ya pembeni ya Nkolo (Allah) bazali banzeneneke mpona yango.

يَشۡهَدُهُ ٱلۡمُقَرَّبُونَ ٢١

**22.** Ya sôló bato ya malamu bakozala okati ya bisengo.

إِنَّ ٱلۡأَبۡرَارَ لَفِي نَعِيمٍ ٢٢

**23.** Likolo ya bakiti ya lokumu bazali kotalana.

عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ٢٣

**24.** Okoyeba bilembo bia bisengo o'bilongi bia bango.

تَعۡرِفُ فِي وُجُوهِهِمۡ نَضۡرَةَ ٱلنَّعِيمِ ٢٤

**25.** Bakomela masanga ya sukali oyo esila kobongisama,

يُسۡقَوۡنَ مِن رَّحِيقٖ مَّخۡتُومٍ ٢٥

**26.** Etikaka solo ya mpimbo na suka lokola malasi, na yango esengeli nabaye bazali kolikia mpona yango basala molende.

خِتَٰمُهُۥ مِسۡكٞۚ وَفِي ذَٰلِكَ فَلۡيَتَنَافَسِ ٱلۡمُتَنَٰفِسُونَ ٢٦

**27.** Mpe esangisani na masanga ya tasmin (liziba),

وَمِزَاجُهُۥ مِن تَسۡنِيمٍ ٢٧

**28.** Baye bakozala pembeni na Nkolo (Allah) bako mela mayi ya liziba wana.

عَيۡنٗا يَشۡرَبُ بِهَا ٱلۡمُقَرَّبُونَ ٢٨

**29.** Ya sôló, bato mabe bazalaki kotiola bandimi.

إِنَّ ٱلَّذِينَ أَجۡرَمُواْ كَانُواْ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يَضۡحَكُونَ ٢٩

**30.** Mpe soki baleki pene na bango bazali (kodongola bango miso nako fina) miso na bango,

وَإِذَا مَرُّواْ بِهِمۡ يَتَغَامَزُونَ ٣٠

**31.** Mpe soki bazongi o'mabota na bango bazali kokosa bango,

وَإِذَا ٱنقَلَبُوٓاْ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِمُ ٱنقَلَبُواْ فَكِهِينَ ٣١

**32.** Mpe soki bamoni bandimi balobi ete: Ya sôló, baye wana nde babunga nzela.

وَإِذَا رَأَوۡهُمۡ قَالُوٓاْ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَضَآلُّونَ ٣٢

**33.** Nzoka nde batindamaki te bazala bakengeli likolo ya bandimi.

وَمَآ أُرۡسِلُواْ عَلَيۡهِمۡ حَٰفِظِينَ ٣٣

**34.** Kasi lelo bandimi bako tiola bapagano.

فَٱلۡيَوۡمَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنَ ٱلۡكُفَّارِ يَضۡحَكُونَ ٣٤

**35.** Likolo ya bakiti ya lokumu bazali kotala.

عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ٣٥

**36.** Bapagano bazwi te lifuta liye ekoki na bango na tina ya maye bazalaki kosala.

هَلۡ ثُوِّبَ ٱلۡكُفَّارُ مَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ٣٦

## SURATU 84 - AL-INSHIQÂQ
*(BOPASUKI)*




25 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ntango mapata mako pasuka,

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنشَقَّتۡ ١

2. Mpe makotosa Nkolo na yango, mpe ekosala maye esengeli esala,

وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ٢

3. Mpe ntango mabele makolalisama,

وَإِذَا ٱلۡأَرۡضُ مُدَّتۡ ٣

4. Mpe makosanza maye manso mazwami okati na yango mpe makotikala mpamba,

وَأَلۡقَتۡ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتۡ ٤

5. Mpe makotosa Nkolo na yango mpe ekosala oyo esengeli esala,

وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ٥

6. Oh yo moto! Ozali koyika mpiko mpona Nkolo nayo ntango nyoso yeba ete okokutana naye.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡإِنسَٰنُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدۡحٗا فَمُلَٰقِيهِ ٦

7. Moto oyo akoyamba buku naye na loboko naye ya mobali.

فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ ٧

8. Akosambisama na ndenge ya malamu.

فَسَوۡفَ يُحَاسَبُ حِسَابٗا يَسِيرٗا ٨

9. Mpe akozonga o'libota naye na esengo.

وَيَنقَلِبُ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ مَسۡرُورٗا ٩

10. Kasi na moto oyo akoyamba buku naye nasima ya mokongo naye,

وَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ وَرَآءَ ظَهۡرِهِۦ ١٠

11. Akomisengela mabe,

فَسَوۡفَ يَدۡعُواْ ثُبُورٗا ١١

**12.** Mpe akozikisama okati ya móto ya makasi,

وَيَصۡلَىٰ سَعِيرًا ١٢

**13.** Ya sôló, ye na mokili azalaki na esengo o'kati na libota naye.

إِنَّهُۥ كَانَ فِيٓ أَهۡلِهِۦ مَسۡرُورًا ١٣

**14.** Azalaki kokanisa te ete akosekwisama.

إِنَّهُۥ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ١٤

**15.** Kasi ya sôló, Nkolo naye azalaki kotala ye.

بَلَىٰٓۚ إِنَّ رَبَّهُۥ كَانَ بِهِۦ بَصِيرًا ١٥

**16.** Te na lapi na ngonga ya mpokwa,

فَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلشَّفَقِ ١٦

**17.** Mpe na lapi na butu na molili na yango,

وَٱلَّيۡلِ وَمَا وَسَقَ ١٧

**18.** Mpe na lapi na nsanza ntango ekomaka mobimba,

وَٱلۡقَمَرِ إِذَا ٱتَّسَقَ ١٨

**19.** Ya sôló, bokolekanaka biteni na biteni.

لَتَرۡكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٖ ١٩

**20.** Mpona nini bazali kondima te,

فَمَا لَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٢٠

**21.** Mpe mpona nini bafukamaka te ntango kurani ezali kotangama likolo na bango?

وَإِذَا قُرِئَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقُرۡءَانُ لَا يَسۡجُدُونَۤ۩ ٢١

**22.** Kasi bapengwi bazali kozwa yango lokuta.

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُكَذِّبُونَ ٢٢

**23.** Nzoka Allah ayebi maye bazali kobomba.

وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا يُوعُونَ ٢٣

**24.** Pesa bango sango ya etumbu ya makasi.

فَبَشِّرۡهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٢٤

**25.** Longola sé baye bandimi mpe basali misala ya malamu bazali na lifuta ya suka te.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ أَجۡرٌ غَيۡرُ مَمۡنُونِۭ ٢٥

## SURATU 85 - AL-BURÛDJ
*(MINZOTO)*




22 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (Na lapi) na mapata eye etonda minzoto!

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلۡبُرُوجِ ١

2. Mpe na lapi na mokolo ya elaka!

وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡمَوۡعُودِ ٢

3. Mpe na lapi na nzeneneke na baye bazali kotala,

وَشَاهِدٖ وَمَشۡهُودٖ ٣

4. Babomaki bato ya nsé ya ngomba,

قُتِلَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأُخۡدُودِ ٤

5. Na móto etonda bankoni,

ٱلنَّارِ ذَاتِ ٱلۡوَقُودِ ٥

6. Mpe bango bazingaki yango yakofanda,

إِذۡ هُمۡ عَلَيۡهَا قُعُودٞ ٦

7. Mpe bazalaki komona maye bazali kosala na bandimi.

وَهُمۡ عَلَىٰ مَا يَفۡعَلُونَ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ شُهُودٞ ٧

8. Bayinamaki mpo ete bandimi na Allah wa nguya atonda lokumu,

وَمَا نَقَمُواْ مِنۡهُمۡ إِلَّآ أَن يُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَمِيدِ ٨

9. Ye oyo azali na bokonzi ya likolo na nsé, Allah azali na boyebi na biloko binso.

ٱلَّذِي لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ٩

10. Baye bazali konyokola bandimi ya mibali na ya basi, soki batubeli te bakozwa etumbu ya lifelo mpe monyokoli ya móto.

إِنَّ ٱلَّذِينَ فَتَنُواْ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ ثُمَّ لَمۡ يَتُوبُواْ فَلَهُمۡ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمۡ عَذَابُ ٱلۡحَرِيقِ ١٠

**11.** Ya sôló, baye bandimi mpe basali misala ya malamu bakozwaka lola eye mingala mizali kotiola na nsé na yango. Wana nde ezali elonga ya monene.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡكَبِيرُ ١١

**12.** Ya sôló, etumbu ya Nkolo nayo ezali makasi.

إِنَّ بَطۡشَ رَبِّكَ لَشَدِيدٌ ١٢

**13.** Ye nde abandaka mpe azongelaka (bokeli).

إِنَّهُۥ هُوَ يُبۡدِئُ وَيُعِيدُ ١٣

**14.** Mpe azali molimbisi mpe atonda bolingo,

وَهُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلۡوَدُودُ ١٤

**15.** Nkolo ya ngwende ya lokumu,

ذُو ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡمَجِيدُ ١٥

**16.** Asalaka maye alingi.

فَعَّالٞ لِّمَا يُرِيدُ ١٦

**17.** Ekomelaki yo te sango ya mapinga,

هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلۡجُنُودِ ١٧

**18.** Ya Falo na Thamûd?

فِرۡعَوۡنَ وَثَمُودَ ١٨

**19.** Kasi bapagano bazali sé koboya kondima.

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي تَكۡذِيبٖ ١٩

**20.** Nzoka nde Allah azingi bango.

وَٱللَّهُ مِن وَرَآئِهِم مُّحِيطُۢ ٢٠

**21.** Kasi yango ezali kurani ya lokumu,

بَلۡ هُوَ قُرۡءَانٞ مَّجِيدٞ ٢١

**22.** Ekomami likolo ya libaya liye libatelami epai na Allah.

فِي لَوۡحٖ مَّحۡفُوظِۭ ٢٢

## SURATU 86 - AT-TWÂRIQ
## *(MONZOTO YA BUTU)*




17 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** (Na lapi) na mapata mpe na monzoto ya butu!

وَٱلسَّمَآءِ وَٱلطَّارِقِ ١

**2.** Nani akoyebisa yo nini monzoto ya butu,

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلطَّارِقُ ٢

**3.** Ezali monzoto ya bongengi makasi.

ٱلنَّجۡمُ ٱلثَّاقِبُ ٣

**4.** Ezali na molimo moko te sé azala na mokengeli likolo naye.

إِن كُلُّ نَفۡسٖ لَّمَّا عَلَيۡهَا حَافِظٞ ٤

**5.** Esengeli na moto ayeba na nini yango akelamaki,

فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ مِمَّ خُلِقَ ٥

**6.** Akelamaki kowuta na litanga ya mayi.

خُلِقَ مِن مَّآءٖ دَافِقٖ ٦

**7.** Ewuti o'kati na mokongo mpe mipanzi.

يَخۡرُجُ مِنۢ بَيۡنِ ٱلصُّلۡبِ وَٱلتَّرَآئِبِ ٧

**8.** Ya sôló Allah azali na nguya ya bozongisi ye na bomoyi,

إِنَّهُۥ عَلَىٰ رَجۡعِهِۦ لَقَادِرٞ ٨

**9.** Mokolo moye mitema mikobimisa maye ebombaki,

يَوۡمَ تُبۡلَى ٱلسَّرَآئِرُ ٩

**10.** Akozala na nguya te mpe akozala na mosalisi te.

فَمَا لَهُۥ مِن قُوَّةٖ وَلَا نَاصِرٖ ١٠

**11.** (Na lapi) na mapata maye mazali kokitisa mbula,

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلرَّجۡعِ ١١

12. Mpe (na lapi) na mabele maye mazali kofungwama,

وَٱلۡأَرۡضِ ذَاتِ ٱلصَّدۡعِ ١٢

13. Ya sôló, oyo (kurani) ezali liloba ya bosembo.

إِنَّهُۥ لَقَوۡلٌ فَصۡلٌ ١٣

14. Kasi ezali eloko ya pamba te.

وَمَا هُوَ بِٱلۡهَزۡلِ ١٤

15. Ya sôló, bango bazali koyangela mwango,

إِنَّهُمۡ يَكِيدُونَ كَيۡدًا ١٥

16. Ngai mpe nazali na ya ngai mwango.

وَأَكِيدُ كَيۡدًا ١٦

17. Pesa bapagano elaka, pesa bango elaka ya mokuse.

فَمَهِّلِ ٱلۡكَٰفِرِينَ أَمۡهِلۡهُمۡ رُوَيۡدَۢا ١٧

## SURATU 87 - AL-A'LA
*(OYO AZALI NA LIKOLO KOLEKA)*




19 Mikapo
Ekitaki na Makkah

| | |
|---|---|
| *Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu* | بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ |
| **1.** Sanzola kombo ya Nkolo nayo oyo azali na likolo koleka, | سَبِّحِ ٱسۡمَ رَبِّكَ ٱلۡأَعۡلَى ١ |
| **2.** Oyo akela mpe akokisa, | ٱلَّذِي خَلَقَ فَسَوَّىٰ ٢ |
| **3.** Mpe atia mokano mpe akamba o nzela ya nsemba, | وَٱلَّذِي قَدَّرَ فَهَدَىٰ ٣ |
| **4.** Mpe oyo abimisa matiti, | وَٱلَّذِيٓ أَخۡرَجَ ٱلۡمَرۡعَىٰ ٤ |
| **5.** Mpe apesi yango langi ya mayi ya mpondu. | فَجَعَلَهُۥ غُثَآءً أَحۡوَىٰ ٥ |
| **6.** Tokotangisa yo na lolenge ete obosana te, | سَنُقۡرِئُكَ فَلَا تَنسَىٰٓ ٦ |
| **7.** Sé na oyo ye moko Allah alingi, Nde ayebi maye mazali polele mpe maye mabombama. | إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلۡجَهۡرَ وَمَا يَخۡفَىٰ ٧ |
| **8.** Mpe tokolakisa yo nzela ya pete. | وَنُيَسِّرُكَ لِلۡيُسۡرَىٰ ٨ |
| **9.** Pesa liteya na baye ekosalisa bango. | فَذَكِّرۡ إِن نَّفَعَتِ ٱلذِّكۡرَىٰ ٩ |
| **10.** Oyo azali na bobangi nde akokanisa. | سَيَذَّكَّرُ مَن يَخۡشَىٰ ١٠ |
| **11.** Oyo Akomitia mosika na yango ye nde moto ya mpasi. | وَيَتَجَنَّبُهَا ٱلۡأَشۡقَى ١١ |
| **12.** Oyo akozika na móto ya monene. | ٱلَّذِي يَصۡلَى ٱلنَّارَ ٱلۡكُبۡرَىٰ ١٢ |

**13.** O’nteyi na yango akokufa te mpe akozala na bomoyi te.

ثُمَّ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحۡيَىٰ ١٣

**14.** Asili kolonga oyo amipetoli,

قَدۡ أَفۡلَحَ مَن تَزَكَّىٰ ١٤

**15.** Akanisi kombo ya Nkolo naye mpe asambeli.

وَذَكَرَ ٱسۡمَ رَبِّهِۦ فَصَلَّىٰ ١٥

**16.** Kasi bino bolingi na bolingo makasi bomoyi ya nsé,

بَلۡ تُؤۡثِرُونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا ١٦

**17.** Nzoka nde bomoyi ya lobi nde ezali malamu mpe ekowumelaka seko.

وَٱلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰٓ ١٧

**18.** Ya sôló oyo esila kokomama na mikanda ya yambo.

إِنَّ هَٰذَا لَفِي ٱلصُّحُفِ ٱلۡأُولَىٰ ١٨

**19.** Mikanda ya Ibrâhîm mpe ya Mûssa.

صُحُفِ إِبۡرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ ١٩

## SURATU 88 - AL-GHÂSHIYAH
*(KOZIPA)*




26 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ekomeli yo sango ya oyo ekozipa?.
هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلۡغَٰشِيَةِ ١

2. Mokolo wana bilongi bikobanga,
وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٍ خَٰشِعَةٌ ٢

3. Makambo maleki bango bakomi na bolembu,
عَامِلَةٞ نَّاصِبَةٞ ٣

4. Bakozikisama o'kati ya móto ya makasi.
تَصۡلَىٰ نَارًا حَامِيَةٗ ٤

5. Mpe bakomelisa bango mayi ya móto.
تُسۡقَىٰ مِنۡ عَيۡنٍ ءَانِيَةٖ ٥

6. Bakozala na bilei te sé matiti ya nzube,
لَّيۡسَ لَهُمۡ طَعَامٌ إِلَّا مِن ضَرِيعٖ ٦

7. Ekosilisa bango nzala te mpe ekopesa bango nzoto Nkolongono te.
لَّا يُسۡمِنُ وَلَا يُغۡنِي مِن جُوعٖ ٧

8. Mokolo wana bilongi misusu bikozala na esengo.
وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ نَّاعِمَةٞ ٨

9. Bikosepela pona maye basalaki,
لِّسَعۡيِهَا رَاضِيَةٞ ٩

10. Okati ya lola ya likolo,
فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٖ ١٠

11. Okati na yango okoyoka te makambo ya pamba pamba,
لَّا تَسۡمَعُ فِيهَا لَٰغِيَةٗ ١١

**12.** Okati na yango maziba mazali kotiola,

فِيهَا عَيْنٌ جَارِيَةٌ ﴿١٢﴾

**13.** Okati na yango bambeto ya kotombwama,

فِيهَا سُرُرٌ مَّرْفُوعَةٌ ﴿١٣﴾

**14.** Mpe bakopo bitiami,

وَأَكْوَابٌ مَّوْضُوعَةٌ ﴿١٤﴾

**15.** Mpe bikáta bitandami,

وَنَمَارِقُ مَصْفُوفَةٌ ﴿١٥﴾

**16.** Mpe bankwala bizali ya kotandama,

وَزَرَابِيُّ مَبْثُوثَةٌ ﴿١٦﴾

**17.** Bazali kotala te ba ibil[1] ndenge ekelama?

أَفَلَا يَنظُرُونَ إِلَى ٱلْإِبِلِ كَيْفَ خُلِقَتْ ﴿١٧﴾

**18.** Mapata lolenge etombwama,

وَإِلَى ٱلسَّمَآءِ كَيْفَ رُفِعَتْ ﴿١٨﴾

**19.** Mpe bangomba lolenge epikama,

وَإِلَى ٱلْجِبَالِ كَيْفَ نُصِبَتْ ﴿١٩﴾

**20.** Mpe mabele lolenge etandama?

وَإِلَى ٱلْأَرْضِ كَيْفَ سُطِحَتْ ﴿٢٠﴾

**21.** Kundola, pamba te yo ozali sé mokundoli.

فَذَكِّرْ إِنَّمَآ أَنتَ مُذَكِّرٌ ﴿٢١﴾

**22.** Kasi ozali mokengeli likolo na bango te.

لَّسْتَ عَلَيْهِم بِمُصَيْطِرٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Longola sé oyo apesi mokongo mpe aboyi kondima,

إِلَّا مَن تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ﴿٢٣﴾

**24.** Allah akopesa ye etumbu ya monene.

فَيُعَذِّبُهُ ٱللَّهُ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَكْبَرَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ya sôló, epai na biso nde bozongi na bango,

إِنَّ إِلَيْنَآ إِيَابَهُمْ ﴿٢٥﴾

**26.** Mpe ya sôló lifuta lia bango ezali omaboko na biso

ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا حِسَابَهُم ﴿٢٦﴾

---

1 **Ba ibil:** Ezali kombo ya banyama oyo babengi kamela.

## SURATU 89 - AL-FADJIR
*(ELEKO YA NTONGO)*




30 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (Nalapi) na eleko ya ntongo!
2. (Mpe nalapi) na babutu zomi!
3. (Mpe nalapi) na motango libale, mpe na motango libale te!
4. (Mpe nalapi) na butu ntango esilaka.
5. Kolapa oyo ezali te mpo na moto oyo atonda mayele?
6. Omoni te ndenge Nkolo nayo asalaki na bato ya aad,
7. Na mboka Irama[1] ndenge etongamaki na bandako ya likolo,
8. Mboka eye etongama te lolenge wana na mokili,
9. Mpe na bato ya Thamûd baye bazalaki kotobola mabanga okatikati ya bangomba,
10. Na Falo moto ya mapinga?
11. Bango banso bazalaki babuki mibeko o'kati ya bamboka na bango,

وَٱلۡفَجۡرِ ١
وَلَيَالٍ عَشۡرٖ ٢
وَٱلشَّفۡعِ وَٱلۡوَتۡرِ ٣
وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَسۡرِ ٤
هَلۡ فِي ذَٰلِكَ قَسَمٞ لِّذِي حِجۡرٍ ٥
أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ٦
إِرَمَ ذَاتِ ٱلۡعِمَادِ ٧
ٱلَّتِي لَمۡ يُخۡلَقۡ مِثۡلُهَا فِي ٱلۡبِلَٰدِ ٨
وَثَمُودَ ٱلَّذِينَ جَابُواْ ٱلصَّخۡرَ بِٱلۡوَادِ ٩
وَفِرۡعَوۡنَ ذِي ٱلۡأَوۡتَادِ ١٠
ٱلَّذِينَ طَغَوۡاْ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ١١

1 Kombo ya mboka.

**12.** Mpe babebisaki mingi koleka.

فَأَكۡثَرُواْ فِيهَا ٱلۡفَسَادَ ١٢

**13.** Na yango Nkolo nayo akitiselaki bango fimbu ya etumbu.

فَصَبَّ عَلَيۡهِمۡ رَبُّكَ سَوۡطَ عَذَابٍ ١٣

**14.** Mpo ete Nkolo nayo azali kotala.

إِنَّ رَبَّكَ لَبِٱلۡمِرۡصَادِ ١٤

**15.** Moto azali soki Nkolo naye ameki ye na bokumisi ye mpe na bopesi ye bozwi alobi: Nkolo na ngai akumisi nga.

فَأَمَّا ٱلۡإِنسَٰنُ إِذَا مَا ٱبۡتَلَىٰهُ رَبُّهُۥ
فَأَكۡرَمَهُۥ وَنَعَّمَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّيٓ
أَكۡرَمَنِ ١٥

**16.** Kasi soki ameki ye na bokangeli ye bozwi alobi ete: Nkolo na ngai asundoli nga.

وَأَمَّآ إِذَا مَا ٱبۡتَلَىٰهُ فَقَدَرَ عَلَيۡهِ رِزۡقَهُۥ
فَيَقُولُ رَبِّيٓ أَهَٰنَنِ ١٦

**17.** Kasi te, bino nde bosalisaka bana bitike te,

كَلَّاۖ بَل لَّا تُكۡرِمُونَ ٱلۡيَتِيمَ ١٧

**18.** Mpe bolendisaka bato te pona koleisa babola,

وَلَا تَحَٰٓضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلۡمِسۡكِينِ ١٨

**19.** Mpe bozalaki kolia bikitano (bozui mowei atiki) na ndenge ya mabe,

وَتَأۡكُلُونَ ٱلتُّرَاثَ أَكۡلٗا لَّمّٗا ١٩

**20.** Mpe bolingi bomengo na bolingo ya makasi.

وَتُحِبُّونَ ٱلۡمَالَ حُبّٗا جَمّٗا ٢٠

**21.** Kasi ntango mabele ekobalusama na ndenge ya somo,

كَلَّآۖ إِذَا دُكَّتِ ٱلۡأَرۡضُ دَكّٗا دَكّٗا ٢١

**22.** Ntango Nkolo nayo akoya mpe ba anzelu bakozala milongo milongo,

وَجَآءَ رَبُّكَ وَٱلۡمَلَكُ صَفّٗا صَفّٗا ٢٢

**23.** Mpe bakoya na lifelo mokolo yango, mokolo wana moto akokanisa makanisi, kasi makanisi wana ekosalisa ye na eloko te.

وَجِاْيٓءَ يَوۡمَئِذِۭ بِجَهَنَّمَۚ يَوۡمَئِذٖ يَتَذَكَّرُ
ٱلۡإِنسَٰنُ وَأَنَّىٰ لَهُ ٱلذِّكۡرَىٰ ٢٣

24. Akoloba eh! Ngai mawa na ngai, soki nasalaki bolamu pona bomoyi na ngai!

25. Mokolo wana etumbu naye ekokokana na ya moto moko te,

26. Mpe moto moko te akokangama lokola ye.

27. Oh yo molimo ya kimia!

28. Zonga epai ya Nkolo nayo na bozongi ya esengo.

29. Kota elongo na bawumbu ba ngai,

30. Mpe kota okati ya lola na ngai.

يَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي قَدَّمۡتُ لِحَيَاتِي ٢٤

فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُۥٓ أَحَدٞ ٢٥

وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُۥٓ أَحَدٞ ٢٦

يَـٰٓأَيَّتُهَا ٱلنَّفۡسُ ٱلۡمُطۡمَئِنَّةُ ٢٧

ٱرۡجِعِيٓ إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةٗ مَّرۡضِيَّةٗ ٢٨

فَٱدۡخُلِي فِي عِبَٰدِي ٢٩

وَٱدۡخُلِي جَنَّتِي ٣٠

## SURATU 90 - AL-BALAD
*(MBOKA)*




20 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Na lapi na mboka oyo[1].

لَآ أُقۡسِمُ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ١

2. Mpe yo (Muhammad) ozali mwana ya mboka oyo,

وَأَنتَ حِلُّۢ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ٢

3. (Mpe na lapi) na tata mpe na oyo azali kobota,

وَوَالِدٖ وَمَا وَلَدَ ٣

4. Ya sôló, tokelaki moto na bomoyi moko ya pasi,

لَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ فِي كَبَدٍ ٤

5. Azali kokanisa ete moto moko te azali na nguya koleka ye?

أَيَحۡسَبُ أَن لَّن يَقۡدِرَ عَلَيۡهِ أَحَدٞ ٥

6. Mpe alobi ete, na bebisi bomengo na ngai mpamba.

يَقُولُ أَهۡلَكۡتُ مَالٗا لُّبَدًا ٦

7. Azali kolikia ete moto moko te azali komona ye?

أَيَحۡسَبُ أَن لَّمۡ يَرَهُۥٓ أَحَدٌ ٧

8. Tokelaki te mpona ye miso mibale?

أَلَمۡ نَجۡعَل لَّهُۥ عَيۡنَيۡنِ ٨

9. Na lolemo mpe na mbebo mibale?

وَلِسَانٗا وَشَفَتَيۡنِ ٩

10. Mpe tolakisaki ye te nzela mibale?

وَهَدَيۡنَٰهُ ٱلنَّجۡدَيۡنِ ١٠

11. Kasi aponaki nzela ya mpasi te?

فَلَا ٱقۡتَحَمَ ٱلۡعَقَبَةَ ١١

12. Nani yango akoyebisa yo nini nzela ya pasi?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡعَقَبَةُ ١٢

1 Makkah.

| | |
|---|---|
| **13.** Ezali kolongola bato na bowumbu, | فَكُّ رَقَبَةٍ ١٣ |
| **14.** To mpe koleisa na mokolo moko ya nzala, | أَوۡ إِطۡعَٰمٞ فِي يَوۡمٖ ذِي مَسۡغَبَةٖ ١٤ |
| **15.** To mpe mwana ya etike ya pembeni, | يَتِيمٗا ذَا مَقۡرَبَةٍ ١٥ |
| **16.** To mpe mobola oyo azali na pasi, | أَوۡ مِسۡكِينٗا ذَا مَتۡرَبَةٖ ١٦ |
| **17.** Mpe ezali na kati ya bandimi baye bazali kosalisana na kokanga motema mpe bazali kosalisana na mawa. | ثُمَّ كَانَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلصَّبۡرِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡمَرۡحَمَةِ ١٧ |
| **18.** Baye wana nde bato bakozala na loboko ya mobali. | أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ ١٨ |
| **19.** Kasi baye baboyi kondima na maloba na biso bazali bato ya loboko ya mwasi, | وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا هُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ١٩ |
| **20.** Môtô ekozipa bango. | عَلَيۡهِمۡ نَارٞ مُّؤۡصَدَةُۢ ٢٠ |

## SURATU 91 - AS-SHAMS
## *(MWESE)* (1)




15 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (Na lapi) na mwese mpe na bongengi na yango[1]!

وَٱلشَّمْسِ وَضُحَىٰهَا ١

2. (Mpe na lapi) na sanza ntango elandaka mwese!

وَٱلْقَمَرِ إِذَا تَلَىٰهَا ٢

3. (Mpe na lapi) na moyi ntango ezali kongala!

وَٱلنَّهَارِ إِذَا جَلَّىٰهَا ٣

4. (Mpe na lapi) na butu ntango ezipi (mokili).

وَٱلَّيْلِ إِذَا يَغْشَىٰهَا ٤

5. Mpe mapata na oyo atongi yango!

وَٱلسَّمَآءِ وَمَا بَنَىٰهَا ٥

6. Mpe mabele na oyo atanda yango!

وَٱلْأَرْضِ وَمَا طَحَىٰهَا ٦

7. Mpe na molimo na oyo abongisa yango,

وَنَفْسٍ وَمَا سَوَّىٰهَا ٧

8. Mpe alakisi ye mabe naye mpe malamu naye (kobunga naye na bokambami)!

فَأَلْهَمَهَا فُجُورَهَا وَتَقْوَىٰهَا ٨

9. Asili kolonga moto oyo apetoli (molimo naye),

قَدْ أَفْلَحَ مَن زَكَّىٰهَا ٩

10. Asili kobebisama oyo aboyi kopetola yango.

وَقَدْ خَابَ مَن دَسَّىٰهَا ١٠

11. Bato ya Thamûd balekisaki ndelo mpe baboyi kondima,

كَذَّبَتْ ثَمُودُ بِطَغْوَىٰهَآ ١١

1 Moyi.

**12.** Ntango moto mabe kati na bango atelemaki.

إِذِ ٱنۢبَعَثَ أَشۡقَىٰهَا ١٢

**13.** Motindami ya Allah alobaki na bango ete: Oyo ezali nâqah[1] ya Allah botika yango emela mayi.

فَقَالَ لَهُمۡ رَسُولُ ٱللَّهِ نَاقَةَ ٱللَّهِ وَسُقۡيَٰهَا ١٣

**14.** Kasi baboyaki koyoka maloba naye mpe babomi yango, Nkolo na bango abomaki bango pona lisumu wana mpe akitisaki etumbu likolo na bango.

فَكَذَّبُوهُ فَعَقَرُوهَا فَدَمۡدَمَ عَلَيۡهِمۡ رَبُّهُم بِذَنۢبِهِمۡ فَسَوَّىٰهَا ١٤

**15.** Mpe (Allah) azali na bobangi te na maye makoya sima.

وَلَا يَخَافُ عُقۡبَٰهَا ١٥

1 **Nâqah:** Botala suratu Al-A'râf: 73.

## SURATU 92 - AL-LAYL
## *(BUTU)*




21 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

**1.** (Nalapi) na butu ntango ezipaka biloko binso!

**2.** (Mpe na lapi) na moyi[1] ntango ezali ko ngala!

**3.** Mpe (Allah) akeli mobali na mwasi.

**4.** Ya sôló, molende na bino ezali ya kokesene.

**5.** Kasi mpona oyo apesi mpe abangi Allah,

**6.** Mpe andimi na bosôló ya lifuti (lola).

**7.** Tokolembisela ye nzela ya bozui.

**8.** Kasi mpona oyo azali mopimi mpe azali komipesa na mabondeli te,

**9.** Mpe aboyi kondima na mokolo ya mbano.

**10.** Toko bongisela ye nzela ya pasi.

**11.** Bomengo naye ekosalisa ye na eloko te na ntango ya pasi.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَغۡشَىٰ ١

وَٱلنَّهَارِ إِذَا تَجَلَّىٰ ٢

وَمَا خَلَقَ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰٓ ٣

إِنَّ سَعۡيَكُمۡ لَشَتَّىٰ ٤

فَأَمَّا مَنۡ أَعۡطَىٰ وَٱتَّقَىٰ ٥

وَصَدَّقَ بِٱلۡحُسۡنَىٰ ٦

فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلۡيُسۡرَىٰ ٧

وَأَمَّا مَنۢ بَخِلَ وَٱسۡتَغۡنَىٰ ٨

وَكَذَّبَ بِٱلۡحُسۡنَىٰ ٩

فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلۡعُسۡرَىٰ ١٠

وَمَا يُغۡنِي عَنۡهُ مَالُهُۥٓ إِذَا تَرَدَّىٰٓ ١١

1 **Moyi:** Mokolo ntango eyaka polele.

**12.** Bokambi bozali bwa biso.

إِنَّ عَلَيۡنَا لَلۡهُدَىٰ ١٢

**13.** Mpe ya sôló, bomoyi ya lelo na ya lobi bozali bwa biso.

وَإِنَّ لَنَا لَلۡأٓخِرَةَ وَٱلۡأُولَىٰ ١٣

**14.** Nazali kokebisa bino na móto ezali kopela.

فَأَنذَرۡتُكُمۡ نَارٗا تَلَظَّىٰ ١٤

**15.** Akozikisama na yango sé moto ya mabe.

لَا يَصۡلَىٰهَآ إِلَّا ٱلۡأَشۡقَى ١٥

**16.** Oyo aboyi kondima mpe apesi mokongo.

ٱلَّذِي كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ١٦

**17.** Kasi moto ya bobangi Allah akozala mosika na yango.

وَسَيُجَنَّبُهَا ٱلۡأَتۡقَى ١٧

**18.** Oyo azali kopesa bomengo bwaye mpo apetwama.

ٱلَّذِي يُؤۡتِي مَالَهُۥ يَتَزَكَّىٰ ١٨

**19.** Ezali te mpona ye kosepelisa moko o'kati ya bato.

وَمَا لِأَحَدٍ عِندَهُۥ مِن نِّعۡمَةٖ تُجۡزَىٰٓ ١٩

**20.** Sé mpona koluka komona elongi ya Nkolo naye oyo azali olikolo koleka.

إِلَّا ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ رَبِّهِ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٢٠

**21.** Mpe na nsima Nkolo naye akosepela naye.

وَلَسَوۡفَ يَرۡضَىٰ ٢١

# SURATU 93 - AD-DUHÂ
## *(KOBUTA YA MOKOLO)*




11 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. (Nalapi) na kobuta ya mokolo!
2. (Mpe na lapi) na butu ntango ezali kozipa biloko binso!
3. Nkolo nayo asundoli yo te mpe ayini yo te.
4. Bomoyi ya suka ezali malamu mpona yo koleka bomoyi ya nsé.
5. Nkolo nayo akopesa yo bolamu naye mpe okosepela.
6. Akutaki yo mwana etike te mpe ayambi yo?
7. Mpe akutaki yo te na libungi mpe akambi yo na nzela ya nsemba?
8. mpe akutaki yo te mobola mpe apesiyo bozwi?
9. Kasi mpona mwana etike konyokolo ye te.
10. Mpe pona mosengi kobengana ye te.
11. Mpe pona bolamu ya Nkolo nayo sakola yango.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلضُّحَىٰ ١

وَٱلَّيۡلِ إِذَا سَجَىٰ ٢

مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ٣

وَلَلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ لَّكَ مِنَ ٱلۡأُولَىٰ ٤

وَلَسَوۡفَ يُعۡطِيكَ رَبُّكَ فَتَرۡضَىٰٓ ٥

أَلَمۡ يَجِدۡكَ يَتِيمٗا فَـَٔاوَىٰ ٦

وَوَجَدَكَ ضَآلّٗا فَهَدَىٰ ٧

وَوَجَدَكَ عَآئِلٗا فَأَغۡنَىٰ ٨

فَأَمَّا ٱلۡيَتِيمَ فَلَا تَقۡهَرۡ ٩

وَأَمَّا ٱلسَّآئِلَ فَلَا تَنۡهَرۡ ١٠

وَأَمَّا بِنِعۡمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثۡ ١١

## SURATU 94 - AS-SHARH
*(BOFUNGOLI)*




8 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Biso te nde tofungolaki yo motema?
أَلَمۡ نَشۡرَحۡ لَكَ صَدۡرَكَ ١

2. Mpe tokitisaki mokumba nayo?
وَوَضَعۡنَا عَنكَ وِزۡرَكَ ٢

3. Mokumba moye mozalaki kobuka mokongo nayo?
ٱلَّذِيٓ أَنقَضَ ظَهۡرَكَ ٣

4. Mpe totombolaki lokumu nayo?
وَرَفَعۡنَا لَكَ ذِكۡرَكَ ٤

5. Ya sôló, mpasi ezalaka pêne ya esengo.
فَإِنَّ مَعَ ٱلۡعُسۡرِ يُسۡرًا ٥

6. Ya sôló, mpasi ezalaka pêne ya esengo.
إِنَّ مَعَ ٱلۡعُسۡرِ يُسۡرًا ٦

7. Soki osilisi misala telema mpona kosambela.
فَإِذَا فَرَغۡتَ فَٱنصَبۡ ٧

8. Mpe pona Nkolo nayo zala na elikya.
وَإِلَىٰ رَبِّكَ فَٱرۡغَب ٨

## SURATU 95 - AT-TÎN
*(NZETE TINI)*




8 Mikapo
Ekitaki na Makkah

| | |
|---|---|
| *Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu* | بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ |
| **1.** (Na lapi) na nzete ya tini[1] mpe nzete ya zaïtûn[2]! | وَٱلتِّينِ وَٱلزَّيۡتُونِ ١ |
| **2.** (Mpe na lapi) na ngomba ya sinayi! | وَطُورِ سِينِينَ ٢ |
| **3.** (Mpe na lapi) na mboka oyo ya kimia (makkah)! | وَهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ٱلۡأَمِينِ ٣ |
| **4.** Ya sôló, tokelaki moto na lolenge ya kitoko, | لَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ فِيٓ أَحۡسَنِ تَقۡوِيمٖ ٤ |
| **5.** Sima tokitisi ye na nsé koleka, | ثُمَّ رَدَدۡنَٰهُ أَسۡفَلَ سَٰفِلِينَ ٥ |
| **6.** Longola sé baye bandimi mpe basali misala ya malamu, baye wana nde bako zala na lifuta ya libela. | إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَلَهُمۡ أَجۡرٌ غَيۡرُ مَمۡنُونٖ ٦ |
| **7.** Nasima nini ekopekisa yo kondima na mokolo ya suka? | فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعۡدُ بِٱلدِّينِ ٧ |
| **8.** Allah azali te zuzi wa bazuzi? | أَلَيۡسَ ٱللَّهُ بِأَحۡكَمِ ٱلۡحَٰكِمِينَ ٨ |

1 **Tini:** Ezali nzete oyo eyebani baliaka mbuma nango.
2 **Zaïtûn:** Botala Al-An'âm: 99.

## SURATU 96 - AL-ALAQ
## *(LIBOKE YA MAKILA)*




19 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Tanga na kombo ya Nkolo nayo oyo akela,

ٱقۡرَأۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلَّذِى خَلَقَ ١

2. Akela moto kowuta na liboke ya makila.

خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ مِنۡ عَلَقٍ ٢

3. Tanga mpo Nkolo nayo azali malamu.

ٱقۡرَأۡ وَرَبُّكَ ٱلۡأَكۡرَمُ ٣

4. Oyo atangisi na ekomeli.

ٱلَّذِى عَلَّمَ بِٱلۡقَلَمِ ٤

5. Atangisi moto maye azalaki koyeba te.

عَلَّمَ ٱلۡإِنسَٰنَ مَا لَمۡ يَعۡلَمۡ ٥

6. Kasi ya sôló, moto akomi motomboki,

كَلَّآ إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَيَطۡغَىٰٓ ٦

7. Ntango amimoni ete akomi na bozwi.

أَن رَّءَاهُ ٱسۡتَغۡنَىٰٓ ٧

8. Nzoka nde bozongi ezali epai ya Nkolo nayo.

إِنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلرُّجۡعَىٰٓ ٨

9. Omoni te moto oyo azali kopekisa,

أَرَءَيۡتَ ٱلَّذِى يَنۡهَىٰ ٩

10. Mowumbu (ya Allah) ntango azali kosambela?

عَبۡدًا إِذَا صَلَّىٰٓ ١٠

11. Omonite soki azalaki na bokambi,

أَرَءَيۡتَ إِن كَانَ عَلَى ٱلۡهُدَىٰٓ ١١

**12.** To mpe azali kotinda bato na bobangi Allah?

أَوۡ أَمَرَ بِٱلتَّقۡوَىٰٓ ١٢

**13.** Omoni te soki aboyi kondima to apesi mokongo?

أَرَءَيۡتَ إِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰٓ ١٣

**14.** Ayebi te ete ya sôló, Allah azali komona?

أَلَمۡ يَعۡلَم بِأَنَّ ٱللَّهَ يَرَىٰ ١٤

**15.** Kasi soki atiki te, tokokanga ye na elongi naye.

كَلَّا لَئِن لَّمۡ يَنتَهِ لَنَسۡفَعَۢا بِٱلنَّاصِيَةِ ١٥

**16.** Elongi ya moto ya lokuta mpe mosumuki.

نَاصِيَةٖ كَٰذِبَةٍ خَاطِئَةٖ ١٦

**17.** Kasi abenga lisanga naye.

فَلۡيَدۡعُ نَادِيَهُۥ ١٧

**18.** Biso tokobenga bakengeli ya lifelo.

سَنَدۡعُ ٱلزَّبَانِيَةَ ١٨

**19.** Te, kotosa ye te, kasi pusana mpe fukama (pembeni ya Nkolo nayo).

كَلَّا لَا تُطِعۡهُ وَٱسۡجُدۡۤ وَٱقۡتَرِب۩ ١٩

## SURATU 97 - AL-QADR
*(MOKANO)*




5 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِّسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ya sôló, tokitisaki yango (kurani) o'butu ya mokano.

إِنَّآ أَنزَلۡنَٰهُ فِي لَيۡلَةِ ٱلۡقَدۡرِ ١

2. Mpe nani akoyebisa yo eloko nini butu ya mokano?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا لَيۡلَةُ ٱلۡقَدۡرِ ٢

3. Butu ya mokano ezali malamu koleka sanza koto moko.

لَيۡلَةُ ٱلۡقَدۡرِ خَيۡرٞ مِّنۡ أَلۡفِ شَهۡرٖ ٣

4. Okatina yango ba anzelu bazali kokita elengo na molimo mosantu, na ndingisa ya Nkolo na bango na mokano ya makambo manso,

تَنَزَّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ فِيهَا بِإِذۡنِ رَبِّهِم مِّن كُلِّ أَمۡرٖ ٤

5. Yango ezali kimia mpe boboto kino ntongo ekotana.

سَلَٰمٌ هِيَ حَتَّىٰ مَطۡلَعِ ٱلۡفَجۡرِ ٥

## SURATU 98 - AL-BAYYINAH
*(ELEMBO YA POLELE)*




8 Mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Bapagano kati ya baye bazwa buku mpe na basangisi (Allah) bakotika kompengwa te kino elembo ya polele ekoyelaka bango.

لَمۡ يَكُنِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ مُنفَكِّينَ حَتَّىٰ تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡبَيِّنَةُ ١

2. Motindami ayeli bango kowuta epai na Allah azali kotangela bango buku ya bopeto,

رَسُولٞ مِّنَ ٱللَّهِ يَتۡلُواْ صُحُفٗا مُّطَهَّرَةٗ ٢

3. O’kati na yango mikapo ya nsemba mizwami.

فِيهَا كُتُبٞ قَيِّمَةٞ ٣

4. Baye bazwaki buku bakabwanaki te sé ntango elembo ya polele ekomelaki bango.

وَمَا تَفَرَّقَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡبَيِّنَةُ ٤

5. Batindamaki te sé kaka babondela Allah na bomoko bwa ye mpe batelemisa losambo mpe bafuta zakat boye nde lingomba ya bosembo.

وَمَآ أُمِرُوٓاْ إِلَّا لِيَعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ حُنَفَآءَ وَيُقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُواْ ٱلزَّكَوٰةَۚ وَذَٰلِكَ دِينُ ٱلۡقَيِّمَةِ ٥

6. Ya sôló, Bapagano kati ya baye bazwa buku na basangisi (Allah) bakozala o’kati ya móto seko na seko bango wana nde bazali bikelamu ya mabe.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ فِي نَارِ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ شَرُّ ٱلۡبَرِيَّةِ ٦

7. Ya sôló, baye bandimi mpe basali misala ya malamu, bango nde bazali bikelamu ya malamu.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ خَيۡرُ ٱلۡبَرِيَّةِ ٧

8. Lifuta lia bango epai ya Nkolo na bango likozala lola ya eden loye mingala mizali kotiola o'nse na yango mpona libela, Allah akosepela na bango, bango pe bakosepela naye wana nde ekozala lifuta ya oyo abangi Nkolo naye.

جَزَآؤُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّٰتُ عَدْنٍ
تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ
أَبَدًاۖ رَّضِىَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا۟ عَنْهُۚ
ذَٰلِكَ لِمَنْ خَشِىَ رَبَّهُۥ ٨

## SURATU 99 - AZ-ZALZALAH
*(BONINGANI)*




8 Mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ntango mabele ekoningana na koningana moko ya makasi,

إِذَا زُلۡزِلَتِ ٱلۡأَرۡضُ زِلۡزَالَهَا ١

2. Mpe sima mabele ekobimisa mikumba na yango.

وَأَخۡرَجَتِ ٱلۡأَرۡضُ أَثۡقَالَهَا ٢

3. Mpe moto akoloba ete oyo nini boye?

وَقَالَ ٱلۡإِنسَٰنُ مَا لَهَا ٣

4. Mokolo wana mabele ekosakola basango na yango.

يَوۡمَئِذٖ تُحَدِّثُ أَخۡبَارَهَا ٤

5. Pamba te mpo Nkolo nayo asili komonisa yango.

بِأَنَّ رَبَّكَ أَوۡحَىٰ لَهَا ٥

6. Mokolo wana bato bakobima bipai na bipai mpo ete bamonisa bango misala na bango.

يَوۡمَئِذٖ يَصۡدُرُ ٱلنَّاسُ أَشۡتَاتٗا لِّيُرَوۡاْ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٦

7. Moto oyo asalaki bolamu moke lokola mbuma zelo akomona yango.

فَمَن يَعۡمَلۡ مِثۡقَالَ ذَرَّةٍ خَيۡرٗا يَرَهُۥ ٧

8. Na oyo mpe asalaki mabe moke lokola mbuma zelo akomona yango.

وَمَن يَعۡمَلۡ مِثۡقَالَ ذَرَّةٖ شَرّٗا يَرَهُۥ ٨

## SURATU 100 - AL-ÂDIYÂTU
## *(BAKIMI MBANGO)*




11 Mikapo (Versets)
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. (Na lapi) na bakimi mbango baye batondi na pema!
2. Baye bazali kobimisa bambuma ya móto ezali kongala (mikalali),
3. Baye babandaka bitumba na ntongo,
4. Mpe sima bazali komatisa putulu.
5. Mpe bazali kokota o'kati ya mapinga ya banguna!
6. Ya sôló, moto azali na botondi te mpona Nkolo naye.
7. Mpe ya sôló, moto azali nzeneneke na yango.
8. Kasi pona mposa ya bomengo azali komipesa makasi.
9. Ayebi te ntango bakobimisa maye mazwami na malita.
10. Mpe maye mabombamaki na mitema mikobima polele?
11. Ya sôló, mokolo wana Nkolo na bango ayebi sango na bango malamu mpenza.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلۡعَٰدِيَٰتِ ضَبۡحٗا ١

فَٱلۡمُورِيَٰتِ قَدۡحٗا ٢

فَٱلۡمُغِيرَٰتِ صُبۡحٗا ٣

فَأَثَرۡنَ بِهِۦ نَقۡعٗا ٤

فَوَسَطۡنَ بِهِۦ جَمۡعًا ٥

إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لِرَبِّهِۦ لَكَنُودٞ ٦

وَإِنَّهُۥ عَلَىٰ ذَٰلِكَ لَشَهِيدٞ ٧

وَإِنَّهُۥ لِحُبِّ ٱلۡخَيۡرِ لَشَدِيدٌ ٨

۞ أَفَلَا يَعۡلَمُ إِذَا بُعۡثِرَ مَا فِي ٱلۡقُبُورِ ٩

وَحُصِّلَ مَا فِي ٱلصُّدُورِ ١٠

إِنَّ رَبَّهُم بِهِمۡ يَوۡمَئِذٖ لَّخَبِيرُۢ ١١

## SURATU 101 - AL-QÂRI-AH
*(BOBANGI)*




11 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Bobangi.

ٱلۡقَارِعَةُ ١

2. Eloko nini yango bobangi?

مَا ٱلۡقَارِعَةُ ٢

3. Nani akoyebisa yo eloko nini bobangi?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡقَارِعَةُ ٣

4. Mokolo moye bato bakozala lokola bapomboli ya kopanzana.

يَوۡمَ يَكُونُ ٱلنَّاسُ كَٱلۡفَرَاشِ ٱلۡمَبۡثُوثِ ٤

5. Mpe bangomba bikozalaka lokola bilamba bilemba.

وَتَكُونُ ٱلۡجِبَالُ كَٱلۡعِهۡنِ ٱلۡمَنفُوشِ ٥

6. Mpona moto oyo emekelo naye ekozala nkilo,

فَأَمَّا مَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ ٦

7. Akozala na bomoyi ya esengo.

فَهُوَ فِي عِيشَةٖ رَّاضِيَةٖ ٧

8. Kasi mpona moto oyo emekelo naye ekozanga kilo,

وَأَمَّا مَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ ٨

9. Bozongi mpe bofandi naye ekozala libulu ya mozindo makasi.

فَأُمُّهُۥ هَاوِيَةٞ ٩

10. Mpe nani akoyebisa yo ntina na yango?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا هِيَهۡ ١٠

11. Ezali nde móto ya makasi.

نَارٌ حَامِيَةُۢ ١١

## SURATU 102 - AT-TAKÂTSUR
*(KOWELA BOMENGO)*




8 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

1. Kowela bomengo ezali kokosa bino.
2. Kino bokoya kotala malita (boko mona liwa).
3. Kasi bokoyeba.
4. Sima lisusu bokoyeba.
5. Kasi soki boyebaki yango ya sôló.
6. Ya sôló bokomona lifelo.
7. Sima bokomona yango ya sôló na miso na bino.
8. Mpe ya sôló, bokotunama mokolo wana na ntina ya bisengo (ya Allah) apesaki bino.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

أَلۡهَىٰكُمُ ٱلتَّكَاثُرُ ١

حَتَّىٰ زُرۡتُمُ ٱلۡمَقَابِرَ ٢

كَلَّا سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٣

ثُمَّ كَلَّا سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٤

كَلَّا لَوۡ تَعۡلَمُونَ عِلۡمَ ٱلۡيَقِينِ ٥

لَتَرَوُنَّ ٱلۡجَحِيمَ ٦

ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيۡنَ ٱلۡيَقِينِ ٧

ثُمَّ لَتُسۡـَٔلُنَّ يَوۡمَئِذٍ عَنِ ٱلنَّعِيمِ ٨

## SURATU 103 - AL-ASR
*(SIMA YA NZANGA)*




3 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (Na lapi) na eleko.
2. Ya sôló, moto azali na kati ya bozangi.
3. Longola sé baye bandimi mpe basali misala ya malamu, mpe bazali komisalisana na bosembo, mpe bazali komisalisana na koyika mpiko.

وَٱلۡعَصۡرِ ١
إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَفِي خُسۡرٍ ٢
إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡحَقِّ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلصَّبۡرِ ٣

## SURATU 104 - AL-HUMAZAH
*(BATO YA LOKUTA)*




9 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Etumbu ezali mpona moto nyoso ya songisongi mpe maloba mabe.
2. Oyo azali kosangisa bomengo naye mpe azali kotanga yango.
3. Akanisi ete bomengo naye ekopesa ye bomoyi ya seko?
4. Kasi te. Ya sôló, akobwakama na kati ya Hutwama[1].
5. Nani akoyebisa yo eloko nini Hutwama?
6. Móto ya Allah oyo ezali ya kopelisama,
7. Oyo ezali komata na motema.
8. Ya sôló, yango ekozipa bango.
9. Na makonzi (ya móto) mitandami na molongo.

وَيۡلٌ لِّكُلِّ هُمَزَةٍ لُّمَزَةٍ ١

ٱلَّذِي جَمَعَ مَالًا وَعَدَّدَهُۥ ٢

يَحۡسَبُ أَنَّ مَالَهُۥٓ أَخۡلَدَهُۥ ٣

كَلَّاۖ لَيُنۢبَذَنَّ فِي ٱلۡحُطَمَةِ ٤

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡحُطَمَةُ ٥

نَارُ ٱللَّهِ ٱلۡمُوقَدَةُ ٦

ٱلَّتِي تَطَّلِعُ عَلَى ٱلۡأَفۡـِٔدَةِ ٧

إِنَّهَا عَلَيۡهِم مُّؤۡصَدَةٞ ٨

فِي عَمَدٖ مُّمَدَّدَةِۭ ٩

1 **Hutwama:** Ezali kombo nakati ya bakombo ya lifelo.

## SURATU 105 - AL-FÎL
*(NZOKU)*




5 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Omonaki te ndenge Nkolo nayo asalaki na bato ya nzoku?

أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِأَصۡحَٰبِ ٱلۡفِيلِ ١

2. Asukisaki mayele na bango te?

أَلَمۡ يَجۡعَلۡ كَيۡدَهُمۡ فِي تَضۡلِيلٖ ٢

3. Atindaki likolo na bango mapinga ya bandeke.

وَأَرۡسَلَ عَلَيۡهِمۡ طَيۡرًا أَبَابِيلَ ٣

4. Babwakelaki bango mabanga ya mabele.

تَرۡمِيهِم بِحِجَارَةٖ مِّن سِجِّيلٖ ٤

5. Mpe ekomisaki bango lokola misisa miliami.

فَجَعَلَهُمۡ كَعَصۡفٖ مَّأۡكُولِۭ ٥

# SURATU 106 - QURAYCH




4 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ezali mpona elaka ya baquraych.

لِإِيلَٰفِ قُرَيۡشٍ ١

2. Na mibeko mia bango mitali mibembo na ntango ya elanga mpe ntango ya molunge.

إِۦلَٰفِهِمۡ رِحۡلَةَ ٱلشِّتَآءِ وَٱلصَّيۡفِ ٢

3. Esengeli na bango babondela Nkolo ya ndako oyo (ka'aba)

فَلۡيَعۡبُدُواْ رَبَّ هَٰذَا ٱلۡبَيۡتِ ٣

4. Ye oyo azali koleisa bango o'tango ya nzala mpe kobatela bango na tango ya bobangi.

ٱلَّذِيٓ أَطۡعَمَهُم مِّن جُوعٖ وَءَامَنَهُم مِّنۡ خَوۡفِۭ ٤

## SURATU 107 - AL-MÂ-ÛN
## *(BISENGELAMI)*




7 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Omoni te oyo azali kozwa mokolo ya suka na lokuta?.

أَرَءَيۡتَ ٱلَّذِي يُكَذِّبُ بِٱلدِّينِ ١

2. Ye wana nde azali kobengana mwana ya etike,

فَذَٰلِكَ ٱلَّذِي يَدُعُّ ٱلۡيَتِيمَ ٢

3. Mpe azali kotinda te baleisa babola.

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلۡمِسۡكِينِ ٣

4. Etumbu ezali pona basambeli.

فَوَيۡلٞ لِّلۡمُصَلِّينَ ٤

5. Baye bazali kolekisa ngonga ya losambo na ntina te,

ٱلَّذِينَ هُمۡ عَن صَلَاتِهِمۡ سَاهُونَ ٥

6. Baye bazali kosambela mpona bamona bango.

ٱلَّذِينَ هُمۡ يُرَآءُونَ ٦

7. Mpe bazali kopekisa bisengelami.

وَيَمۡنَعُونَ ٱلۡمَاعُونَ ٧

## SURATU 108 - AL-KAWTSAR




3 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ya sôló, topesaki yo kawtsar[1].
2. Sambela mpona Nkolo nayo mpe bonzela ye mbeka.
3. Ya sôló, oyo akoyina yo ye wana nde akolimwa mpe akozala na mokitani te.

إِنَّآ أَعۡطَيۡنَٰكَ ٱلۡكَوۡثَرَ ١
فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَٱنۡحَرۡ ٢
إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ ٱلۡأَبۡتَرُ ٣

1 **Kawtsar Elakisi:** Liziba ya mayi oyo ezuami na lola.

# SURATU 109 - AL-KÂFIRÛNA
*(BAPAGANO)*




6 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Loba oh bino bapagano!
2. Na kobondela te oyo bozali kobondela.
3. Bino mpe bokobondela te oyo nazali kobondela.
4. Mpe ngai na kobondela SÓKÓ moke te oyo bozali kobondela.
5. Bino mpe lokola bokobondela SÓKÓ moke te oyo nga nazali kobondela.
6. Bino na lingomba na bino ngai mpe na oyo ya ngai lingomba

قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡكَٰفِرُونَ ١

لَآ أَعۡبُدُ مَا تَعۡبُدُونَ ٢

وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٣

وَلَآ أَنَا۠ عَابِدٞ مَّا عَبَدتُّمۡ ٤

وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٥

لَكُمۡ دِينُكُمۡ وَلِيَ دِينِ ٦

## SURATU 110 - AN-NASWRU
*(LISUNGI)*




3 Mikapo
Ekitaki na Madinah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ntango lisungi ya Nkolo nayo mpe elonga naye ekoya.

إِذَا جَآءَ نَصۡرُ ٱللَّهِ وَٱلۡفَتۡحُ ١

2. Mpe okomona bato ebele bakoyingela o'lingomba ya Allah,

وَرَأَيۡتَ ٱلنَّاسَ يَدۡخُلُونَ فِي دِينِ ٱللَّهِ أَفۡوَاجٗا ٢

3. Sanzola matondo ya Nkolo nayo mpe senga ye bolimbisi, mpo ete ye ya sôló, ayambaka tubela.

فَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ وَٱسۡتَغۡفِرۡهُۚ إِنَّهُۥ كَانَ تَوَّابَۢا ٣

## SURATU 111 - AL-MASAD
*(MINYOLOLO)*




5 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Tika ete maboko ya Abu lahabe mabebisama.

تَبَّتۡ يَدَآ أَبِي لَهَبٖ وَتَبَّ ١

2. Bomengo bwaye na maye azwa ekosalisa ye te.

مَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُ مَالُهُۥ وَمَا كَسَبَ ٢

3. Akozikisama na móto ya kopela.

سَيَصۡلَىٰ نَارٗا ذَاتَ لَهَبٖ ٣

4. Mpela moko na mwasi naye mokumbi nkoni.

وَٱمۡرَأَتُهُۥ حَمَّالَةَ ٱلۡحَطَبِ ٤

5. Monyololo mokozala na kingo naye.

فِي جِيدِهَا حَبۡلٞ مِّن مَّسَدِۭ ٥

## SURATU 112 - AL-IKHLÂSW
*(BOSÔLO)*




4 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Loba: Allah azali sé moko.
2. Allah akoka.
3. Abota te mpe abotama te.
4. Mpe akokani na eloko moko te.

قُلۡ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ ١
ٱللَّهُ ٱلصَّمَدُ ٢
لَمۡ يَلِدۡ وَلَمۡ يُولَدۡ ٣
وَلَمۡ يَكُن لَّهُۥ كُفُوًا أَحَدُۢ ٤

## SURATU 113 - AL-FALAQ
*(EBANDELI YA NTONGO)*




5 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Loba: Nazali kosenga libateli epai ya Nkolo oyo atanisaka ntongo.

قُلۡ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلۡفَلَقِ ١

2. Kowuta na mabe oyo ye akela.

مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ٢

3. Kowuta na mabe ya molili ya makasi.

وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ٣

4. Mpe kowuta na mabe ya baye bazali kofula mopepe ya mabe na mazita.

وَمِن شَرِّ ٱلنَّفَّٰثَٰتِ فِي ٱلۡعُقَدِ ٤

5. Mpe kowuta na mabe ya bato ya mitema likunya ntango bazali kosala likunya.

وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ٥

## SURATU 114 - AN-NÂS
*(BATO)*




6 Mikapo
Ekitaki na Makkah

*Okombo ya Allah wa boboto atonda ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Loba: Nasengi libateli epai ya Nkolo ya bato.
2. Mokonzi ya bato.
3. Nzambe ya bato.
4. Kowuta na komekama ya milimo mabe.
5. Oyo azali kofula makanisi mabe o'mitema mia bato.
6. Azala okati ya bilima to bato.

قُلۡ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلنَّاسِ ١

مَلِكِ ٱلنَّاسِ ٢

إِلَٰهِ ٱلنَّاسِ ٣

مِن شَرِّ ٱلۡوَسۡوَاسِ ٱلۡخَنَّاسِ ٤

ٱلَّذِي يُوَسۡوِسُ فِي صُدُورِ ٱلنَّاسِ ٥

مِنَ ٱلۡجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ ٦

# فهرس بأسماء السور وبيان المكي والمدني منها

**Etanda ya ba nkombo ya ba suratu, mpe ndimbola ya ba suratu ya makkah na ya madinah**

| n° | Suratu | Lokasa | Ekitaki na | السورة |
|---|---|---|---|---|
| 28 | Al-Qasas | 613 | Makkah | سورة القصص |
| 29 | Al-Ankabût | 629 | Makkah | سورة العنكبوت |
| 30 | Ar-Rrûm | 641 | Makkah | سورة الروم |
| 31 | Luqmân | 651 | Makkah | سورة لقمان |
| 32 | As-Sajdah | 658 | Makkah | سورة السجدة |
| 33 | Al-Ahzâb | 663 | Madinah | سورة الأحزاب |
| 34 | Saba | 679 | Makkah | سورة سبإ |
| 35 | Fâtwir | 689 | Makkah | سورة فاطر |
| 36 | Yâsin | 698 | Makkah | سورة يسٓ |
| 37 | As-Swâffât | 708 | Makkah | سورة الصافات |
| 38 | Swâd | 723 | Makkah | سورة صٓ |
| 39 | Az-Zumar | 733 | Makkah | سورة الزمر |
| 40 | Ghâfir | 747 | Makkah | سورة غافر |
| 41 | Fusswilat | 762 | Makkah | سورة فصِّلت |
| 42 | As-Shûrâ | 772 | Makkah | سورة الشورىٰ |
| 43 | Az-Zukhruf | 782 | Makkah | سورة الزخرف |
| 44 | Ad-Dukhân | 794 | Makkah | سورة الدخان |
| 45 | Al-Djâtsiyah | 800 | Makkah | سورة الجاثية |
| 46 | Al-Ahqâf | 806 | Makkah | سورة الأحقاف |
| 47 | Muhammad | 814 | Madinah | سورة محمد |
| 48 | Al-Fath | 821 | Madinah | سورة الفتح |
| 49 | Al-Hujrât | 828 | Madinah | سورة الحجرات |
| 50 | Qâf | 832 | Makkah | سورة قٓ |
| 51 | Ad-Dhâriyât | 838 | Makkah | سورة الذاريات |
| 52 | At-Tûr | 844 | Makkah | سورة الطور |
| 53 | An-Najm | 849 | Makkah | سورة النجم |
| 54 | Al-Qamar | 855 | Makkah | سورة القمر |
| 55 | Ar-Rahmân | 861 | Madinah | سورة الرحمٰن |
| 56 | Al-Wâqi-a | 868 | Makkah | سورة الواقعة |

| n° | Suratu | Lokasa | Ekitaki na | السورة |
|---|---|---|---|---|
| 57 | Al-Hadîd | 876 | Madinah | سورة الحديد |
| 58 | Al-Mudjâdalah | 883 | Madinah | سورة المجادلة |
| 59 | Al-Hashr | 889 | Madinah | سورة الحشر |
| 60 | Al-Mumtahinah | 895 | Madinah | سورة الممتحنة |
| 61 | As-Swaff | 899 | Madinah | سورة الصف |
| 62 | Al-Jumu'a | 902 | Madinah | سورة الجمعة |
| 63 | Al-Munâfiqûn | 905 | Madinah | سورة المنافقون |
| 64 | At-Taghâbun | 908 | Madinah | سورة التغابن |
| 65 | At-Twalâq | 912 | Madinah | سورة الطلاق |
| 66 | At-Tahrîm | 916 | Madinah | سورة التحريم |
| 67 | Al-Mulk | 919 | Makkah | سورة الملك |
| 68 | Al-Qalam | 924 | Makkah | سورة القلم |
| 69 | Al-Hâqqah | 929 | Makkah | سورة الحاقة |
| 70 | Al-Ma'ârij | 933 | Makkah | سورة المعارج |
| 71 | Nûh | 937 | Makkah | سورة نوح |
| 72 | Al-Djinn | 940 | Makkah | سورة الجن |
| 73 | Al-Muzzammil | 944 | Makkah | سورة المزمل |
| 74 | Al-Muddathir | 947 | Makkah | سورة المدثر |
| 75 | Al-Qiyâmah | 951 | Makkah | سورة القيامة |
| 76 | Al-Insân | 954 | Madinah | سورة الإنسان |
| 77 | Al-Mursalâtu | 958 | Makkah | سورة المرسلات |
| 78 | An-Naba' | 962 | Makkah | سورة النبإ |
| 79 | An-Nâzi'ântu | 965 | Makkah | سورة النازعات |
| 80 | Abasa | 969 | Makkah | سورة عبس |
| 81 | At-Takwîr | 972 | Makkah | سورة التكوير |
| 82 | Al-Infitwâr | 974 | Makkah | سورة الانفطار |
| 83 | Al-Mutwaffifîna | 976 | Makkah | سورة المطففين |
| 84 | Al-Inshiqâq | 979 | Makkah | سورة الانشقاق |
| 85 | Al-Burûdj | 981 | Makkah | سورة البروج |

| n° | Suratu | Lokasa | Ekitaki na | السورة |
|---|---|---|---|---|
| 86 | At-Twâriq | 983 | Makkah | سورة الطارق |
| 87 | Al-A'la | 985 | Makkah | سورة الأعلىٰ |
| 88 | Al-Ghâshiyah | 987 | Makkah | سورة الغاشية |
| 89 | Al-Fadjir | 989 | Makkah | سورة الفجر |
| 90 | Al-Balad | 992 | Makkah | سورة البلد |
| 91 | As-Shams | 994 | Makkah | سورة الشمس |
| 92 | Al-Layl | 996 | Makkah | سورة الليل |
| 93 | Ad-Duhâ | 998 | Makkah | سورة الضحىٰ |
| 94 | As-Sharh | 999 | Makkah | سورة الشرح |
| 95 | At-Tîn | 1000 | Makkah | سورة التين |
| 96 | Al-Alaq | 1001 | Makkah | سورة العلق |
| 97 | Al-Qadr | 1003 | Makkah | سورة القدر |
| 98 | Al-Bayyinah | 1004 | Madinah | سورة البينة |
| 99 | Az-Zalzalah | 1006 | Madinah | سورة الزلزلة |
| 100 | Al-Âdiyâtu | 1007 | Makkah | سورة العاديات |
| 101 | Al-Qâri-ah | 1008 | Makkah | سورة القارعة |
| 102 | At-Takâtsur | 1009 | Makkah | سورة التكاثر |
| 103 | Al-Asr | 1010 | Makkah | سورة العصر |
| 104 | Al-Humazah | 1011 | Makkah | سورة الهمزة |
| 105 | Al-Fîl | 1012 | Makkah | سورة الفيل |
| 106 | Quraych | 1013 | Makkah | سورة قريش |
| 107 | Al-Mâ-ûn | 1014 | Makkah | سورة الماعون |
| 108 | Al-Kawtsar | 1015 | Makkah | سورة الكوثر |
| 109 | Al-Kâfirûna | 1016 | Makkah | سورة الكافرون |
| 110 | An-Naswru | 1017 | Madinah | سورة النصر |
| 111 | Al-Masad | 1018 | Makkah | سورة المسد |
| 112 | Al-Ikhlâsw | 1019 | Makkah | سورة الإخلاص |
| 113 | Al-Falaq | 1020 | Makkah | سورة الفلق |
| 114 | An-Nâs | 1021 | Makkah | سورة الناس |

إنّ وزارة الشّؤون الإسلاميّة والدّعوة والإرشاد

في المملكة العربيّة السّعوديّة

المشرفة على

مجمّع الملك فهد لطباعة المصحف الشّريف

في المدينة المنوّرة

إذ يسرّها أن يصدر المجمّع هذه الطّبعة من

ترجمة معاني القرآن الكريم

إلى لغة اللنغالا

تسأل الله أن ينفع بها النّاس

وأن يجزي

خادم الحرمين الشّريفين الملك سلمان بن عبد العزيز آل سعود

أحسن الجزاء على جهوده العظيمة في نشر كتاب الله الكريم

والله وليّ التّوفيق

Ya sôló ministele ya makambo matali islamu mpe
bobengi (na lingomba), mpe maye matali bosembuami
(o nzela ya semba) ya engumba ya arabi saoudite,
oyo ezali kokamba mudjama'a ya mokonzi Fahd oyo ezali
na Madinah ya ntoma, mpona bobimisi
mus-haf ya lokumu.
Ezali na esengo ete mudjama'a ebimisa buku
oyo etali ndimbola ya bantina ya kurani ya lokumu
olokota ya lingala.
Ezali kosenga epayi ya Allah ete ezala mutuya mpona
bato banso, mpe afuta mosaleli ba ndako esantu mibale
ya lokumu, mokonzi
Salman mwana ya Abd-al-Aziz libota ya Saoûd
lifuta ya malamu koleka mpona mosala naye ya monene
mpona bobimisi buku ya Allah ya lokumu.
Allah nde mopesi elonga.






---

ص.ب ٦٢٦٢ - المدينة المنورة

www.qurancomplex.gov.sa
contact@qurancomplex.gov.sa




Bobimisi ya kurani ya Lokumu ezali
kaka mobeko ya mudjamma‘a ya mokonzi Fahd
mpona bobimisi mus-haf ya lokumu.

---

S.M. (B.P): 6262.
Madinah ya ntoma
www.qurancomplex.gov.sa
contact@qurancomplex.gov.sa

ⓒ **مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف، ١٤٤٢هـ**
فهرسة مكتبة الملك فهد الوطنية أثناء النشر

**مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف**
**ترجمة معاني القرآن الكريم إلى لغة اللنغالا. / مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف - المدينة المنورة، ١٤٤٢هـ**
**ط ١**
**١٠٥٦ ص؛ ١٣,٥ × ١٩,٣ سم**

**ردمك: ٧-٣٨-٨٣١١-٦٠٣-٩٧٨**

١- القرآن - ترجمة - لغة اللنغالا 　　 أ. العنوان

ديوي ٢٢١,٤ 　　 ١٤٤٢/٩٢٦٦

**رقم الإيداع: ١٤٤٢/٩٢٦٦**

**ردمك: ٧-٣٨-٨٣١١-٦٠٣-٩٧٨**




تصفح الترجمة
Botangi ya Bobóngoli



(٤٠٠٠/د ٥٥) (٠٣) (٠١) 　　 ردمك: ٧-٣٨-٨٣١١-٦٠٣-٩٧٨